# The Holy Quran

## Translated in Uzbek

Translated by: Мухаммад Содик

Chapter 1 (Sura 1)

1Меҳрибон ва раҳмли Аллоҳнинг номи билан бошлайман. (Аллоҳ таоло ўз китобини "бисмиллаҳ" билан бошлагани мусулмонларга ҳам ўрнак, улар ҳам доим ўз сўзларини ва ишларини "бисмиллаҳ" билан бошламоқлари лозим. Пайғамбар алайҳиссалом ҳадисларидан бирида: "Эътиборли ҳар бир иш "бисмиллаҳ" билан бошланмас экан, унинг охири кесикдир", деганлар. Яъни, баракаси бўлмайди, охирига етмайди.)

2Барча мақтов, шукрлар оламларнинг тарбиячиси Аллоҳга бўлсин. (Оламларни яратгани учун ҳам, уларнинг тарбиячиси бўлгани учун ҳам, улардаги барча жонзотларга ҳаёт, ризқи рўз бергани учун ҳам Аллоҳ барча ҳамду саноларга сазовордир.)

3У Роҳман ва Раҳийм... (Барчага-кофирга ҳам, мўъминга ҳам меҳрибон ва неъмат берувчи. "Роҳман" сифати фақат Аллоҳга хос бўлиб, ундан бошқа ҳеч кимга нисбатан бу сифатни ишлатиб бўлмайди. "Раҳийм" сифати, хосроқ бўлиб, фақат мўъминларга қиёмат куни раҳм қилувчи маъносини англатади ва Аллоҳдан ўзгаларга, жумладан, Пайғамбар алайҳиссаломга нисбатан ҳам ишлатилади.)

4У қиёмат кунининг подшоҳи, эгаси. ("Дин" сўзи арабчада ҳисоб, жазо, мукофот маъноларини билдиради. "Явмид дин"-қиёмат кунида бандалар қайта тирилтирилиб ҳисоб-китоб қилинади. Яхшига мукофот, ёмонга жазо берилади. Бу оятни ўқиганда қиёматни эслаб, ўша даҳшатли кунда фақат Аллоҳнинг ўзи ҳукм чиқаришини, ўша ерда уялиб қолмасликни эслаб, унга тайёргарлик кўришга аҳд қилинади.)

5Фақат сенгагина ибодат қиламиз ва фақат сендангина ёрдам сўраймиз. ( "Иййака наъбуду" "фақат сенинг айтганингни қиламиз" маъносини англатади. Бу эса, банда тарафидан Аллоҳга берилган улкан ваъда. Аллоҳ таоло барчамизни ушбу ваъданинг устидан чиқадиганлардан қилсин. "Иййака настаъин" ҳам, фақат Аллоҳдангина ёрдам сўраш маъносини англатади.)

6Бизни тўғри йўлга бошлагин. ("Ҳидоятга бошлаш" луғатда бирор нарсага лутф билан йўллаб қўйишга айтилади.)

7Ўзинг неъмат берганларнинг йўлига (бошлагин), ғазабга дучор бўлганларнинг йўлига эмас, адашганларникига ҳам эмас. ("Неъмат берилганлар"дан мурод-Пайғамбарлар, сиддиқлар, шаҳидлар ва солиҳ бандалар. "Ғазабга дучор бўлганлар"дан мурод-яҳудийлар. Яҳудийларнинг ғазабга дучор бўлишларининг сабаблари кўп, жумладан, анбиёларни ўлдиришлари, Аллоҳга берган аҳдларига вафо қилмасликлари ва ҳоказо. Лекин катта сабаб-билганига амал қилмаслик. Аллоҳ уларга илм берган, улар эса била туриб илмга амал қилмаганлар.

"Адашганлар"дан муродᅳнасронийлар.Насороларнинг "адашганлар" бўлиши ҳам бир қанча сабабларга кўрадир. Энг асосийси-улар мақсадга эришиш йўлида Аллоҳ кўрсатган йўлни эмас, ўзлари топган йўлни танлаганлар. Демак, оятнинг маъноси: Эй Аллоҳ, бизни ўтган анбиёю авлиё, азизларнинг йўлидан бошлагин, яҳудий ва насронийлар йўлидан бошламагин, деганидир. Имоми Насаий машҳур саҳобий Абу Ҳурайрадан ривоят қилган ҳадиси қудсийда Аллоҳ таоло айтади: "Намозни ўзим билан бандам орасида иккига бўлганман, бандамга нима сўраса, бераман. Агар у (банда) "Алҳамду лиллаҳи роббил ъаламийн" деса, Аллоҳ, бандам менга ҳамд-шукр айтди, дейди. Банда: "ар-Роҳманир Роҳийм", деса. Аллоҳ: "Бандам менга сано-мақтов айтди", дейди. Банда: "Малики явмиддин", деса, Аллоҳ: "Бандам мени улуғлади", дейди. Банда: "Иййака наъбуду ва иййака настаъин", деса, Аллоҳ: "Бу мен билан бандам орасидаги аҳд, бандамга нима сўраса, бераман", дейди. Агар банда: "Иҳдинас сиротал мустақим, сиротоллазийна анъамта ъалайҳим ғойрил мағзуби алайҳим валаззооллийн", деса, Аллоҳ: "Бу бандамга хос, бандамга сўраганини бердим", дейди.)

Chapter 2 (Sura 2)

1Алиф Лом Мим. (Қуръони Каримнинг йигирма тўққиз сураси ҳарфлар билан бошланган. Бу ҳарфларга турлича номлар берилган: баъзилар "Ҳурифул муқатаот" кесик ҳарфлар десалар, бошқалар "Ҳурифул ҳижои" алифбо ҳарифлари дейдилар, учинчилари эса, "Фавотуҳус суар" сураларни очувчилар дейдилар. Бу ҳарфларга турлича ном берилганидек, улар ила бошланишидан кўзланган мурод ҳақида ҳам ҳар хил фикрлар айтилган. Бу ҳақда махсус баҳслар ҳам бор. Баъзи уламолар бу ҳарфларнинг сирини Аллоҳга ҳавола этадилар, бошқалари: "Бу Аллоҳ билан Пайғамбар алайҳиссалом ўрталаридаги сир", дейдилар. Бошқа бирлари эса, уларга ўзларича маъно йўйганлар. Ихтилофнинг асосий сабаби-улар ҳақида на Пайғамбар алайҳиссаломнинг ўзларидан ва на саҳобаи киро550млардан бирорта ҳам ривоят йўқлигидир.)

2Бу китобда шак-шубҳа йўқ, у тақводорларга ҳидоятдир. (Яъни, Қуръони Карим шундай китобки, унинг ҳақлигига ҳеч шак-шубҳа йўқ. Унда ҳамма нарса очиқ-ойдин, аниқ-равшандир. Қуръони Каримнинг бир сифати "тақводорларга ҳидоятдир". Ҳидоят-мақсадга эриштиргувчи лутф билан йўл кўрсатишдир. Тақводорлар эса, уқубатга элтгувчи нарсалардан сақланадиган шахслардир. Демак, Қуръони Карим ҳидоятидан баҳраманд бўлиш учун тақводор бўлиш керак экан. Тақвосиз қалбга Қуръони Карим ҳидоят солмайди. Кимки Қуръони Каримдан ҳидоят олибдими, демак унда тақво бор экан.)

3Улар Ғайбга иймон келтирурлар, намоз ўқирлар ва Биз уларга берган ризқдан нафақа қилурлар. (Ушбу оятда Қуръон ҳидоятидан баҳраманд бўла оладиган тақводорларнинг сифатларидан учтаси саналган: Биринчиси-"ғайбга иймон келтирурлар". Абул Олия ғайбга иймон келтиришнинг тафсирида: "Аллоҳга, Унинг фаришталарига, китобларига, Пайғамбарларига, қиёмат кунига, жаннатига, дўзахига, мулоқотига, ўлимдан кейинги ҳаётга ва қайта тирилишга ишонишдир", деган эканлар. Иккинчиси-"намоз ўқирлар". Яъни, Аллоҳга ибодат қиладилар. Бандага қул бўлишдан озод бўлиб, бандаларнинг Парвардигорига қул бўладилар. Намоз орқали банда Аллоҳ таологa боғланади. Ҳаётида ерга қапишиб юришдан юқори нарсани топади. Шунингдек, бошқа улкан яхшиликларга

эришади. Учинчиси-"Биз уларга берган ризқдан нафақа қилурлар". Мўмин-мусулмоннинг, тақводор одамнинг эътиқоди бўйича, унинг қўлидаги мол-дунё Аллоҳ берган ризқ, ўзи яратган нарса эмас. Шунинг учун ҳам тақводор инсон Аллоҳ берган ризқдан ўзининг заифҳол, муҳтож биродарларига садақа қилади. "Садақа" сўзини тасдиқ маъноси бор, мол-дунёсини сарфлаб садақа қилишда эътиқоддаги маънонинг, яъни, яхшилик қилиш маъносининг тасдиғи бор. "Нафақа" ўзи умумий сўз бўлиб, закот, хайр-эҳсон, садақа каби маъноларни англатади.);

4Ва улар сенга ва сендан олдин нозил қилинган нарсага иймон келтирурлар ва охиратга аниқ ишонурлар. (Демак, тақводорларга оид навбатдаги тўртинчи сифат-Муҳаммад алайҳиссаломга нозил қилинган Қуръони Каримга ва у кишидан олдин туширилган самовий китобларга иймон келтириш. Бу нарса, Ислом умматининг буюк сифатларидан бири бўлиб, бошқа ҳеч бир умматда йўқдир. Чунки Ислом умматидан бошқа ҳеч бир уммат Аллоҳдан нозил бўлган барча китобларга бирдек иймон келтирмаган. Ислом уммати Аллоҳ туширган барча китобларга бирдек иймон келтиради.)

5Ана ўшалар Роббиларидан бўлган ҳидоятидадирлар ва ана ўшалар, ўшаларгина нажот топгувчилардир. (Ким нажот топишни истаса, ўзида тақводорлик сифатларини мужассам қилишга уринсин.)

6Албатта, куфр келтирганларга қўрқитасанми-қўрқитмайсанми-барибир, иймон келтирмайдилар.

7Аллоҳ уларнинг қалблари ва қулоқларини муҳрлаб қўйиган ва кўзларида парда бор. Ва уларга улкан азоб бордир.

8Ва Одамлардан, Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирдик, дейдиганлари бор. Ҳолбуки, улар мўмин эмаслар.

9Улар Аллоҳни ва иймон келтирганларни алдамоқчи бўладилар. Ва ҳолбуки, сезмасдан ўзларини алдайдилар.

10Уларнинг қалбларида касал бор. Аллоҳ касалларини зиёда қилди. Ва уларга ёлғон гапирганлари учун аламли азоб бор.

11Ва агар уларга, ер юзида фасод қилманг, дейилса, биз фақат ислоҳ қилувчилармиз, дейдилар.

12Огоҳ бўлинг, улар, фақат улар фасодчилардир, лекин сезмайдилар.

13Ва агар уларга, одамлар иймон келтирганидек, иймон келтиринглар, дейилса, "Эсипастлар иймон келтирганидек иймон келтирамизми?" дейишади. Огоҳ бўлинг, улар, фақат улар эсипастлардир ва лекин ўзлари билмайдилар.

14Улар иймон келтирганларни учратсалар, иймон келтирдик, дейдилар, шайтонлари билан ҳоли қолганда эса, биз сизлар биланмиз, фақат истеҳзо қиляпмиз холос, дейдилар.

15Аллоҳ уларни истеҳзо қилади ва туғёнларида довдирашларига қўйиб беради.

16Ана ўшалар, ҳидоятга залолатни сотиб олганлардир. Ва тижоратлари фойда келтирмади ҳамда ҳидоят топганлардан бўлмадилар. (Ушбу оятда Аллоҳ таоло мунофиқлар ҳидоятни қўйиб залолат-адашиш йўлини ихтиёр қилганликларини илоҳий таъбирлар билан баён қилмоқда. Агар улар хоҳласалар, ҳидоят қўлларига теккан эди, ундан фойдаланиб юрсалар бўлар эди. Пайғамбар алайҳиссалом бошқалар қатори уларни ҳам даъват қилган эдилар. Аммо улар ҳидоятни бой бериб, залолатни танладилар. Яъни, ҳидоятга залолатни сотиб олдилар. Аммо уларнинг бу тижорат-савдолари фойда келтирмади. Шу билан бирга, улар ҳидоятда-тўғри йўлда юрувчилардан бўлмадилар. Имом Бухорий Абу Ҳурайра розийаллоҳу анҳудан ривоят қилган ҳадисда Пайғамбаримиз алайҳиссалом: " Мунофиқнинг белгиси учдир: гапирса ёлғон гапиради, ваъда берса, сўзида турмайди ва омонатга хиёнат қилади" , деганлар. Шунингдек, Имом Бухорий Ибн Амр розийаллоҳу анҳудан ривоят қилган ҳадисда: " Тўрт нарса бор, кимда улар бўлса, тўлиқ мунофиқ бўлади. Кимда улардан бир хислат бўлса, уни ташлагунча, нифоқнинг хислатларидан бири у кишида туради. Омонатга хиёнат қилади, ёлғон гапиради, аҳд қилса, алдайди ва тортишса, фожирлик қилади" , дейилган.)

17Улар мисоли ёққан ўти энди атрофини ёритганида Аллоҳ нурларини кетказиб, қоронғу зулматларда қолдирган кишиларга ўхшайдилар. Улар кўрмайдилар. (Ҳақиқатда ҳам, мунофиқлар кофирларнинг зидди ўлароқ, аввал бошдан Ислом даъватини эшитдилар. Ислом-иймон калималарини нутқ қилдилар, ҳатто яхшигина қулоқ осдилар, иймон келтирдик, дедилар, ибодат ҳам қилдилар. Кейин эса, ҳаммасини ташлаб, инкор қилиб, куфр, нифоқ, шак-шубҳа зулматларида қолиб кетдилар.)

18Улар кар, соқов, кўрдирлар. Бас, улар қайтмаслар.

19Ёки худди осмондан ёмғир ёғиб, қоронғу босиб, момақалдироқ ва чақмоқ чаққанда, яшиндан қочиб, панжаларини қулоқларига тиқиб, ўлимдан эҳтиёт бўлаётган одамга ўхшарлар. Ва Аллоҳ кофирларни ўраб олувчидир.

20Чақмоқ уларнинг кўзини олиб қўяй дейди. Ёриган пайтда юришади, қоронғи бўлса, тўхташади. Агар Аллоҳ хоҳласа, уларнинг кўзу қулоқларини кеткизади. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир. (Аллоҳ таоло ушбу икки оятда мунофиқларнинг ҳайратлари, иккиланишлари ва умумий руҳий ҳолатларини момақалдироқ бўлиб чақмоқ чақиб, осмонни зулмат босиб, қаттиқ ёмғир ёққанда кўчада қолган бечора одамга ўхшатади. У қўрққанидан даҳшатга тушиб, яшиндан қутулмоқчи бўлади, панжаларини қулоқларига тиқиб, шу мени ўлимдан сақлайди, деб туради. Улар куфр ва нифоқ зулматидадирлар; чақмоқ чаққан пайтдаги ёруғдан фойдаланиб бир-икки қадам боса оладилар, чақмоқдан кейин яна қоронғуда туриб қоладилар.)

21Эй одамлар, сизларни ва сиздан олдингиларни яратган Роббингизга ибодат қилинг. Шоядки тақводор бўлсангиз. (Ушбу оятда умумбашарга қарата нидо этилмоқдаки, сизларни яратган тарбиякунандаларингиз улуғ Аллоҳга ибодат қилинглар! Сизларни яратишда У ягона бўлган, энди ёлғиз Ўзига ибодат қилишингизга ҳақлидир. Ибодатдан мақсад-шоядки тақводор бўлсаларингиз.)

22У сизларга ерни тўшаб, осмонни бино қилган ва осмондан сув тушириб, у билан сизларга меваларни ризқ қилиб чиқарган зотдир. Билиб туриб Аллоҳга бошқаларни тенглаштирманг.

23Ва агар бандамизга туширилган нарсамизга шакингиз бўлса, унга ўхшаш бир сура келтиринг ва рост сўзловчилардан бўлсангиз, Аллоҳдан ўзга гувоҳларингизни чақиринг.

24Бас, агар қила олмасанглар, ҳеч қачон қила олмайсизлар ҳам, ёқилғиси одамлар ва тош бўлган, кофирлар учун тайёрланган ўтдан қўрқинглар. (Аллоҳ субҳонаҳу ва таолонинг, "ҳеч қачон қила олмайсизлар ҳам", дейиши улкан мўъжизадир. Бу ерда Қуръон сураларидан биттасига ўхшаш сурани ҳеч қачон келтира олмаслиги таъкидлаб айтилмоқда.)

25Иймон келтирган ва солиҳ амаллар қилганларга, улар учун остидан анҳорлар оқиб турган жаннатлар борлигининг башоратини бер. Қачонки уларнинг мевасидан баҳраманд бўлсалар, бундан аввал ҳам ризқланган эдик, дейишади. Уларга ўхшаш нарсалар берилгандир. Уларга бу ерда покиза жуфтлар бор ва улар у ерда абадий қолурлар. (Ушбу ояти каримада Аллоҳ субҳонаҳу ва таоло Пайғамбари Муҳаммад алайҳиссаломга хитоб қилиб, иймон келтирган ва солиҳ амал қилганларга башорат-суюнчилик хабар беришни буюрмоқда. Демак, дарахтлари остидан анҳорлар оқиб турувчи жаннатга кириш учун иймон келтириш, яъни, Аллоҳга, Пайғамбарга, Қуръонга ва иймон лозим бўлган бошқа нарсаларга иймон келтириш ҳамда амали солиҳларни, яъни, Қуръон ва суннатда яхши деб таърифланган ишларни қилиш зарурдир.)

26Албатта, Аллоҳ чивин ёки ундан устунроқ нарсани мисол келтиришдан уялмас. Иймон келтирганлар, албатта, у Роббиларидан келган ҳақлигини биладилар. Аммо куфр келтирганлар. Аллоҳ бу мисолдан нимани ирода қилади, дейишади. У билан кўпчиликни залолатга кеткизади ва кўпчиликни ҳидоятга солади. У билан фақат фосиқларнигина залолатга кеткизади.

27Улар Аллоҳнинг аҳдини боғлангандан сўнг бузадиган, Аллоҳ боғланишига буюрган нарсаларни кесадиган, ер юзида фасод қиладиган зотлардир. Ана ўшалар ютқазувчилардир. (Яъни, ҳар бир банданинг Яратган билан боғлаган аҳди бор. Кофир ва мунофиқлар ўша аҳдни бузиш билан бошқалардан ажраб туради. Аллоҳ кўп нарсаларни, жумладан, қариндошлик алоқаларини боғлашга, инсоний алоқаларни боғлашга, иймон ва диндошлик алоқаларини боғлашга... ва ҳоказо ишларга буюрган. Фосиқ-кофир ва мунофиқлар ушбу алоқаларни ҳам кесадилар. Фасоднинг тури жуда кўп. Жумладан, юқоридаги икки сифат ҳам ер юзини фасодга тўлдирадиган сифатлардан ҳисобланади. Аммо энг катта фасод-борлиқни яратувчи зот бўлмиш Аллоҳ таоло кўрсатган йўлини тарк этиб, бошқача яшашга ҳаракат қилишидир. Ҳамма фасод шундан келиб чиқади.)

28Аллоҳга қандай куфр келтирасизлар? Ва ҳолбуки жонсиз эдингиз У сизга жон берди, сўнгра жонингизни олади ва яна тирилтиради ва сизлар Унга қайтажаксизлар.

29У сизлар учун ер юзидаги барча нарсани яратган зот. Сўнгра осмонга юзланди ва уларни еттита қилиб тўғрилади. Ва У ҳар бир нарсани билувчи зотдир. (Аллоҳ

дунёдаги жамики нарсаларни инсонга ҳадя этган экан, инсон ҳам, ўз навбатида, ўша неъматларни берган Зотга шукр қилиб яшамоғи лозим. Ҳол шундай экан, қандай қилиб улар Аллоҳни инкор этадилар ва унга куфр келтирадилар?!)

30Эсла, вақтики Роббинг фаришталарга: "Мен ер юзида халифа қилмоқчиман", деди. Улар: "Унда фасод қиладиган, қон тўкадиган кимсани қилмоқчимисан? Ва ҳолбуки, биз Сенга тасбиҳ, ҳамд айтиб ва Сени улуғлаб турибмиз", дедилар. У: "Мен сиз билмаганни биламан", деди. (Ушбу оятдан маълум бўляптики, Аллоҳ таоло Одамни Ўзининг ер юзидаги ўринбосари-халифаси бўлишини ирода этган экан. Демак, инсонга улкан ишонч билдирилган, улуғ Аллоҳнинг халифаси бўлишдек олий мақомга лойиқ кўрилган. Бундай марҳаматнинг ўзига яраша буюк масъулияти ҳам бор. Инсон шуни англаган ҳолда, уни халифа қилиб қўйган зотнинг топшириқларини бажармоғи, яратган зот муносиб кўрган олий мақомга доғ туширмасликка ҳаракат қилмоғи керак.)

31Ва У зот одамга исмларнинг барчасини ўргатди, сўнгра уларни фаришталарга рўбарў қилди. Кейин: "Агар ростгўйлардан бўлсангиз, анавиларнинг исмларини Менга айтиб беринг", деди.

32Улар:"Эй пок Парвардигор! Бизда Сен билдиргандан бошқа илм йўқ. Албатта, Сенинг Ўзинг билувчисан ва ҳикматли зотсан", дедилар.

33У зот:"Эй Одам, буларга у нарсаларнинг исмларини айтиб бер", деди. Уларга ўша нарсаларнинг исмларини айтиб берган чоғида, "Мен сизларга осмонлару ернинг ғайбини биламан ва сизлар беркитмагану беркитган нарсаларни ҳам биламан демабмидим", деди. (Шу билан Одамнинг фаришталардан устунлик тарафи намоён бўлди. У ҳам бўлса, илм-маърифат. Инсон ер юзида фасод қилиши, қон тўкиши ҳам мумкин, неъмати илоҳий бўлмиш илмни ўз ўрнида ишлатиб, фаришталардан устун бўлиши ҳам мумкин.)

34Эсла, фаришталарга: "Одамга сажда қилинглар!" деганимизни. Бас, сажда қилдилар, магар Иблис бош тортди, мутакаббирлик қилди ва кофирлардан бўлди. (Фаришталарга саждани буюриб, Аллоҳ Одамга улкан мартаба ато этди. Аммо бу сажда ибодат учун эмас, балки Одамни-Аллоҳнинг улуғ ижодини табриклаш маъносида эди. Фаришталар дарҳол сажда қилдилар, чунки улар фитратида Аллоҳнинг амрига исён қилиш хусусияти йўқ. Фақат Иблис сажда қилмади.)

35Ва: "Эй Одам, сен ўз жуфтинг ила жаннатда маскан топ. Унда нимани хоҳласаларингиз, енглар, ош бўлсин ва мана бу дарахтга яқин келманглар, бас, у ҳолда золимлардан бўласизлар", дедик.

36Шайтон уларни ундан оздирди ва бўлган нарсаларидан чиқарди. Ва Биз: "Баъзингиз баъзингизга душман бўлиб тушинглар, сизларга ер юзида қароргоҳ ва бир муддат ҳузур қилиш бордир", дедик.

37Бас, Одам ўз Роббисидан сўзларни қабул қилиб олди, кейин У зот унинг тавбасини қабул қилди. Албатта, У тавбани қабул қилувчи ва раҳмли зотдир.

38Биз: "Ундан ҳаммангиз тушинг, бас, Мендан сизга ҳидоят келажак. Ким Менинг ҳидоятимга эргашса, уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар", дедик.

39Ва куфр келтирган ҳамда оятларимизни ёлғонга чиқарганлар эса, улар дўзах
эгаларидир, улар унда абадий қолурлар. (Аллоҳнинг ҳидоятига эргашмаганларни
Аллоҳ таоло лўнда қилиб, куфр келтирганлар деб қўя қолган. Эришадиган
оқибатлари аниқ: улар дўзахга тушадилар, ўша ерда абадий қоладилар.)

40Эй Бани Исроил, сизга берган неъматларимни эсланг ва Менга берган
аҳдингизга вафо қилинг. Мен ҳам сизга берган аҳдимга вафо қиламан. Ва
Мендангина қўрқинг.

41Ва сиздаги нарсани тасдиқловчи қилиб туширган нарсамга иймон келтиринг.
Унга биринчи куфр келтирувчи бўлманг. Менинг оятларимни оз баҳога сотманг
ва Менгагина тақво қилинг.

42Ҳақни ботилга аралаштирманг ва ўзингиз билиб туриб ҳақни беркитманг.

43Намозни тўкис адо қилинг, закот беринг ва рукуъ қилувчилар билан рукуъ
қилинг.

44Одамларни яхшиликка чорлаб туриб, ўзингизни унутасизми? Ҳолбуки, китобни
тиловат қиляпсиз-ку. Ақлни ишлатмайсизми?!

45Сабр ва намоз ила ёрдам сўранг. Ва, албатта, у нафси синиқлардан бошқаларга
жуда катта ишдир. (Биз ёрдам сўранг деб таржима қилган ибора араб тилида
" истаъийну"  деб келган. Бу сўзнинг маъноси бир ишга уриниб туриб, яна
қўшимча ёрдам сўрашни англатади. Демак, мусулмон киши ҳар бир ишга
астойдил уринади ва шу уриниш билан бирга, Аллоҳдан ёрдам сўрайди. Сабр ҳам,
кўпчилик хаёл қилганидай салбий маънода, яъни, нима бўлса ҳам сабр қиляпман,
деб жим-ҳаракатсиз туриш эмас, балки Аллоҳнинг айтганини бажариш жараёнида
дуч келадиган машаққатларни енгишдаги сабрдир. Энг бош сабр ҳавою нафсни,
роҳат-фароғатни, мансабни тарк қилиб, Аллоҳнинг айтганига юришга чидамдир.)

46Улар, албатта, Роббиларига рўбарў бўлишлари ва, албатта, Унга қайтиб
боришларига ишонган зотлардир.

47Эй Бани Исроил, сизга берган неъматларимни ва Мен сизларни оламлардан
афзал қилиб қўйганимни эсланг! (Ўша пайтларда Пайғамбарлик, илоҳий
китоблар ва бошқа афзалликлар Бани Исроилга берилган эди. Лекин улар бу
неъматларга шукр этмадилар, аҳдга вафо қилмадилар. Шундан сўнг Аллоҳ
уларни лаънатлади, ғазаб қилди, хорлик ва зорликни раво кўрди.)

48Бир жон бошқасидан ҳеч нарсани адо қила олмайдиган, ундан шафоат қабул
қилинмайдиган, ундан тўлов олинмайдиган ва уларга ёрдам берилмайдиган
кундан қўрқинг.

49Сизни ёмон азобларга солиб, ўғилларингизни сўйиб, қизларингизни тирик
қолдираётган Фиръавн аҳлидан қутқарганимизни эсланг. Ана ўшанда
Роббингиздан улуғ синов бордир. (Фиръавн-қадимги Миср подшоҳининг лақаби.
Яъни, ким Мисрга подшоҳ бўлса, Фиръавн бўлади. " Фиръавн аҳли"  дегани
Фиръавннинг одамлари демакдир. Фиръавн Бани Исроилда туғилган ўғил
болаларни ўлдириб, қизларни тирик қолдириши ҳам улкан бир азоб.)

50Ва денгизни ёриб, сизни қутқариб, сизнинг кўз олдингизда Фиръавн аҳлини ғарқ қилганимизни эсланг. (Бани Исроилни Мусо алайҳиссалом Мисрдан олиб чиқиб кетаётганларида, Фиръавн одамлари билан қувиб келиб қолади. Шунда Аллоҳ денгизни иккига бўлиб йўл очади ва Бани Исроил ўтиб оладилар. Ортларидан Фиръавн одамлари билан тушганда, Аллоҳ уларни ғарқ қилади.)

51Ва Мусо билан қирқ кечага ваъдалашганимизни, у (кетгани) дан сўнг золим бўлган ҳолингизда бузоқни (худо деб) тутганингизни эсланг!

52Ўшандан кейин сизни афв этдик. Шоядки шукр қилсангиз.

53Шоядки ҳидоят топсангиз, деб Мусога китобни ва фурқонни берганимизни эсланг.

54Мусонинг ўз қавмига: «Эй қавмим, албатта, сиз бузоқни (худо) тутишингиз ила ўзингизга ўзингиз зулм қилдингиз. Энди сизни йўқдан бор қилувчи зотга тавба қилинг, ўзингизни ўзингиз ўлдиринг, шундоқ қилмоғингиз йўқданбор қилувчи зот ҳузурида сиз учун яхшидир. Бас, тавбангизни қабул қилди. Чунки У тавбани кўплаб қабул қилувчи ва раҳмли зотдир», деганини эсланг. (Бузоқни худо деб тутиш инсон учун, унинг ақли учун нақадар улкан ор бўлишига қарамай, Бани Исроил табиатидаги бузуқликдан келиб чиқиб, шу ишни ўзига эп кўрди ва бу билан ўзига ўзи зулм қилди.)

55«Эй Мусо, Аллоҳни очиқ-равшан кўрмагунимизча сенга ишонмаймиз», деганингизни, шунда сизни ўзингиз назар солиб турганингизда яшин урганини эсланг. (Бани Исроилнинг бу шаккоклиги учун Аллоҳ таоло муносиб жазолади: ўзлари қараб турган ҳолда яшин уриб, ҳалок бўлдилар.)

56Сўнгра ўлимингиздан кейин қайта тирилтирдик, шоядки шукр қилсангиз. (Аллоҳ таоло уларни қайта тирилтирибгина қўймади. Балки яна қўшимча марҳаматлар кўрсатди.)

57Ва булутни устингиздан соя солдириб қўйдик, сизга манн ва беданани туширдик. Ризқ қилиб берган нарсаларимизнинг покларини енглар. Бизга зулм қилмадилар. Лекин ўзларига зулм қилар эдилар. (Ибн Касирнинг айтишларича, «Манн» ўзини еса, таом ва ширинлик, сувга қўшиб ичса, ичимлик бўладиган нарсадир. Уни бошқа нарсаларга қўшса ҳам бўлаверади.)

58«Ушбу қишлоққа кирингиз ва унинг хоҳлаган жойида енглар, еганингиз ош бўлсин ва эшикдан таъзим билан, ҳиттатун, деб киринг, сизнинг хатоларингизни мағфират қиламиз ва яхшиларга зиёда қиламиз», деганимизни эсланг. (Ушбу оятда, «Ушбу қишлоққа кирингиз», деган жумладаги «қишлоқ»дан мурод– Қуддуси шарифдир. Узоқ замонлар Мисрда ватангадо бўлиб юрган Бани Исроилга Аллоҳ таоло ватан ато қилиб, «қишлоққа кирингиз», деяпти. Бунинг устига яна: «Хоҳлаган жойингизда еб-ичинглар, еганларингиз ош бўлсин», деб катта марҳамат кўрсатяпти. Шу билан бирга, қандай ҳолда кириш лозимлигини ҳам ўргатди. Эшикдан сажда қилиб, яъни, одоб билан, «ҳиттатун» деган сўзни айтиб киринг, дейилди. «Ҳиттатун» дегани–афв эт, гуноҳимни кеч, деган маънони англатар экан. Бани Исроил агар қишлоққа сажда қилиб, гуноҳларини кечишини сўраб, Аллоҳ ўргатган сўзни айтиб кирсалар, Парвардигор уларга мағфират ваъда

қилди. «Сизнинг хатоларингизни мағфират қиламиз ва яхшиларга зиёда қилиб берамиз», деди.)

59Бас, зулм қилганлар уларга айтилган сўзни бошқасига алмаштирдилар. Биз зулм қилганларга фисқ қилаётганлари учун осмондан азоб туширдик. ( Бани Исроил яна бузғунчилик қилди. Аллоҳ таоло ўргатган «ҳиттатун» сўзи ўрнига бошқа сўзни алмаштириб айтдилар. Имом Бухорий Абу Ҳурайра розийаллоҳу анҳудан ривоят қиладиларки, Пайғамбар алайҳиссалом: «Бани Исроилга, эшикдан таъзим қилиб, ҳиттатун, деб киринглар, дейилган эди. Улар думбалари билан судралиб, сўзни алмаштириб, ҳаббатун фи шаъратин, деб кирдилар», дедилар. Ушбу ҳадисдан маълум бўладики, улар ҳам амалда, ҳам сўзда хилоф қилганлар. Сажда (таъзим) қилиб киринглар, дейилса, думбалари билан судралиб кирганлар. «Ҳиттатун» деб айтинглар, дейилса, «ҳаббатун фи шаъратин», яъни,арпа дони ичидаги бир дона дон, дейишган. Уларнинг бу ишлари ҳам зулм, ҳам фисқ–Аллоҳнинг амридан чиқиш эди. Шунинг учун Аллоҳ таоло уларга осмондан азоб туширди.)

60Мусо ўз қавмини сероб қилишни сўраганида, «Ҳассанг билан тошни ур!» деганимизни эсланг. Бас, ундан ўн икки булоқ отилиб чиқди. Ҳар қабила ўз сувини билди. Аллоҳ берган ризқдан еб-ичинглар. Ер юзида бузғунчилик устига бузғунчилик қилманглар.

61«Эй Мусо, бир хил таомга ҳеч чидай олмаймиз, Роббингга дуо қил, бизга ерда ўсадиган нарсалардан–сабзавот, бодринг, саримсоқ, мош, пиёз чиқариб берсин», деганингизни эсланг. У: «Яхши нарсани паст нарсага алмаштиришни сўрайсизларми? Бирорта шаҳарга тушинг, сўраганингизни албатта, топасиз», деди. Уларга хорлик ва мискинлик ёзилди ва Аллоҳнинг ғазабига лойиқ бўлдилар. Бу Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганлари, Пайғамбарларни ноҳақ қатл этганлари учундир. Бу исёнга кетганлари ва ҳаддан ошганлари учундир.

62Албатта, иймон келтирганлар, яҳудий бўлганлар, насоролар ва собиийлардан, қайсилари Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирса ва яхши амалларни қилса, ўшаларга Роббилари ҳузурида ажрлар бордир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар. (Ояти каримадаги «иймон келтирганлар»дан мурод мусулмонлардир. «Яҳудий бўлганлар»–Бани Исроилдир. Яҳудийнинг икки тоифаси бор: биринчиси–Аллоҳга қайтган, иккинчиси–Яҳудонинг фарзандлари. «Насоролар» деганда эса, Ийсо алайҳиссаломга иймон келтирганлар тушунилади. Улар у кишига ёрдам берганлари учун «насоро» (ёрдам берувчилар) деб ном олганлар. «Собиийлар» деб Пайғамбаримиз келишларидан олдин араб мушрикларидан бир гуруҳлари ўз қавмларининг буту санамларга сиғинишларини ёқтирмай, ўзлари янги ақида ахтариб, охири, Иброҳим алайҳиссалом динида юрамиз, деб қавмларидан ажраб чиққан кишиларга айтилади. Бу номни уларга мушриклар берган, яъни, оталарининг динидан бурилганлар, деганидир.)

63Аҳду паймонларингизни олганимизни ва устингизга Турни кўтарганимизни, «Биз сизга берган нарсани қувват билан олинг ва ундаги нарсани эсланг, шоядки тақводор бўлсангиз», деганимизни эсланг.

64Сўнгра ўшандан кейин юз ўгирдингиз. Сизга Аллоҳнинг фазли бўлмаганида, албатта ютқазганлардан бўлардингиз.

65Батаҳқиқ, сизлардан шанба куни тажовузкорлик қилганларни билдингиз. Биз уларга: «Қувилган, хор-зор маймунга айланинг», дедик.

66Биз бу (ҳодиса) ни унинг олдидагиларга ва кейинидагиларга ва тақводорларга мавъиза қилдик. (Ушбу хабарлардан Бани Исроилнинг яна икки ахлоқини билиб олса бўлади. 1. Кўп таъкидлашга қарамай, ўзларига тушган ваҳийдан, илоҳий кўрсатмалардан юз ўгириш. 2. Буйруқ ва қайтариқларга юзаки амал қилган бўлиб, аслида, хилоф иш тутиш. Имом Аҳмад ривоят қилган ҳадисда Пайғамбар алайҳиссалом: «Яҳудийлар қилган ишни сизлар қилманглар, Аллоҳ харом қилган нарсаларни ҳар хил ҳийлалар билан ҳалол ҳисобламанглар», дейдилар.)

67Мусо ўз қавмига: «Аллоҳ сизга сигир сўймоқни буюрмоқда», деганини эсланг. Улар: «Бизни масхара қиляпсанми?» дедилар. У: «Жоҳиллардан бўлишимдан Аллоҳдан паноҳ сўрайман», деди.

68Улар: «Роббингга дуо қил, унинг қандай эканини баён қилиб берсин», дедилар. У: «У қари ҳам, ёш ҳам бўлмаган, икковининг ўртасидаги сигир, деяпти. Бас, буюрилган нарсани бажаринг», деди.

69Улар: «Роббингга дуо қил, унинг рангини баён қилиб берсин», дедилар. У: «У, ранги сап-сариқ, қараганларни хурсанд қиладиган сигир, деяпти», деди.

70Улар: «Роббингга дуо қил, унинг қандай эканини бизга баён қилиб берсин, сигир бизга ноаниқ бўлиб қолди, биз, иншааллоҳ, албатта ҳидоят топувчимиз», дедилар.

71У: «У, ўша сигир минилмаган, ер ҳайдаш, экин суғоришда ишлатилмаган, айблардан саломат, аралашган ранги йўқ, деяпти», деди. Улар: «Ана энди ҳақни келтирдинг», дедилар. Бас, уни сўйдилар. Сал бўлмаса, қилмасдилар.

72Бир жонни ўлдириб қўйиб, у ҳақида ихтилофга тушганингизни эсланг. Аллоҳ сиз беркитган нарсани чиқаргувчидир.

73«Бас, уни у(сигир)нинг баъзи жойи билан уринг», дедик. Аллоҳ худди шундай қилиб ўликларни тирилтиради ва оят-аломатларини сизга кўрсатади. Шоядки ақл ишлатсангиз.

74Сўнгра, шундан кейин қалбларингиз қаттиқ бўлди, улар тошдек ёки тошдан ҳам қаттиқ. Ва ҳолбуки, тошларнинг баъзиларидан анҳорлар отилиб чиқади, баъзилари ёрилиб ундан сув чиқади ва баъзилари Аллоҳдан қўрққанидан қулаб тушади. Ва Аллоҳ қилаётган ишларингиздан ғофил эмас. (Ушбу оятда Аллоҳ таоло Бани Исроилнинг охирги ҳодисадан кейинги ҳолатини васф қилмоқда. Шунча мўъжиза кўрган инсон, ким бўлишидан қатъий назар, қалби эриб, Аллоҳга бўлган эътиқоди зиёда бўлиши керак эди. Аммо Бани Исроилнинг қалблари қаттиқ бўлди. Қаттиқ бўлганда ҳам, тошдек қаттиқ, балки тошдан ҳаим қаттиқ бўлди.)

75Уларнинг иймон келтиришларини тамаъ қиласизларми? Ва ҳолбуки, улардан бир гуруҳлари Аллоҳнинг каломини эшитар эдилар ва сўнгра уни тушунганларидан кейин билиб туриб бузар эдилар. (Иймон ўзига яраша поклик, мусаффолик, нурни қабул қилиб олишга истеъдод талаб қилади. Аммо

яҳудийларда бу нарсага яқинлик ҳеч сезилмаяпти. Уларнинг энг яхши вакиллари бўлмиш диний олимларики Аллоҳнинг каломини эшитиб, уни тушуниб етгандан сўнг, билиб туриб бузсалар, қолганлари нима ҳам қилар эди.)

76Улар иймон келтирганларни учратсалар, иймон келтирдик, дейдилар. Баъзилари баъзилари билан холи қолсалар: «Уларга Аллоҳ сизга очган нарса ҳақида Роббингиз ҳузурида ҳужжат талашишлари учун гапиряпсизми? Ақлни ишлатмайсизми?» дейдилар. (Шунақа сифат эгаларининг иймонга келишидан умидвор бўлса бўладими? Улар иккиюзлама қавмдир. Мусулмонлар билан учрашиб қолганда, иймонга келдик, Муҳаммад алайҳиссаломга уммат бўлдик, дейишади. Чунки Тавротда у киши ҳақларида башоратлар бор ва яҳудийлар у зотнинг Пайғамбар бўлиб келишларини кутаётган эдилар. Аллоҳ таоло ўша Пайғамбар туфайли бизни душманларимизга ғолиб қилади, дейишар эди... Аммо ўзлари бир-бирлари билан ёлғиз қолганларида, бу ҳақиқатни ошкор қилганларни сўка бошлар эдилар.)

77Аллоҳ уларнинг сир тутгану ва ошкор қилган нарсаларини, албатта, билишини англамайдиларми? (Зикр қилинган бу ҳол яҳудийларнинг диний олимларига оид.)

78Уларнинг ичида китобдан бехабар, хомхаёлдан бошқани билмайдиган омийлар бор. Улар фақат гумон қиладилар халос. (Яъни, яҳудийлар ичида Тавротдан бехабар, унда нима гап борлигини билмайдиган саводсиз омийлар ҳам бор. Ўша омийларнинг билгани фақат хомхаёл, холос. Турли нарсаларни гумон қилиб, ўша гумонига ишониб юраверади. Бу омийларнинг шундай ҳолга тушиб қолишига нима сабаб? Асосий сабабларидан бири–залолатга кетган уламолар.)

79Китобни ўз қўли билан ёзиб, сўнгра уни арзон баҳога сотиш учун: «Бу Аллоҳнинг ҳузуридан», дейдиганларга ҳалокат бўлсин! Уларга қўллари билан ёзган нарсаларидан ҳалокат бўлсин! Уларга топган фойдаларидан ҳалокат бўлсин! (Ояти карима зикр қилган «арзон баҳо» ҳақида Имом Ҳасан Басрий: «Арзон баҳо–дунё ва унинг нарсаларидир» деган эканлар. Дунёга молу бойлик, мансаб ва бошқалар киради.)

80Ва улар: «Бизга (дўзах) ўти ҳеч тегмайди, тегса ҳам саноқли кунларгина тегади», дедилар. Сен: «Аллоҳдан аҳд олдингизми? Зотан, Аллоҳ аҳдига ҳеч хилоф қилмайди. Ёки Аллоҳнинг номидан билмаган нарсангизни гапиряпсизми?» деб айт.

81Йўқ! Ким гуноҳ қилса ва уни хатолари ўраб олган бўлса, ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

82Ва иймон келтириб, яхши амалларни қилганлар, ана ўшалар жаннат эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

83Бани Исорилдан Аллоҳдан бошқага ибодат этмайсиз, ота-онага, қариндошларга, етимларга, мискинларга яхшилик қиласиз, одамларга яхши гаплар айтинг, намозни қоим қилинг, закот беринг, деб аҳду паймон олганимизни эсланг. Сўнгра озгинангиздан бошқангиз юз ўгириб, ортга қараб кетдингиз. (Мулоҳаза қилинса, Аллоҳ таоло Бани Исроилдан аҳду паймон олган ишлар Ислом дини ҳам буюрган ишлардир. Шундан ҳамма самовий динларнинг бирлиги келиб чиқади. Тавҳид

ақидасининг асоси–Аллоҳдан бошқага ибодат қилмаслик–аҳду паймон олинган ишларнинг бошида саналяпти. Ота-онага яхшилик қилиш ҳар бир фарзанднинг муқаддас бурчи ҳисобланади. Қариндошларнинг қариндошлик ҳаққи бор, уларга ҳам яхшилик қилиш лозим. Етимлар–боқувчисиз қолган ёш болалардир. Жамиятда уларнинг ҳам ҳаққи бор. Шунингдек, мискинлар ҳам турли сабабларга кўра, ҳаёти ноқулай ҳолларга тушиб қолган шахслардир, уларга ҳам яхшилик кўрсатиш инсоннинг инсонийлик бурчи ҳисобланади.)

84Сизлардан бир-бирингизнинг қонларингизни тўкмайсиз ва диёрингиздан чиқармайсиз, деб аҳду паймонингизни олганимизни эсланг. Сўнгра гувоҳлик бериб туриб иқрор бўлдингиз.

85Сўнгра сиз ўзингизни ўзингиз ўлдирасиз ва бир гуруҳингизни диёридан чиқарасиз ҳамда уларга қарши гуноҳ ва душманлик йўлида ёрдам берасиз. Агар улар асир бўлсалар, қутқариб оласиз. Ва ҳолбуки, уларни чиқариш ҳаром эди. Ёки китобнинг баъзисига иймон келтириб, баъзисига куфр келтирасизми?! Сизлардан ўшани қилганларнинг жазоси бу дунёда фақат расво бўлишликдир, қиёмат кунида эса, энг шиддатли азобга қайтарилурлар. Аллоҳ қилаётганингиздан ғофил эмас.

86Ана ўшалар дунё ҳаётини охиратга сотиб олганлардир. Улардан азоб енгиллатилмас ва уларга ёрдам ҳам берилмас.

87Ва батаҳқиқ, Мусога китобни бердик ва унинг ортидан Пайғамбарларни кетма-кет юбордик. Ва Ийсо ибн Марямга равшан (мўъжизалар)ни бердик ва уни руҳул қудс билан қўлладик. Ҳар қачон Пайғамбар сизнинг ҳавою нафсингизга ёқмайдиган нарса келтирса, мутакаббирлик қилиб, баъзиларини ёлғончига чиқариб, баъзиларини ўлдираверасизми?!

88Ва улар: «Қалбимиз ғилофланган», дейишади. Йўқ, ундай эмас, куфрлари сабабли Аллоҳ уларни лаънатлаган. Бас, озгинагина иймон келтирадилар. (Яҳудийлар Исломга даъват қилинганларида: «Бизнинг қалбимиз ғилофланган, янги даъват кирмайди, янги даъватчини қабул қилмайди», деб айтишар эдилар. Аллоҳ таоло ушбу оятда уларнинг бу гаплари ёлғон эканини фош этиб, ҳақиқатни баён қилмоқда. Ҳақиқат нима? Ҳақиқат шулки, улар аввалдан куфр келтириб, иймондан қочиб юрганлари учун Аллоҳ уларни лаънатлаб, яъни, раҳматидан қувиб, ҳидоят неъматидан маҳрум этган. Шу сабабдан улар иймонга кела олмайдмлар. Агар мабодо келсалар ҳам, жуда оз келадилар.)

89Уларга Аллоҳнинг ҳузуридан ўзларидаги нарсани тасдиқловчи китоб келганда, ва ҳолбуки, кофирларга қарши (ундан) ёрдам кутардилар, ўзлари билган нарса келганда, унга куфр келтирдилар. Кофирларга Аллоҳнинг лаънати бўлсин. (Ибн Касир раҳматуллоҳи алайҳи ривоят қиладиларки, яҳудийлар Авс ва Хазраж қабилаларига қарши, яқинда бизнинг китобларимиз хабарини берган Пайғамбар чиқади, биз унга иймон келтириб, сизларнинг устингиздан ғалаба қозонамиз, дер эдилар. Аллоҳ таоло Пайғамбарни араблар ичидан танлаб юборгач эса, у кишига куфр келтирдилар. Аввалги гапларини ўзлари инкор қилдилар. Шунда Муоз ибн Жабал, Башир ибн ал-Барраа ибн Маъруф ва Довуд ибн Саламалар уларга қарата: «Эй яҳудийлар жамоаси, Аллоҳдан қўрқинглар! Мусулмон бўлинглар! Биз ширк аҳли бўлган давримизда, бизга қарши у кишидан ёрдам топишингизни

айтар эдингизлар. У кишининг Пайғамбар қилиб юборилиши хабарини берар эдингизлар. Сифатларини айтиб берар эдингизлар», дедилар. Бунга жавобан Бани Назийр яҳудийларидан Салом ибн Мушкам дегани: «У биз билган нарсани олиб келди. Биз сизга айтган бу эмас», деди.)

90Улар ўзларини сотган нарса, Аллоҳ бандаларидан хоҳлаганига Ўз фазлидан туширганига ҳасад қилиб, Аллоҳ туширган нарсага куфр келтирмоқлик, қандоқ ҳам ёмон. Улар ғазабнинг устига ғазабни лозим тутдилар. Кофирларга хор қилувчи азоб бордир.

91Агар уларга: «Аллоҳ туширган нарсага иймон келтиринг», дейилса, «Бизга туширилган нарсага иймон келтирамиз», дейишади. Ва ундан кейинги нарсага куфр келтиришади. Ҳолбуки, у улардаги нарсани тасдиқловчи ҳақдир. Айт: «Агар мўмин бўлсангиз, нимага илгари Аллоҳнинг Пайғамбарларини ўлдирдингиз?!»

92Ва батаҳқиқ, Мусо сизларга равшан (мўъжиза)лар ила келди. Сўнгра сиз ундан кейин золим бўлган ҳолингизда бузоқни (худо) тутдингиз.

93Сиздан аҳду паймонингизни олиб, устингизга Турни кўтариб: «Сизга Биз берган нарсани қувват билан тутинг ва тингланг», деганимизни эсланг. Улар: «Тингладик ва исён қилдик», дедилар. Куфрлари сабабли қалбларига бузоқ ўрнаштирилди. Айт: «Агар мўмин бўлсангиз сизнинг иймонингиз қандай ҳам ёмон нарсага буюради!» (Бани Исроилнинг хиёнаткорлиги, алдамчилиги ва бошқа кирдикорларни назарда тутган ҳолда Аллоҳ таоло улардан таъкидланган, ҳужжатлаштирилган аҳду паймон олган ва устиларига Тур тоғини кўтариб туриб: «Сизга Биз берган нарсани қувват билан тутинг ва тингланг», деб айтган эди. Иймони бор халққа шу етарли бўлиши керак эди. Аммо Бани Исроил нима қилди?! Улар тилда «эшитдик», дейишди, аммо амаллари билан, «исён қилдик», дейишди. Яъни, тил бошқа, амал бошқа бўлди.)

94Айт: «Агар Аллоҳнинг ҳузуридаги охират ҳовлиси бошқа одамларсиз холис сизга бўладиган бўлса, гапингизда ростгўй бўлсангиз, ўлимни орзу қилинг».

95Улар қўллари тақдим қилган нарсалар сабабидан, уни абадий, ҳеч-ҳеч орзу қилмаслар ва Аллоҳ зулм қилувчиларни билувчи зотдир. (Оятдаги «қўллари тақдим қилган нарсалар» жумласи, «гуноҳлар» маъносида келгандир. Араб тилида бирор нарсанинг аҳамиятини бўрттириб кўрсатилмоқчи бўлинса, ушбу услуб ишлатилади. Демак, яҳудийлар ўлимни орзу қила олмайдилар. Чунки улар ўзларининг гуноҳларини яхши биладилар. Ушбу гуноҳлар билан ҳеч-ҳеч жаннатга кириб бўлмайди. Ўлсалар, беш кунлик дунёнинг матосидан ажралиб қолишларидан қўрқиб, бу дунё ҳаётига маҳкам ёпишиб оладилар.)

96Уларнинг ҳаётга энг ҳирс қўйган одамлар эканлигини биласан. Мушриклардан бирлари минг йил умр кўришни суяди. Аммо узоқ умр кўриши уни азобдан қутқармайди. Ва Аллоҳ уларнинг қилаётганларини кўрувчидир.

97Жиброилга душман бўлганларга айт, албатта у(Қуръон)ни сенинг қалбингга Аллоҳнинг изни билан, ўзидан олдингини тасдиқловчи ва мўминлар учун ҳидоят ва башорат қилиб туширди. («Жиброилга душман бўлганлар»–яҳудийлардир. Улар Жиброил фаришта алайҳиссаломни ўзларига душман ҳисоблашар эдилар.

Бунга далил ўларoқ Имом Аҳмад Ҳанбал ривоят қилишича яҳудийлар Пайғамбаримиз Муҳаммад алайҳиссалом билан узоқ суҳбат қурган эдилар. Шунда, «Улар: «Ҳар бир Пайғамбарнинг унга хабар келтирадиган фариштаси бўлади. Бизга айт-чи, сенинг соҳибинг ким?» дедилар. У киши: «Жиброил алайҳиссалом», дедилар. Улар: «Жиброил урушни, жангни, азобни туширади, бизнинг душманимиз, агар раҳмат, ёмғир ва набототларни олиб тушадиган Микоил деганингда, яхши бўларди», дедилар.)

98Ким Аллоҳга, унинг фаришталарига, Пайғамбарларига, Жиброилга ва Микоилга душман бўлса, албатта, Аллоҳ кофирларнинг душманидир.

99Батаҳқиқ, сенга равшан оятларни туширдик, уларга фақат фосиқларгина куфр келтирадир.

100Ҳар қачон аҳд қилишсалар, улардан бир гуруҳи уни бузаверадими?! Йўқ! Уларнинг кўплари иймон келтирмаслар.

101Улардаги нарсани тасдиқлаб, Аллоҳнинг ҳузуридан уларга Пайғамбар келса, китоб берилганлардан бир гуруҳи, худди билмагандек, Аллоҳнинг китобини ортларига қараб отдилар. («Аллоҳнинг китоби» Таврот бўлиши мумкин, чунки унда Муҳаммад алайҳиссаломнинг Пайғамбар бўлиб келишлари башорати бор. Тавротнинг башоратини тан олмаганларни китобни орқаларига қараб отиш деб васф этилмоқда. Айни чоқда, у китоб Қуръони Карим ҳам бўлиши мумкин, чунки яҳудийлар уни ҳам қабул қилмадилар.)

102Ва Сулаймон подшолигида шайтонлар тиловат қилган нарсага эргашдилар. Сулаймон куфр келтиргани йўқ. Лекин шайтонлар одамларга сеҳрни ўргатиб, кофир бўлдилар. Ва Бобилда Ҳорут ва Морут номли икки фариштага тушган нарсага эргашдилар. Икковлари ҳатто: «Биз фитна-синов учунмиз, кофир бўлмагин», демасдан олдин ҳеч кимга ўргатмасдилар. Бас, икковларидан эр-хотиннинг ўртасини бузадиган нарсани ўрганишар эди. Ва улар Аллоҳнинг изнисиз бирор кишига зарар етказувчи эмасдилар. Ва икковларидан зарар келтирадиган, фойда келтирмайдиган нарсани ўрганадилар. Ва, батаҳқиқ, биладиларки, уни сотиб олган кишига охиратда насиба йўқ. Агар билсалар, ўзларини сотган нарса қандоқ ҳам ёмон! (Аллоҳ Сулаймон алайҳиссаломга берган мазкур мўъжизаларни кўриб, одамлардан баъзилари иймонга келди, иймонлиларнинг иймонлари мустаҳкамланди. Аммо кофирлар, душманлар ва шайтонлар: «Сулаймон сеҳргар, у ўз сеҳрининг кучи билан турли ҳайвонлар ила муносабатда бўлмоқда, жинларни ишлатмоқда, деган гапларни тарқатишди. Пайғамбарлик мўъжизаси илоҳий неъмат бўлиб, фақат Аллоҳ томонидан берилади. Сеҳр эса, ўргатувчидан ўрганса бўладиган, ёмонликка ишлатиладиган бир нарсадир. Шундай қилиб, мўъжиза нимаю сеҳр нима–кишиларга амалда кўрсатилган экан. Ушбу ояти карима мазкур масалани муолажа қиларкан, Сулаймон сеҳргар бўлган, деган даъвога «Сулаймон кофир бўлмаган» деган жавоб келмоқда. Шундан англашиладики, сеҳр куфрга тенглаштирилмоқда. Бу маънони «Лекин шайтонлар одамларга сеҳрни ўргатиб кофир бўлдилар», деган жумла янада таъкидламоқда. Кофирликни бўйнига олиб сеҳрни ўрганганлар нимага ишлатишади сеҳрларини?«Эр-хотиннинг ўртасини бузишга». Демак, ёмон

нарсага. Сеҳрни ўрганган, уни ёмонликка ишлатганларга охиратда ҳеч қандай насиба қолмайди. Буни уларнинг ўзлари ҳам яхши биладилар.)

103Агар улар иймон келтириб, тақво қилганларида, гар билсалар, Аллоҳнинг ҳузуридаги савоб яхши эди.

104Эй иймон келтирганлар! «Роъина» деманглар, «унзурна» денглар ва тингланглар. Ва кофирларга аламли азоб бўлур. (Саҳобаи киромлар ўрганиши лозим бўлган нарсаларни сабоқ олсалар, Пайғамбаримиз алайҳиссалату вассаламга, «Роъина», яъни, кузатиб туринг, тушуниб, ўзлаштириб олайлик, дейишар экан. Аммо пасткаш яҳудийлар мусулмонларни таҳқирлаш учун шу ҳолатдан ҳам фойдаланишибди. Ўзларининг иброний тилларида худди «роъина» каби талаффуз этиладиган, лекин сўкиш, масхара маъносида ишлатиладиган сўзни Расули акрам с.а.в. ҳузурларига келганда айтадиган бўлишибди.)

105Аҳли китоб ва мушриклардан бўлган кофирлар сизларга Роббингиздан яхшилик туширилишини ёқтирмайдилар. Ва ҳолбуки, Аллоҳ Ўз раҳматини кимга хоҳласа, ўшанга хос қилади. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

106Оятлардан биронтасини насх қилсак ёки унутдирсак, ундан яхшисини ёки унга ўхшашини келтирамиз. Аллоҳ ҳар нарсага қодир эканини билмадингми?

107Албатта, осмонлару ернинг мулки Аллоҳники эканини ва сизларга Аллоҳдан ўзга дўст йўқ, ёрдамчи ҳам йўқлигини билмадингми? («Насх» сўзи луғатда ўзгартиш, бекор қилиш маъносини билдиради. Шариат таърифида эса, бир шаръий ҳукмнинг ундан кейин келган шаръий далил билан бекор қилинишига айтилади. Тушуниш учун оддий бир мисол келтирадиган бўлсак, кўпчилик бўлар-бўлмасга Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига кириб, бекорчи гаплар билан у зотнинг вақтларини олишаверганидан сўнг, Аллоҳ таоло оят тушириб, ким Пайғамбар алайҳиссалом билан ҳузурларида ёлғиз қолиб гаплашмоқчи бўлса, гаплашишдан олдин садақа қилишга буюрди. Одамлар бу орқали Пайғамбар алайҳиссаломнинг қимматли вақтларини бекор ўтказмаслик лозим эканлигини англаб бўлганларидан сўнг, бошқа оят тушириб, аввалги ҳукм бекор қилингани эълон этилди.)

108Ёки Пайғамбарингиздан, бундан аввал Мусодан сўралганидек, савол сўрашни хоҳлайсизми?! Ким иймонни куфрга алмаштирса, батаҳқиқ, тўғри йўлдан адашган бўлади. (Аллоҳ таоло мусулмонларни яҳудийларга ўхшаб ғаразли саволлар беришдан қайтармоқда. Пайғамбар алайҳиссаломдан Мусо алайҳиссаломдан Бани Исроил сўраган нарсаларга ўхшаш нарсаларни сўрашнинг ёмонлигини баён қиляпти ва бу ишни, иймонни куфрга алмаштириш, деб атаяпти.)

109Аҳли китоблардан кўплари уларга ҳақ равшан бўлганидан кейин, ўзларича ҳасад қилиб, сизларни иймонли бўлганингиздан кейин кофирликка қайтармоқчи бўладилар. Аллоҳнинг амри келгунча афв этинг, кечиримли бўлинг. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

110Намозни қоим қилинг, закот беринг, ўзингиз учун қилган яхшиликларни Аллоҳнинг ҳузурида топасиз. Албатта, Аллоҳ қилаётганингизни кўрувчидир.

111Ва улар: «Жаннатга яҳудий ва насронийлардан бошқа ҳеч ким кирмайди»,
дедилар. Бу уларнинг хом хаёлларидир. «Агар ростгўй бўлсангиз, ҳужжатингизни
келтиринг», деб айт.

112Йўқ! Кимки яхшилик қилган ҳолида юзини Аллоҳга топширса, унга Робби
ҳузурида ажр бордир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар. (Демак, ҳам
маънавий, ҳам моддий тарафдан фақат Аллоҳ учун бўлган иш ўз эгасини
мукофотга етказади. Аввало, «Робби ҳузурида ажр бордир». Яна унга келажакда
хавф йўқ. Яна у бўлиб ўтган ишлардан афсусланмайди. Булар Аллоҳнинг
ваъдаларидир ва, муҳаққақ, шундай бўлгусидир.)

113Яҳудийлар: «Насронийлар арзимас нарсададирлар», дедилар. Насронийлар:
«Яҳудийлар арзимас нарсададирлар», дедилар. Ва ҳолбуки, улар китоб тиловат
қиладилар. Шунингдек, билмайдиган кимсалар ҳам уларнинг гапига ўхшаш гап
айтдилар. Бас, қиёмат куни ораларида Аллоҳ улар ихтилоф қилган нарса ҳақида
ҳакамлик қилади. (Самовий китоб эгаси бўлмаган халқлар оятда илоҳий
таълимотларни «билмайдиган кимсалар» деб аталяпти. Улар ҳам яҳудий ва
насронийларнинг гапларига ўхшаш гапларни айтадилар, яъни, булар иккаласи
ҳам ҳеч нарсага арзимайди, дейдилар.Улар тортишишган масаланинг ҳақиқий
ҳукмини Аллоҳ таоло қиёмат куни Ўзи чиқаради.)

114Аллоҳнинг масжидларида Унинг исми зикр қилинишини ман этган ва уларни
бузишга ҳаракат қилгандан ҳам золимроқ одам борми? Ана ўшалар у жойларга
фақат қўрққан ҳолларидагина киришлари керак эди-ку! Уларга бу дунёда хорлик
бордир ва уларга охиратда улуғ азоб бордир.

115Машриқу мағриб Аллоҳникидир, қаёққа қарасангиз, Аллоҳнинг юзи бор.
Албатта, Аллоҳ кенг қамровли, билувчи зотдир. (Бутун ер юзи–мағрибу машриқ
мусулмонлар учун масжид қилинган. Чунки ер юзи Аллоҳ таолоники. Унга ибодат
қилмоқчи бўлган одам ҳар жойда қилаверса бўлаверади.)

116Улар: «Аллоҳ ўзига фарзанд тутди», дейдилар. У покдир. Балки осмонлару
ердаги барча нарсалар Уникидир. Ҳамма Унга бўйсунувчидир.

117У осмонлару ерни пайдо қилувчидир. Бирор ишни қилмоқчи бўлганида, унга:
«Бўл!» деса, бўлаверадир. (Кофирлар ушбу ояти каримада келганидек, «Аллоҳ
ўзига фарзанд тутди», дейдилар. Бу оятлар тушаётган пайтда мусулмонлар билан
юзма-юз тўқнашиб турган уч тоифа кофирлар учаласи ҳам улкан жиноятга
бориб, Аллоҳга туҳмат қилишарди: Яҳудийлар: «Узайр Аллоҳнинг ўғли»,
дейишарди; насоролар: «Ийсо Масиҳ Аллоҳнинг ўғли», дейишарди;
кофирларнинг учунчи гуруҳи бўлмиш мушриклар: «Фаришталар Аллоҳнинг
қизлари», дейишарди. Исломий тасаввурдан бошқа тасаввурлар фалсафаларнинг
катта хатоси Холиқ (яратувчи) билан махлуқ (яратилмиш) орасидаги фарқни
тушунмасликдадир. Ислом назарияси бўйича, маҳлуқлар тамом бошқа, Холиқ
тамом бошқа мавжудлик. Холиқнинг асло ўхшаши йўқ, Уни тасаввурга сиғдириб
ҳам бўлмайди, махлуққа қиёсан таърифланмайди ҳам. Яъни, Аллоҳнинг хотини
ҳам, фарзанди ҳам бўлиши мумкин эмас.)

118Билмайдиган кимсалар: «Аллоҳ биз билан гаплашса эди ёки мўъжиза келса
эди», дейишди. Улардан олдингилар ҳам уларнинг сўзига ўхшаш гапирган эдилар.

Қалблари ўхшаш бўлди. Батаҳқиқ, Биз яхши билувчи қавмларга мўъжизаларни баён қилганмиз.

119Албатта, Биз сени ҳақ билан суюнчли хабар берувчи ва огоҳлантирувчи қилиб юбордик. Ва дўзахилар ҳақида сўралмайсан.

120Сендан яҳудийлар ҳам, насронийлар ҳам уларнинг миллатига эргашмагунингча ҳеч-ҳеч рози бўлмаслар. «Албатта, Аллоҳнинг ҳидояти ҳақиқий ҳидоятдир», деб айт. Агар сенга келган илмдан кейин ҳам уларнинг ҳавои нафсларига эргашсанг, сени Аллоҳдан (қутқарувчи) дўст ҳам, ёрдамчи ҳам йўқдир.

121Биз китоб берганлардан уни ўрнига қўйиб тиловат қиладиганлари, ана ўшалари унга иймон келтиради. Ким унга куфр келтирса, ана ўшалар, ўзларигина ютқазганлардир. (Агар яҳудийлар ҳақиқий Тавротни инсоф билан, ўрнига қўйиб ўқисалар, Муҳаммад алайҳиссаломга иймон келтириш зарурлигини тушуниб етадилар. Насронийлар ҳам Инжилни бузмасдан, инсоф билан, ўрнига қўйиб ўқисалар, Муҳаммад алайҳиссаломга иймон келтириш зарурлигини англаб етадилар. Кимки Қуръони Каримни инсоф билан, ўрнига қўйиб ўқиса, унга иймон келтириш зарурлигини тушуниб етади.)

122Эй Бани Исроил, сизга берган неъматларимни ва Мен сизларни оламлардан афзал қилиб қўйганимни эсланг!

123Бир жон бошқа жондан ҳеч нарсани адо қила олмайдиган, ундан шафоат қабул қилинмайдиган, ундан тўлов олинмайдиган ва уларга ёрдам берилмайдиган Кундан қўрқинг!

124Иброҳимни Роббиси калималар ила синаб кўрганда, у уларни батамом адо этганини эсла! У зот:«Мен, албатта, сени одамларга имом қилмоқчиман» деди. У: «Зурриётимдан ҳамми?» деди. У зот:«Золимлар аҳдимга ҳеч қачон эриша олмайдилар», деди.

125«Уй»ни одамлар учун масаба ва омонлик жойи қилганимизни эсланг. Ва Иброҳимнинг мақомини намозгоҳ тутинг. Ва Иброҳим ва Исмоилга: «Уйимни тавоф қилувчилар, муқим турувчилар, рукуъ ва сажда қилувчилар учун поклаб қўйинглар», деб амр қилдик. («масаба» зиёрат қилиб тўймайдиган макон.)

126Иброҳимнинг: «Роббим, буни омонлик юрти қилгин ва аҳлидан Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирганларини мевалар ила ризқлантиргин», деганини эсла. У зот: «Ким куфр келтирса, озгина ҳузур бахш этаман, сўнгра дўзах азобига мажбур қиламан ва у қандай ҳам ёмон жой!» деди. (Ушбу оятда иккинчи марта, энди Иброҳим алайҳиссалом тилларидан, Байтуллоҳнинг омонлик маскани бўлиши хабари келяпти. Аммо, одобли, сермулаҳаза Пайғамбар Иброҳим алайҳиссалом аввалги дарсдан сабоқ олиб, Аллоҳнинг мукофотини бу гал ҳаммага эмас, балки мўминларгагина сўрамоқдалар. Асосий қоида эса ўзгармасдир: «Ким куфр келтирса, озгина ҳузур бахш этаман, сўнгра дўзах азобига мажбур қиламан ва у қандай ҳам ёмон жой!» «Озгина ҳузур» кофирлар учун бу дунёда бериладиган зоҳирий ҳузурдир. Сўнгра эса, охиратда уларни дўзах азоби кутади.)

127Иброҳим билан Исмоил: «Эй Роббимиз, биздан қабул эт, албатта, Сенинг Ўзинг эшитувчи, билувчи зотсан», деб, байтнинг пойдеворларини кўтараётганини эсла.

128«Роббимиз, икковимизни Ўзингга мусулмон бўлганлардан қил ва зурриётимиздан ҳам Ўзингга мусулмон уммат қил, бизга ибодатларимизни кўрсат, тавбамизни қабул эт. Албатта, Сенинг Ўзинг тавбаларни кўплаб қабул этувчи, раҳмли зотсан».

129«Роббимиз, ўзларининг ичидан уларга оятларингни тиловат қилиб берадиган, китобни ва ҳикматни ўргатадиган, уларни поклайдиган Пайғамбар юбор. Албатта, Сенинг Ўзинг азиз ва ҳикматли зотсан». (Юқоридаги оятлар Байтуллоҳнинг қурилиш жараёнини жонлантириб кўз олдимизга олиб келади. Иброҳим ва Исмоил алайҳиссаломлар Байтуллоҳни қурар эканлар, фурсатни қулай билиб, кўнгилларидаги дуоларни ҳам қилиб олдилар. Ақида иши муҳим иш, у мўмин инсон учун энг аҳамиятли масаладир. Шунинг учун аввалги оятларда аҳли ҳарамга ризқ сўраган ота-бола Пайғамбарлар энди зурриётларига Аллоҳдан иймон-ислом сўрамоқдалар. Улар яна Аллоҳдан: «Бизга ибодатларимизни кўрсат, тавбамизни қабул эт», деб сўраяптилар. Биз, «ибодатларимизни» деб таржима қилган сўз арабчада «манасикана» дейилган. «Маносик» сўзи аслида ибодат маъносини англатса ҳам, урфда ҳаж ибодатлари маъносида ишлатилади. Шунинг учун бу дуода, мана, сенинг уйингни қуряпмиз, энди уни ҳаж қилишни ҳам ўзинг ўргат, маъноси бўлади.)

130Ўзини эси паст санаганларгина Иброҳимнинг миллатидан юз ўгиради. Албатта, Биз уни бу дунёда танлаб олдик ва, албатта, у охиратда солиҳлардан бўлгай.

131Чунки Робби унга: «Мусулмон бўл!» деганида, у: «Оламларнинг Роббига мусулмон бўлдим», деди.

132Иброҳим ўша (миллат)ни болаларига васият қилди. Яъқуб ҳам: «Эй болаларим, албатта, Аллоҳ сизларга динни танлади, сизлар мусулмон бўлмасдан туриб ўлмайсиз» деди.

133Ёки Яъқубга ўлим ҳозир бўлиб, у ўз болаларига: «Мендан кейин нимага ибодат қиласизлар?» деганида, улар: «Сенинг илоҳингга ва оталаринг Иброҳим, Исмоил ва Исҳоқларнинг илоҳига, ёлғиз илоҳга ибодат қиламиз ҳамда биз Унга мусулмон бўлувчимиз», деганларида гувоҳ бўлганмисиз?!

134Улар бир уммат эди, ўтиб кетдилар. Уларга ўзлари касб қилганлари бўлади. Сизларга ўзингиз касб қилганингиз бўлади. Уларнинг қилган амалларидан сиз сўралмайсиз.

135Улар: «Яҳудий ёки насроний бўлинг, ҳидоят топасиз», дейдилар. Балки: «Иброҳимнинг ҳаниф миллатига (динига) эргашамиз ва у мушриклардан бўлмаган», деб айт. (Яҳудий ва насронийларнинг гапи битта: униси, яҳудий бўлинг, ҳидоят топасиз, деса, буниси, насроний бўлинг, ҳидоят топасиз, дейди. Бунга жавобан эса, Аллоҳ Пайғамбаримиз Муҳаммад алайҳиссаломга: «Яхшиси ҳаммамиз–сизлар ҳам, биз ҳам Иброҳим алайҳиссаломнинг ҳаниф миллатига эргашайлик», дейишни буюрмоқда. «Ҳаниф» дегани барча ботил динларни ташлаб ҳақ дин томон бурилишни англатади.)

136Айтинглар: «Аллоҳга ва бизга туширилган нарсага, Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб, асботларга туширилган нарсага, Мусо ва Ийсога берилган нарсага ва Пайғамбарларга Роббиларидан берилган нарсага иймон келтирдик. Уларнинг орасидан бирортасини фарқламаймиз ва биз Унга мусулмонлармиз». (Қуръони Каримда зикри келган «асботлар»дан мурод–Яъқуб алайҳиссаломнинг ўн икки нафар ўғлидан тарқалган зурриётлари. Демак, мусулмонлар уларнинг Пайғамбарликларига ҳам иймон келтиришлари лозим.)

137Агар сиз иймон келтирганга ўхшаш иймон келтирсалар, батаҳқиқ, ҳидоят топадилар. Ва агар юз ўгирсалар, бас, албатта, улар хилофдан бошқа нарсада бўлмайдилар. Аллоҳ сенга улар (ёмонлиги)дан кифоя қилади. Ва У эшитувчи, билувчи зотдир.

138Аллоҳнинг бўёғини (лозим тутинг). Аллоҳнинг бўёғидан чиройлироқ бўёқ бергувчи ким бор?! Ва биз Унга ибодат қилувчилармиз. (Оятдаги «бўёқ» калимаси рамзан динни англатади. Инсонни гўзал қилиб кўрсатадиган нарса диндир. Ҳақиқий диндор шахсда унинг аломатлари яққол кўзга ташланиб туради. Шу маънода, инсон агар гўзал бўлиш учун турли бўёқлардан–дин ва тузумлардан бирини танлаши лозим бўлса, нимани танлаши керак? Албатта, ҳеч қандай гап-сўзсиз, Аллоҳнинг бўёғини (динини) тутиши лозим. Чунки Аллоҳнинг бўёғидан (динидан) ўзга чиройлироқ бўёқ йўқ!)

139Айт: «Биз билан Аллоҳ ҳақида тортишасизми?! Ва ҳолбуки, У бизнинг Роббимиз ва сизнинг Роббингиз, бизнинг ўз амалларимиз бор, сизнинг ўз амалларингиз бор. Ва биз Унга мухлисмиз».

140Ёки: «Албатта, Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб ва асботлар яҳудий ва насроний бўлган», дейсизларми?! «Сизлар билимдонроқми ёки Аллоҳми?» дегин. Ҳузуридаги Аллоҳдан бўлган гувоҳликни беркитган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Ва Аллоҳ қилаётган ишларингиздан ғофил эмасдир.

141Улар бир уммат эдилар, ўтиб кетдилар. Уларга ўзлари касб қилганлари бўлади. Сизларга ўзингиз касб қилганингиз бўлади. Уларнинг қилган амалларидан сизлар сўралмайсизлар.

142Одамлардан эси пастлари: «Буларни қиблаларидан нима юз ўгиртирди экан?» дейдилар. «Машриқу мағриб Аллоҳники, кимни хоҳласа, ўшани тўғри йўлга бошлайди», деб айт. (Ояти карима келажакда рўй берадиган муҳим бир ишнинг хабарини бермоқда. Вақти етиб, Аллоҳнинг амри ила қибла Байтул Мақдисдан Каъбаи Муаззамага ўзгартирилганда, яъни, мусулмонлар аввалги қиблани қўйиб бошқасига юз ўгирганларида, яҳудийлар–одамлардан эси пастлари, буларни қиблаларидан нима юз ўгиртирди экан, дейдилар. Бундай кўнгилсиз гаплар бўлишини аввалдан билдириб қўяётганининг бир боиси, бўлғуси ёмон таъсирни кесишдир.)

143Шунингдек, сизларни одамлар устидан гувоҳ бўлишингиз ва Пайғамбар сизларнинг устингиздан гувоҳ бўлиши учун ўрта миллат қилдик. Сен аввал юзланган қиблани ортга бурилиб кетадиганлар ким-у Пайғамбарга эргашувчилар ким эканини билиш учунгина қилганмиз. Гарчи бу иш Аллоҳ ҳидоятга солганлардан бошқаларга оғир бўлса ҳам. Аллоҳ иймонингизни зое қилмайди.

Албатта, Аллоҳ одамларга меҳрибон ва раҳмлидир. (Аллоҳ таоло мусулмонларни ўрта уммат қилган. Биз «ўрта» деб таржима қилган сўз арабчада «васат» деб келган ва яхши, ўрта, марказ ва адолатли маъноларини англатади. «Ўрта» маънода кўпроқ ишлатилгани учун таржимага шу маъно ихтиёр қилинди. Ўртанинг яхши дейилаётганига боис шуки, четлар чет бўлгани учун ҳам ҳар хил таъсирларга кўп учрайди ва бузилиш эҳтимоли кўпроқ. Аммо ўрта бузилмай, яхши ҳолича қолади. Ўртага адолат маъноси берилишининг сабаби эса, «ўрта» атрофларга нисбатан бир хил туради, бирор томонга оғиб, адолатни бузмайди. Оятдан, худди сизлар ўзларингиз ўрта уммат бўлганингиз учун қиблаларингизни ҳам шундоқ қилдик, деган маъно чиқади.)

144Гоҳо юзингни осмонга тез-тез бурилганини кўрамиз. Бас, албатта, сени ўзинг рози бўлган қиблага қаратамиз. Юзингни Масжидул Ҳаром томон бур. Қаерда бўлсангиз ҳам, юзингизни у томон бурингиз. Албатта, китоб берилганлар уни Роббиларидан бўлган ҳақ эканини биладилар. Ва Аллоҳ уларнинг қилаётган амалларидан ғофил эмасдир.

145Агар китоб берилганларга барча ҳужжатларни келтирсанг ҳам, сенинг қиблангга эргашмаслар. Сен ҳам уларнинг қибласига эргашувчи эмассан. Ва улар бир-бирларининг қибласига эргашувчи эмаслар. Агар сенга келган илмдан кейин ҳам уларнинг ҳавою нафсларига эргашсанг, унда, албатта, золимлардан бўлурсан. (Ушбу ояти каримада аҳли китобларнинг табиати, феълидаги муҳим нуқта тушунтириляпти: уларга ҳужжат-мужжат керак эмас, уларнинг Исломга нисбатан душманликлари далил ва тушунчанинг етишмаслигидан эмас, балки билиб, тушуниб туриб қилинаётган душманликдир. Аҳли китоблар қиблангга эргашмайдилар, дейилишидан ҳам қибла бутун бошли дин ва миллатнинг рамзи эканлиги кўриниб турибди.)

146Китоб берилганлар уни худди болаларини танигандек танийдилар. Ва, албатта, улардан бир гуруҳлари билиб туриб ҳақни беркитадилар. (Инсон ўз боласини ҳаммадан яхши танийди. Чунки бола унинг жигарбанди, унда ўзининг қони, ҳис-туйғулари ва бутун вужуди аксини топган. Баъзи ҳолларда боланинг ўзи у ёқда турсин, ҳидидан ҳам танийди. Шунга қиёсан зарбулмасал қилиб айтиляптики,«Китоб берилганлар уни (Муҳаммад алайҳиссаломни) худди болаларини танигандек танийдилар». Чунки уларнинг муқаддас китоблари Таврот ва Инжилда охирзамон Пайғамбари ҳақида ойдин хабарлар келган. Яҳудийлардан инсофлилари ўша хабар асосида Пайғамбар алайҳиссаломга иймон келтириб, саҳобалик бахтига–муяссар бўлганлар. Лекин аҳли китоблардан бир гуруҳлари ҳақни билиб туриб, ҳасад қилишиб, беркитадилар. Шу жумладан, қибла ҳақидаги илмни ҳам. Улардаги мавжуд ҳасад ва ҳақ доимо ўзини кўрсатиб туради.)

147Бу ҳақ Роббингдандир, ҳеч-ҳеч шак қилувчилардан бўлма.

148Ҳар кимнинг юзланадиган тарафи бор. У ўшанга боқади. Яхшиликларга шошилинг. Қаерда бўлсангиз ҳам, Аллоҳ сизларни жамлайди. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

149Қаердан чиқсанг ҳам, юзингни Масжидул Ҳаром томон бур. Ва, албатта, бу Роббингдан бўлган ҳақдир.

150Ва қаердан чиқсан ҳам, юзингни Масжидул Ҳаром томон бур. Қаерда бўлсангиз ҳам, юзингизни у томонга буринг. Одамларда сизга қарши ҳужжат бўлмаслиги учун. Улардан зулм қилганларидан қўрқманглар, Мендан қўрқинглар. Ва сизга неъматимни батамом этиш учун, шоядки ҳидоят топсангиз.

151Шунингдек, ичингизга ўзингиздан, сизларга оятларимизни тиловат қиладиган, сизларни поклайдиган, сизларга китобни, ҳикматни ва билмайдиган нарсаларингизни ўргатадиган Пайғамбар юбордик.´

152Бас, Мени эслангиз, сизни эслайман. Ва Менга шукр қилингиз, куфр қилмангиз.

153Эй иймон келтирганлар! Сабр ва намоз ила мадад сўранглар. Албатта, Аллоҳ сабрлилар биландир. (Демак, мўмин-мусулмон банда мазкур қийинчиликларни енгиш учун катта миқдордаги сабрга эга бўлиши керак. Аммо ҳамма нарсанинг чегараси бўлганидек, гоҳида сабр ҳам тугаши, сусайиши мумкин, бундай ҳолатда намоз ёрдамга келади. Намоз битмас-туганмас ёрдамчи, кучга-куч, қувватга-қувват бахш этувчи, қалбга мадад берувчи, сабрга-сабр қўшувчи, сокинлик ва хотиржамлик манбаидир. У ожиз, заиф одамни қувват ва ёрдамнинг асл манбаи бўлмиш Аллоҳ таолога боғловчи воситадир.)

154Аллоҳнинг йўлида қатл бўлганларни ўликлар деманг. Балки улар тирикдирлар, лекин сиз сезмайсиз.

155Албата, Биз сизларни бир оз қўрқинч ва очлик билан, мол-мулкга, жонга меваларга нуқсон етказиш билан синаймиз. Ва сабрлиларга башорат бер.

156Улар мусибат етганда: «Албатта, биз Аллоҳникимиз ва, албатта, биз Унга қайтувчимиз», дерлар.

157Ана ўшаларга Роббиларидан саловатлар ва раҳмат бор. Ана ўшалар ҳидоят топганлардир. (Бу улкан тарбиянинг ёрқин мисолидир. Шунча синов ва машаққатларга мукофот қилиб ғалаба, нусрат ва бошқа нарсалар эмас, Аллоҳнинг саловатлари, меҳри ва шафқати ҳамда раҳмати ваъда қилинмоқда! Шунинг учун мўминлар доимо Аллоҳнинг розилигини кўзлаб иш қилишлари лозим бўлади. Бу дунёда ҳосил бўладиган баъзи бир натижалар охирги мақсад бўлиб қолмаслиги керак. Ҳатто ақиданинг ғолиб келиши ҳам юқорида айтилган мукофотнинг ўрнини боса олмайди.)

158Албатта, Сафо ва Марва Аллоҳ(дини)нинг белгиларидандир. Ким Байтуллоҳни ҳаж ёки умра қилса, икковлари ўртасида саъйи қилиш гуноҳ эмас. Ким яхшиликни холисона қилса, бас, албатта, Аллоҳ шукр қилувчи ва билувчидир. (Оятда Аллоҳ таоло: «Ким Байтуллоҳни ҳаж ёки умра қилса, икковлари ўртасида саъйи қилиш гуноҳ эмас», дейди. Ушбу оят ҳужжат бўлиб шариатимизда Сафо ва Марва тепаликлари ўртасида саъйи қилиш вожиб амал, деб белгиланган. Оятда саъйи қилиш вожиб бўлади, дейиш ўрнига, «Саъйи қилиш гуноҳ бўлмайди», дейилишининг боиси шуки, иккала тепаликда бут борлиги учун, саъйи қилиш мушрикларнинг иши, гуноҳ бўлади, деб ўйлаб мусулмонлар саъйи қилмай қўйган эдилар. Шунинг учун Аллоҳ таоло гуноҳ бўлмайди, саъйи қилинглар, демоқда.)

159Албатта, Биз нозил қилган равшан оятларни ва ҳидоятни одамларга китобда баён қилиб берганимиздан кейин беркитганларни–ўшаларни Аллоҳ лаънатлайди. Ва лаънатловчилар лаънатлайди.

160Магар тавба қилиб, аҳли солиҳ бўлиб, баён қилганларнинг, ана ўшаларнинг тавбасини қабул қиламан. Ва Мен тавбаларни кўплаб қабул қилувчи ва раҳмлидирман.

161Албатта, куфр келтирган ва кофирлик ҳолида ўлганларга–ана ўшаларга Аллоҳнинг, фариштaларнинг ва одамларнинг–барчанинг лаънати бўлгай.

162Унда абадий бўлурлар. Улардан азоб енгиллатилмас. Ва уларга назар ҳам солинмас.

163Ва илоҳингиз бир илоҳдир. Роҳман ва Раҳийм бўлмиш Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқдир.

164Албатта, осмонлару ернинг яратилишида, кечаю кундузнинг алмашиб туришида, одамларга манфаатли нарсалари ила денгизда юриб турган кемада, Аллоҳнинг осмондан сув тушириб, у билан ўлган ерни тирилтириши ва унда турли жондорларни таратишида, шамолларни йўналтиришида, осмону ер орасидаги итоатгўй булутда ақл юритувчи қавмлар учун белгилар бор. (Ушбу оятларда зикр қилинган ҳолатларни доим кўриб, уларнинг ичида яшаб юрамиз. Шу қадар кўникиб кетганмизки, алоҳида эътибор бермай қўйганмиз. Ҳолбуки, буларнинг ҳар бири Аллоҳ таолонинг борлигига катта бир далилдир. Дарҳақиқат, инсоф билан, ақлни жойига қўйиб, бир ўйлаб кўрайлик-чи: осмонлару ерни ким яратган? Осмонларнинг чегарасини ҳали биров чегаралаб билгани йўқ. Ундаги бор нарсалар, ҳамма-ҳаммасини ким яратган? Аллоҳнинг борлигини инкор қилаётган худосизларми? Ёки бошқа бирорта яратувчи борми?)

165Одамлар ичида Аллоҳдан ўзга тенгдошларни тутадиганлар ва уларни Аллоҳни севгандек севадиганлар бор. Иймон келтирганларнинг Аллоҳга муҳаббатлари қаттиқдир. Зулм қилганлар азобни кўрган чоғларида, албатта, барча қувват Аллоҳга хослигини ва, албатта, Аллоҳнинг азоби шиддатли эканини билсалар эди!

166У пайтда пешволар (ўзларига) эргашганлардан тонурлар ва азобни кўрурлар, уларнинг боғланишлари кесилур.

167Ва эргашганлар: «Қани энди бизга бир ортга қайтиш бўлса эди, биздан тонганларидек, биз ҳам улардан тонар эдик», дерлар. Шундай қилиб, Аллоҳ уларга амалларининг ўзларига ҳасрат бўлганини кўрсатур. Ва улар дўзахдан чиқувчи эмаслар. (Қиёматдан бир кўриниш: ҳамма ўзи билан овора, биров билан бировнинг иши йўқ. Пешволар, бошлиқлар, бу дунёда бошқаларни ўз ортидан эргаштириб юрганлар ўзларига эргашганлардан тонадилар. Чунки ўзининг иши чатоқ бўлиб турганда, бошқанинг ташвиши ортиқча бўлади уларга. Азобни кўргач, ораларидаги барча боғланишлар, алоқалар, яқинликлар кесилади.)

168Эй одамлар! Ер юзидаги нарсалардан ҳалол-покларини енглар. Ва шайтон изидан эргашманглар, чунки у сизларга очиқ душмандир. (Ояти карима ҳалол-

пок ризқларни ейишга зид қилиб шайтоннинг изидан эргашиш қўйилмоқда. Яъни, шайтоннинг йўлида юрганларгина ҳалол-пок емайдилар, деганидир бу. Шайтон инсонларга ҳалол едирмаслик билан уларни Аллоҳнинг итоатидан чиқаради. Шайтоннинг етовига тушиб қолган нодон инсон эса, ҳалол-ҳаромни фарқламай нақадар улкан гуноҳ қилаётганини ўзи билмайди, ҳатто ҳис этмайдиган даражага тушади.)

169Албатта, у сизларни ёмон ва фаҳш ишларга ҳамда Аллоҳга қарши билмаган нарсангизни гапиришингизга буюради.

170Уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага эргашингиз», дейилса, улар: «Йўк, биз оталаримизни нимада топсак, шунга эргашамиз», дейдилар. Оталари ҳеч нарсага ақли етмаган ва ҳидоят топмаган бўлсалар ҳам-а?!

171Куфр келтирганлар мисоли худди қичқириқ ва сасдан бошқа нарсани эшитмайдиганларга бақираётганга ўхшайди. Улар кар, соқов ва кўрдирлар. Улар ақл ишлатмаслар. (Аллоҳ таоло бу ояти каримада кофирларни чўпонни овозини эшитиб, маъносини тушинмайдиган чорва ҳайвонларига, Пайғамбарларни уларни ҳайдаб юрувчи чўпонга ўхшатмоқда.)

172Эй иймон келтирганлар! Сизларга ризқ қилиб берганимиз пок нарсалардан енглар ва Аллоҳга шукр қилинглар, агар Унга ибодат қиладиган бўлсаларингиз.

173Албатта, У зот сизларга фақат ўлимтикни, қонни, чўчқанинг гўштини ва Аллоҳдан бошқага сўйилганни ҳаром қилди. Кимки мажбур бўлса-ю, зулм қилмай, ҳаддан ошмай (еса), унга гуноҳ бўлмайди. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмлидир. (Саъд ибн Аби Ваққос розийаллоҳу анҳу Пайғамбаримиз алайҳиссаломга: «Эй Аллоҳнинг Расули, дуо қилинг, Аллоҳ мени дуоси қабул бўладиганлардан қилсин», дедилар. Шунда Пайғамбар алайҳиссалом: «Эй Саъд, таомингни ҳалол қил, дуоси қабул бўладиган бўласан. Муҳаммаднинг жони қўлида бўлган зот билан қасамки, бир одам ҳаром луқмани қорнига ташласа, Аллоҳ унинг дуосини қирқ кунгача қабул қилмайди. Қайси банданинг гўшти ҳаромдан ва рибодан ўсса, унга дўзах муносибдир», дедилар.)

174Албатта, Аллоҳ китобда туширган нарсани беркитганлар ва уни озгина баҳога сотганлар, ана ўшалар қоринларига оловдан бошқа нарсани емаслар, уларга Аллоҳ қиёмат куни гапирмас ва уларни покламас. Уларга аламли азоблар бор. (Ибн Аббос розийаллоҳу анҳудан ривоят қилинадики, у киши: «Ушбу оят яҳудийларнинг Каъб ибн Ашраф, Молик ибн ас-Сойф ва Ҳаййи ибн Ахтобга ўхшаш бошлиқлари ҳақида тушган. Улар ўзларига эргашганлардан ҳадялар олар эдилар. Муҳаммад алайҳиссалом Пайғамбар этиб юборилганларидан сўнг, мазкур манфаатлардан маҳрум бўлишдан қўрқиб, у киши ҳақидаги ҳақиқатни беркитдилар», дедилар.)

175Ана ўшалар адашувни ҳидоятга, азобни мағфиратга сотиб олганлардир. Дўзах ўтига қандоқ чидайдилар-а?!

176Бунинг сабаби, албатта, Аллоҳ китобни ҳақ билан нозил қилган эди. Китоб хусусида ихтилоф қилганлар эса, тубсиз тортишувдадирлар. (Қўлларидаги ҳидоят ва мағфиратни бой бериб, қаттиқ азобга дучор бўлишларининг сабаби–улар

«Аллоҳ китобни ҳақ билан нозил қилган»ини тан олмадилар. Ҳолбуки, бу ҳақ китобга амал қилиб, бахт-саодатда яшасалар бўлар эди. Аммо улар Аллоҳнинг китоби хусусида ихтилоф қилдилар, тубсиз талашув ва туганмас ихтилоф гирдобига тушиб қолдилар. Оқибатда мазкур азобларга дучор бўлдилар.)

177Яхшилик юзингизни машриқ ёки мағриб томонга буришингизда эмас. Лекин яхшилик ким Аллоҳга, охират кунига, фаришталарга, китобга, Пайғамбарларга иймон келтирса ва яхши кўрган молини қариндошларга, етимларга, мискинларга, ватангадоларга, тиланчиларга, қул озод қилишга берса, намозни қоим қилса, закот берса. Аҳд қилганда аҳдига вафо қилувчилар, камбағаллик, қийинчилик пайтида ва шиддат вақтида ҳам сабр қилувчиларга, ана ўшалар содиқ бўлганлардир. Ана ўшалар тақводорлардир.

178Эй иймон келтирганлар! Сизга ўлдирилганлар учун қасос фарз қилинди: ҳурга ҳур, қулга қул, аёлга аёл. Кимга ўз биродаридан бир нарса афв қилинса, бас, яхшилик ила сўралсин ва адо этиш ҳам яхшиликча бўлсин. Бу Роббиларингиздан енгиллик ва раҳматдир. Ундан кейин ким душманлик қилса, унга аламли азоб бор. (Бу ояти каримада Аллоҳ таоло қасос олишда адолат бўлишини, ҳаддан ошмасликни уқдириб, «ҳурга ҳур, қулга қул, аёлга аёл», деб тушунтирмоқда. Лекин ояти каримага биноан, одам ўлдирган шахсни қасос учун, албатта, ўлдириш шарт эмас, балки ўликнинг эгалари кечиб юборса, ўлдирмай қўйиб юборса, ўрнига хун пули олса ҳам бўлади. Бунда ўлик эгаси ҳақини яхшилик билан сўраши лозим, айбдор тараф ҳам уларнинг ҳақини яхшилик билан адо этиши зарур.)

179Сизларга қасос олишда ҳаёт бор. Эй ақл эгалари! Шоядки тақводор бўлсангиз. (Бу ояти карима қасоснинг шариатга киритилишининг ҳикматини баён қилмоқда. Демак, қасос олишда кишилар учун ҳаёт бор экан. Қасос қалбдаги нафратни қондириш эмас, балки олий мақсад–ҳаёт учун экан. Қасос олиш йўлга қўйилса, инсон ҳаётини сақлаб қолишда катта иш қилинган бўлади. Чунки ҳар бир одам бошқа бировни ўлдирса, қасосига ўзининг ҳам ўлдирилишини билади ва ҳеч қачон одам ўлдиришга қўл урмайди.)

180Сизлардан бирортангизга ўлим келганда, агар у бойлик қолдираётган бўлса, ота-онаси ва яқинларига тўғрилик билан васият қилиш тақводорларнинг бурчи сифатида фарз қилинди. (Бу ояти карима мерос ҳақидаги оятдан аввал тушган, кейинчалик мерос ояти тушиб, васият қилмаса ҳам, ўлгандан қолган мол мерос сифатида яқин кишиларга бўлиб берилиши баён қилинди. Ўша оятда кимга қанча тегиши ҳам айтилди. Ота-она меросхўрлар қаторига кирдилар.)

181Ким уни эшитгандан сўнг ўзгартирса, бас, гуноҳи фақат ўзгартирганларнинг ўзига бўлади. Албатта, Аллоҳ эшитувчи ва билувчидир. (Яъни, ўлаётган одамнинг васиятини эшитган одам у ўлгач, васиятини ўзгартириб, мол-дунёсининг васиятга мувофиқ тақсимланмаслигига сабаб бўлса, гуноҳкорлардандир. Гуноҳ васият қилувчи ёки васият қилинган кишига эмас, балки ўша ўзгартирувчининг ўзига бўлади. Аллоҳ эшитувчи ва билувчи зотдир.)

182Кимки васият қилувчидан тойилиш ёки гуноҳ содир бўлишидан қўрқса, бас, уларнинг орасини ислоҳ қилса, унга гуноҳ бўлмайди. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Биз «тойилиш» деб таржима қилган сўз ояти каримада

«жанафан» дейилган. Бу сўз хато қилиб ҳақдан бурилишни билдиради. Яъни, билмасдан. «Гуноҳ» эса, билиб туриб ҳақсизлик қилишдир. Демак, васият қилувчи билибми-билмайми нотўғри васият қилган бўлса, унинг васиятини бузган одам бундан аввалги оятда келгани каби гуноҳкор бўлмайди. Мисол учун, бир одам молининг учдан бири миқдоридан кўпини васият қилиб юборса, васияти фақат учдан бирига ўтади, қолганига амал қилмаган одам гуноҳкор бўлмайди.)

183Эй иймон келтирганлар! Сизлардан аввалгиларга фарз қилганидек, сизларга ҳам рўза фарз қилинди. Шоядки тақводор бўлсангиз.

184Саноқли кунлар. Сизлардан ким бемор ёки мусофир бўлса, бас, саноғини бошқа кунларда тутади. Уни қийналиб тутадиганлар зиммасида бир мискин таоми фидя лозимдир. Ким яхшиликни ўз ихтиёри ила қилса, ўзи учун яхшидир. Агар билсангиз, рўза тутмоғингиз сиз учун яхшидир.

185Рамазон ойики, унда одамларга ҳидоят ҳамда ҳидояту фурқондан иборат очиқ баёнотлар бўлиб, Қуръон туширилгандир. Сиздан ким у ойда ҳозир бўлса, рўзасини тутсин. Ким бемор ёки сафарда бўлса, бас, саноғини бошқа кунлардан тутади. Аллоҳ сизларга енгилликни хоҳлайди ва сизларга қийинчиликни хоҳламайди. Саноғини мукаммал қилишингиз ва сизни ҳидоятга бошлаган Аллоҳни улуғлашингиз учун. Шоядки шукр қилсаларингиз. (Аллоҳ таоло Ўзининг абадий мўъжизаси, қиёматгача инсониятга ҳидоят бўладиган китоби Қуръони Каримни тушириш вақти қилиб Рамазони шариф ойини ихтиёр қилганининг ўзи бу ойнинг фазилатини юксакка кўтарган. Энди эса, нур устига нур, фазилат устига фазилат қўшиб, рўза ибодатини ҳам шу Рамазон ойида тутишни фарз қилмоқда.)

186Агар бандаларим сендан Мени сўрасалар, Мен, албатта, яқинман. Дуо қилгувчи дуо қилганда ижобат қиламан. Бас, Менга ҳам ижобат қилсинлар ва иймон келтирсинлар. Шоядки тўғри йўлни топсалар. (Абдуллоҳ ибн Амр розийаллоҳу анҳудан имом Аҳмад Ривоят қиладиларки, Пайғамбаримиз алаҳиссалом: «Қалблар идишга ўхшайди. Баъзилари баъзисидан кўпроқ жойлаштиради. Агар Аллоҳдан бирор нарса сўрайдиган бўлсангиз, ижобат бўлишига қаттиқ ишониб сўранг. Ғофил қалб билан дуо қилган банданинг дуосини Аллоҳ қабул қилмайди», дедилар. Имоми Бухорий Абу Ҳурайра розийаллоҳу анҳудан ривоят қилган ҳадисда, Пайғамбаримиз алайҳиссалом: «Агар банда шошилишмаса, дуосига ижобат бўлади. Дуо қилдим, қабул бўлмади, демасин», деганлар.)

187Сизларга рўза кечасида хотинларингизга яқинлик қилиш ҳалол қилинди. Улар сизга либосдир, сиз уларга либосдирсиз. Аллоҳ сизнинг ўзингизга ҳиёнат қилаётганингизни билди, тавбангизни қабул этди ва сизларни афв этди. Энди уларга яқинлашаверинг ва Аллоҳ сизга ёзган нарсани талаб қилинг. Тонг пайтида оқ ип қора ипдан ажрагунча еб-ичаверинг. Сўнгра рўзани кечасигача батамом қилинг. Масжидларда, эътикофдалигингизда уларга яқинлик қилманг. Булар Аллоҳнинг чегараларидир, унга яқинлашманг. Аллоҳ одамларга Ўз оятларини шундоқ баён этади. Шоядки тақво қилсалар. («Эътикоф» сўзи бир нарсани лозим тутиш маъносини билдиради. Шариатда эса, масжитда Аллоҳга яқинлик ҳосил қилиш ниятида ибодатни лозим тутишга айтилади. Пайғамбаримиз алайҳиссолату вассалам Рамазони шарифнинг охирги ўн

кунлигида эътикофда ўтирар эдилар. Эътикоф ўтирган одам иложи борича масжиддан чиқмай ибодат билан машғул бўлади. Унда банда Аллоҳ учун ҳамма нарсадан ажраб чиқади. Шунинг учун аёлларга яқинлик қилишдан ҳам ўзини тияди. Ушбу зикр қилинган нарсаларнинг барчаси Аллоҳ таолога боғлиқ нарсалар, Унинг чегаралари. Аллоҳ уларга яқинлашмасликка буюрмоқда, чунки чегарага қанча яқинлашилса, чегарани бузиш эҳтимоли шунча кўпаяди.)

188Бир-бирларингизнинг молларингизни ботил йўл билан еманг. Билиб туриб одамларнинг молларидан бир қисмини ейишингиз учун уни ҳокимларга гуноҳкорона ташламанг. (Имом Қуртубий деганларки: «Оятдаги «ботил йўл билан емаслик»ка ҳаромнинг барча турлари киради. Қимор, алдамчилик, ҳаром нарсаларни сотиб мол топишлик, ҳаром касбларни қилиб мол топишлик ва бошқалар».)

189Сендан ҳилоллар ҳақида сўрарлар. «Улар одамлар ва ҳаж учун вақт ўлчовидир», деб айт. Яхшилик уйларнинг орқасидан киришингизда эмас, лекин яхшилик, ким тақводорлик қилса, шундадир. Ва уйларга эшикларидан киринг. Аллоҳга тақво қилинг. Шоядки нажот топсангиз. (Ҳажга боғлиқ улуғ рукнлар кунини ва яна бошқа вақтларни аниқлаш учун, албатта, ҳилолга қаралади ва вақт унинг чиқишидан белгиланади. Демак, ҳаж ва ҳилолда ўзаро боғлиқлик бор. Шу боғлиқлик туфайли ҳилол ҳақида жавоб тушган оят ҳажга боғлиқ яна бир масалани ҳам ойдинлаштиради. Имом Бухорий ва Имом Муслимлар саҳиҳ китобларида ал-Барро розийаллоҳу анҳудан ривоят қиладиларки: «Ансорийларда (мадиналик мусулмонларда) ҳаждан қайтиб келганда уйининг эшигидан кирмаслик одат бор эди. Улардан бир киши ҳаждан қайтганда уйининг эшигидан кирибди. Бу иши унга айб қилгандек қаралишига сабаб бўлибди. Шунда «Яхшилик уйларнинг орқасидан киришингизда эмас...», ояти тушди», деганлар.)

190Сизга уруш қилаётганларга қарши Аллоҳнинг йўлида уруш қилинг. Ва тажовузкор бўлманг. Албатта, Аллоҳ тажовузкор бўлганларни хуш кўрмас.

191Уларни топган ерингизда қатл қилинг. Ва сизларни чиқарган жойдан уларни ҳам чиқаринг. Фитна қатл этишдан ёмонроқдир. Масжидул Ҳаром олдида сизга қарши урушмагунларича, сиз урушманг. Агар урушсалар, бас, сиз ҳам урушинг. Кофирларнинг жазоси шундай.

192Агар тўхтасалар, албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмлидир.

193Фитна бўлмаслиги ва дин Аллоҳга бўлиши учун улар билан жанг қилинг. Агар тўхтасалар, золимлардан бошқаларга душманлик йўқ.

194Ҳаром ойга ҳаром ой. Ҳаром қилинган нарсаларда қасос бор. Ким сизга душманлик қилса, сиз ҳам унга шунга ўхшаш душманлик қилинг. Ва Аллоҳга тақво қилинг ҳамда, билингки, албатта, Аллоҳ тақводорлар биландир. (Ояти каримадаги «Аш-шаҳрул-ҳарому» деб келган таъбирни «ҳаром ой» деб таржима қилдик. «Ҳаром ой» дегани уруш ҳаром қилинган ой, деганидир. «Ҳаром ойга ҳаром ой», яъни, ким уруш ҳаром қилган ойнинг ҳурматини бузса, унга бу ой берган ҳурматлар бекор қилинади. Агар у бу ойни ҳурмат қилмай уруш бошласа, унга қарши уруш қилинади. Мусулмонларга қарши уруш очиб, ҳаром қилинган нарсани бузиб тажовузкорлик қилганлардан ўч олинади. Аммо ўч олишда маълум

чегара бўлиб, мусулмонлар ундан чиқмайдилар. Қилган душманлигига яраша жавоб қилинади, ошириб юборилмайди ёки камайтириб қўйилмайди.)

195Ва Аллоҳнинг йўлида нафақа қилинг. Ўзингизни ҳалокатга дучор қилманг. Эҳсон қилинг, албатта. Аллоҳ эҳсон қилувчиларни хуш кўради. (Бу ояти каримада Аллоҳ таоло мусулмонларни ўзининг йўлида пул-мол нафақа қилишга амр қилмоқда. Бунга жиҳод учун ҳам, бошқа хайрли ишлар учун ҳам нафақа қилиш киради. «Ўзингизни ҳалокатга дучор қилманг» жумласида бир неча хил маъно бор. Бири: Аллоҳнинг йўлида нафақа қилмай, ўзингизни ҳалокатга дучор қилманг. Яъни, бахиллигингиз ҳалокатга сабаб бўлмасин, дегани. Яна бир маъноси: ўзингизни ўзингиз ўлдирманг. Бир киши ўзининг ўлимига ўзи сабаб бўлса, ўзини ўзи ўлдирди, дейилади.)

196Аллоҳ учун ҳаж ва умрани тугал адо этинг. Агар ушланиб қолсангиз, муяссар бўлганича қурбонлик қилинг. Қурбонлик ўз жойига емагунча, сочингизни олдирманг. Сиздан ким бемор бўлса ёки бошида озор берувчи нарса бўлса, рўза тутиш ёки садақа бериш ёхуд қурбонлик сўйиш ила тўлов тўласин. Агар тинч бўлсангиз, ким умрадан ҳажгача ҳузур қилган бўлса, муяссар бўлган қурбонликни қилсин. Ким топмаса, уч кун ҳажда, етти кун қайтганингизда–ҳаммаси ўн кун тўлиқ рўза тутсин. Бу аҳли Масжидул Ҳаромда яшамайдиганлар учун. Ва Аллоҳга тақво қилинг ҳамда, билингки, албатта, Аллоҳ иқоби шиддатли зотдир.

197Ҳаж маълум ойлардир. Кимки уларда ўзига ҳажни фарз қилса, ҳажда шаҳвоний нарсалар, фиск ва жанжал йўқдир. Нима яхшилик қилсангиз, Аллоҳ уни билади. Озуқа олинг, энг яхши озуқа тақводир. Менга тақво қилинг, эй ақл эгалари! (Ўзига ҳажни фарз қилиш–ҳажни ният қилиб, иҳромга кириш деганидир. Демак, ундай одамга шаҳвоний ишлар, яъни, жинсий яқинлик ва унинг ҳақидаги гап-сўзларни сўзлаш мумкин бўлмайди. Фиск–катта-кичик гуноҳ ишларни қилиш. Жанжал–одамлар билан талашиб-тортишиш ва сўкишиб, аччиқ чиқариш. Бу ишлар ҳам мумкин эмас. Чунки ҳаж қилувчи инсон улуғ мақомга эришган бўлади. У дунёнинг ҳаммасидан юз ўгириб, ажраб, Аллоҳга юзланади, Роббул Оламийннинг уйини зиёрат қилгани чиққан бўлади. Шу боис олий даражадаги одоб билан одобланиши зарур. Ҳамма ёмон нарсаларни тарк этиб, яхши ишларни кўпроқ қилиши лозим.)

198Сизга ўз Роббингиздан фазл исташингизда гуноҳ йўқдир. Арофатдан қайтиб тушганингизда, Аллоҳни машъарул ҳаромда зикр қилинг. Илгари адашганлардан бўлсангиз ҳам, сизни ҳидоятга бошлагани учун Уни зикр қилинг. (Оятда зикр қилинган «фазл» сўзи ризқ, касб маъносини англатади. Одамлар ўртасида ҳажга борган киши тижорат билан ёки бошқа бирор касб билан шуғулланса бўлмайди, деган тушунча бор эди. Имом Насафий ривоят қилишларича, бир қавм: «Ҳаммоллик ва тожирлик қилган одамнинг ҳажи ҳаж бўлмайди», деган гапни тарқатганида, шу оят нозил бўлган экан. Шунга ўхшаш маънолар бошқа ривоятларда ҳам келган. Имом Аҳмад қилган ривоятда, Абу Умома айтадиларки: «Абдуллоҳ ибн Умардан, биз кирага ишлаймиз, ҳаж қилсак бўларми?» деб сўрасам, «Байтуллоҳни тавоф қилиб, Арофатда вуқуф қилиб, тош отиб, сочингизни олдирасизми?» деди. «Албатта» дедим. У киши: «Бир одам Расулуллоҳнинг ҳузурларига келиб, сен ҳозир мендан сўраган нарсани сўраган эди, жавоб бермай турдилар. Сўнг Жиброил «Сизга ўз Роббингиздан фазл

исташингизда гуноҳ йўқдир», деган оятни олиб тушди, дедилар. Илгари мусулмонлар Исломдан олдинги ҳаётлари билан мусулмон бўлганларидан кейинги ҳаётларини солиштириб кўриб, бу улуғ неъматларни тушуниб етар эдилар ва уни берган Аллоҳга шукр қилар эдилар.)

199Сўнгра одамлар қайтиб тушган жойдан тушинглар. Ва Аллоҳга истиғфор айтинглар. Албатта, Аллоҳ мағфиратли, раҳмли зотдир.

200Ибодатларингизни тугатганигизда, Аллоҳни оталарингизни эслагандек, балки ундан ҳам кучлироқ эсланг. Одамлардан баъзилари: «Роббимиз бизга бу дунёда бергин», дейди ва унга охиратда насиба йўқдир.

201Ва улардан баъзилари: «Роббимиз, бизга бу дунёда ҳам яхшиликни, охиратда ҳам яхшиликни бергин ва бизни дўзах олови азобидан сақлагин», дейди."

202Ана ўшаларга қилган касбларидан насиба бор. Ва Аллоҳ тез ҳисоб қилувчидир.

203Аллоҳни саноқли кунларда эсланг. Бас, ким икки кундан кейин шошилиб, кетса, унга гуноҳ йўқ. Ким кечикиб қолса, унга гуноҳ йўқ. Тақво қилувчилар учун. Аллоҳга тақво қилинглар ва, билинглар ки, албатта сиз Унга тўпланурсиз. (Пайғамбаримиз алайҳиссалом: «Арафа, қурбонлик ва ташриқ кунлари биз аҳли Исломнинг байрами–емоқ, ичмоқ кунларидир», деганлар. Шундан чиқадики, арафа ва қурбон ҳайити кунлари ташриқ кунлари қаторига кирмайди. Ушбу оятда Аллоҳ таоло саноқли кунларда, яъни, ташриқ кунларида Ўзини эслашга, зикр қилишга буюрмоқда. Икрима розийаллоҳу анҳудан ривоят қилинадики: «Саноқли кунларда Аллоҳни эсланг», дегани ташриқ кунларида фарз намозларидан кейин, «Аллоҳу акбар», «Аллоҳу акбар», деб такбир айтинг, деганидир».)

204Одамлар ичида дунё ҳаётидаги гапи сени ажаблантирадиганлари бор. У қалбидаги нарсага Аллоҳни гувоҳ ҳам қилади. Ҳолбуки, у ашаддий хусуматчидир.

205Ва бурилиб кетганда, ер юзида фасод учун ҳамда экин ва насилни ҳалок қилиш учун ҳаракат этади. Ва ҳолбуки, Аллоҳ фасодни хуш кўрмас.

206Агар унга, Аллоҳдан қўрқгин, дейилса, уни кибру ҳавоси гуноҳга етаклайди. Жаҳаннам унга етарлидир. У қандай ҳам ёмон ўрин-а?

207Ва одамлардан Аллоҳнинг розилигини тилаб жонини сотадиганлар бор. Ва Аллоҳ бандаларга меҳрибондир. (Бу ҳақиқий мухлис мўминнинг васфи. Унинг ягона мақсади–Аллоҳнинг розилигини топиш. Бу йўлда у ҳамма нарсани сарфлашга, ҳатто жонини беришга ҳам тайёр. Фақат Аллоҳ таолонинг розилигини топса бўлди.)

208Эй иймон келтирганлар! Исломга тўлиғича киринг. Ва шайтоннинг изидан эргашманг. Албатта, у сизга очиқ душмандир.

209Агар очиқ баёнотлар келгандан кейин ҳам тойилсангиз, билингки, албатта, Аллоҳ азиз ва ҳикматлидир.

210Улар Аллоҳ ва фариштолар сояли булутларда келиши ҳамда ишнинг тугашидан бошқага интизор бўлмаяптилар шекилли?! Ва барча ишлар Аллоҳга қайтажак. (Очиқ-ойдин баёнотлар, ҳужжат ва далиллар келгандан кейин ҳам Исломга юрмай, шайтоннинг изидан юришларидан улар худди қиёматни интизор бўлиб кутаётганга ўхшайди. Иш тугаб, ҳамма нарса охирига етадиган кунни кутаётганга ўхшайди. Бўлмаса, ҳамма нарса аниқ бўлган бўлса ҳам, нима учун Исломга кирмай турибдилар? Нима уларнинг йўлини тўсяпти? Улар билиб қўйсинларки, «барча ишлар Аллоҳга қайтажак».)

211Бани Исроилдан уларга қанча оятларни берганимизни сўра. Кимки ўзига келган Аллоҳнинг неъматини ўзгартирса, бас, албатта, Аллоҳ иқоби қаттиқ зотдир.

212Куфр келтирганларга бу дунё ҳаёти зийнатланди ва улар иймон келтирганларни масхара қиладилар. Ва ҳолбуки, қиёмат куни тақво қилганлар улардан устундир. Аллоҳ кимни хоҳласа, беҳисоб ризқ беради. (Кофирларнинг Аллоҳ йўлига юрмасликларининг сабаби дунё ҳаётининг зийнатидир. Уларнинг бирдан бир мақсади, фикри-зикри ва орзу-умиди–шу беш кунлик дунёнинг ҳой-ҳаваси, зийнатидир. Кофирлар ҳаётнинг маъносини шунда, деб тушунадилар. Иймонсиз бўлганлари учун ҳайвоний тасаввур ва чегарадан ташқарига чиқа олмайдилар. Мўмин киши учун эса, бу дунёнинг зийнати ҳақир ва аҳамиятсиз нарса ҳисобланади. Улар дунё ҳой-ҳавасига ўч бўлишни ўзларига ор ҳисоблайдилар. Ҳақиқий ҳаёт–охират ҳаёти келган чоқда эса, ҳамма нарса ўз ўрнига тушади. Ўшанда, яъни, қиёмат кунида мўминлар, тақво қилганлар кофирлардан устун бўладилар. Ризқи рўзга келадиган бўлсак, уни Аллоҳ таоло кимга хоҳласа, беҳисоб беради. Ризқ берувчи Унинг Ўзи. Мўминга ҳам, кофирга ҳам бераверади.)

213Одамлар бир миллат эдилар. Бас, Аллоҳ хушхабар ва огоҳлантириш берувчи Набийларни юборди ва уларга одамлар ўртасида, улар ихтилоф қилган нарсаларда ҳукм қилиш учун ҳақ китоб туширди. У тўғрисида ихтилофни очиқ ҳужжатлар келгандан сўнг, кимга берилган бўлса, ўшаларгина ҳаддан ошиб қилдилар. Иймон келтирганларни ҳақ тўғрисида ихтилоф қилган нарсаларида Аллоҳ Ўз изни ила ҳидоятга солади. Аллоҳ кимни хоҳласа, тўғри йўлга бошлайди. (Аллоҳ ирода қилган тўғри йўл Исломга тўлиғича кириш билан бўлади. Буни амалга ошириш учун шайтоннинг изидан юрганлар, ҳасад, тамаъ, ҳирс ва ҳавою нафс туфайли ҳақ китоб тўғрисида ихтилофга тушганлар билан бўладиган тўқнашувларда ғолиб келиш керак. Улардан бўладиган зулм ва душманликларга чидаш керак.)

214Сиздан аввал ўтганларга келганга ўхшаш нарса сизларга келмасдан туриб, жаннатга кирамиз, деб ўйладингизми? Уларни бало ва мусибатлар тутган ва ларзага туширилганлар. Ҳаттоки, Пайғамбар ва у билан иймон келтирганлар: «Аллоҳнинг нусрати қачон бўлади?» деганлар. Огоҳ бўлинглар, албатта, Аллоҳнинг нусрати яқиндир. (Демак, жаннатга кириш осон эмас, иймон, Исломни оғизда эълон қилиб қўйиш билангина бўлавермайди. Жаннатга киришнинг бир шарти–аввалги умматлардан унга киришга ҳақдор бўлганларга юборилган оғир синовларни бошдан ўтказиш зарур.)

215Сендан нимани нафақа қилишни сўрарлар. Сен:«Нафақа қилган яхшилигингиздан ота-оналарга, яқин кишиларга, етимларга, мискинларга ва ватангадоларга бўлсин. Қандай яхшилик қилган бўлсангиз, албатта, Аллоҳ уни билувчидир», деб айт.

216Сизга ёқмаса ҳам, жанг қилишингиз фарз қилинди. Шоядки ёқтирмаган нарсангиз сиз учун яхши бўлса. Ва шоядки ёқтирган нарсангиз сиз учун ёмон бўлса. Аллоҳ билади, сиз билмайсиз. (Аллоҳ таоло бандаларининг ҳамма ҳолатларини яхши билади. Уларнинг жангни ёқтирмасликларини ҳам билади. Инсоннинг табиати шундоқ: машаққатни, қийинчиликни ёқтирмайди. Лекин Ислом одамларга ёқадиган нарсаларни эмас, балки уларга фойда, икки дунёда бахт–саодат келтирадиган амалларни таклиф қилади. Инсонга ёқмайдиган жанг, нафақа каби нарсалар аслида ўзи учун яхши бўлади. Шунингдек, урушга бормай уйда ўтириши каби ўзига яхши кўринган нарсалар аслида унинг учун ёмонлик бўлиши мумкин. Бундай ишларнинг оқибатини Аллоҳ билади, банда билмайди.)

217Сендан ҳаром ойда уруш қилиш ҳақида сўрайдилар. Сен:«Унда уруш қилиш катта гуноҳ. Аллоҳнинг йўлидан тўсиш, унга куфр келтириш, Масжидул Ҳаромдан тўсиш, унинг аҳлини ундан чиқариш Аллоҳнинг ҳузурида энг катта гуноҳдир. Фитна ўлдиришдан каттароқдир», деб айт. Улар агар қодир бўлсалар, сизларни динингиздан қайтаргунларича сизга қарши уруш қилаверадилар. Сиздан кимки диндан қайтиб, кофир ҳолида ўлиб кетса, ана ўшалар бу дунёю охиратда амали ҳабата бўлганлардир. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолгувчилардир.

218Албатта, иймон келтирганлар, ҳижрат қилганлар ва Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилганлар–ана ўшалар Аллоҳнинг раҳматини умид қиладилар. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Ҳукм умумий: ким бўлишидан қатъий назар, иймон келтирса. мўминлик сифатига эришса, динию диёнатини сақлаб қолиш ниятида ҳижрат қилса, Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилса, улар Аллоҳнинг раҳматидан умид қиладилар. Аллоҳнинг раҳмати уларга бўлмаса, кимга бўлар эди!)

219Сендан хамр ва қимор ҳақида сўрарлар. Сен: «Иккисида катта гуноҳ ва кишилар учун манфаат бор ва гуноҳлари нафларидан каттадир», деб айт. Ва сендан нимани нафақа қилишни сўрарлар. Сен:«Ортиқчасини», деб айт. Аллоҳ шундоқ қилиб сизга Ўз оятларини баён қилади. Шоядки тафаккур қилсангиз. (Оятдаги «хамр» сўзини ичкилик, ароқ ёки вино деб таржима қилмадик. Чунки «хамр» сўзи умумий бўлиб, истеъмол қилган кишининг ақлини тўсувчи, яъни, бир оз бўлса-да таъсир ўтказувчи барча нарсага айтилади. Бунинг ичига наша, қорадори, кўкнори ва бошқалар ҳам киради.Дунёда адолат ўрнатиш, ер юзида Аллоҳнинг халифаси бўлиш вазифаси юклатилган шахс ароқхўр ёки қиморбоз ва молини ноўрин сарфлайдиган бўлиши мумкинми? Албатта, йўқ. Ҳолбуки, хамр ичиш, қимор ўйнаш ва ноўрин нафақа қилиш ҳоллари жоҳилият вақтида кишилар ҳаётига сингиб кетган эди. Хамрсиз ҳаётни тасаввур қила олмас эдилар.)

220Бу дунё ва охират ҳақида. Сендан етимлар ҳақида сўрарлар. Сен:«Уларга ислоҳ қилиш яхшидир», деб айт. Агар уларнинг (молларини) аралаштириб юборсангиз, бас, биродарларингиз. Аллоҳ бузғунчини ҳам, ислоҳчини ҳам билади. Агар

хоҳласа, Аллоҳ сизларни қийинчиликка соларди. Албатта, Аллоҳ азиз ва ҳикматли зотдир. (Абдуллоҳ ибн Аббос розияллоҳу анҳу айтишларича, етимларни ўз кафолатига олган кишилар, етимларнинг ҳаққини еб қўймайлик, деб уларнинг овқатларини ҳам, ичимликларини ҳам алоҳида қилиб қўйишган экан. Ҳатто етимдан бирор овқат ортиб қолса, ўзи емаса, бузилиб кетса ҳам, биров емайдиган бўлибди. Бундай қийин ҳолни Пайғамбаримиз Муҳаммад алайҳиссаломга зикр қилишганида, Аллоҳ таоло: «Сендан етимлар ҳақида сўрайдилар», оятини нозил қилган экан.)

221Мушрика аёлларни иймон келтирмагунларича никоҳингизга олманг. Шубҳасиз, мўмина чўри мушрикадан, гар у сизни ажаблантирса ҳам, яхшидир. Ва мушриклар иймонга келмагунларича (мўминани)уларга никоҳлаб берманг. Шубҳасиз, мўмин қул мушрикдан, гар сизни ажаблантирса ҳам, яхшидир. Анавилар дўзах ўтига чақирадилар. Аллоҳ эса, Ўз изни ила жаннатга ва мағфиратга чақиради ҳамда одамларга Ўз оятларини баён қилади. Шоядки эсга олсалар. (Никоҳ инсоний алоқалар ичида энг муқаддас ва аҳамиятлисидир. Бу алоқа одам боласининг кўплаб хоҳиш истакларига жавоб беради. Никоҳдаги икки шахс бир-бирига энг яқин шахслар ҳисобланади. Бу ҳолга эришиш аввало қалбларнинг бирлашмоғини, қалбларнинг бирлашмоғи эса, ақида бирлигини тақозо этади. Чунки ҳар бир инсоннинг ҳаётий йўлини белгилайдиган ўлчов диний нуқтаи назари бўлади. Шу боисдан Исломда ақидаси бузуқ аёлларга уйланиш, мушрик эркакларга турмушга чиқиш ман қилинади.)

222Сендан ҳайз ҳақида сўрарлар. Сен:«У кўнгилсиз нарсадир. Ҳайз чоғида аёллардан четда бўлинг. Уларга пок бўлмагунларича яқинлашманглар. Агар пок бўлсалар, уларга Аллоҳ амр қилган жойдан келинг. Албатта, Аллоҳ тавба қилувчиларни севади ва покланувчиларни севади», деб айт.

223Аёлларингиз экинзорларингиздир. Бас, экинзорингизга хоҳлаганингизча келинг. Ўзингиз учун (яхшилик) тақдим қилинг. Ва Аллоҳга тақво қилинг ҳамда, билингки, албатта, Унга рўбарў келувчисиз. Мўминларга башорат бер. (Эр-хотин орасидаги ҳассос ва нозик алоқа Қуръони Карим оятларида ўзига хос услуб билан тасвирланади. Аввалги оятлардан бирида эр-хотинни бир-бирига нисбатан кийим-либос деб таъриф қилинган эди. Бу оятда эса, аёллар экинзорга ўхшатиляпти.)

224Аллоҳга ичган қасамларингизни яхшилик қилиш, тақво қилиш ва одамлар орасини ислоҳ этишингизга тўсиқ қилманг. Аллоҳ эшитувчи, билувчи зотдир.

225Аллоҳ сизларнинг беҳуда қасамларингиз учун тутмайди. Лекин қалбдан касб қилганингиз учун тутади. Ва Аллоҳ мағфиратли, раҳмли зотдир.

226Хотинларидан ийлаа қилганлар учун кутиш тўрт ойдир. Агар қайтсалар, бас, албатта, Аллоҳ мағфиратли, раҳмли зотдир.

227Ва агар талоқни қасд қилсалар, бас, албатта, Аллоҳ эшитувчи, билувчи зотдир. (Ийлаа–эр кишининг ўз хотинига яқинлик қилмасликка қасам ичишидир. Жоҳилият даврида одамлар хотинидан аччиғи чиқса ёки уни жазоламоқчи бўлса, ийлаа қилиб, унга жинсий яқинлик қилмасликка қасам ичиб қўяр экан. Шу билан бир-икки йил ёки ундан ҳам кўпроқ бепарво юраверар экан. Аёл бечора

азобда қолар экан. Ийлаанинг узоқ вақти айнан тўрт ой бўлишининг ҳикмати шуки, аёл киши эрсиз шу муддатга сабр қила олади. Бундан ўтиб кетса, чидай олмаслик эҳтимоли бор.)

228Талоқ қилинган аёллар уч қуръу кутадилар. Агар Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирган бўлсалар, Аллоҳ раҳмларида ҳалқ қилинган нарсани беркитишлари ҳалол бўлмайди. Ўшанда эрлари уларни, агар ислоҳни ирода қилсалар, ўзларига қайтариб олишга ҳақлироқдирлар. Ва яхшилик ила уларнинг бурчлари муқобилида ҳақлари ҳам бордир. Ва эркакларга улардан устун даража бордир. Аллоҳ азиз ва ҳакимдир. (Ушбу ояти каримадаги ҳукм эри билан бирга яшаган, ҳайз кўрадиган ва талоқ қилинган аёлларга оиддир.)

229Талоқ икки мартадир. Сўнгра яхшиликча ушлаб қолиш ёки яхшиликча қўйиб юбориш. Сизга уларга берган нарсангиздан бирор нарсани олиш ҳалол бўлмайди, магар икковлари Аллоҳнинг чегараларида тура олмасликдан қўрқсалар (бўлади). Бас, агар икковларининг Аллоҳнинг чегараларида тура олмаслигидан қўрқсангиз, хотин берган эвазда икковларига гуноҳ йўқдир. Ушбулар Аллоҳнинг чегараларидир. Бас, улардан тажовуз қилманг. Ва ким Аллоҳнинг чегараларида тажовуз қилса, бас, ўшалар, ана ўшалар, золимлардир.

230Бас, агар яна талоқ қилса, бундан кейин у аёл токи бошқа эрга тегиб чиқмагунча унга ҳалол бўлмайди. Агар у ҳам талоқ қилса, гар Аллоҳнинг чегараларида туришга ишонсалар, бир-бирларига қайтсалар, гуноҳ бўлмайди. Ушбулар Аллоҳнинг билган қавмларга баён қилаётган чегараларидир. (Яъни, агар аввалги иккита устига яна бир бор талоқ қилса, жами учта бўлади. Уч талоқ бўлгандан кейин аёл талоқ қилган эркакка ҳалол бўлмайди. Эру хотин бўлиб яшашлари мумкин эмас. Фақат бир йўл бор, у ҳам бўлса, у аёл бошқа эрга тегса-ю у эр билан эр-хотин бўлиб ҳаёт кечириб юрганда, иккинчи эр вафот этиб қолса ёки талоқ қилса, шундан кейингина яна аввалги эри билан қайта турмуш қурса бўлади. «Агар у ҳам талоқ қилса, гар Аллоҳнинг чегараларида туришга ишонсалар, бир-бирларига қайтсалар, гуноҳ бўлмайди», дейилишининг маъноси шу.)

231Хотинларни талоқ қилишингизда, муддатлари охирига етганда, уларни яхшилик билан ушлаб қолинг ёки яхшилик билан қўйворинг. Уларни тажовуз учун, зарар етказиш юзасидан ушлаб турманг. Ким ўшандоқ қилса, шубҳасиз, ўзига зулм қилади. Аллоҳнинг оятларини ҳазил билманг. Аллоҳнинг сизга берган неъматини ва ваъз этиб туширган китоби ва ҳикматини эсда тутинг. Аллоҳга тақво қилинг ва, билингки, албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчидир. (Аллоҳнинг улуғ неъмати–Исломни дин ва Муҳаммад алайҳиссаломни Пайғамбар қилиб юборишидир. Ваъз этиб туширган китоби–Қуръони Карим. Ҳикмат–Пайғамбар алайҳиссаломнинг суннатлари. Бу нарсаларни доимо эсда тутиш, улар асосида илоҳий кўрсатмаларга амал қилиб яшашгина инсонга бахт келтиради, шу жумладан, оилавий ҳаётда ҳам.)

232Хотинларни талоқ қилганингизда, муддатлари охирига етганда, яхшилик билан ўзаро рози бўлишиб, эрларига қайта никоҳланишларини ман қилиб, қийинлаштирманг. Ушбу ила сизлардан Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирганлар ваъзланади. Шундоқ қилишингиз сиз учун тозароқ ва покроқдир.

Ва Аллоҳ билади, сиз эса билмайсиз. (Маъқал ибн Ясар розийаллоҳу анҳу Пайғамбаримиз алайҳиссаломнинг даврларида синглисини мусулмонлардан бир кишига эрга берибди. Эру хотин бир муддат бирга яшашибди. Кейин эр хотинини бир талоқ қўйиб, қайтмабди. Иддаси чиқиб кетибди. Кейин икковлари ҳам афсус қилиб, эр хотинга, хотин эрга муҳаббат қилибди. Ва бошқа совчилар қатори совчи қўйибди. Шунда Маъқал ибн Ясар унга: «Пасткашнинг ўғли пасткаш! Сени ҳурмат қилиб синглимни берган эдим, сен бўлса уни талоқ қилдинг. Аллоҳга қасамки, у сенга абадий қайтмайди», дебди. Сўнгра Аллоҳ таоло эрнинг хотинга, хотиннинг эрга ҳожатини билиб, «Хотинларни талоқ қилганингизда, муддатлари етганда...» деб бошланиб, «...сиз эса билмайсиз», деб туговчи оятни нозил қилди. Маъқал ибн Ясар розийаллоҳу анҳу ояти каримани эшитишлари билан: «Парвардигорнинг сўзини эшитдик ва итоат қиламиз,–дедилар-да, куёвни чақириб: «Синглимни сенга никоҳлаб бераман ва сени ҳурмат қиламан», дедилар.)

233Ким эмизишни батамом қилишни ирода қилса, оналар фарзандларни тўлиқ икки йил эмизадилар. Уларни яхшилаб едириб, кийинтириш отанинг зиммасидадир. Ҳеч бир жонга имкондан ташқари таклиф бўлмайди. Она ҳам, ота ҳам боласи сабабидан зарар тортмасин. Меросхўрга ҳам худди шундоқ. Агар ўзаро рози бўлиб, сутдан ажратишни ирода қилсалар, икковларига гуноҳ бўлмайди. Агар фарзандларингизга эмизувчи талаб қилишни ирода қилсангиз, берадиганингизни яхшилик билан аввалдан топширсангиз, гуноҳ бўлмайди. Ва Аллоҳга тақво қилинг ҳамда, билингки, албатта, Аллоҳ қилаётганингизни кўриб турувчидир.

234Сизлардан вафот этиб жуфтларини қолдирганларнинг аёллари ўзларича тўрт ой-у ўн кун кутадилар. Муддатлари етганда ўзлари ҳақида яхшилик билан қилган ишларида сизга гуноҳ йўқ. Аллоҳ қилаётган амалингиздан хабардордир. (Жоҳилият аҳлининг одатига биноан, эри ўлган хотиннинг устига эрининг қариндошларидан бири ридосини ташлаб қўйса, аёл бечора ўз-ўзидан ўша одамнинг мулкига айланиб қолар эди. Хоҳласа ҳалиги одам ўзи хотин қилар, хоҳласа, бошқа эрга бериб, маҳрини олар ёки умуман сотиб юборар эди. Ислом бу зулмни аёлнинг елкасидан кўтариб ташлади. Эри ўлган аёлнинг иддасини маълум муддатга чегаралаб қўйди: «тўрт ой-у ўн кун». Бунинг ҳикмати кўп. Аввало, бу муддат ичида раҳмининг (бачадоннинг) ҳомиладан бўш ёки бўш эмаслиги билинади. Иддалари чиққанидан кейин, аёллар шариат йўли билан ўзларига совчи кутсалар, айб эмас. Демак, эри ўлганидан тўрт ой-у ўн кун битгач, хотини ясаниб, пардоз қилиб, эрга тегиши учун совчи кутса, ўзининг иши, ҳеч кимга гуноҳ бўлмайди. Уни бу ишдан тўсишга ҳеч кимнинг ҳаққи ҳам йўқ. Шариатнинг ҳукми шу. Ҳаётда бундан бошқа ҳолларнинг учраб туриши эса, бидъат ёки хурофотдир. Хурофотдан сақланиш лозим. Чунки: «Аллоҳ қилаётган амалингиздан хабардордир».Иддада ўтирган аёлга нисбатан шариат кўрсатмаларидан бошқа йўл тутмаслик керак.)

235У аёлларга ишора ила совчилик қилишингиз ёки уни ўз ичингизда тутишингизда гуноҳ йўқ. Аллоҳ сиз уларни, албатта, эслашингизни билади. Лекин улар билан хуфёна ваъдалашманг. Магар яхши гап гапирсангиз, майли. Идда ўз муддатига етмагунча, никоҳ боғлашни қасд қилманг. Ва билингки, албатта,

Аллоҳ ичингиздагини билади. Бас, Ундан огоҳ бўлинг. Ва билингки, албатта, Аллоҳ мағфиратли ва ҳалимдир.

236Агар хотинларга қўл теккизмай туриб ёки уларнинг маҳрни аниқламай туриб талоқ қилсангиз, сизга гуноҳ бўлмайди. Уларни бой борича, йўқ ҳолича яхшилик ила фойда билан фойдалантиринг. Бу яхшилик қилувчилар бурчидир. (Бу оятда никоҳдан кейин маҳрни аниқламаган ҳолатда духулдан олдин талоқ қилганда нима бўлиши ҳақида сўз кетмоқда.)

237Агар уларга қўл тегизмай талоқ қилсангиз ва маҳрни аниқлаб қўйган бўлсангиз, аниқланганнинг ярмини берасиз, магар аёл ёки никоҳ тугуни қўлида бўлган киши афв қилса, бермайсиз. Ва афв қилишингиз тақвога яқиндир. Орангиздаги фазилатни унутманг. Албатта, Аллоҳ қилаётган амалларингизни кўриб турувчи зотдир.

238Намозларни ва ўрта намозни муҳофаза этинг. Ва Аллоҳ учун хушуъ ила қоим бўлинг. (Намозни муҳофаза этиш–уларни ўз вақтида, яхшилаб, камчиликсиз ўқиш маъноларини билдиради. «Ўрта намоз» ҳақида уламолар турли фикрларни айтганлар. Лекин далилларни солиштириб кўрган уламолар «ўрта намоз»дан мурод–аср намози, деганлар. Имом Муслим қилган ривоятда Пайғамбаримиз алайҳиссалом Аҳзоб урушида: «Бизни ўрта намоз, аср намозидан машғул қилдилар. Аллоҳ уларнинг қалбларини ҳам, уйларини ҳам оловга тўлдирсин», деганлар.)

239Агар хавфда қолсангиз, юрган ва минган ҳолингизда, хотиржам бўлганингизда, билмаган нарсангизни қандоқ ўргатган бўлса, Аллоҳни шундоқ зикр қилинг. (Одамлар кўп нарсаларни билмайдилар, Аллоҳ ўргатмаса ҳеч нарсани билмас эдилар. Шунингдек, Аллоҳ ўргатмаса, намоз ўқишни ҳам билмасдилар. Хотиржам бўлганларида, Аллоҳ қандай ўргатган бўлса, шундоқ қилиб намоз ўқисинлар.)

240Сизлардан вафот этганда жуфтларини қолдираётганлар, хотинлари чиқмасдан бир йилгача фойдаланишини васият қилсинлар. Агар улар чиқсалар, ўз хусусларида яхшилик билан қилган ишларида сизга гуноҳ йўқ. Аллоҳ азиз ва ҳаким зотдир.

241Талоқ қилинган аёлларга мақбул тарзда фойда бериш тақводорлар бурчидир.

242Аллоҳ шундай қилиб сизларга Ўз оятларини баён этади. Шоядки ақл ишлатсангиз.

243Диёрларидан ўлимдан қочиб чиққан мингларча кишиларнинг (хабарини) билмадингми?! Бас, Аллоҳ уларга, ўлинг, деди. Сўнгра уларни тирилтирди. Албатта, Аллоҳ одамларга фазл қилувчидир. Лекин кўп одамлар шукр қилмаслар. (Демак, бир вақтлар катта бир қавм ўлимдан қочиб, диёрларини ташлаб чиққан эканлар. Ўлимдан қочишларининг сабаби турлича бўлиши мумкин. Балки вабо тарқалган бўлса, шундан қочишгандир. Ёки душман билан жанг қилиш керак бўлса, урушда ўлиб кетмайлик, деб қочишгандир. Мақсадларининг тескариси бўлди. «Ўлинг» деган бир оғиз сўз билан ўлиб қолишди. Демак, Аллоҳнинг қазои қадаридан қочиб бўлмас экан. Аллоҳдан ўзга қайтиб борадиган жой йўқ экан. Аллоҳнинг Ўзи хоҳлаган вақтида ўлдирар экан.)

244Аллоҳнинг йўлида жанг қилинг. Ва билингки, албатта, Аллоҳ эшитувчи ва билувчи зотдир.

245Аллоҳга яхши қарз берадиган ким бор?! Бас, токи У зот унга берганини кўп марта кўпайтириб берса. Ва ҳолбуки, Аллоҳ (ризқни) тор қилур ва кенг қилур. Ва Унгагина қайтарилурсиз.

246Мусодан кейинги Бани Исроилдан бўлган аъёнларни билмадингми?! Вақтики ўз Набийларига: «Бизга бир подшоҳ тайин қилгин, Аллоҳнинг йўлида уруш қилайлик», дедилар. У: «Агар сизларга уруш фарз қилинса, урушмасалирингизчи?!» деди. Улар: «Бизга нима бўлибдики, диёримиздан ва фарзандларимиздан жудо қилинсак ҳам, Аллоҳнинг йўлида урушмасак», дедилар. Уруш фарз қилинганда эса, озгиналаридан бошқалари юз ўгириб кетдилар. Ва Аллоҳ зулм қилувчиларни билувчидир. (Мусо алайҳиссалом вафот этиб кетганларидан кейин Бани Исроилнинг аъёнлари, катталари, ишбошиларидан бир гуруҳи ўз набийлари олдига келиб: «Бизга бир подшоҳ–бошлиқ тайин қилиб бер, унинг раҳбарлигида Аллоҳнинг йўлида урушмоқчимиз», дейишди. Улар «Аллоҳнинг йўлида уруш»қилмоқчилар. Лекин қуруқ хавас билан иш битмаслигини англаб етмайдилар. Ҳозир кенгликда туриб, бир-бирингизга қизиқиб, бизга подшҳ тайин қилгин, Аллоҳнинг йўлида уруш қилайлик, демоқдалар. Ҳақиқатан шу иш йўлга қўйилса, уруш фарзга айланади ва унда орқага қайтишнинг иложи қолмайди. Ортга қайтган гуноҳкор бўлади.)

247Набийлари уларга: «Албатта, Аллоҳ Толутни сизга подшоҳ қилиб тайинлади», деди. Улар: «У бизга қаёқдан подшоҳ бўлсин. Ундан кўра подшоҳликка биз ҳақлироқмиз. Қолаверса, унга кўпроқ мол ҳам берилмаган» дедилар. У: «Албатта, уни Аллоҳнинг Ўзи сизларга танлади ва илмда, жисмда кенглигини зиёда қилди. Аллоҳ подшоҳлигини кимга хоҳласа, ўшанга беради. Ва Аллоҳ кенг қамровли ва билувчидир», деди. (Бани Исроилнинг талабига биноан,Толут уларга подшоҳ этиб тайинланганида, улар уни ризолик ила қабул қилишнинг ўрнига, Аллоҳнинг амрига исён қилишди. Аллоҳ тайин қилган Толутнинг подшоҳ бўлишини инкор этишди. Унинг подшоҳликка тайинланишини хато деб эълон қилишди.)

248Набийлари уларга: «Албатта, унинг подшоҳлигининг белгиси, сизларга Роббингиздан тобут келмоғидир, унда хотиржамлик ва Мусо ҳамда Ҳорун аҳлидан қолган қолдиқ бўлиб, фаришталар кўтариб келур. Агар мўмин бўлсаларингиз, албатта бу нарсада сизларга белги бор», деди. (Толутнинг ҳақиқатда Аллоҳ томонидан тайин қилинган подшоҳ эканини Бани Исроилга исбот этиш учун уларга қоил қолдирадиган, одатдан ташқари, Аллоҳдан бошқа ҳеч кимнинг қўлидан келмайдиган бир мўъжиза содир этиляпти. Маълумки, Уламоларимиз ушбу ҳодисани Пайғамбарлардан қолган нарсаларни табаррук тутишга далилдир, деганлар. Пайғамбарлари, тобутни фаришталар кўтариб келиши Толутнинг подшоҳлигига белгидир, деди.)

249Толут аскар билан чиққанда: «Албатта, Аллоҳ сизни дарё билан синовчидир, ким ундан ичса, у мендан эмас. Ва ким уни тановвул қилмаса, у, албатта, мендандир. Магар биров қўли билан бир ҳўплам ҳўпласа, майли», деди. Озгиналаридан бошқалари ундан ичдилар. У ва у билан бирга иймон келтирганлар дарёдан ўтганларида улар: «Бугун бизда Жолут ва унинг аскари

билан жанг қилишга тоқат йўқ», дедилар. Аллоҳга рўбарў бўлишга ишонганлар: «Қанчадан-қанча оз сонли гуруҳлар Аллоҳнинг изни билан кўп сонли гуруҳларга ғолиб келган. Аллоҳ сабрлилар билландир», дедилар. (Асл нарса ўзи оз бўлади. Ҳақиқий мўминлар ҳам оз бўладилар. Чунки улар хатарли сўқмоқлардан қийинчиликларни енгиб ўтиб, мақсадга етадилар, Аллоҳ танлаган, муқарраб бандалар қаторига кирадилар. Аллоҳниг Ўзидан сабр тилаб, қўрқмай, кўп сонли ва қувватли душманнинг кўзига тик боқиб бораверадилар.)

250Жолут ва унинг аскарларига рўбарў келганларида: «Роббимиз, бизга сабр тўккин, бизни собитқадам қилгин ва кофир қавмларга қарши нусрат бергин», дедилар.

251Бас, Аллоҳнинг изни билан урушда енгдилар ва Довуд Жолутни қатл этди. Сўнгра Аллоҳ унга подшоҳлик ва ҳикматни берди ва хоҳлаган нарсасини ўргатди. Агар Аллоҳнинг баъзи (одам)ларни баъзиларига дафъ қилиш бўлмаса эди, ер юзи бузиларди. Лекин Аллоҳ оламлар устидан фазл эгасидир. (Довуд Толут аскари ичида ёш йигит эди. Жолут эса, катта кучга эга бўлган подшоҳ, ҳамманинг қалбига даҳшат солиб турувчи аскарбоши эди. Аллоҳ таоло ушбу золим подшоҳ ва аскарбошининг ёшгина йигитча қўлида қатл бўлишини ирода қилди. Бу билан одамларга, Аллоҳ хоҳласа, ҳар қандай жаббор бўлса ҳам, бир ёш йигит унинг ўлимига сабаб бўлиши мумкинлигини кўрсатди. «Сўнгра Аллоҳ унга подшоҳлик ва ҳикматни берди ва хоҳлаган нарсасини ўргатди». Довуд Аллоҳнинг инояти билан Толутдан кейин Бани Исроилга подшоҳ бўлди. Унинг подшоҳлик даври олтин давр бўлди. Аллоҳ таоло унга подшоҳликка қўшиб ҳикматни, яъни, Пайғамбарликни ҳам берди. Шу билан бирга, унга уруш асбобларини ясашни ҳам ўргатди.)

252Булар Аллоҳнинг оятларидир. Уларни сенга ҳақ ила тиловат қилурмиз. Ва, албатта, сен Пайғамбарлардандирсан. («Булар»-минглароча одамларни ўлдириш ва тирилтириш, тобутни фаришталар кўтариб келиши, оз сонли мўминларнинг кўп сонли кофирларнинг устидан ғолиб келиши ҳақидаги хабарларни ўз ичига олган оятлардир. Уларни Аллоҳ таоло Ўз Пайғамбарига ҳақ ила ҳикоя қилиб бермоқда. «Ҳақ билан» дегани–қандай бўлган бўлса, шундай, воқеъликдаги ҳодисанинг ўзини айтиб бермоқда, деганидир.)

253Ўшалар Пайғамбарлар. Уларнинг баъзиларини баъзиларидан фазллик қилдик. Улардан Аллоҳ гаплашгани бор ва баъзиларининг даражасини кўтарган. Ва Ийсо ибн Марямга ойдин (мўъжиза)ларни бердик ва уни муқаддас руҳ билан қўлладик. Агар Аллоҳ хоҳлаганида, улардан кейин қолганлар ўзларига очиқ-ойдин баёнотлар келганидан сўнг урушмас эдилар. Лекин ихтилоф қилдилар. Улардан кимдир иймон келтирди, кимдир куфр келтирди. Агар Аллоҳ хоҳлаганида, урушмас эдилар. Лекин Аллоҳ нимани ирода қилса, шуни қилади. («Муқаддас руҳ» деб таржима қилинган «Руҳул қудус»дан мурод Жиброил фаришта алайҳиссаломдир.)

254Эй иймон келтирганлар! Сизга ризқ қилиб берган нарсаларимиздан, на олди-сотди, на ошна-оғайничилик ва на шафоатчилик йўқ кун келмасдан олдин нафақа қилинг. Ва кофирлар–ўшалар, золимлардир.

255Аллоҳ Ундан ўзга илоҳ йўқ зотдир. У тирик ва қаййумдир. Уни мудроқ ҳам, уйқу ҳам олмас. Осмонлару ердаги нарсалар Уникидир. Унинг ҳузурида Ўзининг изнисиз ҳеч ким шафоат қила олмас. У уларнинг олдиларидаги нарсани ҳам, ортларидаги нарсани ҳам билур. Унинг илмидан ҳеч нарсани иҳота қила олмаслар, магар Ўзи хоҳлаганини, халос. Унинг курсиси осмонлару ерни қамраган. Уларни муҳофаза қилиш Уни чарчатмас. Ва У Олий ва Азим зотдир. (Имом Муслим ва Имом Аҳмад Убай ибн Каъб розийаллоҳу анҳудан ривоят қилган ҳадисда, Аллоҳдаги китобидаги энг улуғ оят Курси ояти эканлиги таъкидланган. Имом Насаий Абу Умомадан ривоят қилган ҳадисда Пайғамбаримиз алайҳиссалом: «Ким ҳар фарз намоздан кейин «Оятул Курсий»ни ўқиса, унинг жаннатга киришини фақат ўлим тўсиб туради, холос», деганлар. Яъни, ўлмагани учун жаннатга кирмайди, агар вафот этса, уни жаннатдан тўсадиган ҳеч нарса қолмайди, дегани.)

256Динга мажбур қилиш йўқ. Батаҳқиқ, ҳақ ботилдан ажради. Ким тоғутга куфр келтириб, Аллоҳга иймон келтирса, батаҳқиқ, узилмайдиган мустаҳкам тутқични ушлаган бўлур. Ва Аллоҳ эшитувчи, билувчи зотдир. (Ақида, иймон масаласи инсон қалбига боғлиқ жуда ҳам нозик бир масаладир. Бу нарсани мажбур этиб, куч билан сингдириб бўлмайди. Балки ҳар бир инсон баён қилинган нарсаларга тушуниб иймон келтиргандагина мақсад ҳосил бўлади. Исломда ушбу қоидага қаттиқ риоя қилинади. Аллоҳ таоло Ўзи «Динга мажбур қилиш йўқ. Батаҳқиқ, ҳақ ботилдан ажради», деб қўйган. Яъни, Аллоҳ таоло Ўз Пайғамбари Муҳаммад алайҳиссаломга Қуръони Каримни тушириб, Исломни жорий қилгандан сўнг тўғри йўл нотўғрисидан, ҳақ ботилдан ажради. Ҳамма нарса ўз ўрнини топди. Шундай бўлгандан кейин «Динга мажбур қилиш йўқ». Ҳар кимга Аллоҳ ақл берган, ўзига керак йўлни танлаб олсин.)

257Аллоҳ иймон келтирганларнинг дўстидир. Уларни зулматлардан нурга чиқарур. Куфр келтирганларнинг дўстлари тоғутдир. Уларни нурдан зулматларга чиқарурлар. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадийдирлар. (Биз оятда «дўст» деб таржима қилган ибора арабчада «валий» деб келган бўлиб, бу сиз билан бизнинг тушунчамиздаги «дўст»дан кўра кенгроқ тушунчани ифода қилади. Бу дўст ишбоши, ҳамма керакли нарсаларни тайёрлаб, ишларни тўғри изга солиб турувчи ғамхўрдир.) «Тоғут»-Аллоҳдан бошқа ибодат қилинадиган нарсалар.

258Аллоҳ подшоҳлик бериб қўйгани сабабидан Иброҳим билан Роббиси ҳақида ҳужжат талашганни билмадингми? Иброҳим: «Менинг Роббиим тирилтиради ва ўлдиради», деганда, у: «Мен тирилтираман ва ўлдираман», деди. Иброҳим: «Албатта, Аллоҳ қуёшни Машриқдан чиқаради, бас, сен уни Мағрибдан чиқаргин-чи», деди. Бас, куфр келтирган лол қолди. Ва Аллоҳ золим қавмларни ҳидоятга солмас. (Ушбу ояти карима Иброҳим алайҳиссалом билан у кишининг даврларида ўтган бир ҳукмдор подшоҳнинг тортишувини ҳикоя қилади.)

259Ёки шифтлари устига қулаган қишлоқдан ўтган кишига ўхшашни кўрмадингми? У: «Аллоҳ буни ўлимидан кейин қандай тирилтиради?» деди. Бас, Аллоҳ уни юз йил ўлдирди, сўнгра қайта тирилтирди. У зот:«Қанча ётднг?», деди. У: «Бир кун ёки бир куннинг баъзисича ётдим», деди. У зот: «Балки юз йил ётдинг, таомингга ва шаробингга назар сол, ўзгаргани йўқ ва эшагингга ҳам қара. Сени одамларга ибрат қилиш учун шундай қилдик. Ва суякларга назар сол,

уларни қандоқ ҳаракатга соламиз ва уларга қандоқ гўшт кийгизамиз», деди. Унга равшан бўлганда: «Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирлигини билдим», деди. (Демак, ўша киши Аллоҳ таолонинг ҳар бир нарсага қодир эканига шубҳа билан қарарди. Шунда Аллоҳ таоло унга, ўлган нарсаларни қандай қилиб тирилтиришини тушунтириб ўтирмади-да, у банданинг ўзини тажриба қилиб қўя қолди: «Бас, Аллоҳ уни юз йил ўлдирди, сўнгра қайта тирилтирди». Бўлиб ўтган воқеани тушуниб етиш учун Аллоҳ унга: «Қанча ётдинг?» деди». У одам ўзининг қанча ётганини қаердан билсин. Вақтни сезиш тирик, ҳаёт нашидасини суриб турган кишиларга хос хусусият. У бўлса, юз йил ўлиб ётди. Бунинг устига, ҳис-туйғу одамни алдайди ҳам. Шунинг учун: «У: «Бир кун ёки бир кунининг баъзисича ётдим», деди». Ўзининг билганича жавоб берди. Ўзининг юз йил ўлиб ётиб, яна қайта тирилгани унга бир кун ёки бир кундан ҳам озроқ ётгандай бўлиб кўринди. Бу ҳолати ўзига тасдиқлатиб олингандан сўнг, бўлган ишнинг ҳақиқати унга айтилди: «Балки юз йил ётдинг», дейилди.)

260Эсла,Иброҳим: «Эй Роббим, менга ўликларни қандай тирилтиришингни кўрсат», деганда, У зот: «Ишонмадингми?» деди. У: Оре, лекин қалбим хотиржам бўлиши учун», деди. У зот:«Қушдан тўртта олгин-да, ўзингга тортиб, кесиб майдала, сўнгра улардан ҳар бир тоққа бўлакларини қўйгин, кейин уларни ўзингга чақир, ҳузурингга тезлаб келурлар ва билгинки, албатта, Аллоҳ азиз ва ҳаким зотдир», деди. (Иброҳим алайҳиссалом Аллоҳ таоло ўликларни тирилтира олишига ҳеч қандай шубҳа қилмас эдилар. У зотнинг бунга ишончлари комил эди. Шунинг учун ҳам Аллоҳ таоло «Ишонмадингми?» деб сўраганида: «Оре (ишондим), лекин қалбим хотиржам бўлиши учун», дедилар. Дилда ишонган нарсани, кўз билан кўриб, Аллоҳ таолонинг қудратига қоил қолиб, мўмин банда ўз Роббининг мўъжизаларини кўриб маза қилгандек маза қилиб, кўнгли хотиржам бўлиши учун сўраганлар.)

261Молларини Аллоҳнинг йўлида сарфлайдиганларнинг мисоли, худди бир дона донга ўхшайди. Ундан етти бошоқ ўсиб чиқади, ҳар бошоқда юзтадан дон бор. Ва Аллоҳ кимга хоҳласа, яна кўпайтириб берадир. Ва Аллоҳ қамраб олувчи ва билувчи зотдир.

262Аллоҳнинг йўлида молларини сарфлаб, сўнгра сарфлари кетидан миннат қилмай ва озор бермайдиганларнинг ажрлари Роббилари ҳузуридадир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар. (Аллоҳнинг йўлида сарфланган молнинг савобини тўлиқ олишнинг шарти ҳам бор, у ҳам бўлса, мол сарфловчи миннат қилмаслиги ва молни олганларга озор бермаслиги керак. Миннат қилишлик ёмон одат бўлиб, инсон қалбида оғир яра қолдиради.)

263Яхши сўз ва кечириш, ортидан озор келадиган садақадан кўра яхшироқдир. Ва Аллоҳ ғаний ва ҳалим зотдир. («Ортидан озор келадиган садақа»нинг кераги йўқ. Ундан кўра бир оғиз ширин сўз ва кечиримли бўлиш яхшироқдир. Бир оғиз бўлса ҳам, ширин сўз қалбнинг жароҳатига малҳам бўлади, кишининг кўнглини кўтаради. Кечириш эса, ҳасад ва ёмонликни ювиб ташлаб, ўрнига муҳаббат ва дўстликни солади.)

264Эй иймон келтирганлар! Садақаларингизни миннат ва озор бериш билан, молини Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирмаса ҳам кишиларга риё учун

нафақа қилганга ўхшаб бекорга кетгазманг. У мисоли бир устини тупроқ босган силлиқ тошга ўхшайди. Бас, кучли ёмғир ёғса, силлиқ бўлиб қоладир. Касб қилганларидан ҳеч нарсага қодир бўлмаслар. Ва Аллоҳ кофир қавмларни ҳидоятга бошламас. (Ушбу ояти каримада садақадан кейин миннат қилиб, озор бериб, қилган яхшилигининг савобидан бебаҳра қолишлик ажойиб бадиий васф билан тасвирланяпти. Бу билан мусулмонлар ҳиссида бу ишнинг нақадар ёмон иш эканлигини жонли тасвир қилинмоқда.)

265Молларини Аллоҳнинг розилигини истаб, ўзларидаги ишонч билан сарфлайдиганлар худди тепаликдаги боққа ўхшарлар. Унга қаттиқ ёмғир ёғса, мевасини икки баробар беради. Агар қаттиқ ёмғир ёғмаса, майдалаб ёққани ҳам бўлаверади. Ва Аллоҳ қилаётганларингизни кўриб турувчи зотдир.

266Сизлардан бирортангиз остидан анҳорлар оқиб турган хурмозор ва узумзор, турли мевали боғи бўлатуриб, ёши бир жойга етганда, заифҳол зурриёти бор пайтда унга ўтли бўрон келиб ёниб битишини хоҳлайдими?! Аллоҳ сизларга шу тариқа Ўз оятларини баён қиладир, шоядки фикр юритсангиз. (Аллоҳнинг йўлда қилинган садақа худди дарахтлари остидан шарқираб сувлар оқиб турган хурмозор ва узумзор, турли мевали боққа ўхшайди. Боғдан ҳаммага фойда–кўрган ҳам, кирган ҳам, еган ҳам ҳурсанд. Худди шунингдек, Аллоҳ йўлида қилинган садақа берганни ҳам, олганни ҳам, билганни ҳам хурсанд қилади. Ҳаммага ўз даражасида фойда етказади. Ана шундай олиймақом боғу бўстони бор одам шу боғнинг ўтли бўронда куйиб тугашини, хусусан, ёши бир жойга етиб, қўлидан бир иш келмай қолган чоғида, унинг қўлига қараб турган заифҳол зурриётлари бор чоғида шундай бўлишини хоҳлайдими? Албатта, йўқ. Аллоҳ йўлида садақа қилган одам ҳам гўё ўшандай боғу бўстонга эришган бўлади. Садақаси кетидан миннат этса ва озор етказса, худди ўтли бўрон билан боғини куйдиргандек бўлади. Садақасининг савоби қолмайди.)

267Эй иймон келтирганлар! Касб қилган пок нарсаларингиздан ва Биз сизларга ердан чиқариб берган нарсаларимиздан садақа қилинглар. Нопокни қасд этиб садақа қилманг. Ҳолбуки, уни ўзингиз ҳам олувчимассиз, магар кўз юмсангизгина оласиз. Ва билингки, албатта, Аллоҳ бой ва мақталган зотдир.

268Шайтон сизга фақирликни ваъда қилади ва фаҳш ишларга буюради. Аллоҳ сизга ўзидан мағфират ва фазлни ваъда қилади. Ва Аллоҳ кенг қамровли, билувчи зотдир. (Шайтон бандаларни молингдан садақа қилсанг, фақир-камбағал бўлиб қоласан, деб қўрқитади. Ҳам кишиларни фаҳшга–ёмон гуноҳ ишларга, қизғанчиқликка, бахиллик ва молу дунёга ўч бўлишга буюради. Шайтоннинг гапига кирганлар фақирликдан қўрқиб, бахил бўлиб, Аллоҳнинг йўлида садақа қилмай юраверадилар.)

269У зот кимни хоҳласа, ўшанга ҳикматни беради. Кимга ҳикмат берилса, унга кўп яхшилик берилган бўлади. Фақат ақл эгаларигина эсларлар. (Ҳикмат билан тасарруф қилган инсон ҳар бир нарсани ўз ўрнига қўйиб. қоиллатиб қилади. Садақада ҳам ҳаддидан ошмай, адолат билан иш юритади. Умуман, ҳикматли бўлишлик унга жуда кўп яхшилик келтиради. Бу ҳақиқатни ақл эгаларигина эслайдилар, тушуниб етадилар.)

270Қилган нафақангизни ёки назрингизни Аллоҳ, албатта, билади. Золимларга ёрдамчилар йўқдир.

271Садақани ошкора қилсангиз қандоқ ҳам яхши. Агар махфий қилсангиз ва фақирларга берсангиз, бу сиз учун яхшидир. Сиздан гуноҳларингизни ювади. Ва Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир. (Ушбу ояти каримада садақани ошкора қилиш ҳам, махфий қилиш ҳам мақталмоқда. Бу ҳақдаги бошқа оят ва шаръий далилларни жамлаб ўрганиб чиққан уламоларимиз хулоса қилиб айтадиларки, садақа фарз бўлса, уни ошкора қилиш яхши, чунки бу ҳолда Аллоҳнинг амрига тоат ошкора кўринади ва ҳақдор бўлмаган кишиларга ҳам тушиб қолиши мумкинлиги олди олинади. Агар садақа ихтиёрий бўлса, уни махфий қилингани яхши. Риёдан ва манманликдан узоқда бўлинади. Садақанинг энг ҳақдори камбағал-фақир кишилардир. Исломда садақанинг жорий қилиниши ҳам ўша тоифанинг ҳимояси ва ёрдами учун бўлган.)

272Уларни ҳидоятга солиш сенинг зиммангда эмас. Лекин Аллоҳ кимни хоҳласа, ҳидоятга бошлар. Нафақа қилган яхшиликларингиз ўз фойдангизга. Қилган нафақангиз, фақат Аллоҳнинг юзини исташ учундир. Нафақа қилган яхшиликларингиз ўзингизга тўлалигича қайтарилур. Сизларга зулм қилинмас.

273(Садақа ва хайру-эҳсонлар) Аллоҳнинг йўлида тутилган, ер юзида касб қилишга қодир бўлмаган, иффатлари туфайли билмаган киши уларни бой деб ўйлайдиган фақирларгадир. Уларни сиймоларидан танийсан, одамлардан хиралик қилиб сўрамаслар. Нафақа қилган яхшиликларингизни, албатта, Аллоҳ билгувчидир. (Бу тоифадаги одамлар ўзларини Аллоҳ йўлида жиҳод қилишга бағишлаган кишилардир, улар нафсларини жиҳод учун тутганлар, шу сабабдан касб қилишга ҳам имконлари йўқ. Айни чоқда, иффатлари, уятлари кучли бўлганидан ўзларининг ҳожатманд эканликларини яшириб юрадилар. Асл ҳолни билмаган одам уларни сиртларидан кўриб бой деб ўйлайди. Нафақани худди ана ўшаларга қилиш керак. Улар ўзлари асл ҳолларини беркитсалар, одамлардан хиралик билан тиланмасалар, қандай қилиб топамиз уларни? «Уларни сиймоларидан танийсан».)

274Кечасию кундузи молларини нафақа қиладиганларнинг ажрлари Роббилари ҳузуридадир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар. («Кечасию кундузи» дейишдан мурод ҳамма вақт назарда тутилмоқда; «молларини» деган сўз замирида эса, ҳамма тур моллар ва ҳамма тур эҳсон қилувчиларга ишора бор. Уларнинг ажрлари энг олиймақом жойда–Роббилари ҳузурида эканлиги таъкидланмоқда.)

275Рибони ейдиганлар (қабрларидан) фақат шайтон уриб жинни бўлган кишидек довдираб турарлар. Бундай бўлиши уларнинг, тижорат ҳам рибога ўхшаш-да, деганлари учундир. Ва ҳолбуки, Аллоҳ тижоратни ҳалол, рибони ҳаром қилган. Кимки Роббидан мавъиза келганда тўхтаса, аввал ўтгани ўзига ва унинг иши Аллоҳнинг Ўзига ҳавола. Кимки яна (рибога) қайтса, ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

276Аллоҳ рибони доимо нуқсонга учратади ва садақаларни зиёда қилади. Ва Аллоҳ ҳар бир кофир, гуноҳкорни хуш кўрмас. (Судхўрнинг пули ҳисоб жиҳатидан кўп бўлса ҳам Аллоҳ унинг баракасини кўтариб, егани ўзига юқмайдиган қилиб

қўяди. Судхўрни турли касалликларга дучор қилади, тинчлигини, хотиржамлигини олади. Яна биз билмайдиган кўп бало-офатларга дучор қилади. Шунингдек, сиртдан қараганда, садақа қилган кишиларнинг моли камайганга ўхшайди. Аслида эса, иш бунинг тескариси бўлади: Аллоҳ «садақаларни зиёда қилади». Агар ҳисобда садақа қилувчининг моли ҳажми оз бўлса ҳам, Аллоҳ унга барака ато қилади, бало-офатлардан сақлайди, ўзини тинч, хотирини жам қилади.)

277Албатта, иймон келтирган, яхши амалларни қилган, намозни қоим қилиб, закот берганларнинг ажрлари Роббилари ҳузуридадир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар. (Ҳақиқий иймон эгаси бўлган кишилар доимо яхши амалларни қиладилар, хусусан, намозни вақтида яхшилаб адо этадилар. Иқтисодий соҳада эса, закот берадилар. Рибохўрлар одамларнинг пешона тери билан топган даромадларини ҳаром йўл билан ўзлаштириб олаётган бўлсалар, мўминлар ўзлари пешона тери билан топган ҳалол молларидан закот чиқариб одамларга, шундай еб кетарга берадилар. Қайтариб олиш ёки ўрнига бошқа нарса олиш умидлари ҳам йўқ. Уларнинг бирдан-бир умидлари «закот берганларнинг ажрлари Роббилари ҳузуридадир», деган ваъдададир. Улар икки дунёда эминлик ва бахт-саодатда бўлурлар.)

278Эй иймон келтирганлар! Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳга тақво қилинг ва рибонинг сарқитини ҳам тарк қилинг.

279Агар ундоқ қилмасангиз, Аллоҳ ва Унинг Расули томонидан бўладиган урушга ишонаверинг. Агар тавба қилсангиз, сармоянгиз ўзингизга, зулм қилмассиз ва сизга ҳам зулм қилинмас.

280Агар ночор бўлса, бойигунча интизор бўлинг. Садақа қилмоғингиз, гар билсангиз, ўзингиз учун яхшидир.

281Аллоҳга қайтариладиган кунингиздан қўрқинг. Сўнгра ҳар бир жон қилганига яраша тўлиқ оладир. Уларга зулм қилинмас.

282Эй иймон келтирганлар! Маълум муддатга қарз олди-берди қилган вақтингизда, уни ёзиб қўйинг. Орангизда бир ёзувчи адолат билан ёзсин. Ҳеч бир ёзувчи Аллоҳ билдирганидек қилиб ёзишдан бош тортмасин. Бас, ёзсин ва ҳақ зиммасига тушган киши айтиб турсин, Роббига тақво қилсин ва ундан ҳеч нарсани камайтирмасин. Агар ҳақ зиммасига тушган киши эси паст, заиф ёки айтиб тура олмайдиган бўлса, унинг валийси адолат билан айтиб турсин. Эркакларингиздан икки кишини гувоҳ қилинг. Агар икки эр киши бўлмаса, ўзингиз рози бўладиган гувоҳлардан бир эр киши ва икки аёл киши бўлсин. Иккови(аёл)дан бирорталари адашса, бирлари бошқасининг эсига солади. Ва чақирилган вақтда гувоҳлар бош тортмасинлар. Кичик бўлса ҳам, катта бўлса ҳам, муддатигача ёзишингизни малол олманг. Шундоқ қилмоғингиз Аллоҳнинг ҳузурида адолатлироқ, гувоҳликка кучлироқ ва шубҳаланмаслигингиз учун яқинроқдир. Магар ораларингизда юриб турган накд савдо бўлса, ёзмасангиз ҳам, сизга гуноҳ бўлмас. Олди-сотди қилганингизда, гувоҳ келтиринг ва ёзувчи ҳам, гувоҳ ҳам зарар тортмасин. Агар (аксини) қилсангиз, албатта, бу фосиқлигингиздир. Аллоҳга тақво қилинг. Ва Аллоҳ сизга илм беради. Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчи зотдир. (Ояти карима «ҳақ зиммасига тушган киши»

деганда қарз олувчини назарда тутган. Демак, ўртадаги киши келиб қарз олди-бердини ёзаётган вақтда матнни қарз олувчи айтиб туради. Аввало, қарз олаётганини эътироф қилади. Қарзнинг миқдорини, шартини ва муддатини айтади. Бу нарсаларни қарз берувчи айтиб турса, ўз фойдасига буриб юбормасин, деган эҳтиёт чораси туфайли шундай қилинади. Қарз олувчи муҳтож бўлиб тургани учун бундай қилмаслиги аниқроқ. Чунки у муомаланинг тезроқ амалга ошишига муҳтож. Шундай бўлса ҳам, ояти карима яна бир бор, уни Роббига тақво қилишга ва ҳеч нарсани камайтирмасликка даъват қилмоқда. Агар қарз олаётган одам эси паст, молиявий ишлар тадбирини билмайдиган бўлса, заифлиги (ёши кичикдир ёки ўта кексадир, касалдир) туфайли ёки тилидаги айби, билмаслиги ва бошқа мавжуд айблар туфайли айтиб тура олмаса, унинг валийси адолат билан айтиб турсин. Чунки валийлар бошқа ишларда ҳам ўз қарамоғидагиларнинг масъулиятини оладилар. Молиявий олди-берди катта аҳамиятга эгадир, чунки бунда орага молу пул аралашади. Бундай ҳолда биров бошқасининг ҳақини еб кетишининг йўлини ҳар жиҳатдан тўсиш лозим. Бунда адолатли котиб ёздириб қўйиш билан кифояланмай, яна мусулмонлардан икки эркак кишини гувоҳ қилишга ҳам амр бўлмоқда. Исломда гувоҳликка доимо адолатли кишилар ўтиши зарур, бу нарса бошқа жойларда кўп таъкидлангани учун бу ерда қайта айтилмади. Аммо барибир бу шарт бекор бўлмайди. Чунки шариат ўлчовида адолатсиз бўлган кишининг гувоҳлиги қабул қилинмайди.)

283Агар сафарда бўлсангиз ва ёзувчи топа олмасангиз, бас, қўлга олинадиган гаров бўлсин. Агар баъзингиз баъзингизга ишонсангиз, бас, ишонилган омонатни адо қилсин, Аллоҳга, Роббисига тақво қилсин. Гувоҳликни беркитманг! Ким уни беркитса, унинг қалби гуноҳкордир. Ва Аллоҳ қилаётган амалларингизни билувчи зотдир.

284Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Агар ичингиздаги нарсаларни ошкор қилсангиз ҳам, махфий қилсангиз ҳам, сизларни Аллоҳ ҳисоб-китоб қилади. Ва кимни хоҳласа, мағфират қилар, кимни хоҳласа, азоблар. Ва У ҳар бир нарсага қодирдир.(Борлиқ Аллоҳнинг мулкидир. Мулкида жараён этаётган ҳар бир ишдан У огоҳдир. Жумладан, бандаларнинг яширин ниятларини ҳам, ошкора ишларини ҳам яхши билади. Ва ҳаммасини ҳисоб-китоб қилиб, хоҳлаганини кечиб юборади, хоҳлаганини азоблайди.)

285Пайғамбар унга ўз Роббидан туширилган нарсага иймон келтирди ва мўминлар ҳам. Барча Аллоҳга, Унинг фаришталарига, китобларига, Пайғамбарларига иймон келтирди. Унинг Пайғамбарларининг бирорталарини ажратмаймиз. Ва эшитдик ва итоат қилдик, эй Роббимиз мағфаратингни сўраймиз ва қайтиб бориш Сенгадир, дедилар. (Ушбу ояти карима ва кейинги оят иккалови суранинг хулосасини мужассам қилгандир. Бу икки оятнинг ҳар бир сўзи улкан маъно англатади. Уларда ақида, иймон хусусиятлари, банданинг ўз Робби билан бўладиган ҳоли, фарз қилинган амалларга муносабат ва бошқалар келган.)

286Аллоҳ ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмас. Фойдаси ҳам касбидан, зарари ҳам касбидан. Эй Роббимиз, агар унутсак ёки хато қилсак, (иқобга) тутмагин. Эй Роббимиз, биздан олдингиларга юклаганга ўхшаш оғирликни бизга юкламагин. Эй Роббимиз, бизга тоқатимз етмайдиган нарсани юкламагин. Бизни афв эт, мағфират қил ва раҳм эт. Сен ҳожамизсан. Бас, кофир

қавмларга бизни ғолиб қил. (Ҳамма нарсани дақиқ-дақиқларигача билувчи Аллоҳ ҳар бир жонни ҳам нимага ярайдию нимага ярамайди–яхши билади. Бандаларига меҳрибонлигидан имкони ва ҳаққи бўлса ҳам, ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмайди. Аллоҳнинг буйруқлари ва қайтариқлари банданинг имкони даражаси доирасида бўлади. Ана ўша таклифга амал қилишига қараб, бошқа ҳеч бир нарсага қарамасдан, банданинг жазоси ёки мукофоти белгиланади. Имом Аҳмад ривоят қилган ҳадисда Пайғамбар алайҳиссалом: «Сураи Бақаранинг икки оятини ўқи, улар менга аршнинг остидаги хазинадан берилган», деганлар. Бошқа бир ҳадисда: «Ким Бақара сураси охиридаги икки оятни бир кечада ўқиса, кифоя қилади», деганлар...)

Chapter 3 (Sura 3)

1Алиф Лом Мим. (Ҳижо ҳарфлари ҳақида Бақара сурасида батафсил тўхтаб ўтилган.)

2Аллоҳ–Ундан ўзга ибодатга лойиқ илоҳ йўқ, тирик ва қаййум зотдир. (Ушбу ояти карима тавҳидни, Аллоҳнинг ягоналигини холис баён қилади. Аллоҳ доим тирикдир, ўлмайди. У қаййум–бандалари ишларининг тадбирида доимо қоим турувчидир.)

3У сенга китобни ҳақ ила ўзидан аввалги нарсани тасдиқловчи қилиб туширди ҳамда Таврот ва Инжилни туширди.

4Ундан олдин одамларга ҳидоят қилиб. Ва Фурқонни ҳам туширди. Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганларга шиддатли азоб бор. Аллоҳ азиз ва интиқом олувчи зотдир. (Демак, Муҳаммад алайҳиссаломга тушган китобни ҳам Аллоҳнинг Ўзи туширган, китобларнинг тушиши башарият учун янгилик эмас,Қуръон ҳам аввалги тушган илоҳий китобларнинг давоми. )

5Албатта, Аллоҳ Унга ерда ҳам, осмонда ҳам ҳеч нарса махфий қолмайдиган зотдир.

6У сизларни бачадонларда хоҳлаган сувратга соладиган зотдир. Ундан ўзга ибодатга сазовор илоҳ йўқ. У азиз ва ҳаким зотдир.

7У сенга китобни туширган зотдир. Унда муҳкам оятлар ҳам бор ва улар китобнинг аслидир ва муташобиҳ (оят)лар ҳам бор. Қалбларида ҳидоятдан оғиш борлар фитна мақсадида ва уни таъвил қилиш мақсадида ундан муташобиҳ бўлганига эргашади. Унинг таъвилини Аллоҳдан бошқа ҳеч ким билмас. Илмда собит бўлганлар эса, унга иймон келтирдик, барчаси Раббимиз ҳузуридандир, дерлар. Ва фақат ақл эгаларигина эслайдилар. («Муҳкам» сўзи маҳкам, очиқ-ойдин, бошқа ёққа буриб бўлмайдиган, деган маънони англатади. «Муштабоҳ» сўзи эса, ўхшаш, бирини биридан ажратиш қийин, бир неча маъноларни англатадиган, деган маъноларни билдиради. Қуръони Карим оятлари ҳам муҳкам ва муташобиҳга бўлинади.)

8Эй Роббимиз, бизни ҳидоят қилганингдан сўнг қалбларимизни оғдирмагин ва бизга Ўз ҳузурингдан раҳмат ато қилгин. Албатта Сенинг Ўзинг кўплаб ато қилувчисан.

9Эй Роббимиз, албатта, сен одамларни келишига шубҳа йўқ кунда йиғувчисан. Албатта, Аллоҳ ваъдага хилоф қилмас.

10Албатта, куфр келтирганларнинг моллари ҳам, болалари ҳам улардан Аллоҳ(азоби)дан бирор нарса қайтара олмас. Ана ўшалар, ўзлари дўзахнинг ёқилғисидирлар.

11Фиръавн аҳлининг ва улардан олдингиларнинг ҳолига ўхшаб оятларимизни ёлғонга чиқардилар. Бас, гуноҳлари туфайли Аллоҳ уларни тутди. Ва Аллоҳ иқоби шиддатли зотдир.

12Куфр келтирганларга: «Тезда мағлуб бўлурсизлар ва жаҳаннамга йиғилурсизлар, у қандоқ ҳам ёмон жой», деб айт. (Куфрнинг оқибати икки дунёнинг мағлубиятидир. Ушбу оятда Аллоҳ таоло уларнинг бу дунёда тезда мағлуб бўлишларининг, охиратда ҳам жаҳаннамга тўпланишларининг хабарини бермоқда.)

13«Сизга тўқнашган икки фирқада ибрат бор эди. Бир фирқа Аллоҳнинг йўлида уришади. Бошқаси кофирдир. Улар ўз кўзлари билан (душман) ўзларига икки баробарлигини кўриб турардилар. Ва Аллоҳ кимни хоҳласа, ўшани Ўз нусрати ила қўллар. Албатта, бунда ақл эгалари учун ибрат бордир», деб айт. (Маълумки, Бадр урушида мушрикларнинг сони мусулмонларнинг ададидан уч баробар кўп эди. Шунга қарамай, Аллоҳ таолонинг нусрати билан мусулмонлар ғолиб келдилар.)

14Одамларга аёллардан, болалардан, тўп-тўп тилло ва кумушдан, гўзал отлардан, чорвадан, экин-текиндан иборат шаҳватларнинг муҳаббати зийнатланди. Улар дунё ҳаётининг матоҳидир. Аллоҳнинг ҳузурида эса, ҳуснли қайтар жой бор. («Шаҳват» сўзи урфда жинсий маънода ишлатиб келинади. Аслида эса, шаҳват «иштаҳа» сўзидан олинган бўлиб, кўнгил тусаши, хоҳлашига айтилади. Ушбу ояти каримада одамларнинг кўнглига муҳаббати зийнатланган, иштаҳалари доим тортиб турадиган нарсалар ҳақида сўз кетмоқда.)

15«Ўша нарсаларингиздан яхшироғининг хабарини берайми?!–деб айт. Тақво қилганларга Роббилари ҳузурида остидан анҳорлар оқиб турган жаннатлар бор. Унда абадий қолурлар. Покиза жуфтлар ва Аллоҳ томонидан розилик бор. Ва Аллоҳ бандаларни кўриб турувчидир». (Ҳамма бу дунёнинг матоҳига ўзини уради. Ўшани деб кўплар гуноҳга ботади, диндан чиқади. Ҳолбуки, бу нарсалар шунча уринишга арзимайдиган нарсалардир. Беш кунлик дунёнинг ўткинчи орзу-ҳаваси, холос. Лекин бошқа тарафда ундан яхши, абадий неъматлар бор. Аллоҳ таоло ушбу оятда Пайғамбаримиз алайҳиссаломга хитобан: «Ўша нарсаларингиздан яхшироғининг хабарини берайми?! деб айт», деб буюрмоқда. Охират неъматлари бу дунё матоҳидан нақадар устун эканлиги шак-шубҳасиз ҳақиқатдир. Аммо охират неъматларининг яна бир ўзига хос имтиёзи бор. У ҳам бўлса, уларнинг тақводор бандаларга хослигидир, бошқаларга насиб қилмайди.)

16Улар: «Роббимиз, албатта, биз иймон келтирдик, бизнинг гуноҳларимизни мағфират қилгин ва дўзах азобидан сақлагин», дейдиганлардир.

17Сабр қилувчилар, содиқлар, доимий тоат қилувчилар, нафақа қилувчилар ва саҳарда истиғфор айтувчилардир.

18Аллоҳ адолат ила туриб, албатта, Ундан ўзга илоҳ йўқлигига шоҳидлик берди. Фаришталар ва илм эгалари ҳам. Ундан ўзга илоҳ йўқ. У азиз ва ҳаким зотдир.

19Албатта, Аллоҳнинг ҳузуридаги дин Исломдир. Китоб берилганлар фақат уларга илм келгандан сўнг ўзаро ҳасад қилишибгина ихтилоф қилдилар. Ким Аллоҳнинг оятларига куфр келтирса, бас, албатта, Аллоҳ ҳисобни тезда қилувчидир. (Аллоҳнинг ҳузурида Исломдан бошқа дин йўқ. Яҳудий, насроний, буддий ёки яна бошқа ҳар хил динлар Аллоҳнинг ҳузурида эътиборини йўқотган динлардир. Уларга эътиқод ва амал қилганлар бехуда юрибдилар ҳисоб. Дунёда Аллоҳ ягона бўлганидан кейин, ақида ҳам ягона бўлиши керак. У Ислом ақидасидир. Аҳли китобнинг келишмовчилиги илмсизликдан, жоҳилликдан эмас. Уларга Аллоҳ томонидан илм келган эди. Улар Аллоҳнинг ягоналигини, ибодатга сазоворликда ҳам ягоналигини, бандаларнинг вазифаси нимадан иборат эканлигини яхши билар эдилар. Билиб туриб, ихтилоф қилдилар.)

20Агар сен билан тортишсалар, сен: «Мен юзимни Аллоҳга таслим этдим ва менга эргашганлар ҳам!» деб айт. Ва китоб берилганларга ва саводсизларга: «Исломга кирдингизми?» деб айт. Агар Исломга кирсалар, бас, батаҳқиқ, ҳидоят топдилар. Агар юз ўгирсалар, сенинг зиммангда етказиш, холос. Аллоҳ бандаларни кўриб турувчидир. (Юз инсоннинг энг олий аъзоси ҳисобланади. Юзни Аллоҳга таслим қилиш эса, ўша юзнинг эгаси бутун вужудини Аллоҳга топширганини билдиради. Пайғамбар алайҳиссаломки ўзларига ушбу йўлни танлабдилар, у кишига эргашган умматлари ҳам албатта шу йўлни танлайдилар. Бундан бошқа гап бўлиши мумкин эмас.)

21Албатта, Аллоҳнинг оятларига куфр келтирадиганлар, Пайғамбарларни ноҳақдан ўлдирадиганлар ва одамлардан адолатга буюрадиганларни ўлдирадиганларга аламли азобнинг башоратини бер.

22Ана ўшалар амаллари бу дунёю охиратда ҳабата бўлганлардир ва уларга ёрдам берувчилар йўқдир. (Иймонлари йўқлиги, Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганлари туфайли баъзи қилган яхши ишлари ҳам бекор кетади. Уларга савоб ва нажот келтирмайди. Ҳамда бошларига мушкул тушган пайтда ёрдамчилар йўқдир.)

23Китобдан насиба берилганларга қарамайсанми?! Ораларида ҳукм юритиш учун Аллоҳнинг китобига чақирилганларида улардан бир гуруҳлари юз ўгириб ортга қайтадилар. (Ибн Исҳоқ ривоят қиладиларки, Пайғамбаримиз Муҳаммад алайҳиссалом Байтулмидросда бир гуруҳ яҳудийларни Аллоҳнинг динига чақирганларида, улардан Нуъмон ибн Амр ва Ҳарс ибн Зайд деганлари: «Эй Муҳаммад, сен қайси диндасан?» дедилар. У зот алайҳиссалом: «Иброҳим миллати ва динидаман», дедилар. Улар: «Иброҳим яҳудий бўлган, дейишди. Шунда Пайғамбар алайҳиссалом: «Ундоқ бўлса, келинглар, шу масалани Тавротдан кўрайлик», деганларида, улар бош тортдилар.)

24Бунинг сабаби–уларнинг: «Бизга саноқли кунлардан бошқа ҳеч ўт тегмайди», деганларидадир. Тўқиган нарсалари уларни динларида адаштирди.

25Унда, бўлишида шубҳа йўқ кунда уларни жамлаганимизда ва ҳар бир жон зулм қилинмасдан, қилганига яраша жазосини олганда, ҳоллари қандай бўлади?

26Сен: «Эй барча мулкнинг эгаси Роббим! Хоҳлаган кишингга мулк берурсан ва хоҳлаган кишингдан мулкни тортиб олурсан, хоҳлаган кишингни азиз қилурсан, хоҳлаган кишингни хор қилурсан. Барча яхшилик Сенинг қўлингда. Албатта, Сен ҳар бир нарсага қодирсан.

27Кечани кундузга киритурсан ва кундузни кечага киритурсан, ўликдан тирикни чиқарурсан ва тирикдан ўликни чиқарурсан ҳамда хоҳлаган кишингга беҳисоб ризқ берурсан», деб айт. (Кўриниб турибдики, бу икки оятда жуда ҳам улкан маънолар ўз аксини топган. Ягона Аллоҳнинг фақат Ўзига хос камолот сифатлари жамланган. Шунинг учун ҳам ушбу икки оятни кундалик вирд-вазифа сифатида ўқиб юриш тавсия қилинади.)

28Мўминлар мўминларни қўйиб, кофирларни дўст тутмасинлар. Ким буни қилса, бас, унга Аллоҳдан ҳеч нарса йўқ. Магар улардан сақлансангиз, Аллоҳ сизларни Ўз(азоб)идан огоҳ қиладир. Ва қайтиб бориш Аллоҳнинг Ўзигадир. (Исломда бошқа диндагилар билан яхши алоқада бўлишга рухсат бор. Лекин дўст тутиш, ҳамма нарсани кофирга ишониб топшириб қўйиш мумкин эмас. Фақат бир ҳолатдагина, истисно тариқасида, юзаки равишда ўзини кофирга дўст қилиб кўрсатиши мумкин: «Магар улардан сақлансангиз». Бундай тасарруфни «тақиййа» деб аталади. Тақиййа билан жонни, молни ва номусни душманлардан сақлаб қолишга ҳаракат қилинади.)

29Сен:«Агар қалбингиздаги нарсани махфий тутсангиз ҳам, ошкор қилсангиз ҳам, Аллоҳ биладир. Ва осмонлардагию ердаги нарсаларни ҳам биладир. Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир», деб айт. (Ояти карима Аллоҳ таоло бандаларининг барча ишларидан очиқ-ойдин хабардор эканлигини шубҳага ҳеч ўрин қўймайдиган даражада баён қилмоқда. Ким махфий равишда кофирларни дўст тутса ҳам, билади. Билганидан сўнг, албатта, унинг жазосини беради.)

30Ҳар бир жон қилган яхши амалини ҳозир топадиган ва ёмон амалини эса, у билан ўзи орасида узоқ масофа бўлишини истайдиган кунда. Аллоҳ сизларни Ўз(азоб)идан огоҳ қиладир. Аллоҳ бандаларига меҳрибон зотдир. (У кунда ҳар бир жоннинг яхшилигию ёмонлиги охиригача сарҳисоб қилинади. Агар банданинг бу дунёдаги амаллари яхши бўлса, хурсандчиликка, бахтга, саодатга эришади. Ёмон бўлса, қани энди ушбу ёмон амаллар олис-олисларда бўлса эди, менга яқин бўлмаса эди, деб орзу қилади.)

31Сен: «Агар Аллоҳга муҳаббат қилсангиз, бас, менга эргашинг. Аллоҳ сизга муҳаббат қилади ва сизларни гуноҳларингизни мағфират қилади», деб айт.

32Аллоҳга ва Расулга итоат қилинг. Бас, агар ортга қайтсангиз, Аллоҳ, албатта, кофирларга муҳаббат қилмас.

33Албатта, Аллоҳ Одамни, Нуҳни, Оли Иброҳимни, Оли Имронни оламлар устидан танлаб олди.

34Баъзилари баъзиларига зурриётдир. Аллоҳ эшитувчи, билувчи зотдир. (Ушбу 33-оятда Аллоҳ таоло Одамни ва Нуҳ алайҳиссаломларнинг ёлғиз ўзларини Иброҳим ва Имрон алайҳиссаломларни эса, сулолаларини ҳам қўшиб зикр қилди. Нега? Чунки Одам ва Нуҳ алайҳиссаломлар ёлғиз ўзлари Пайғамбар бўлганлар. Иброҳим ва Имрон алайҳиссаломлар зурриётларидан бевосита Пайғамбарлар сулоласи тарқалган. Бу насаб ёки қариндошлик асосидаги Пайғамбарлик сулоласи эмас, балки ақида асосидаги сулоладир. Бу ҳақиқат Иброҳим алайҳиссалом Аллоҳга илтижо қилиб, зурриётларидан ҳам Пайғамбар чиқаришини сўраганларида баён қилинган.)

35Имроннинг хотини: «Эй Роббим! Албатта, мен қорнимдагини холис Ўзингга назр қилдим. Бас, мендан қабул эт. Албатта, Сенинг Ўзинг эшитувчи, билувчи зотсан», деганини эсла!

36Уни (Марямни) туққан чоқда: «Эй Роббим, мен буни қиз туғдим-ку!!» деди. Ҳолбуки, Аллоҳ нима туққанини яхши билади. «Ва ўғил қиздек эмас. Ва мен унга «Марям» деб ном қўйдим ва, албатта, мен сСндан унга ва унинг зурриётига шайтонир рожим шарридан паноҳ тилайман».

37Бас, уни Робби жуда яхши қабул қилиб, ниҳоятда гўзал ўстирди ва Закариёни унга кафил қилди. Закариё ҳар қачон унинг олдига, меҳробга кирганида, унинг ҳузурида ризқ кўрди. У: «Эй Марям, сенга бу қаердан?» деди. Ул:«Бу Аллоҳнинг ҳузуридан. Албатта, Аллоҳ хоҳлаган кишисига беҳисоб ризқ беради», деди. (Шундай қилиб, Марям алоҳида эътибор остида муборак бўлиб ўса борди. Аллоҳ унга Ўзи иноят кўрсатиб турди. Закариё алайҳиссалом Марямнинг кафили сифатида, табиийки, унинг озиқ-овқати, ризқидан доимо хабардор бўлиб туриши лозим. Лекин ибодатхона меҳробида ибодат билан машғул бўлиб турган Марямнинг олдига қачон кирса, унинг ҳузурида ризқ турар эди.)

38Шу чоқда Закариё Роббига дуо қилиб: «Эй Роббим, менга Ўз ҳузурингдан яхши зурриёт бергин. Албатта, сен дуони эшитувчисан», деди.

39Меҳробда намоз ўқиб турганида, фаришталар унга: «Албатта, Аллоҳ сенга Аллоҳдан бўлган калимани тасдиқловчи, бошлиқ, шаҳвати тийилган, солиҳлардан бўлган Набий, Яҳёнинг башоратини бермоқда», дедилар. (Закариё алайҳиссаломнинг чин дилдан қилган дуолари қабул бўлди. Аллоҳнинг фаришталари келиб у кишига суюнчилик хабарини етказдилар. Аллоҳ Закариё алайҳиссаломга ўғил фарзанд беришни ирода қилди. )

40У: «Эй Роббим, менга қандоқ ўғил бўлсин?! Ўзим улуғ ёшга кирган бўлсам, хотиним туғмас бўлса?!» деди. У зот: «Шундоқ, Аллоҳ хоҳлаганини қилади», деди.

41У: «Эй Роббим, менга бир белги тайинла», деди. У зот: «Сенинг белгинг, уч кун одамларга фақат ишора билан гапиришингдир. Роббингни кўп эсла ва эртаю кеч тасбиҳ айт!» деди.

42Фаришталарнинг: «Эй Марям, албатта, Аллоҳ сени танлаб олди, поклади ва оламдаги аёллардан устунлигингни ихтиёр қилди.

43Эй Марям, Роббингнинг ибодатида бардавом бўл, Унга сажда қил ва рукуъ
қилувчилар билан рукуъ қил», деганларини эсла. (Бу ерда, Марямни Аллоҳ
танлаб олганини, бошқалар каби оддий эмасликларини баён этилмоқда. Шу
билан бирга, у кишининг, насоролар даъво қилаётганидек, «она худо» ёки
«худонинг хотини» ҳам эмасликларини билвосита таъкидламоқда.)

44Бу ғайб хабарлардан бўлиб, сенга ваҳий қилмоқдамиз. Улар қайсилари
Марямнинг кафили бўлишига қаламларини ташлашаётганларида, олдиларида
эмасдинг ва тортишаётганларида ҳам олдиларида эмасдинг. (Биби Марямнинг
оналарининг исми Ҳинна эди. У киши Марямни туққанларидан кейин, ваъдасига
вафо айлаб, янги йўргакланган чақалоқни яҳудийларнинг «Ҳайкал»
ибодатхонасига олиб келиб, у ердаги диний ходимларнинг олдига қўйибди ва: «Бу
назр қилинган қизни олинглар», дебди. Шунда улар, мен оламан-мен оламан, деб
талашиб кетибдилар. Чунки қизча бошлиқлари ҳазрати Имроннинг қизи эди-да.
Улар қаламларини қуръа сифатида дарёга ташлаб, кафилни аниқлашибди.
Албатта бу ишлар Муҳаммад алайҳиссаломга қоронғи, ғайб ишлар эди. Бу
маълумотни фақат Қуръон келтирган хабардан билмоқдалар.)

45Фариштналар: «Эй Марям, албатта, Аллоҳ сенга Ўзидан бўлган сўзнинг
башоратини бермоқда, унинг исми Масиҳ, Ийсо ибн Марям бу дунёю охиратда
обрўли ва яқин бандалардандир. (Оятда келган «сўз»дан мурод Ийсо
алайҳиссаломдир.»Сўз» арабчада калима дейилади. Ийсо алайҳиссаломнинг бир
номлари «Калиматуллоҳ»дир. Чунки у кишининг дунёга келишиги Аллоҳнинг
«Бўл» деган сўзи, калимаси сабаб бўлган.)

46У одамларга бешикда ҳам, қариган чоғида ҳам гапиради ва солиҳлардандир»,
деганларини эсла. (Одатда қиз бола ўзидан ўзи ҳомиладор бўлмайди. Лекин Аллоҳ
таоло Марямга унинг ҳомиладор бўлиб, Аллоҳнинг калимаси туфайли Масиҳ
Ийсо ибн Марям деган фарзанд кўришини фаришталар орқали билдирмоқда. Шу
билан бирга, унинг бошқа сифатларини ҳам санаб ўтмоқда.)

47У: «Эй Роббим, менга башар қўл теккизмаган бўлса, қандай қилиб болам
бўлади?!» деди. У зот: «Шундай, Аллоҳ хоҳлаганини қиладир. Бир ишни ирода
қилса, «Бўл!» дейиши кифоя, бўлаверадир», деди.

48Ва унга китобни, ҳикматни, Тавроt ва Инжилни ўргатадир. (Аллоҳ Марямнинг
бўлажак Масиҳ Ийсо ибн Марям деб номланган ўғлига ҳикмат, Таврот ва
инжилни ҳам ўргатиши хабар қилинмоқда.)

49Бани Исроилга Пайғамбар қиладир. У: «Албатта, мен сизга Роббингиздан оят-
мўжиза келтирдим, мен сизларга лойдан қушга ўхшаш сурват ясайман, унга
пуфласам, Аллоҳнинг изни билан қуш бўлади. Аллоҳ изни билан туғма кўр ва
песларни тузатаман ва ўликни тирилтираман. Сизларга нимани емоқдасизу,
нимани уйингизда сақлаяпсиз–хабарини бераман. Агар мўмин бўлсангиз, албатта,
бунда сизга оят-белги бордир.

50Ва ўзимдан аввалги Тавротни тасдиқловчи бўлиб, сизга ҳаром қилинганнинг
баъзисини ҳалол қилиш учун келдим. Сизга Роббингиздан оят-мўъжиза билан
келдим. Аллоҳга тақво қилинг ва менга итоат этинг.

51Албатта, Аллоҳ менинг Роббим ва сизнинг Роббингиздир. Бас, Унга ибодат қилинг. Бу–сироти мустақимдир», дейдир. (Ийсо алайҳиссаломнинг: «...ўзимдан аввалги Тавротни тасдиқловчи бўлиб...» деганларидан, яна бир бор, у кишининг Бани Исроилга Пайғамбар бўлиб, Мусо алайҳиссалом шариатига амал қилиб келганлари билинмоқда.)

52Ийсо улардан кофирликни сезиб қолганда: «Кимлар Аллоҳ йўлида менга ёрдамчи бўлади?!» деди. Ҳаворийлар: «Биз Аллоҳнинг ёрдамчиларимиз, Аллоҳга иймон келтирдик ва бизнинг мусулмонлигимизга гувоҳ бўл. («Ҳаворий» дегани ҳолис, яқин, ишончли дўст деганидир. Ийсо алайҳиссаломнинг ҳам шундай кишилари бор эди. Улар Пайғамбарнинг даъватларига дарҳол лаббай деб жавоб бердилар. Аллоҳнинг дини йўлида ёрдамчи бўлишга тайёр эканликларини эълон қилишлари билан бирга, Аллоҳга келтирган иймонларини ҳам зикр қилмоқдалар. Чунки иймон энг асосий нарса ҳисобланади. Ҳаворийлар яна Ийсо алайҳиссаломдан ўзларининг мусулмонликларига гувоҳ бўлишларини ҳам сўрашмоқда. Яъни, Аллоҳнинг амрига бўйсунганликлари, Аллоҳнинг динига ва Пайғамбарига ёрдам берганликларига гувоҳ бўлишни сўрашмоқда.)

53Эй Роббимиз! Сен туширган нарсага иймон келтирдик ва Пайғамбарга эргашдик. Бас, бизни гувоҳлик берувчилар қаторига ёзгин», дедилар

54Макр қилдилар. Аллоҳ ҳам макр қилди. Аллоҳ макр қилувчиларнинг «зўри»дир. (Бани Исроил Ийсо алайҳиссаломни хочга осишни ва ўлдиришни хоҳлаб, қўлларидан келган макр-ҳийлаларни қилдилар. Аллоҳ эса у кишини қутқаришни ва Ўзига кўтаришни ирода қилди. Аллоҳнинг тадбири амалга ошди. Маккор яҳудийларнинг ҳийласи ўтмади.)

55Аллоҳ: «Эй Ийсо, Мен сени вафот қилдирувчи ва Ўзимга кўтарувчиман ҳамда куфр келтирганлардан сени покловчиман ва қиёмат кунигача сенга эргашганларни куфр келтирганлардан устун қўювчиман. Сўнгра қайтиш жойингиз Ўзимга, бас, ихтилоф қилган нарсаларингиз бўйича орангизда Ўзим ҳукм чиқараман», деганини эсла!

56Бас, куфр келтирганларни бу дунёю у дунёда шиддатли азоб ила азоблайман. Уларга ёрдам берувчилар йўқдир.

57Иймон келтирган ва яхши амаллар қилганларнинг ажрини тўлиқ беради. Ва Аллоҳ золимларни хуш кўрмас.

58Бу сенга тиловат қилиб бераётганимиз оятлар ва ҳаким эслатмадандир.

59Албатта, Аллоҳнинг ҳузурида Ийсонинг мисоли худди Одамнинг мисолига ўхшайди. Уни тупроқдан яратиб, сўнгра унга «Бўл!» деди, бас, бўлди. (Аҳли китоблар Одам алайҳиссаломнинг тупроқдан яратилганини, Аллоҳнинг пуфлаши оқибатида жон кирганини яхши билишади. Бу ҳақда ҳеч қандай ихтилоф қилишмайди. Йўқ ердан Одам алайҳиссаломни яратган зот Ийсо алайҳиссаломни тирик юрган Марямдан отасиз ҳолда ярата олмайдими?! Аллоҳнинг ҳар бир нарсага қодир эканлигига ишонган эси бор одам бўлса, албатта бунга иқрор бўлади.)

60Бу ҳақиқат Роббингдандир, бас, шак келтирувчилардан бўлма.

61Сенга келган илмдан кейин, ким сен билан у ҳақида тортишса: «Келинглар, бизнинг болаларимизни ва сизнинг болаларингизни, бизнинг аёлларимизни ва сизнинг аёлларингизни, биз ўзимизни, сиз ўзингизни чақирамиз-да, сўнгра ёлбориб, ёлғончиларга Аллоҳнинг лаънати бўлишини сўраймиз», деб айтгин. (Оли Имрон сурасининг аввалидан то саксон нечанчи оятигача Пайғамбаримиз ҳузурларига Нажрон насоролари келиб, дин ҳақида, Марям ва Ийсо ҳақида тортишган вақтда нозил бўлган. Исломнинг ҳақлиги очиқ-ойдин бўлиб қолганда ҳам, рақиб тараф қайсарлик билан, ўзимники тўғри, деб туриб олган. Шунда Аллоҳ таоло Пайғамбар алайҳиссаломга уларни мубоҳалага, яъни, болалар ва аёлларни тўплаб, ўзлари ҳам қўшилиб, икки тараф ҳам: «Шу масалада ким ёлғон гапираётган бўлса, ўшанга Аллоҳнинг лаънати бўлсин», деб дуо қилишга чақиришни буюрди.)

62Албатта, бу ўзи ҳақ қиссадир. Аллоҳдан ўзга ҳеч бир илоҳ йўқ. Албатта, Аллоҳ, Унинг Ўзи азиз ва ҳаким зотдир. (Яъни, Ийсо ҳақида сенга келган қиссалар ҳақдир. Ҳеч қандай шубҳага ўрин йўқ. Насороларнинг Ийсо ҳам «худо» дейишлари нотўғри. Аллоҳдан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Аллоҳнинг Ўзи азиз, ҳаммадан ғолиб, биров Унга қарши чиқа олмайди. У ҳаким–ҳар бир ишни ўз ўрнида, ҳикмат билан қилади.)

63Агар юз ўгириб кетсалар, бас, албатта, Аллоҳ фасод қилувчиларни билувчидир.

64Сен: «Эй аҳли китоблар! Бизга ҳам, сизга ҳам баробар сўзга келинг: Аллоҳдан ўзгага ибодат қилмайлик, Унга ҳеч нарсани шерик қилмайлик ва Аллоҳни қўйиб, баъзимиз баъзимизни Робб қилиб олмайлик», дегин. Бас, агар юз ўгирсалар: «Гувоҳ бўлинглар, биз, албатта, мусулмонлармиз», деб айтинглар.

65Эй аҳли китоблар, нимага Иброҳим ҳақида талашасизлар. Ҳолбуки, Таврот ҳам, Инжил ҳам ундан кейин тушган-ку! Ақл юритмайсизларми?!

66Ҳой сизлар, ҳалигилар! Ўзингиз билган нарсада-ку талашдингиз, энди нимага ўзингиз билмаган нарсада талашмоқдасиз?! Аллоҳ билади, сиз эса билмайсиз. (Пайғамбар алайҳиссалом билан Ийсо ҳақида, шунингдек, Таврот ва Инжилда келган баъзи масалалар ҳақида тортишишган эди. Бу масалаларда уларнинг озми-кўпми илмлари бор эди. Тортишиб, ўз фикрини айтса бўлар эди. Аммо Таврот ва Инжилдан олдин ўтган ҳодисалар, ўзлари билмайдиган нарсалар ҳақида тортишиб нима қилардилар? Фақат, талашди деган гап учунми? У нарсаларни, хусусан, Иброҳимнинг кимлигини «Аллоҳ билади, сиз эса билмайсиз!».)

67Иброҳим яҳудий ҳам, насроний ҳам бўлмаган эди. Лекин у ҳақ йўлдан тоймаган мусулмон эди. Ва мушриклардан ҳам бўлмаган.

68Албатта, одамларнинг Иброҳимга ҳақлироғи унга эргашганлар, мана бу Набий ва иймон келтирганлардир. Аллоҳ мўминларнинг валийсидир. (Аввало, «Албатта, одамларнинг Иброҳимга ҳақлироғи унга эргашганлар», яъни ўзлари ҳаёт даврларида у кишига иймон келтириб, йўлидан юрганлар ва у киши ўтганларидан кейин ҳам эргашганлар. Яна кейин одамларнинг Иброҳим

алайҳиссаломга ҳақлироғи Пайғамбар Муҳаммад соллаллоҳу алайҳи вассалам ва у зотга иймон келтирган мўминлардир.)

69Аҳли китоблардан бир тоифалари сизни адаштиришни хоҳлайдилар. Ўзларидан бошқани адаштирмайдилар ва лекин сезмаслар.

70Эй аҳли китоблар, нимага ўзингиз гувоҳ бўлиб туриб, Аллоҳнинг оятларига куфр келтирасиз?!

71Эй аҳли китоблар, нимага ҳақни ботилга аралаштирасизлар ва билиб туриб ҳақни яширасизлар?! (Аҳли китоблар Исломнинг ҳақлигини биладилар. Уларнинг илоҳий китобларида бу собит бўлган. Лекин улар ҳавою нафсларига учиб, куфр келтирадилар. Кўриб-билиб туриб, Исломдек ҳақ нарсани ботилга аралаштирадилар ва шу билан Исломнинг ҳақиқатини беркитмоқчи, йўқотиб юбормоқчи бўладилар. Узоқ муддат мобайнида Аллоҳ таолонинг Ўзи сақлагани учун Қуръонга ўз ботилларини қўша олмадилар, лекин бошқа ҳамма нарсага қўшдилар ва қўшмоқдалар. Улар бу ғараз ила Ислом тарихи, ҳадис, Қуръон тафсири, кишилар сийрати каби илмларга ҳийла-найранг орқали турли ботилларни қўшиб келдилар. Ҳозирги кунда ҳам турли илмий номлар билан ўша қадим ишларини қилмоқдалар. Аллоҳ таоло меҳрибон, доимо уларнинг бу кирдикорларини фош этиб, ботилларини ажратиб-чиқариб турадиган уламоларни мусулмон умматига бериб туради.)

72Аҳли китоблардан бир тоифалари: «Иймон келтирганларга тушган нарсага куннинг аввалида иймон келтиринглар ва куннинг охирида куфр келтиринглар, шоядки қайтсалар.

73Ва динингизга эргашганлардан бошқаларга ишонманглар, токи бировтага сизга берилганга ўхшаш нарса берилмасин ёки Роббингиз ҳузурида сиз билан ҳужжат талашмасин», дейдилар. Сен:«Албатта, ҳақиқий ҳидоят Аллоҳнинг ҳидоятидир», деб айт. Сен:«Албатта фазл Аллоҳнинг қўлида–хоҳлаган кишисига беради. Аллоҳ кенг қамровли, билувчи зотдир.

74Ўз раҳматини хоҳлаган кишисигахос қилади ва Аллоҳ улуғ фазл эгасидир», деб айт. (Бундай усул ҳозир ҳам давом этмоқда. Аҳли китоб саналган яҳудий ва насронийлар ҳақида, улар бир нарсани чуқур тушунмаса, амал қилмайди, деган тушунча кенг тарқалган. Шу боис улардан бировтаси Исломга кирса, бутун мусулмон олами қувончдан терисига сиғмай кетади. Улар орасида Исломга холис кириб, ҳидоят топиб кетаётганлари кўп, лекин юқорида баён этилганидек, ҳийла қилиб, Исломга зарар етказиш мақсадида куннинг аввалида иймонга келиб, охирида куфрга қайтаётганлари ҳам йўқ эмас.)

75Аҳли китоблардан, агар ҳисобсиз молни омонат қўйсангиз, уни сенга адо қиладиганлари бор ва бир динорни омонат қўйсанг, устида туриб олмагунингча, сенга адо қилмайдиганлари ҳам бор. Бу уларнинг, омийлар учун бизнинг устимизга йўл йўқ, дейишларидандир. Улар билиб туриб Аллоҳ ҳақида ёлғон сўзлайдилар.

76Йўқ! Балки ким аҳдига вафо қилса ва тақводор бўлса. Бас, Аллоҳ тақводорларни хуш кўради.

77Аллоҳнинг аҳдини ва ўз қасамларини арзон баҳога сотадиганлар, албатта, ана ўшаларга охиратда насиба йўқдир, қиёмат куни Аллоҳ уларга гапирмас, назар солмас ва покламас. Уларга аламли азоблар бор.

78Улардан бир гуруҳлари борки, сизлар китобдан бўлмаган нарсани китобдан деб ўйлашингиз учун, китобни тилларини буриб ўқирлар. Ва: «У Аллоҳнинг ҳузуридандир», дерлар. Ҳолбуки, у Аллоҳнинг ҳузуридан эмас. Улар билиб туриб Аллоҳ ҳақида ёлғон сўзларлар.

79Бир кишига Аллоҳ китобни, ҳукмни ва Пайғамбарликни берганидан сўнг, у одамларга: «Аллоҳни қўйиб менга банда бўлинглар», дейиши асло мумкин эмас. Лекин одамларга: «Китобни ўргатганингиз ва ўзингиз ўрганганингиз асосида Роббонийлар бўлинг», дейдир. (Маълумки, насоролар Аллоҳ уларга юборган Пайғамбар Ийсо алайҳиссаломни «худо» деб эътиқод қилганлар ва қиладилар. Уларга, нимага Ийсони худо дейсизлар? дейилса, ўзи айтган, бизни ибодатини қилишимизга буюрган, дейишади. Аҳли китоблар билан бўлган тортишувларда бу масала ҳам қўзғалган бўлиши турган гап. Бу мақомда ҳақиқат нимада эканлигини ушбу оят баён қиляпти.)

80У сизларни фаришталар ва Пайғамбарларни Робб қилиб олишингизга буюрмайди. У сизни мусулмон бўлганингиздан кейин куфрга буюрармиди?!

81Аллоҳ Набийлардан: «Сизларга китоб ва ҳикмат берганим учун, кетингиздан сизлардаги нарсани тасдиқловчи Пайғамбар келганда, албатта унга иймон келтирасиз ва ёрдам берасиз,–деб аҳду паймонларини олиб туриб:–Иқрор бўлдингизми? Бу ҳақда ишончли аҳду паймонимни қабул қилдингизми?» деганини эсла. Улар: «Иқрор бўлдик», дейишди. У: «Бас, гувоҳ бўлинглар, мен ҳам гувоҳ бўлувчилардanман», деди. (Ушбу ояти каримада ажойиб бир кўриниш васф этилмоқда: ҳамма Пайғамбарлар Аллоҳ таолонинг ҳузурида тўпланишган. Бу улкан йиғилишда Аллоҳ субҳонаҳу ва таоло Пайғамбарларнинг ўзларини гувоҳ қилиб туриб, ўзи ҳам бу гувоҳликка қўшилиб туриб, улардан ишончли, таъкидланган аҳду паймон олмоқда. Демак, Пайғамбар алайҳиссаломлар ўз умматларини ўзларидан кейин келадиган Пайғамбарга иймон келтириш ва унга ёрдам бериш руҳида тарбиялаб келишган. Уларнинг барчалари бир силсиланинг халқаларидир.)

82Ким бундан кейин юз ўгириб кетса, бас, ана ўшалар, фосиқлардир. (Ҳа, Муҳаммад алайҳиссаломдан, Ислом динидан фақат фосиқларгина, Аллоҳнинг тоатидан чиққанларгина юз ўгирадилар.)

83Аллоҳнинг динидан бошқани хоҳлайдиларми?! Ахир хоҳласаю хоҳламаса, осмонлару ердаги барча жонзотлар Аллоҳга бўйсуниб турибди-ку?! Ҳамда Унга қайтариладилар-ку?!! (Аллоҳнинг дини битта. Ҳамма Пайғамбарлар шу дин билан келганлар. Бир-бирларини тасдиқлаб, бир-бирларига ёрдам бериб, Аллоҳнинг динига ўз даврларида хизмат қилиб келганлар.)

84Сен:«Аллоҳга ва бизга туширилган нарсага, Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб ва асботларга туширилган нарсага, Мусо, Ийсо ва Набийларга Роббиларидан берилган нарсага иймон келтирдик, улардан бирортасини ажратмаймиз ва биз Унгагина мусулмонмиз!» деб айт! («Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб ва

асботларга туширилган нарсага». Яъни, саҳифа ва ваҳийларга иймон келтирдик. «Асбот» дегани Яъқуб алайҳиссаломнинг авлодлари, деганидир.)

85Ким Исломдан бошқа динни хоҳласа, бас, ундан бу ҳаргиз қабул қилинмас ва у охиратда зиён кўргувчилардан бўладир. (Аллоҳнинг ҳузурида мақбул бўлган ягона Ислом динининг охирги ва мукаммал кўриниши Муҳаммад алайҳиссаломга юборилган ҳақиқий Ислом динидир. Энди ундан бошқа динни истаб, ўша бошқа динда юрганлардан у динлари ҳаргиз-ҳаргиз қабул қилиб юрилмайди. Улар охиратда зиён кўрувчилар бўлади. Аллоҳ уларни ҳидоятга солмайди, балки лаънатлайди.)

86Аллоҳ иймонидан, Пайғамбарнинг ҳақлигига гувоҳлик берганидан ва уларга очиқ баёнотлар келганидан кейин куфр кетган қавмни қандай қилиб ҳидоятга солади. Аллоҳ золим қавмларни ҳидоятга солмас.

87Ана ўшаларнинг жазоси, уларга Аллоҳнинг, фаришталарнинг ва барча одамларнинг лаънати бўлишидир. (Бундай лаънатга қолиш катта бадбахтлик эмасми?! Бу дунё-ю у дунёнинг барча-барчасидан бўладиган лаънатни ўзига қаратиш–жуда ҳам улкан жазо! Дарҳақиқат, Исломга кириш имкони бўлиб туриб кирмаганлар шундай жазога лойиқдирлар.)

88Унда абадий қолурлар. Улардан азоб енгиллатилмас ва уларга назар ҳам солинмас.

89Магар шундоқ бўлгандан кейин тавба қилиб, яхши амалларни қилганлар бўлса, бас, Аллоҳ мағфират қилувчи ва раҳмлидир.

90Албатта, иймонларидан кейин куфр келтириб, сўнгра куфри зиёда бўлганларнинг тавбаси ҳеч-ҳеч қабул қилинмас. Ана ўшалар адашганлардир.

91Албатта, куфр келтириб, кофир ҳолида ўлганларнинг бирортасидан, агар ер юзи тўла олтин фидо қилса ҳам, асло қабул қилинмас. Ана ўшаларга аламли азоб бор. Ва уларга ёрдамчилар йўқ. (Имоми Бухорий, Муслим ва Аҳмадлар Пайғамбар алайҳиссаломдан қуйидаги ҳадиси шарифларни ривоят қилганлар: «Қиёмат куни дўзах аҳлларидан бирига: «Агарчи ер юзи тўла нарсанг бўлганда, ўзингни қутқазишга фидо қилармидинг?» дейилади. У, ҳа, дейди. Шунда Аллоҳ таоло унга: «Мен сендан ундан кўра озроқ нарса сўраган эдим. Отанг Одамнинг зоҳиридалигингда Менга ҳеч нарсани ширк келтирмаслигингга аҳд олган эдим. Сен бўлсанг, ширк келтирдинг», дейди». Вақти ўтгандан кейин, ҳар қанча сарфланган молдан фойда йўқ. Ундай сарфлашга ҳожат ҳам йўқ. Яхшиси, молни Аллоҳ таоло рози бўладиган йўлда сарфлаш керак.)

92Ўзингиз суйган нарсадан нафақа қилмагунингизча, ҳаргиз яхшиликка эриша олмассиз. Нимани нафақа қилганингизни Аллоҳ билувчидир. (Имом Бухорий раҳматуллоҳи алайҳи ривоят қиладиларки, Ҳазрати Умар:»Эй Аллоҳнинг Расули, менинг Хайбардаги улушимдан кўра яхшироқ нарсам йўқ. Нима қилишга буюрасиз?» дедилар. У зоти бобаракот: «Аслини ушлаб тургинда, тушган фойдани садақа қилиб тур», дедилар. Мусулмонлар асрлар давомида Аллоҳнинг розилигини тилаб, яхши кўрган молу мулкларини нафақа қилиб келганлар.)

93Таврот тушишидан олдин Исроил ўзига ҳаром қилгандан бошқа ҳамма таом
Бани Исроилга ҳалол эди. Сен:«Агар ростгўйлардан бўлсангиз, Тавротни
келтириб ўқинглар», деб айт!

94Шундан кейин ҳам, кимки Аллоҳ ҳақида ёлғон тўқиса, бас, ана ўшалар
золимлардир.

95Аллоҳ рост айтди. Иброҳимнинг йўлдан тоймаган миллатига эргашинг. У
мушриклардан бўлмаган эди.

96Одамларга муборак, оламларга ҳидоят қилиб қўйилган биринчи уй Баккадаги
уйдир.

97Унда очиқ аломатлар ва мақоми Иброҳим бор. Ким унга кирса, тинч бўладир.
Одамлардан йўлини топганларига Аллоҳ учун байтни ҳаж қилмоқ бурчдир.
Кимки куфр келтирса, Аллоҳ одамлардан беҳожатдир. (Ушбу икки оятда Аллоҳ
таоло Байтуллоҳнинг фазлини, қибла бўлишга энг ҳақли жой шу ер эканини баён
қиляпти. Намоз вақтида у томонга юзланишдан ташқари, имкон топганлар уни
ҳаж қилиши ҳам фарз бўлганини эълон этяпти. «Бакка»–Маккаи Мукарраманинг
исмларидан биридир. «Бакка» сўзининг луғовий маъноси, «тақиллатиб урмоқ»
бўлиб, Маккада ҳар қандай мағрурнинг ҳам бўйни эгилади, шунинг учун уни
«Бакка» ҳам деб аталади.)

98Эй аҳли китоблар, нега Аллоҳнинг оятларига куфр келтирасизлар?! Ҳолбуки,
Аллоҳ қилаётганларингизга гувоҳ-ку.

99Эй аҳли китоблар! Нега иймон келтирганларни Аллоҳнинг йўлидан тўсиб,
қайтарасиз?! Ўзингиз шоҳид бўлиб туриб, у(йўл)нинг қинғир бўлишини
хоҳлайсиз?! Аллоҳ қилаётган ишларингиздан ғофил эмасдир.

100Эй иймон келтирганлар! Агар китоб берилганлар тоифасига итоат қилсангиз,
иймонингиздан кейин сизни кофирликка қайтаради. (Аллоҳ таоло бу умматни
ботил, бузилган динлар ва тузумларнинг зулмидан Исломнинг адолатига
чақириш учун, дунёнинг торлигидан охиратнинг кенглигига чақириш учун
юборди. Шундай сифатларга эга бўлган уммат қандай қилиб йўлдан адашган аҳли
китобларга эргашиши мумкин?! Агар аҳли китобларга эргашсалар, улкан бахту
саодатдан ажраб, иймондан чиқиб, яна кофирликка қайтадилар.)

101Аллоҳнинг оятлари сизга тиловат қилиниб турган бўлса-ю, Унинг Расули
ичингизда бўлса-ю, қандай қилиб куфр келтирасиз?! Ким Аллоҳни маҳкам тутса,
шубҳасиз, тўғри йўлга ҳидоят топган бўлади.

102Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга ҳақиқий тақво ила тақво қилинг. Ва фақат
мусулмон ҳолингиздагина бу дунёдан ўтинг. (Яъни, Исломни ўлгунингизча
маҳкам тутинг. Демак, икки асоснинг бири–дунёда иймон билан, тақводор бўлиб,
Исломга тўлиқ амал қилиб ўтмоқдир.)

103Барчангиз Аллоҳнинг ипини маҳкам тутинг ва бўлиниб кетманг. Ва Аллоҳнинг
сизга берган неъматини эсланг: бир вақтлар душман эдингиз, бас,
қалбларингизни улфат қилди. Унинг неъмати ила биродар бўлдингиз. Оловли

жар ёқасида эдингиз, ундан сизни қутқарди. Шундай қилиб, Аллоҳ сизга Ўз оятларини баён қилади. Шоядки ҳидоят топсангиз. (Ояти каримадаги «Аллоҳнинг ипи» деган ибора дан Қуръони Карим тушунилади. Жарга қулаш хавфидаги инсон ип-арқонни маҳкам ушласа, қутилиб қолганидек, дўзах тубига қуламасликнинг ҳам бирдан-бир чораси–Қуръони Каримни маҳкам ушлашликдир. Шундагина нажот топади. Мусулмон уммати нажот топиши учун барча бир бўлиб Аллоҳнинг каломи Қуръони Каримни маҳкам тутишлари лозимдир. Бу оятнинг ушбу жумлалари мусулмон оламини бирлаштириш шиоридир. Қуръони Карим Аллоҳнинг ипи-арқони эканлиги ҳақида жуда ҳам кўп ҳадислар келган.)

104Сизлардан яхшиликка чақирадиган, амри маъруф–наҳйи мункар қиладиган бир уммат бўлсин. Ана ўшалар, ўзлари нажот топгувчилардир. (Яъни, умматингиз Аллоҳга ҳақиқий иймон келтирган ва унинг йўлида ҳақиқий биродар бўлган жамоа яхшиликка чақирадиган, амри маъруф-наҳйи мункар қиладиган умматга айлансин. Яҳшиликка чақириб турувчи жамоа бўлмаса, дунёда эзгулик қолмайди. Маъруфга, яъни, фазилат, ҳақиқат, яхшилик ва адолатга буюриб, мункардан, яъни разилат, ботиллик, зулм ва ёмонликдан қайтариб турадиган жамоа бўлмаса, ҳеч бир қавм, ҳеч бир уммат нажот топа олмайди.)

105Ўзларига очиқ баёнотлар келганидан кейин бўлиниб ихтилофга тушганларга ўхшаш бўлмаганлар, ана ўшаларга улуғ азоб бордир.

106Юзлар оқ ва юзлар қора бўладиган кунда юзлари қора бўлганларга: «Иймонингиздан кейин кофир бўлдингизми?! Куфр келтирган бўлганингиз учун азобни татиб кўринг», дейилур.

107Юзлари оқ бўлганлар эса, бас, Аллоҳнинг раҳматидадирлар. Улар унда абадий қолурлар.

108Булар Аллоҳнинг оятларидир. Уларни сенга ҳақ ила тиловат қилмоқдамиз. Аллоҳ одамларга зулмни хоҳламас.

109Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Ишлар Аллоҳга қайтарилажак. (Модомики осмонлару ердаги жамики нарсалар Аллоҳники экан, уларни қандай хоҳласа, шундай тасарруф қилади. Бунинг устига, барча ишлар Аллоҳнинг Ўзига қайтарилади. Демак, бу дунё ва охиратнинг ягона ҳокими Аллоҳнинг Ўзидир.)

110Сиз одамлар учун чиқарилган энг яхши уммат бўлдингиз. Амри маъруф қиласиз, наҳйи мункар қиласиз ва Аллоҳга иймон келтирасиз. Агар аҳли китоблар иймон келтирганларида, ўзларига яхши бўлар эди. Улардан мўминлари бор. Кўплари фосиқдирлар. (Ислом уммати ўзи ҳақида билиб қўйиши зарур бўлган ҳақиқатлардан бири–бу умматнинг одамлар учун чиқарилган энг яхши уммат эканлигидир. Бу ҳақиқатни ҳозир ўзини бу умматга нисбат бераётганлар яхши тушуниб олмоқлари лозим. Аждодларимиз худди шу ҳақиқатни тўлиқ тушунган чоғларида бутун дунёга устоз бўлганлар. Дунё халқларининг пешқадами бўлиб, уларни ортларидан эргаштирганлар. Бошқаларга тобеъ бўлмаганлар. Бошқаларнинг ортидан кўр-кўрона эргашмаганлар. Бошқалар ҳузурида ўзларини хору зор тутмаганлар.)

111Улар сизларга озор беришдан ўзга ҳеч қандай зарар етказа олмаслар. Агар сизларга қарши уруш қилсалар, ортга қараб қочарлар. Сўнгра уларга ёрдам берилмас.

112Аллоҳ ипи бўлмаса ёки одамлар ипи бўлмаса, уларга қаерда бўлсалар ҳам, хорлик битилди. Уларга Аллоҳнинг ғазаби лозим бўлди ва мискинлик битилди. Бундай бўлишлиги уларнинг Аллоҳнинг оятларига куфр келтиришлари ва Набийларни ноҳақдан ўлдиришлари сабабидандир. Бундай бўлишлиги осий бўлганлари ва ҳаддан ошганлари сабабидандир.

113Улар баробар эмаслар. Аҳли китоблардан Аллоҳнинг оятларини сажда қилган ҳолларида кечасида тиловат қиладиган яхши тоифалари ҳам бор.

114Улар Аллоҳга, охират кунига иймон келтирарлар, амри маъруф ва наҳйи мункар қиларлар ва яхшиликларга шошиларлар. Ана ўшалар аҳли солиҳлардандир.

115Яхшилик қилсалар, ҳаргиз инкор этилмаслар. Аллоҳ тақводорларни яхши билувчи зотдир. (Яъни, улар яхшилик қилсалар, ҳеч қачон зое кетмайди. Ушбу оятларда аҳли китоблардан иймонга келган мўминларнинг ажойиб сифатлари зикр қилинмоқда. Улар иймонлилар сафидан муносиб ўрин олиб, иймон тақозоси ила ҳаракат қилиб улкан бахт-саодатга эришдилар.)

116Албатта, куфр келтирганлардан моллари ҳам, болалари ҳам ҳаргиз Аллоҳ азобидан ҳеч нарсани қайтара олмас. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадийдирлар.

117Уларнинг бу дунё ҳаётида қиладиган нафақалари мисоли ўзига зулм қилган бир қавмнинг экинини уриб ҳалок қилган совуқ шамолга ўхшайди. Аллоҳ уларга зулм қилмади. Лекин улар ўзларига зулм қилдилар. (Яхши экинзор бор. Кўрган одам хурсанд бўлади. Аммо экинзорнинг эгаси зулм қилди, гуноҳкор бўлди. Шу сабабдан совуқ шамол келиб, экинларини совуқ уриб кетди. Экинзор ҳалок бўлди. Ҳеч нарса қолмади. Кофирларнинг бу дунёда қилган хайр-эҳсонлари ҳам худди шунга ўхшайди. Сиртдан кўрган одамга савобли иш. Яхшиликка пул-мол сарфлаяпти. Аммо эгасининг иймони йўқ. Бу эса, катта гуноҳ. Иймон бўлмаса, ҳеч қандай хайр-эҳсон қабул бўлмайди. Унга савоб берилмайди. Совуқ шамол экинзорни ҳалок қилганидек, уларнинг кофирлиги ҳам эҳсонларини бефойда қилади.)

118Эй иймон келтирганлар, ўзингиздан бошқадан сирдош тутманг. Улар сизга ёмонлик қилишини қўймаслар. Машаққатда қолишингизни хоҳларлар. Душманликлари оғизларидаги (сўзлари)дан билиниб турибди. Дилларида махфий тургани яна ҳам каттароқ. Агар ақл юритадиган бўлсангиз, биз сизларга оят-белгиларни баён қилиб бўлдик.

119Ҳой сизлар! Уларни яхши кўрасизлар-у, улар сизни яхши кўрмайдилар. Сизлар китобнинг ҳаммасига иймон келтирасизлар-у, улар сизларни кўрганда, иймон келтирдик, дерлар, аммо ҳоли қолганларида, сизларга бўлган қаттиқ аччиқларидан бармоқ тишларлар. Сен:«Аччиқларинг билан ўлиб кетинглар», деб айт. Албатта, Аллоҳ дилларни эгаллаган нарсаларни билувчидир». (Мусулмонлар

соддаликлари учун ўзларидан бошқалар уларга чиройлироқ муомала қилиб, бир оз мақтаб қўйса, бўлди, муҳаббат қўяверадилар, уларни ўзларига сирдош қилиб олаверадилар. Бу хато ишдир, чунки қарши тараф ҳеч қачон мусулмонларни яхши кўрмайди. Мусулмонлар Аллоҳдан тушган ҳамма китобларга, жумладан, ўзларига душманлик қилаётганларга тушган китобларга ҳам иймон келтирадилар. Бу хато эмас, балки мусулмонлик бурчидир.)

120Сизга яхшилик етса, уларга ёмон бўлар. Сизларга мусибат етса, улар хурсанд бўларлар. Агар сабр ва тақво қилсангиз, уларнинг макри сизга ҳеч зарар қилмас. Албатта, Аллоҳ қилаётган ишларини иҳота қилгувчидир.

121Аҳлингдан эрталаб чиқиб, мўминларни уруш жойларига турғизганингни эсла! Аллоҳ эшитувчи ва билувчи зотдир.

122Сизлардан икки тоифа қўрқиб заифлашмоқчи бўлганини эсла! Аллоҳ уларнинг валийсидир. Мўминлар фақат Аллоҳнинг Ўзига таваккал қилсинлар. (Бу ояти карима Ҳазраж қабиласига мансуб Бани Салама уруғи ва Авс қабиласига мансуб Бани Ҳориса уруғи ҳақида тушган. Улар мунофиқларнинг бошлиғи Абдуллоҳ ибн Убай ибн Салул хафа бўлиб: «Менинг айтганимни қилмай, ёш болаларнинг айтганини қилди», деб жангчиларнинг учдан бирини олиб Уҳуд йўлидан қайтганида, унинг фитнасига учишларига сал қолган эди. Бу эса, мусулмонлар сафининг янада заифлашишига, руҳий ва маънавий тушкунлик келтиришга сабаб бўлиши мумкин эди. Ҳали уруш бошланмай туриб бундай ишларнинг бўлиши жуда ҳам ноқулай вазиятни вужудга келтирар эди. Лекин бу тоифаларни Аллоҳ таолонинг Ўзи сақлаб қолди, иноятига олди.)

123Батаҳқиқ, Бадрда оз бўлсаларингизлар ҳам, Аллоҳ сизларга нусрат берди. Бас, Аллоҳга тақво қилинг, шоядки шукр қилсангиз.

124Мўминларга: «Сизга Роббингиз туширилган уч минг фаришталар ила мадад бермоғи кифоя қилмайдими?!» деганингни эсла!

125«Ҳа (кифоя қилади)! Агар сабр ва тақво қилсангиз, улар шу пайт келиб қолсалар ҳам, Роббингиз сизга белгили беш минг фаришта ила мадад беради».

126Аллоҳ буни фақат сизга суюнчилик ва қалбингиз таскин топиши учунгина қилди. Аслида, нусрат азиз ва ҳаким Аллоҳнинг ҳузуридандир.

127Куфр келтирганларнинг бир тарафини кесиш учун ёки хорлаш учун, токи ноумид бўлиб қайтсинлар. (Бадр ғазотида мушрикларнинг бошлиқларидан етмиштаси ҳалок бўлди. Бу уларнинг бир тарафидан катта кесилиш эди. Шунингдек, уларнинг катталаридан етмиштаси асирга тушди, хору зор бўлди. Қолганлари эса, шармандаларча, келган жойига қайтди.)

128Бу сенинг ишинг эмас! Ёки уларнинг тавбасини қабул қилади, ёки азоблайди. Бас, улар золимлардир.

129Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Хоҳлаган кишини мағфират қилади ва хоҳлаган кишини азоблайди. Аллоҳ гуноҳни мағфират қилувчи ва раҳмли зотдир.

130Эй иймон келтирганлар! Рибони бир неча баробар қилиб еманг. Аллоҳга тақво қилинг, шоядки нажот топсангиз. (Ҳофиз ибн Касир раҳматиллоҳи алайҳи ривоят қилишларича, берилган қарзнинг муддати тугаб қолганда қарз берувчи қарздорга: «Ёки қарзингни тўла ёки рибони кўпайтир», дер экан. Тўласа, тўлади, бўлмаса, қарз муддатини чўзиш эвазига рибонинг миқдорини ҳам кўпайтирар экан. Ҳар йили шундай бўлавергандан кейин рибо бир неча баробарга кўпайиб кетаркан. Ушбу ояти каримада ўша ҳолат муолажа қилинмоқда.)

131Ва кофирлар учун тайёрлаб қўйилган оловдан қўрқинг.

132Аллоҳга ва Расулига итоат этинг. Шоядки раҳм қилинсангиз.

133Роббингиздан бўлган мағфиратга ва кенглиги осмонлару ерча бўлган, тақводорлар учун тайёрлаб қўйилган жаннатга шошилинг.

134Улар енгилликда ҳам, оғирликда ҳам нафақа қиладиганлар, ғазабини ютадиганлар ва одамларни авф қиладиганлардир. Аллоҳ яхшилик қилувчиларни ёқтиради.

135Ва улар фоҳиша иш ёки ўзларига зулм қилган чоғларида Аллоҳни эслаб, гуноҳларини мағфират қилишни сўрайдилар, гуноҳларини Аллоҳдан ўзга ким ҳам мағфират қиларди? Ва улар, билиб туриб, қилган гуноҳларида бардавом бўлмаслар. (Демак, бир марта, билмасдан ёки заифлик тутиб, гуноҳ қилиб қўйган одам дарров тавба қилса ва гуноҳдан тўхтаса, шундагина тавбаси қабул экан. Бу қоида ва мағфират бобидаги бир оят ва ҳадисларга тегишлидир. Баъзи нафси бузуқ одамлар ўйлаганидек, оғзида тавба қилдим деб қўйиб, қайта-қайта гуноҳ қилаверадиганлар бу ҳукмга кирмайдилар.)

136Ана ўшаларнинг мукофотлари Роббиларидан бўлган мағфират ва остидан анҳорлар оқиб турган жаннатлар бўлиб, улар унда абадий қолурлар. Амал қилувчиларнинг ажри қандай ҳам яхши!

137Сиздан олдин суннатлар қолган. Бас, ер юзида юриб ёлғонга чиқарувчиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинглар.

138Бу одамлар учун баён ва тақводорлар учун ҳидоят ва мавъизадир.

139Бўшашманглар! Хафа бўлманглар! Сизлар, агар мўмин бўлсаларингиз, устунсизлар. (Эй мусулмонлар! Ҳеч бўшашманглар, заифлашманглар, сизга етган мусибатларга, бошингизга тушган оғирликларга хафа бўлманглар. Сизлар дунёда ҳаммани ҳидоятга даъват қилувчиларсиз. Улар зулматга, залолатга чақирувчилардир. Сизлар икки дунё саодатига эгасиз. Улар икки дунё бадбахтлигига эгадирлар.)

140Агар сизга жароҳат етган бўлса, у қавмга ҳам шунга ўхшаш жароҳат етган. Бундай кунларни одамлар орасида айлантириб турамиз. Токи Аллоҳ иймон келтирганларни билиши учун ва улардан шаҳидларни чиқариб олиши учун. Ва Аллоҳ золимларни севмайди. (Яъни, бир ундай, бир бундай бўлиб туради. Агар иш бир хилда тураверса, дунёнинг қизиғи қолмайди. Доимо мусулмонлар ғолиб келаверса, ҳамма ўзини мусулмон деб эълон қилиб юборади. Оқибатда ҳамма

аралашиб кетиб, ким ҳақиқий мўмин-мусулмон, ким юзаки эканини одамлар била олмай қоладилар. Қийинчилик, оғир ҳолатларда мўминлар мунофиқлардан ажраб чиқадилар. Шу билан бирга, мўминлар ичида янада олимақомлари–шаҳидлари ҳам ажраб чиқадилар. («Шаҳид»ларнинг иккинчи маъноси гувоҳлардир.))

141Токи Аллоҳ мўминларни поклаши ва кофирларни ҳалок қилиши учун.

142Ёки Аллоҳ сизлардан жиҳод қилганларни билмасдан ва сабрлиларни билмасдан туриб, жаннатга кираверамиз, деб ҳисоблайсизми?!

143Дучор бўлмасингиздан олдин ўлимни орзу қилган эдингиз. Энди уни кўриб, назар солиб турибсиз. (Бу хитоб Уҳуд уруши чоғидаги ва ундан олдинги ҳолатни мусулмонларнинг ёдига солиш учундир. Маълумки, Бадр урушида кўпчилик қатнаша олмай қолган эди. Бадрдаги ғалаба, унда шаҳид бўлганларга ваъда қилинган олий даражаларни билгандан сўнг, яна ғозот бўлса эди, биз ҳам савобга эришар эдик, шаҳид бўлсак, ушбу олий даражаларга эришар эдик, деган орзу кўпчиликнинг хаёлини қамраб олган эди.)

144Муҳаммад ҳам бир Пайғамбар, холос. Ундан аввал ҳам Пайғамбарлар ўтган. Агар у ўлса ёки қатл қилинса, орқангизга қайтасизми?! Кимки орқасига қайтса, Аллоҳга ҳеч зарар келтира олмас. Ва Аллоҳ шукр қилувчиларни мукофотлар. (Кимки Исломнинг улуғ неъмат эканини тушуниб етса, шукр қилса, яъни, Исломни ўзига ҳаёт йўли қилиб олиб, Аллоҳга бу неъмат учун ҳамду сано айтса, Аллоҳ таоло унга мукофот беради. Уҳуд ғазотида бўлиб ўтган бу ҳодиса ва унинг баёни бўлиб тушган ушбу оят орқали Аллоҳ таоло мусулмонларни Пайгамбар алайҳиссаломнинг шахсларига ортиқча ёпишишдан қайтариб, асосий манбаъга қарашга одатлантиришни хоҳлаган. Мусулмонлар тўғридан-тўғри Аллоҳнинг ўзига мурожаат қилишни ўргансинлар. Улар Аллоҳнинг олдида ўзларини масъул эканликларини сезсинлар.)

145Ҳеч бир жон Аллоҳнинг изнисиз ўлмас. Бу ёзилган ажалдир. Ким бу дунёнинг савобини хоҳласа, унга ўшандан берамиз. Ким охиратнинг савобини хоҳласа, унга ўшандан берамиз. Ва шукр қилувчиларни мукофотлаймиз.

146Қанчадан қанча Пайғамбарлар билан бирга кўплаб роббонийлар жанг қилганлар. Улар Аллоҳ йўлида етган мусибатдан бўшашмаганлар, заифлашмаганлар ва бўйсунмаганлар. Аллоҳ сабрлиларни севади.

147Улар: «Эй Роббимиз! Бизнинг гуноҳларимиз ва ишимиздаги исрофимизни Ўзинг кечиргин, собитқадам қилгин ва кофир қавмлар устидан бизга нусрат бергин», деган гапдан ўзга гапни айтмаганлар.

148Бас, Аллоҳ уларга бу дунё савобини ва охиратнинг гўзал савобини берди. Аллоҳ гўзал амал қилувчиларни севади.

149Эй иймон келтирганлар! Агар куфр келтирганларга итоат қилсангиз, орқангизга қайтарурлар. Бас, зиён кўргувчиларга айланиб қоласиз. (Маълумки, мусулмонлар Уҳуд ғазотида қисман мағлубиятга учрадилар. Бу иш Мадинаи Мунавварада улар билан бирга яшаб турган кофир ва мунофиқларга иғво учун катта баҳона бўлди. Бадр ғазотидаги ғалабадан сўнг ҳамма мусулмонларга ҳавас

билан қараб, улар билан ҳисоб-китоб қиладиган бўлиб қолган эди. Аммо Уҳуддан кейин барча иш тескарисига айланди. Кофир ва мунофиқлар мусулмонларга паст назар билан қарайдиган, уларга насиҳат қиладиган ва ўзларича «тўғри йўл» кўрсатадиган бўлиб қолдилар.)

150Йўқ! Аллоҳ хўжангиздир. Ва У ёрдам берувчиларнинг яхшисидир! (Йўқ, улар сизга ёрдам ҳам бера олмайди, ҳомий ҳам бўла олмайди. Балки Аллоҳ таоло сизнинг хўжангиз ва валийингиздир. Ҳақиқий ёрдам берувчиларнинг яхшиси ҳам ёлғиз Удир.)

151Тезда куфр келтирганларнинг қалбига, Аллоҳга ҳужжатсиз нарсани ширк келтирганлари учун, қўрқувни соламиз. Уларнинг қароргоҳи дўзахдир. Золимларнинг жойи қандай ҳам ёмон! (Агар мўминлар ҳақиқий иймон эгалари бўлсалар, улар ҳар қачон кофирлар билан тўқнашганларида, Аллоҳ таоло кофирлар қалбига қўрқувни солиб қўяди. Чунки кофирлар ҳужжатсиз, қувватсиз, имконсиз нарсаларга таянадилар.)

152Батаҳқиқ, Аллоҳ ваъдаси устидан чиқди. Сиз Унинг изни билан уларни қира бошладингиз. Токи заифлашиб, амр ҳақида ихтилоф қилиб ва сиз суйган нарсани кўрсатганидан сўнг исён қилгунингизча. Орангизда дунёни хоҳлайдиган кимсалар бор ва орангизда охиратни хоҳлайдиган кимсалар бор. Сўнгра сизларни имтиҳон қилиш учун улардан бурди. Батаҳқиқ, сизни афв этди. Аллоҳ мўминларга фазл эгаси бўлган зотдир. (Уҳуд жангида ғолиб келиб турган мусулмонлар бирдан мағлубиятга учрашлари исён, сусткашлик ва Пайғамбар алайҳиссаломнинг амрларига хилоф қилишоқибатида юзага келди. Ҳолбуки, Бадр ғазотида мусулмонлар сонлари, қуроллари оз бўлса ҳам, ғолиб келган эдилар. Бу эса, ўз навбатида, Аллоҳнинг мўминларга нусрат беришига ваъдаси мўминларнинг Аллоҳнинг амрига тўлиқ амал қилишларига боғлиқ эканлигини кўрсатади.)

153Пайғамбар ортингиздан чақириб турса ҳам, ҳеч кимга қарамай тирқираб қочганингизни эсланг. Ўтган нарсага ва етган мусибатга хафа бўлмаслигингиз учун сизга ғам устига ғам берди. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардор зотдир. (Аллоҳ таоло Уҳуд урушида сизга ғам устига ғам берди. Аввало жароҳат етди; кўпчилик қатл бўлди; мушриклардан мағлуб бўлдилар; ўлжадан қуруқ қолдилар; ғалабани қўлдан чиқардилар ва энг улкан ғам–Расулуллоҳни оғир ҳолда ташлаб қочишлари ва у зотнинг бошлари ёрилиб, тишлари синиб, ёноқларига темир ҳалқаларнинг кириши бўлди. Мана шу охирги ғам ҳамма ўтган нарсаларни ва етган мусибатларни унутдириб юборди.)

154Сўнгра, ғамдан кейин, сиздан бир тоифангизни қамраб олган мудроқни омонлик қилиб туширди. Бошқа тоифа эса, ўзи билан овора бўлиб, Аллоҳ ҳақида ноҳақ, жоҳилият гумонини қилиб: «Бизнинг қўлимизда нима иш бор эди», дейишди. Сен:«Ишнинг барчаси Аллоҳдандир», деб айт! Сенга ошкор қилмаган нарсаларини ичларида махфий тутарлар. Улар: «Агар қўлимизда бир иш бўлганида, бу ерда қатл қилинмас эдик, дерлар. Сен: «Агар уйларингизда бўлсангиз ҳам, қатл бўлиш тақдирида ёзилганлар ўз ўлим жойларига чиқар эдилар. Бу, Аллоҳ кўксингиздаги нарсани синаши ва қалбингиздагини яхшилаб поклаши учундир. Аллоҳ кўкракдаги нарсани ҳам билувчи зотдир», деб айт.

(Мусулмонлар Уҳуд урушида енгилиб қоча бошлаганларида, Аллоҳ таоло уларга мудроқни омонлик қилиб юбориб, ҳатто фалокатдан, бутунлай тор-мор бўлишдан сақлаб қолди. Бир оз мудраб, сўнг ўзига келган мусулмонлар Пайғамбар алайҳиссалом атрофларида тўпланишди ва тоғнинг баландроқ, қулайроқ жойига чиқиб жойлашишди. Буни кўрган мушриклар охиригача ҳужум қилишга юраклари дов бермай, ортга қайтдилар. Мўминлардан бир тоифаси бу иш билан овора бўлиб турган бир пайтда: Бу тоифа–иймони заиф тоифа, қалбида фидокорлик туйғуси ўрнашмаган тоифа. Шу боисдан Аллоҳ учун овора бўлмайди, дину диёнат учун овора бўлмайди, Пайғамбар учун овора бўлмайди, мусулмонлар учун овора бўлмайди. Бошларига зарба етганда, иймони заифлар, мунофиқлар доимо шундай қиладилар. Бошлиқларга осилиб, ҳамма айбни уларга тўнкаб одамларни улардан айнитишга ўтадилар. Баъзи қатл бўлганлар ҳақида ҳам: «Агар бизнинг ихтиёримиз билан иш бўлганида, бундай бўлмас эди», дейдилар. Қуръони Карим уларнинг бу нотўғри васвасаларини ҳам тўғрилаб, ўлим ва ҳаёт ортидаги, синовлар замиридаги ҳикматларни баён қилади.)

155Икки тўп тўқнашган куни сизлардан юз ўгириб қочганларни баъзи қилган ишлари туфайли шайтон йўлдан урди, холос. Батаҳқиқ, Аллоҳ уларни афв қилди. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.

156Эй иймон келтирганлар! Куфр келтирганларга ва ер юзида юрган ва ғозий бўлган биродарлари ҳақида, агар бизнинг ҳузуримизда бўлганларида ўлмас эдилар ва қатл қилинмас эдилар, дейдиганларга ўхшаманг. Буни Аллоҳ қалбларида ҳасрат қилиши учун айтадилар. Аллоҳ тирилтиради ва ўлдиради, Аллоҳ қилган амалларингизни кўрувчи зотдир.

157Гарчи Аллоҳ йўлида қатл қилинсангиз ҳам ёки ўлсангиз ҳам, Аллоҳдан бўладиган мағфират ва раҳмат улар жамлайдиган нарсадан яхшидир.

158Гарчи ўлсангиз ҳам ёки қатл қилинсангиз ҳам, албатта, Аллоҳ ҳузурида йиғилурсиз.

159Аллоҳнинг раҳмати ила уларга мулойим бўлдинг. Агар қўпол, қалби қаттиқ бўлганингда, атрофингдан тарқаб кетар эдилар. Бас, уларни афв эт. Уларга истиғфор айт ва улар билан ишларда машварат қил. Азму қарор қилганингдан сўнг Аллоҳга таваккал қил. Албатта, Аллоҳ таваккал қилувчиларни севадир. (Аллоҳ таоло ушбу амр ила Пайғамбар алайҳиссаломни қалби кенгликда, мулойимликда–кишиларни атрофларида жамловчи олий сифатларда бардавом бўлишга чақириб, айблар ўтган бўлса хам, мусулмонларни афв этишга буюрмоқда.)

160Агар сизга Аллоҳ нусрат берса, сиздан ғолиб келувчи йўқ. Агар сизни ташлаб қўйса, Ундан ўзга ким ҳам ёрдам берар эди. Мўминлар фақат Аллоҳгагина таваккал қилсинлар.

161Пайғамбарга хиёнат ҳеч тўғри келмас. Кимки хиёнат қилса, қиёмат куни хиёнат қилиб олган нарсаси билан келади. Сўнгра ҳар бир жон касбига яраша тўлиқ олади. Уларга зулм қилинмас. (Биринчи марта мусулмонлар Бадр урушида ўлжа олдилар. Ўша ўлжа ҳақида мунофиқлар иғво тарқатишди. Бу иғволар орасида шундай ёлғон хабар ҳам бор эдики, у бўхтонга кўра, гўё Пайғамбаримиз

алайҳиссалом ўлжаларни ғалул сифатида, яъни, махфий равишда, беркитиб олганмишлар. Жумладан, Бадр урушида тушган ўлжадан бир тўп олтин йўқолганида ҳам Пайғамбар алайҳиссаломни айблашди, у кишидан гумон қилишди. Уҳуд урушида эса, камончиларнинг жойларини ташлаб кетишларига ўлжа дарди сабаб бўлган эди. Ушбу оятда мазкур туҳматомуз шубҳа-гумонлар жуда кескинлик ила рад этилмоқда. Нафақат Муҳаммад алайҳиссалом, балки умуман барча Пайғамбарларга хиёнат буткул ёт хислат экани очиқ айтилмоқда:)

162Аллоҳнинг розилигини излаган одам, Аллоҳнинг ғазабига дучор бўлган ва борар жойи жаҳаннам бўлган одамга ўхшармиди?! Ва у қандай ҳам ёмон жой.

163Уларнинг Аллоҳнинг ҳузуридаги даражалари турлича. Аллоҳ қилаётган амалларини кўриб турувчи зотдир.

164Батаҳқиқ, Аллоҳ мўминларга ўзларидан Пайғамбар юбориб, неъмат берди. У аларга Аллоҳнинг оятларини тиловат қилиб берадир, уларни поклайдир, китоб ва ҳикматни ўргатадир. Гарчи олдин очиқ-ойдин адашувда бўлсалар ҳам.

165Сен:«Сизга мусибат етган пайтда, ҳолбуки ўзингиз ҳамикки бараварини етказган эдингиз, бу қаердан, дейсизми?! Бу ўзингизнинг ҳузурингиздан!» деб айт. Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсага қодирдир. (Яъни, ўзингиз сусткашлик қилдингиз, заифлашдингиз, ўзингиз Аллоҳнинг шартини буздингиз, ўзингиз Пайғамбарнинг амрига хилоф қилдингиз, энди келиб, «Бу қаердан?» дейсизми?! Билиб қўйинг, бу мусибатни ўзингиз ўзингизга чақириб олдингиз.)

166Икки жамоа тўқнашган куни сизга мусибат Аллоҳнинг изни билан ва мўминларни билиш учун.

167Ва мунофиқлик қилаётганларни билиш учун етди. Ва уларга: «Келинглар, Аллоҳнинг йўлида уруш қилинглар ёки мудофаа қилинглар», дейилди. Улар «Агар жанг бўлишини аниқ билсак, сизга эргашардик», дедилар. Улар ўша кунда иймондан кўра куфрга яқинроқ эдилар. Тиллари билан дилларида йўқ нарсани айтадилар. Аллоҳ беркитаётган нарсаларини яхши билувчи зотдир.

168Улар ўз биродарларига ва (урушга чиқмай) ўтирганларга: «Агар бизга итоат қилганларида қатл қилинмас эдилар», дейишди. Сен: «Агар гапингиз рост бўлса, ўзингиздан ўлимни қайтариб кўринг-чи», деб айт. (Мунофиқлар ўз биродарларига ва урушга чиқмай уйда ўтирганларга ўзларини ҳақ кўрсатиб, айбни жанг қилганларга ағдара бошладилар. Уларнинг фикрича, Пайғамбар алайҳиссаломнинг амрларига итоат қилганлари хатолик бўлган. Агар мунофиқларга итоат қилганларида тўғри бўлар эмиш. Бу даъво тагида ҳамма нарса Аллоҳнинг иродаси билан бўлишини инкор этиш ётади.)

169Аллоҳнинг йўлида қатл бўлганларни ўликлар деб ҳисобламанглар. Балки улар тирик, Роббилари ҳузурида ризқланмоқдалар.

170Улар Аллоҳ Ўз фазлидан берган нарсалардан хурсандлар ва ҳали ортларидан ўзларига қўшилмаган биродарларига, уларга хавф йўқлигини ҳамда хафа ҳам бўлмасликларининг хушхабарини бермоқдалар.

171Улар Аллоҳдан бўлган неъмат ва фазлнинг ҳамда, албатта, Аллоҳ мўминларнинг ажрини зое қилмаслигининг хушхабарини бермоқдалар. (Ушбу оятлар Аллоҳ йўлида жиҳод қилиб қурбон бўлган бандалари мақомларининг баёнидир. Уларни «ўликлар» деб ҳисобламасликка амр, улар тирик эканликлари ва Роббилари ҳузурида ризқланаётганларининг хабаридир. Демак, шаҳидлар ҳақидаги тасаввур шундай бўлиши керак.)

172Улар жароҳат етгандан кейин ҳам Аллоҳ ва Пайғамбар чақириғига жавоб берадиганлардир. Улардан яхшилик ва тақво қилганларига улуғ ажрлар бордир.

173Уларга кишилар: «Албатта, одамлар сизга қарши куч тўпладилар, улардан қўрқинглар», деганда, иймонлари зиёда бўлди ва: «Бизга Аллоҳнинг Ўзи етарли ва У қандай ҳам яхши вакил», дедилар. (Яъни, ўша мўминларга баъзи кишилар келиб, қурайшликларнинг уларга қарши кўп куч тўплаганларини айтиб, улардан қўрқинглар, деганида, мўминлар қўрқиш ўрнига, иймонлари зиёда бўлди. Шу билан бирга, «Бизга Аллоҳнинг Ўзи етарли ва У қандай ҳам яхши вакил», дедилар. Имом Аҳмад ибн Ҳанбал ва бошқа муҳаддислар ривоят қилган ҳадисда Пайғамбар (с.а.в.) ўз саҳобаларидан бирига: «Бошингга оғир иш тушганда, «Ҳасбияллоҳу ва неъмал вакийл» дегин», деганлар.)

174Бас, Аллоҳнинг неъмати ва фазли ила, уларга ёмонлик етмасдан қайтдилар ва Аллоҳнинг розилигига эришдилар. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир. (Улар Аллоҳга таваккал қилиб, Уни ўзларига кофий вакил билиб чиққан эдилар. Бас, бу урушдан зиён кўрмасдан, Аллоҳнинг неъмати, фазли ва розилигига сазовор бўлган ҳолда қайтдилар.)

175Албатта, бундай бўлишингиз шайтондандир, у ўз яқинларидан қўрқитади. Бас, агар мўмин бўлсангиз, улардан қўрқманглар, мендан қўрқинглар. (Яъни, одамлар сизга қарши куч тўпладилар, улардан қўрқинглар, деган хабардан қўрқинчга тушсангиз, бу ҳолингиз шайтондандир. У сизларни ўз яқинларидан қўрқитади. Шайтон ўзига эргашганларни сизнинг кўзингизга кучли бўлиб кўринишини истайди. Агар ҳақиқий мўмин бўлсангиз, улардан қўрқманглар, уларнинг қўлидан ҳеч нарса келмайди.)

176Куфрга ошиқаётганлар сени хафа қилмасин. Албатта, улар ҳаргиз Аллоҳга бирор зарар етказа олмаслар. Аллоҳ уларга охиратда насиба қилмасликни хоҳлайдир. Уларга улкан азоб бордир.

177Албатта, куфрни иймонга сотиб олганлар Аллоҳга ҳаргиз бирор зарар етказа олмаслар. Уларга аламли азоб бордир.

178Куфр келтирганлар уларни тек қўйганимизни ўзлари учун яхши деб ҳисобламасинлар. Биз уларни фақат гуноҳлари кўпайиши учунгина тек қўямиз. Уларга хорловчи азоб бордир.

179Аллоҳ мўминларни сиз турган ҳолда, покидан нопокини ажратмасдан қўйиб қўймас. Аллоҳ сизларни ғайбдан хабардор қилиб қўймас. Лекин Аллоҳ Ўз Пайғамбарларидан кимни хоҳласа, танлаб олади. Бас, Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига иймон келтиринглар. Агар иймон келтирсангиз ва тақво қилсангиз, сизларга улуғ ажр бордир. (Ушбу оятда Аллоҳ таоло мўминларни

мунофиқларга аралаш бўлиб юраверишларига қўйиб қўймаслигини, балки ҳақиқий мўминни мунофиқдан ажратиб олишни айтмоқда. Одатда, бундай пайтларда синов, имтиҳон усули ишга солинади. Уҳуд уруши ҳам ана шундай: покни нопокдан, ҳақиқий мўминни мунофиқдан ажратиб олиш учун синов, имтиҳон бўлди.)

180Аллоҳ Ўз фазлидан берган нарсага бахиллик қилганлар буни ўзларига яхшилик деб ҳисобламасинлар. Аксинча, бу уларга ёмонликдир. Қиёмат куни бахиллик қилган нарсалари ила бўйинлари ўралур. Осмонлару ернинг мероси Аллоҳгадир. Ва Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир. (Ислом дини таълимоти бўйича, инсоннинг қўлидаги мол унга Аллоҳ Ўз фазлидан берган омонатдир. Шунинг учун у мазкур молнинг ҳақиқий эгаси Аллоҳнинг розилиги йўлида сарфлаши керак. Аммо бахиллик қилиб, молни сарфламай тўпласа, ўзининг кўзига яхши бўлиб кўрингани билан, аслида яхшилик бўлмайди. Ким бахиллик билан тўплаган молини яхшилик деб ҳисобласа, нотўғри ўйлаган бўлади.)

181Батаҳқиқ, Аллоҳ: «Албатта, Аллоҳ камбағал ва биз боймиз», деганларнинг гапини эшитди. Айтганларини ва Набийларни ноҳақ ўлдирганларни ёзиб қўямиз ва: «Куйдирувчи азобни татиб кўринг!» деймиз. (Яҳудийлар доимо Аллоҳ таоло тўғрисида ёмон тасаввурда, ноҳақ ақидада бўлганлар. Улар мўътабар ҳисоблайдиган китобларида ҳам бу нарса ўз аксини топган. Бўлмаса, Аллоҳ камбағал, биз боймиз, дейишармиди? Аллоҳ уларнинг бу беодоб гапларини эшитмайди деб ўйлашади. Аммо улар нотўғри ўйлашади. Қиёмат куни фаришталар Аллоҳнинг номидан уларга: «Куйдирувчи азобни татиб кўринг!» дейдилар.)

182Бундоқ бўлишлиги, сизнинг ўз қўлингиз ила қилганингиз туфайлидир. Албатта, Аллоҳ бандаларига зулм қилувчи эмас.

183«Албатта, Аллоҳ биздан ўтда куядиган қурбонлик келтирмаган Пайғамбарга ишонмаслигимизга аҳд олган», дейдиганларга, сен: «Мендан олдин ҳам сизларга Пайғамбарлар очиқ-ойдин баёнотлар ва сиз айтган нарса билан келганлар. Агар ростгўй бўлсаларингиз, нимага уларни ўлдирдингиз?» деб айт. (Яъни, ҳозир Пайғамбар алайҳиссаломдан мўъжиза келтиришни сўрашяпти.Мўъжизани келтирсалар, у кишига иймон келтиришга ваъда қилмоқдалар. Лекин Қуръони Карим уларни ўзларининг бошидан ўтган воқеълик билан юзма-юз қўймоқда. Пайғамбарга (с.а.в.) хитоб этиб, уларга: «Мендан олдин ҳам сизларга Пайғамбарлар очиқ-ойдин баёнотлар ва сиз айтган нарса (яъни, мўъжизалар) билан келганлар. Агар (мўъжизани кўрсак, иймон келтирамиз деганингизда) ростгўй бўлсаларингиз, нимага уларни ўлдирдингиз?» деб айт». дейди.)

184Агар сени ёлғончи қилсалар, сендан олдин очиқ-ойдин баёнотлар, ҳикматли китоблар ва нурли китоблар билан келган Пайғамбарларни ҳам ёлғончи қилганлар.

185Ҳар бир жон ўлимни тотгувчидир. Қиёмат куни ажрларингизни тўлиғича олурсиз. Ким дўзахдан узоқлаштирилса ва жаннатга киритилса, шубҳасиз, ютибди. Бу дунё ҳаёти ғурур матоҳидан ўзга нарса эмас. (Қиёмат кунида заррача яхшилик ҳам, заррача ёмонлик ҳам ҳисоб-китоб қилинади. Ҳар бир инсонга

қилганига яраша мукофот ёки жазо тўлиғича берилади. Ана ўшанда ҳақиқий ютуққа эришган киму мағлубиятга учраган ким экани маълум бўлади.)

186Албатта, молу жонда синовга учрайсиз. Албатта, сиздан олдин китоб берилганлардан ва ширк келтирганлардан кўплаб озор эшитасиз. Агар сабр қилсангиз ва тақво қилсангиз, албатта, бу салмоқли ишлардандир. (Барча ақида ва даъватларда, албатта, бало-офат ва синовлар бўлиши шартдир. Душманлардан озор эшитиш ва жафо кўриш ҳам бор нарса. Бундай пайтларда сабр-тоқатли, чидамли бўлиш ва Аллоҳ таологa тақво қилиш зарурдир. Чунки бу йўл олий мақсад йўлидир. Жаннат йўлидир. Жаннат йўли доимо тиканлар билан ўралган бўлади. Дўзах эса, шаҳвоний ишлар, лаззатлар билан ўралган бўлади.)

187Аллоҳ китоб берилганлардан, албатта, уни одамларга баён қиласиз ва беркитмайсиз, деб аҳд олганини эсла. Бас, уни ортларига қаратиб отдилар ва арзон нархга сотдилар. Сотиб олган нарсалари қандай ҳам ёмон! (Ояти каримада аҳли китобларнинг, хусусан, яҳудийларнинг аҳдни бузиб, хиёнат қилишлари ўзига хос услуб ила баён этиляпти. Аслида, Аллоҳ уларга китоб бераётган пайтда, бу китобни албатта, одамларга баён қиласиз ва беркитмайсиз, деб аҳд олган эди. Жумладан, улар келишининг хабари ўз китобларида берилган Муҳаммад алайҳиссаломнинг васфлари ва у киши ҳақидаги маълумотларни беркитмасдан одамларга баён қилишлари керак эди. Улар рози бўлиб, аҳд бериб олган бўлсалар ҳам, аҳдни буздилар.)

188Қилганларига хурсанд бўлиб, қилмаганларига мақталишни суядиганларни азобдан нажотда деб ҳисоблама. Уларга аламли азоб бор!

189Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Ва Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

190Албатта, осмонлару ернинг яратилишида ва кеча-кундузнинг алмашинишида ақл эгалари учун белгилар бор. (Осмонга назар солиб, ақлини ишлатган одам, ерга назар солиб, ақлини ишлатган одам, кечаю кундузнинг алмашишига назар солиб, ақлини ишлатган одам, албатта, Аллоҳнинг ягоналигига, қудратига, яратувчилигига қоил қолмасдан иложи йўқ.)

191Аллоҳни тик турган, ўтирган ва ёнбошлаган ҳолларида эслайдиган, осмонлару ернинг яратилишини тафаккур қиладиганлар: «Роббимиз, буни бекорга яратганинг йўқ, Ўзинг поксан, бизни ўт азобидан сақлагин.

192Роббимиз, албатта, сен кимни дўзахга киритсанг, батаҳқиқ, уни шарманда қилибсан. Ва золимларга ёрдам берувчилар йўқ.

193Роббимиз биз нидо қилувчининг, Роббингизга иймон келтиринг, деб нидо қилаётганини эшитдик ва иймон келтирдик. Роббимиз, бизнинг гуноҳларимизни кечиргин ва ёмонликларимизни ўчиргин ҳамда яхшилар билан бирга ўлдиргин.

194Роббимиз, бизга Пайғамбарларингга ваъда қилган нарсаларингни бергин ва бизни қиёмат куни шарманда қилмагин. Албатта, Сен ваъдага хилоф қилмайсан», дерлар. (Ушбу ояти каримaлардан кўриниб турибдики, Аллоҳнинг биру борлиги ҳамда чексиз қудрати ва бошқа комил сифатларини тўла англаб етиш учун ибодат ва тафаккур лозим экан. Бири бўлиб иккинчиси бўлмаса ҳам, иш битмас экан.

Аллоҳни тик турган, ўтирган ва ёнбошлаган ҳолларда эслаш даражаси улуғ даража бўлиб, инсон ибодатга олий мақомга эришгандагина ушбу даражага кўтарилади. Шундай даражада тафаккур қилган одам қалби соф ҳолга келади ва дуо қилса, ижобат бўладиган мақомга етади.)

195Роббилари уларнинг (дуоларини) истижобат қилиб: «Мен сизлардан эркагу аёл амал қилувчининг амалини зое қилмайман. Баъзингиз баъзингиздансиз. Ҳижрат қилганлар, диёрларидан чиқарилганлар, Менинг йўлимда азият чекканлар, жанг қилганлар ва қатл бўлганларнинг ёмонликларини ўчираман ҳамда уларни, албатта, остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритаман, бу Аллоҳнинг ҳузуридан савобдир. Ва Аллоҳ–ҳузурида гўзал савоб бор зотдир», деди. (Ушбу ояти каримада Аллоҳ таоло тафаккурингизни, хаёлингизни, ниятингизни ёки гапу сўзингизни зое қилмайман, дегани йўқ. Балки, амалингизни зое қилмайман, демоқда. Демак, Аллоҳнинг ўлчовида энг эътиборга сазовор нарса амалдир. Яхшилик йўлида қилинган амал, Ислом дини назарида, ибодат даражасига кўтарилади. Амал қилувчи иймонли бўлса бўлди. Унинг кимлигидан қатъий назар, амали зое бўлмайди.)

196Куфр келтирганларнинг юрт кезишлари сени алдаб қўймасин.

197Бу озгина матоҳдир. Сўнгра ўринлари жаҳаннамдир. У қандай ҳам ёмон ётоқ! (Бу дунёнинг қизиқ ишларидан бири шуки, мўминлар, аброрлар азоб-уқубатга дучор бўлиб, юртларидан ҳижрат қилиб чиқиб ёки ҳайдаб чиқарилиб ёки қамоқларга ташланиб, Аллоҳнинг йўлида азиятлар чекиб турган бир пайтда, кофирлар кибру ҳаво, дабдабаю тантана билан юрт кезадилар. Ҳаммага ўзларини кўз-кўз қиладилар. Бу ҳолат мўминларни хафа қилиб, нимага бундай бўлади, деган саволни кўнглига солиб, адаштириб, алдаб қўйиши мумкин. Ушбу оят ана шунақа алдовга берилиб қолмасликни мўминларга Пайғамбар (с.а.в.) орқали тайинламоқда.)

198Лекин Роббиларига тақво қилганлар учун остидан анҳорлар оқиб турган жаннатлар бўлиб, унда абадий қолурлар. Бу Аллоҳдан зиёфатдир. Аллоҳ ҳузуридаги нарса аброрлар учун яхшидир.

199Албатта, аҳли китоблардан Аллоҳга, сизларга туширилган нарсага, уларга туширилган нарсага иймон келтирадиганлари, Аллоҳга ўзини хор тутиб бўйин эгадиганлари, Аллоҳнинг оятларини арзон баҳога сотмайдиганлари бордир. Ана ўшаларга Роббилари ҳузурида ажр бордир. Албатта, Аллоҳ тезҳисоб зотдир.

200Эй иймон келтирганлар! Сабр қилинг. Сабр ила ғолиб келинг. Курашга бел боғлаб туринг. Аллоҳга тақво қилинг. Шоядки ютуққа эришсангиз. (Сабр ила ғолиб келиш муҳим нарса, чунки қарши тараф ҳам ўзига яраша сабрлидир. Демак, икки томоннинг сабрлари курашида мўминларнинг сабри ғолиб келиши керак. Буни шаръий истилоҳда «мусобара» дейилади. Биз «курашга бел боғлаб туринг» деб таржима қилган ибора эса, «муробата» дейилиб, ибодат жойида ёки мусулмонларни душмандан ҳимоя қилиш жойида бардавом бўлиш маъносини беради.)

# Chapter 4 (Sura 4)

1Эй одамлар! Сизларни бир жондан яратган ва ундан унинг жуфтини яратиб, икковларидан кўплаб эркагу аёллар таратган Роббингиздан қўрқинглар! Номини ишлатиб бир-брингиздан сўровда бўладиганингиз Аллоҳдан ва қариндошлик (алоқалари) дан қўрқинг. Албатта, Аллоҳ устингиздан рақобат этувчи зотдир.

2Ва етимларга ўз молларини беринг. Нопокни покка алмаштирманг. Уларнинг молларини ўзингизнинг молларингизга қўшиб еманг. Зеро, бу катта гуноҳ бўлади.

3Агар етимларга адолат қила олмасликдан қўрқсангиз, ўзингизга ёққан аёллардан иккитами, учтами, тўрттами никоҳлаб олинг. Агар адолат қила олмасликдан қўрқсангиз, биттани (олинг) ёки қўлингизда мулк бўлганлар билан (кифояланинг). Мана шу жабр қилмаслигингизга яқинроқдир. (Демак, оятдаги «етимлар»дан мурод етим қизлар экан. Етим қизларга уларни ўз кафолатига–ҳимоясига олган киши уйланмоқчи бўлса-ю, аммо бу ишда адолатсизликка йўл қўйишдан қўрқса, ўша етим қизларга уйланишни қўйсинда, бошқа ўзига ёққан, никоҳи ҳалол бўлган аёллардан хоҳишига қараб иккитагами, учтагами, тўрттагами уйлансин. Агар хотинлар орасида адолат ўрната олмасликдан қўрқса, биттага уйлансин ёки чўри тутиш билан кифоялансин.)

4Аёлларга маҳрларини кўнгилдан чиқариб беринг. Агар улар ундан бирор нарсани чин кўнгилдан тутсалар, бас, уни енглар. Ош бўлсин, офият бўлсин.

5Аллоҳ (ҳаётингизни) тургизиш (воситаси) қилган молларингизни эси пастларга берманг. Уларни ўша моллардан ризқлантиринг, кийинтиринг ва уларга яхши сўзлар айтинг.

6Етимларни то никоҳ (ёшига) етгунларича синаб туринглар. Агар уларнинг эси-ҳуши жойида эканини билсангиз, уларга ўз молларини топширинг. У молларни исроф ила ва эгаларининг катта бўлиб қолишидан қўрқиб шошилиб еманг. Бой бўлганлар иффатли бўлсинлар. Ким камбағал бўлса, тўғрилик билан есин. Уларга ўз молларини топшираётганингизда гувоҳлар келтиринг. Ҳисобчиликка Аллоҳнинг ўзи кифоя қилур.

7Ота-оналар ва қариндошлар қолдирган нарсада эркакларнинг насибаси бор. Ота-оналар ва қариндошлар қолдирган нарсада аёлларнинг насибаси бор. У оз бўлсин, кўп бўлсин–фарз қилинган насибадир.

8Агар тақсимлашга қариндошлар, етимлар ва мискинлар ҳозир бўлсалар, уларни у(мерос)дан ризқлантиринглар ҳамда уларга яхши гаплар айтинглар. («Тақсимлаш»–меросни бўлиш учун ҳақдорлар йиғилган мажлисдир. Демак, мерос тақсимлаш мажлисида ҳақдорлардан бошқа қариндошлар ҳам, шунингдек, етимлар, камбағал-мискинлар ҳам ҳозир бўлишлари мумкин. Хақдорлар меросдан насибаларини олишса-ю, қолганларга ҳеч нарса тегмай қолса, ўксишлари, кўнгиллари синиши эҳтимоли бор. Шундай ноқулай ҳолатни ўртадан кўтариш учун, оятнинг ҳукмига кўра, меросхўрлар бирор нарсани ажратиб, ҳалиги кишиларга бериб, уларни ҳам севинтиришлари лозим.)

9Ўзлари заифҳол зурриётларини ортдан қолдиришдан қандай қўрқсалар, (бошқалар ҳақида ҳам) шундай қўрқсинлар. Бас, Аллоҳдан қўрқсинлар ва тўғри сўз айтсинлар. (Отаси ўлиб етим қолган болаларни оталиққа олган одам ўша етим

болаларнинг ўрнига ўз болаларини қўйиб тасаввур қилсин. Гўё унинг ўзи вафот этиб, ортида зафиҳол болалари қолганини ўйлаганда қандай қўрқса, қўлидаги етим болаларга ҳам шундай назар билан қарасин, деган маъно чиқади. Бунда етимларни оталиққа олган кишида оталик меҳрини қўзиш билан етимларга бўлган раҳм-шафқатини зиёда қилинмоқда.)

10Албатта, етимларнинг молини зулм ила еганлар, қоринларида оловни еган бўладилар. Ва, шубҳасиз, дўзахга кирадилар.

11Аллоҳ сизга фарзандларингиз ҳақида васият этиб, бир ўғилга икки қиз насибасича беришни амр этади. Агар улар иккитадан кўп (аёл) бўлсалар, уларга у (ота) қолдирганнинг учдан иккиси. Агар қиз битта бўлса, унга ярми. Агар унинг боласи бўлса, у тарк қилган нарсадан ота-онасининг ҳар бирига олтидан бир. Агар унинг боласи бўлмаса ва ота-онаси меросхўр бўлса, онасига учдан бир. Агар унинг ака-укалари бўлса, онасига олтидан бир. У қилган васият ёки қарзини адо этгандан сўнг, оталарингиз ва болаларингиздан қайси бирлари сизга манфаатлироқ эканини билмассизлар. Бу Аллоҳ жорий қилган фарздир. Албатта, Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир. (Ал-Авфий Ибн Аббосдан қуйидагиларни ривоят қилади: «Аллоҳ таоло ўғил ва қизларга ота-оналарга мерос бобида фарз қилган ҳукмлар ҳақида оятлар туширганда баъзи одамларга ёқмади. Расулуллоҳнинг (с.а.в.) ҳузурларига келиб: «Эй Аллоҳнинг Расули! Қиз болага отасининг меросидан ярми бериладими? Ахир, у от миниб, душманга қарши урушмайди-ку! Қўлидан ҳеч нарса келмайдиган гўдакка ҳам мерос бериладими?» дейишди. Уларнинг бу тутимларига жавобан Аллоҳ таоло: «Аллоҳ сизга фарзандларингиз ҳақида васият этиб, бир ўғилга икки қиз насибасича беришни амр қилади», деб бошланувчи ояти каримани нозил қилди.)

12Сизларга хотинларингиз қолдирган нарсанинг–агар уларнинг боласи бўлмаса–ярми тегади. Агар уларнинг боласи бўлса, сизга улар қолдирган нарсанинг чораги тегади. Улар қилган васиятни ёки қарзларини адо этгандан сўнг. Уларга сиз қолдирган нарсанинг–агар болангиз бўлмаса–чораги тегади. Агар болангиз бўлса, уларга сиз қолдирган нарсанинг саккиздан бири тегади. Сиз қилган васиятни ёки қарзингизни адо этгандан сўнг. Агар бир эркак ёки аёл калола ҳолида мерос қолдирса, унинг биродари ёки синглиси бўлса, улардан ҳар бирига олтидан бир тегур. Агар улар бундан кўп бўлсалар, учдан бирига шерикдирлар. Зарар қилмайдиган васиятни ёки қарзни адо этгандан сўнг. Булар Аллоҳнинг васиятидир. Ва Аллоҳ билувчи ҳамда ҳалийм зотдир. (Агар бефарзанд эр ўлиб, ортидан хотини қолса, мероснинг чорагини олади. Аммо ўлган эрнинг ўғилми, қизми, ўзми-ўгайми, яъни, бошқа хотиниданми, кўпми, озми фарзанди бўлса, хотинга мероснинг саккиздан бири тегади. Бу ҳам васиятни ёки олинган қарзни адо этгандан кейин бўладиган тақсим. Меросхўр хотин битта бўлса, мазкур чорак ёки саккиздан бир улушни ўзи олади. Агар иккита, учта ёки тўртта бўлсалар, ўша чорак ёки саккиздан бирда шерик бўладилар. Ояти каримадаги: «Агар бир эркак ёки аёл калола ҳолида мерос қолдирса», жумласини, хусусан, «калола» сўзини бир оз шарҳлашга тўғри келади. Бу ҳақда уламоларимиз ҳам анча баҳс юритганлар. Бизнинг тилимизда «калола» сўзининг маъносини айнан ифода этадиган ибора йўқ. Шунингдек, араб тилида ҳам бу сўзнинг муродифи йўқ. Ҳазрати Абу Бакр Сиддиқ розийаллоҳу анҳудан одамлар «калола» ҳақида сўрашганида: «У тўғрисида ўз фикримни айтаман, тўғри бўлса, Аллоҳдан, хато бўлса, мендан ва

шайтондан, яъни, Аллоҳнинг ва Унинг Расулининг бунга алоқалари йўқ. Калола–зурриёти ва аждоди йўқ одамдир», дедилар. Яъни, ўлган пайтида бола-чақаси, набира-чевaралари ҳам, ота-онаси, бобо-момоси ҳам йўқ бўлган одам, демакдир. Ҳазрати Умар (р.а.) ҳам ўз халифалик вақтларида: «Абу Бакрнинг фикрига хилоф қилишдан уяламан», деганлар. Тўрт маҳзаб соҳиблари ҳам, аввал ўтган, кейин келган уламолар ҳам шу фикрга қўшилганлар.)

13Ана ўшалар, Аллоҳнинг чегараларидир. Ким Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат этса, уни остидан анҳорлар оқиб турган жаннатга абадий қолиш учун киритадир. Бу эса, улкан ютуқдир.

14Ким Аллоҳга ва Унинг Расулига исён қилса ва Унинг чегарасидан тажовуз қилса, уни абадий қолиш учун дўзахга киритадир. Ва унга хорловчи азоб бордир. (Демак, бу дунёда фақат Аллоҳга ва Унинг Расулигагина итоат қилиб яшаш лозим. Бу итоат шариатга амал қилиш билан бўлади. Аллоҳга бўйсуниб, у кўрсатган дастурга амал қилиб яшаш иймонда, Исломда, диндорликда яшаш демакдир. Аллоҳнинг итоатидан чиқиб, бошқага итоат қилиш, унинг дастурини қўйиб, бошқанинг дастурига амал қилиш ширк, куфр ва жаҳаннамдир.)

15Аёлларингиздан фоҳиша (зино) қилганларига ўзларингиздан тўртта гувоҳ келтиринг. Агар гувоҳлик берсалар, уларни то ўлим етгунча ёки Аллоҳ бир йўл кўрсатгунча уйларида тутиб туринг. (Исломдан аввал бошқа разилатлар қатори фоҳишабозлик ҳам кенг тарқалган эди. Зинокорлик айб эмас, фахр ҳисобланар эди. Ўзларига баҳона топиб, зинога турли йўллар очган эдилар. Аллоҳ таоло жамиятнинг бу дардига ҳам ўзига хос даво қўллади. Аввал-бошда бу борада биз ўрганаётган ушбу оятни туширди. Мусулмонларни бу разилатдан узоқлашишга ва ким бу мазкур фоҳишага қўл урса, унга нисбатан керакли чоралар кўришни амр қилди.)

16Сизлардан ўша(Фоҳиша) ишни қилган икки эркакка озор беринглар. Агар икковлари тавба қилсалар ва тузалсалар, уларни тек қўйинг. Албатта, Аллоҳ тавбаларни қабул қилувчи ва раҳмли зотдир. (Бу оятдаги фоҳиша ишдан кўз тутилган нарса бачабозликдир. Бу разилат ҳам кенг тарқалган жиноятлардан бўлган. «Озор беринглар» дегани–сўкиш, айблаш, қўлга тушган нарсалар билан уриш, деганидир ва булар вақтинчалик чора ҳисобланган. Ишончли ҳадис китобларининг соҳиблари Абдуллоҳ ибн Аббосдан (р.а) ривоят қилган ҳадисда Пайғамбаримиз алайҳиссалом: «Кимнинг Лут қавми амалини қилаётганини кўрсангиз, қилувчини ҳам, қилинувчини ҳам ўлдиринг», деганлар. Аммо ушбу оятда кўрсатилган вақтинчалик чора бўйича озор бергандан сўнг улар: «Агар икковлари тавба қилсалар ва тузалсалар, уларни тек қўйинг».)

17Жаҳолат-ла ёмонлик қилиб қўйиб, сўнгра тезда тавба қиладиганларнинг тавбаси Аллоҳнинг зиммасидадир. Аллоҳ ана ўшаларнинг тавбасини қабул қилади. Ва Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

18Ёмонликларни қилиб юриб, бирларига ўлим етганда, энди тавба қилдим, деганларга ва кофир ҳолларида ўлганларга тавба йўқ. Ана ўшаларга аламли азобларни тайёрлаб қўйганмиз.

19Эй иймон келтирганлар! Сизларга аёлларни зулм-ла меросга олиш ҳалол эмас. Очиқ фоҳиша иш қилмасалар, берган нарсаларнингизнинг баъзисини олиш учун уларни зўрлик-ла ушлаб турманг ва улар илаяхшиликда яшанг. Агар уларни ёқтирмасангиз, шоядки, Аллоҳ сиз ёқтирмаган нарсада кўпгина яхшиликларни қилса. (Ушбу оят Исломдан олдинги даврда аёл кишига зулм ва жабр шаклида жорий қилинган баъзи одатларни ботил этмоқда. Жумладан, жоҳилий арабларнинг одати бўйича, эркак киши вафот этса, унинг хотини ҳам бошқа молу мулки қатори қариндошларига мерос бўлиб қолар эди. У бечора аёлни зўрлик-ла меросга олишар эди. Хоҳласа, биронтаси унга маҳр бермай уйланар ёки бошқа бировга эрга бериб, маҳрини ўзлари олишар ёки умуман у шўрликни эрга беришмас, ўзлари ҳам уйланишмас, бехуда ушлаб туришар эди. Ушбу оятда Аллоҳ таоло мўмин-мусулмон бандаларига хитоб қилиб, бундай ишлар ярамаслигини баён қилмоқда. Ва аёлларга нисбатан бўлган зулм ва жабр-ситамни кўтармоқда.)

20Ва агар хотин ўрнига бошқа хотин олмоқчи бўлсангиз ва уларнинг бирига ҳаддан зиёд меҳр берган бўлсангиз ҳам, ундан ҳеч нарсани қайтариб олманг. Уни бўҳтон ва катта гуноҳ ҳолида оласизми?

21Ва қандай ҳам олурсиз?! Ахир, бир-бирингизга қовишдингиз ва улар сиздан мустаҳкам аҳду паймон олганлар-ку?! (Ояти каримадаги, «...улар сиздан мустаҳкам аҳду паймон олганлар-ку?!» жумласидаги «аҳду паймон»нинг маъноси ҳақида Суфён ас-Саврий: «Яхшилик ила тутиб туриш ёки яхшилик билан ажрашиш ҳақидаги аҳд», деганлар. Робеъ ибн Анас эса: «Бу Пайғамбаримизнинг (с.а.в.): «Сиз уларни Аллоҳнинг омонати ила олдингиз ва фаржларини Аллоҳнинг калимаси ила ўзингизга ҳалол этдингиз», деган ҳадисларидан иборатдир», деган.)

22Оталарингиз ўз никоҳларига олган аёлларни сиз ўз никоҳингизга олманг! Аввал ўтган бўлса, майли. Бу иш, албатта, фоҳиша, ғазабнок иш ва қандай ҳам ёмон йўлдир! (Жоҳилият даврида ўгай онага уйланиш одати бор эди. Бу кўпинча «азл»га–аёлларни зулм ила бехуда тутиб туришга ҳам сабаб бўлар эди. Чунки аксар пайтда боланинг катта бўлиб вояга етишини, сўнгра отасининг хотинига–ўгай онасига уйланишини кутишга тўғри келар эди. Агар ўғли отаси ўлган пайтда вояга етган бўлса, ўгай онаси унга мерос тариқасида хотин бўлиб қолар эди. Аллоҳ таоло ушбу ояти каримани нозил қилиб, бу ишни ҳаром этди.)

23Сизларга оналарингиз, қизларингиз, опа-сингилларингиз, аммаларингиз, холаларингиз, ака-укаларингизнинг қизлари, опа-сингилларингизнинг қизлари, эмизган оналарингиз, эмикдош опа-сингилларингиз, хотинларингизнинг оналари, ўзингиз қовушган хотинларингизнинг қарамоғингиздаги қизлари ҳаром қилинди. Агар у(хотин)лар билан қовушмаган бўлсангиз, (қизларига уйланишингизда) гуноҳ йўқ. Ва пуштингиздан бўлган ўғилларингизнинг хотинлари, опа-сингилни қўшиб олмоғингиз ҳаром қилинди. Магар аввал ўтган бўлса, майли. Албатта, Аллоҳ мағфират қилувчи ва раҳмли зотдир. (Аввалда никоҳ муқаддас алоқа экани айтиб ўтилди. Албатта, бу алоқани тўғри ҳолда ўрнатиш керак. Бунинг учун эса, уйланмоқчи бўлган инсон ўзига мос жуфт танламоғи зарур. Танлаш жараёнида эътибор бериш фарз бўлган шарт–хотинликка танланаётган аёлнинг никоҳи танловчи эркакка ҳалол бўлиши керак. Ислом шариати мусулмон эркакларга айрим тоифа аёлларга уйланишни ҳаром қилган. Мазкур тоифалар

ушбу оятда, бундан олдинги ва кейинги оятларда ва Пайғамбаримизнинг ҳадисларида баён қилинган.)

24Қўлингизга мулк бўлиб тушганлардан бошқа эрли аёллар ҳам (ҳаром қилинди). Бу сизларга Аллоҳнинг ёзганидир. Ана ўшалардан бошқаларни поклик ва зино аралаштирмаган ҳолда молларингиз ила талаб қилмоғингиз ҳалол қилинди. Улардан ҳузурланишингиз сабабидан маҳрларини беринг. Бу фарздир. Фарз маҳрдан кейин ўзаро розилик ила келишганингиз гуноҳ эмас. Албатта, Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир. (Бу ояти кариманинг аввалида никоҳи ҳаром қилинган аёлларнинг зикри давом этмоқда. Уларнинг охирги тоифаси ўлароқ эрли аёллар келтирилди. Демак, эри бор аёлга уйланиш ҳаром. Эри ўлиб ёки эридан ажрашиб идда ўтирган аёллар ҳам, то идда муддати орасида эрлик аёллар қаторига киради. Буларнинг никоҳи ҳам вақтинча ҳаромдир. Оятда эрли аёллардан «қўлингизга мулк бўлиб тушганлар» истисно қилинмоқда. Яъни, урушда душман томондан мусулмонлар қўлига тушган аёллар, эрлари бўлса ҳам, ҳайз кўрганларидан кейин уларга молик бўлган мусулмонларга ҳалол бўлаверади.)

25Сизлардан ким ҳур мўминаларни никоҳига олишга имкон топмаса, қўлингизда мулк бўлган мўмина канизаклардан (уйлансин). Аллоҳ иймонингизни билувчи зотдир. Ҳаммаларингиз бирсиз. Уларни никоҳингизга аҳлларининг изни ила олинг. Ва яхшилик билан маҳрларини беринг. Улар покиза, зинокор эмас ва ўйнаш тутмаган бўлсинлар. Эрга текканларидан сўнг фоҳиша иш қилсалар, уларга ҳур аёлларга бериладиган азобнинг ярми бериладир. Бу бузилишдан қўрққанлар учундир. Сабр қилмоғингиз сиз учун яхшидир. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмлидир. (Биз тушунарли бўлиши учун «канизак» деб атаётган сўз ўрнида Қуръони Карим «мўмина қизларингиздан» деган иборани ишлатган. Бу билан уларнинг шаъни кўтарилмоқда, улар ҳам Ислом назарида бошқалардан фарқ қилмасликларини таъкидланмоқда. Маълумки, эрли ҳур аёлнинг зиноси исботланса, ўлгунча тошбўрон қилинади. Оила қурмаган ҳур аёл зино қилса, юз дарра урилади. Ушбу оятда, ҳур аёлларга бериладиган азобнинг ярми ҳақида сўз кетмоқда. Очиқ кўриниб турибдики, бу ерда назарда тутилган азоб дарра уришдир. Демак, эрли чўрининг зиноси собит бўлса, унга эллик дарра урилади. Уларнинг чўрилик ҳолатидан келиб чиқиб шундай ҳукм жорий қилинган. Албатта, улар ҳур аёллар каби қулайликларга эга эмаслар. Турмуш жараёнида турли ҳолатларни бошдан ўтказишлари мумкин. Шулар эътиборидан уларга нисбатан тошбўрон жазоси бекор қилинган ва дарра уриш юзтадан элликтага туширилган. Бу ҳол Исломнинг инсонпарварлигининг бир кўринишидир. Бошқа тузумларда киборларга жазо бекор қилиниб, бечораларга кучайтирилиши ҳаммага маълум.)

26Аллоҳ сизларга баён қилиб беришни, сизни олдингиларнинг йўлига ҳидоят қилишни ва тавбаларингизни қабул этишни хоҳлайди. Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

27Аллоҳ сизнинг тавбангизни қабул қилишни хоҳлайдир. Шаҳватларга эргашадиганлар эса, улкан оғишга мойил бўлишингизни хоҳларлар.

28Аллоҳ сиздан (юкингизни) енгиллатмоқни хоҳлайдир. Ва инсон заиф яратилгандир. (Яратувчининг Ўзи, заиф яратилган, деб тургандан кейин, шу заиф инсонга йўл кўрсатишда Аллоҳ таоло оғирликни хоҳлармиди? Йўқ, у енгилликни хоҳлайди.)

29Эй иймон келтирганлар! Бир-бирларингизнинг молларингизни ботил йўл билан еманглар. Магар ўзаро розилик ила тижорат бўлса, майли. Ўзингизни ўзингиз ўлдирманг. Албатта, Аллоҳ сизларга раҳмлидир.

30Ким ўшани тажовузкорлик ва зулм ила қилса, албатта, уни дўзахга киритамиз. Бу эса, Аллоҳга осондир. (Оятдаги «ўшани» бир-бирининг молини ботил йўл ила еб, ўзини-ўзи ҳалокатга дучор қилишга ишорадир. Демак, ким мазкур ишни тажовузкорлик (яъни, ҳаромлигини билиб туриб) ва зулм ила (яъни, қилишдан тап тортмай) қилса, охиратда дўзахга киритилади. Яъни, ботил йўл билан мол еганларни дўзахга киритиш Аллоҳ учун осондир, хеч ким қочиб, ҳийла қилиб қутула олмайди.)

31Агар қайтарилган нарсаларнинг катталаридан четда бўлсангиз, гуноҳларингизни кечирамиз ва сизни яхши жойга киритамиз. (Бу ояти кариманинг маъноси, катта гуноҳлардан четда бўлсангиз, кичик гуноҳларингизни кечириб, охиратда сизни жаннатга киритамиз, деганидир.)

32Аллоҳ баъзингизни баъзингиздан афзал этган нарсаларни (ҳасад ила) орзу этманг. Эркакларга ўз касбидан насиба бор. Аёлларга ўз касбидан насиба бор. Аллоҳдан фазлини сўранг. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчи зотдир. (Ояти каримада афзаллик ва фазл аниқ нимадан иборат эканлиги очиқ айтилмай, умумий ҳолда қолдирилган. Бу қуръоний усулга кўра, ҳар ким ўз фикри, идрокига яраша тушуниб олаверади. Фазл сиҳат-саломатликда, мансабда, молу пулда, хотиржамликда, ҳилмда, обрў-эътиборда бўлиши мумкин. Демак, Аллоҳ баъзи шахсларни бошқалардан афзал қилиб қўйиса, унга ҳасад қилмаслик керак, балки фазлни Яратувчининг Ўзидан сўраш лозим.)

33Ота-она ва қариндошлар қолдирган нарсага ҳар бир киши учун меросхўрлар қилдик. Қасамингиз ила боғланганларга насибасини беринг. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага шоҳиддир. (Яъни, ҳар бир одамнинг қариндошлари меросхўри бўлади. У ота-онаси ва қариндошларидан мерос олганидек, ундан ҳам болалари ва қариндошлари мерос олади. Шундай қилиб, мол авлоддан авлодга ўтиб туради. Ояти каримадаги: «Қасамингиз ила боғланганларга насибасини беринг», деган жумлада меросга тааллуқли, қариндош бўлмаган шахсларга ишора қилинмоқда. Исломнинг дастлабки босқичида шундай шахслар бўлган.)

34Аллоҳ баъзиларини баъзиларидан устун қилгани ва молларидан сарфлаганлари учун эркаклар аёлларга раҳбардирлар. Солиҳа аёллар–итоаткор ва Аллоҳнинг ҳифзи-ҳимояси бўйича ғойиб(эр)ларининг муҳофазасини қилувчилардир. Бош кўтаришларидан хавф қилинган аёлларга ваъз-насиҳат қилинг, ётоқларида ҳижрон қилинг ва уринг. Агар итоат қилсалар, уларга қарши бошқа йўл ахтарманг. Албатта, Аллоҳ юксак мақомли буюк зотдир. (Аллоҳ таоло ҳеч бир ишни беҳикмат қилмайди. Жумладан, эркак киши оила раҳбари бўлса ва у ўз раҳбарлигини шариатда кўрсатилгандек адо этса, бундай оилалар бахт-саодатга соҳиб бўлмоқда. Бу кўрсатмага юрмаган оилалар эса, бахтсизликка учрамоқда,

шундайлардан ташкил топган жамиятлар ҳам бахтсизликка дучор бўлмоқда. Бу ерда гапни чўзиб ўтиришнинг ҳожати бўлмаса керак. Мўмина, солиҳа аёлларнинг табиатида эрига итоаткорлик бордир. Биз «итоаткорлик» деб таржима қилаётган сўз ояти каримада «қонитатун» лафзи ила келган. Бу сўз ўз иродаси, рағбати ва муҳаббати ила итоат қилиш маъносини англатади. Демак, мўмина, солиҳа аёлларнинг эрларига итоати ўз масъулиятини тушунган ҳолдан келиб чиққан бўлади. Қўрққанидан, мажбурлашдан ёки бошқа бирор босқидан эмас. Бу итоат ўзини тушунган, ҳаётдаги ўрнини, вазифаси ва масъулиятини ҳис этган гўзал инсоннинг итоатидир.)

35Агар икковларининг оралари бузилишидан қўрқсангиз, эрнинг аҳлидан бир ҳакам ва хотиннинг аҳлидан бир ҳакам ажратинг. Агар улар ислоҳни ирода қилсалар, Аллоҳ эр-хотиннинг орасини мувофиқлаштиради. Албатта, Аллоҳ билувчи ва хабардор зотдир.

36Ва Аллоҳга ибодат қилинглар ва Унга ҳеч нарсани ширк келтирманглар. Ота-онага, қариндошларга, етимларга, мискинларга, яқин қўшниларга, ён қўшниларга, ёнбошдаги соҳибларга, кўчада қолганларга ва қўлингизда мулк бўлганларга яхшилик қилинглар. Албатта, Аллоҳ ўзини юқори тутувчи ва одамлар устидан фахр қилувчиларни хуш кўрмас. (Оилавий-ижтимоий масалалар, мол-мулк ҳақида, бировларга яхшилик қилиш ҳақида баҳс этувчи оят ва жумлалар ичида ибодат ва ширк келтирмаслик ҳақидаги ушбу жумланинг келиши бежиз эмас. Аллоҳнинг Ўзигагина ибодат қилиш, Унга ҳеч нарсани ширк келтирмаслик–тавҳиддир. Бандалар учун Аллоҳнинг тавҳиди асосий ақидадир. Тавҳид ҳар бир инсондан талаб этилади. У Аллоҳнинг бандаларидаги ҳаққидир. Оятда тавҳидга амр этилганидан сўнг, бир неча тоифа кишиларга яхшилик қилишга буюриляпти.)

37Улар бахиллик қиладиган, одамларни бахилликка буюрадиган ва Аллоҳ уларга Ўз фазлидан берган нарсаларни беркитадиганлардир. Ва кофирларга хорловчи азобни тайёрлаганмиз.

38Улар молларини кишилар кўриши учун сарфлайдилар. Ҳамда Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирмайдилар. Кимнинг яқини шайтон бўлса, у қандай ҳам ёмон яқин!

39Агар Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирсалар, Аллоҳ уларга ризқ қилиб берган нарсадан нафақа қилсалар, уларга нима зарар бўлади? Аллоҳ уларни яхши билувчи зотдир!

40Албатта, Аллоҳ заррача ҳам зулм қилмас. Агар яхшилик бўлса, бир неча бор кўпайтирур ва Ўз ҳузуридан улуғ ажр берур.

41Ҳар бир умматдан бир гувоҳ келтириб, сени уларнинг ҳаммасига гувоҳ этиб келтирган чоғимизда ҳол қандоқ бўлур?! (Бу оятда қиёмат кунининг васфи келмоқда. Қиёмат қўпганида, ҳар бир умматга ўз Пайғамбари гувоҳ этиб олиб келинади. Анбиёлар эса, умматлари Аллоҳнинг амрига юрганлари ва юрмаганлари ҳақида адолатли гувоҳлик берадилар. Муҳаммад алайҳиссалом аввалдан охиргача ҳамма умматларга гувоҳлик берадилар. Ана ўшанда у кишига иймон келтирмаганлар, мутакаббир, фахрланувчи ва бахилларнинг, одамларни

ҳам бахилликка буюрган ва Аллоҳ Ўз фазлидан берган неъматларни беркитганларнинг ҳоли нима бўлади? Улар ўзлари инкор этган Холиқнинг ҳузурида турибдилар, ўзлари рад қилган Пайғамбар энди уларга гувоҳлик бериши, улар ҳақидаги бор ҳақиқатни Олий Қози ҳузурида айтиши керак. Энди бу кофирлар, мунофиқларнинг ҳоли не кечади? Қиёмат қоим бўлди. Хақиқат юзага чиқди.)

42Ўша кунда куфр келтирганлар ва Расулга исён қилганлар ерга қоришиб кетишни истарлар ва Аллоҳдан ҳеч гапни яшира олмаслар.

43Эй иймон келтирганлар! Маст ҳолингизда–то айтаётган гапингизни биладиган бўлмагунингизча, намозга яқинлашманг ва жунуб ҳолингизда ҳам то ғусл қилмагунингизча. Магар йўлдан ўтувчи бўлса, майли. Агар бемор ёки сафарда бўлсангиз ёки сиздан бирингиз таҳоратхонадан келса ёхуд аёлларга яқинлашган бўлсангиз-у, сув топа олмасангиз, покиза тупроқ-ла таяммум қилинг. Бас, юзингизга ва қўлларингизга масҳ тортинг. Албатта, Аллоҳ афв ва мағфират қилувчи зотдир. (Бу ояти каримада кўпгина ҳукмлар мужассам топгандир. Шу билан бирга, ароқни ҳаром қилиш йўлида татбиқ қилинган чоранинг яна бир босқичи ҳамдир. Таҳорат ва ғуслга сув топилмаса, тоза тупроқ-ла таяммум қилинади. Шунингдек, сув тегиши билан касаллиги кучайиб кетадиган беморларга ҳам таяммумга рухсат. Яъни, таҳорати йўқ одам таҳоратни ният қилиб таяммум қилса, таҳорат ўрнига ўтади. Жунуб одам ғуслни ният қилиб таяммум қилса, ғусл ўрнига ўтади.)

44Китобдан насиба берилганларнинг залолатни сотиб олишларини ва сиз йўлдан адашишингизни исташларини кўрмайсизми?

45Аллоҳ сизнинг душманларингизни билувчи зотдир. Валийликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур. Нусрат берувчиликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур.

46Яҳудий бўлганлардан калималарни ўз жойидан бузиб-ўзгартирувчилар бор. Улар тилларини бураб ва динга таъна етказиб: «Эшитдик ва исён қилдик, эшит, эшитмай қолгур ва «Роина» дерлар. Агар улар, эшитдик, ва итоат қилдик, эшит ва бизга назар сол, деганларида, албатта, ўзларига яхши ва тўғри бўлар эди. Лекин Аллоҳ уларни куфрлари сабабли лаънатлади. Бас, озгиналаридан бошқалари иймон келтирмаслар. (Яъни, яҳудийлар разилона сўз ўйини қилишади. Сиртдан чиройли, одобли сўзларни айтгандек кўринишади, аммо аслида тилларини буриб, ўша сўзларнинг иккинчи–ёмон маъносини ифодалашади.Мисол учун, Пайғамбаримиз алайҳиссалом бир гапни айтсалар, мўмин-мусулмонлар, эшитдик ва итоат қилдик, дер эдилар. Яҳудийлар эса, эшитдик ва исён қилдик, дейишади. Сиртдан қараганда, худди мўминларга ўхшаб жавоб берганга ўхшашади. Аслида эса, у кишини масхара қилмоқчи ва динга таъна етказмоқчи бўладилар.)

47Эй китоб берилганлар! Юзларни бузиб, орқаларига бурмасимиздан ёхуд уларни шанба одамларини лаънатлаганимиздек лаънатламасимиздан олдин сизлардаги нарсани тасдиқловчи бўлиб келган нарсага иймон келтиринг. Аллоҳнинг иши амалга ошгусидир. (Яҳудийлар шариати бўйича, шанба куни ишлаш, жумладан балиқ овлаш ман қилинган эди. Аммо улар шумлик қилиб, бу илоҳий амрни ҳам буздилар. Алоҳида ҳовузлар қазиб, шанба куни балиқларни қамаб олиб, бошқа

кунлари тутишди. Шунда Аллоҳнинг ғазаби келиб, уларни маймун ва тўнғизга айлантирди.)

48Албатта, Аллоҳ Ўзига ширк келтирилишини кечирмас. Ундан бошқа гуноҳни, кимни хоҳласа, кечирур. Ким Аллоҳга ширк келтирса, шубҳасиз, катта гуноҳни тўқибдир.

49Ўзларини пок қилиб кўрсатаётганларни кўрмайсанми?! Йўқ! Аллоҳ кимни хоҳласа, шуни поклайди. Ва қилча зулм қилинмаслар.

50Уларнинг Аллоҳга ёлғон тўқишини кўрмайсанми?! Шунинг ўзи ҳам очиқ-ойдин гуноҳликка етарли.

51Китобдан насибадор бўлганларнинг ботилга ва тоғутга иймон келтиришларини ва куфр келтирганларни кўрсатиб: «Анавилар иймон келтирганлардан кўра ҳидоятлироқ йўлдалар», дейишларини кўрмайсанми?! (Бу ояти каримада яҳудийлар энди «Китобдан насибадор бўлганлар», деб тавсифланмоқда. Биз «ботил» деб таржима қилган сўз оятда «жибт» деб келган. Араб тилида жибт–бут, санам, фолбин ва сеҳргарга ўхшаш нарсаларга ишлатилади. «Тоғут» эса–Аллоҳнинг шариатидан бошқа шариат ва Аллоҳнинг шариатига асосланмаган ҳукмдир. Ушбу ояти каримада Аллоҳ таоло яҳудийларни жибт ва тоғутга иймон келтирганлар, деб васф қилмоқда.)

52Ана ўшаларни Аллоҳ лаънатлагандир. Кимни Аллоҳ лаънатласа, унга ҳеч нусратчи тополмассан.

53Ёки улар мулкдан насибадорлар-у, шундай тақдирда ундан одамларга зиғирча ҳам бермайдиларми?!

54Ёки Аллоҳ одамларга Ўз фазлидан берган нарсаларга ҳасад қилмоқдаларми? Батаҳқиқ, Иброҳим оиласига китобни, ҳикматни ва улуғ мулкни берганмиз-ку?!

55Бас, уларнинг ичида унга (Муҳаммадга) иймон келтирганлар ҳам бор, ундан юз ўгириб куфр келтирганлар ҳам бор. Жаҳаннам куйдириш азобига кифоя қилур.

56Оятларимизга куфр келтирганларни, албатта, дўзахга киритамиз. Қачонки, терилари етиб пишганда, азобни тортишлари учун бошқа тери алмаштирамиз. Албатта, Аллоҳ азиз ва ҳаким зотдир.

57Иймон келтирган ва солиҳ амалларни қилганларни, албатта, остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритамиз. Унда абадий боқий қолурлар. Унда уларга покиза жуфтлар бор. Ва уларни қуюқ сояларга киритамиз. (Ушбу оятда зикр этилган саодатманд кишилар мазкур улуғ неъматга Аллоҳнинг фазли ила, иймонлари ва солиҳ амаллари туфайли эришадилар.)

58Албатта, Аллоҳ сизларга омонатларни ўз аҳлига эриштиришни ва агар одамлар орасида ҳукм қилсангиз, адолат ила ҳукм қилишни амр қиладир. Аллоҳ сизларга қандай ҳам яхши ваъз қилур! Албатта, Аллоҳ эшитувчи ва кўрувчи зотдир. (Омонатни турлари кўпдир. Жумладан, уламоларимиз Аллоҳни бандага юклаган омонатлари бор, намоз, рўза, закот, каффорот ва назрлар ҳам омонатдир,

дейдилар. Шунингдек, бандаларнинг бандалардаги турли ҳақлари ҳам омонат ҳисобланади. Пайғамбаримиз (с.а.в.) ҳадисларидан бирида: «Биров сенга бир калима айтиб, сўнгра атрофга қараб қўйса, билгинки, шу сўз омонатдир», деганлар. Энг буюк омонат эса, иймон омонатидир. Ҳадиси шарифда Пайғамбаримиз (с.а.в.) қуйидагиларни айтадилар: «Шаҳидлик омонатдан бошқа ҳамма гуноҳларни ювиб юборади. Қиёмат куни, агар Аллоҳнинг йўлида қатл этилган бўлса ҳам, одамни келтириб, омонатни адо қил, дейилади. У эса: «Қандай қилиб уни адо этаман, ахир дунё тугади-ку!» дейди. Шунда унга омонат жаҳаннамнинг қаъридан кўринади. У тушиб елкасига кўтариб чиқади. Энди чиқай деганда, елкасидан тушиб кетади. У ҳам омонатни изидан тушади. Шу ҳолат абадий равишда давом этади», деганлар.)

59Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга итоат қилинг, Пайғамбарга ва ўзингиздан бўлган ишбошиларга итоат қилинг. Бирор нарса ҳақида тортишиб қолсангиз, агар Аллоҳ ва охират кунига иймон келтирган бўлсангиз, уни Аллоҳга ва Пайғамбарга қайтаринг. Ана шундай қилиш хайрли ва оқибати яхшидир.

60Сенга нозил бўлган нарсага ва сендан олдин нозил бўлган нарсага иймон келтирганларини даъво қилаётганларни кўрмайсанми?! Тоғутдан ҳукм сўраб беришни истайдилар. Ҳолбуки, унга куфр келтиришга буюрилгандир. Шайтон эса, уларни йўлдан бутунлай адаштиришни истайди. (Аввал ҳам айтилганидек, тоғут–Аллоҳнинг изнсиз бўлган ҳукмидир. Мунофиқлар ҳам Аллоҳнинг ҳукмини истамайдилар, шунинг учун ҳам тоғутдан ҳукм сўраб борадилар. Нима бўлса бўлсин, Аллоҳнинг ҳукми бўлмаса, бас. Ҳар қандай тоғутнинг ҳукмини истайверадилар. Бу ишни билмасдан, кўр-кўрона қилмайдилар, балки уларга баён келган. Мунофиқлар тоғутга куфр келтиришга буюрилганлар. Демак, улар билиб туриб қилмоқдалар. Шунинг учун ҳам уларнинг иймон ҳақидаги даъволари ботил. Улар, аслида, шайтоннинг йўлига кирганлар.)

61Агар уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага ва Пайғамбар ҳузурига келинглар», дейилса, мунофиқлар сендан тамоман юз ўгирганларини кўрасан.

62Энди қилган нарсалари туфайли уларга мусибат етгандан сўнг сенга келиб, Аллоҳ ила қасам ичиб: «Биз фақат яхшилик ва тавфиқни хоҳлаган эдик», дейишлари қандай бўлди?

63Ана ўшаларнинг қалбларидагини Аллоҳ билади. Бас, уларнинг қилганидан юз ўгир! Уларга ваъз қил! Ёлғиз ўзларига етказиб сўзла!

64Қайси бир Пайғамбарни юборган бўлсак, Аллоҳнинг изни ила фақат итоат қилиниши учун юборганмиз. Агар улар ўзларига ўзлари зулм қилган чоғларида ҳузурингга келиб, Аллоҳга истиғфор айтганларида ва Пайғамбар ҳам улар учун истиғфор айтганида эди, албатта, Аллоҳ тавбаларни қабул этувчи ва раҳмли зот эканини топган бўлур эдилар.

65Йўқ, Роббингга қасамки, сени ўз ораларида чиққан келишмовчиликларга ҳакам қилмагунларича, кейин, чиқарган ҳукмингга дилларида танглик топмасдан, бутунлай таслим бўлмагунларича, зинҳор мўмин бўла олмаслар! (Демак, иймоннинг, мўминликнинг бир шарти–ҳар бир нарсада Пайғамбарни (с.а.в.), яъни, Ислом динини ҳакам қилиб олиш зарурлигидир. Мўмин-мусулмонман деган

одам, мўмин-мусулмонмиз деган жамият ўзининг ҳар бир ишини Исломнинг ҳукми ила олиб бориши керак. Шу билан бирга, ушбу ҳукмга ҳам ичидан тўла рози, ҳам сиртидан бутунлай таслим бўлиши керак. Бу ҳақиқатни Аллоҳ таоло қасам билан таъкидлаб айтмоқда. Пайғамбаримиз (с.а.в.) ҳам ўз ҳадисларидан бирида: «Менинг жоним қудрат қўлида бўлган зот билан қасамки, ҳавою нафси мен келтирган нарсага тобеъ бўлмагунча, бирорта одам мўмин бўла олмайди», деганлар.)

66Агар Биз уларга, ўзларингизни ўлдирнг ёки ўзингизни диёрларингиздан чиқаринг, деб фарз қилганимизда, озгиналаридан бошқаси буни қилмас эдилар. Улар ўзларига ваъз қилинган нарсаларни қилганларида эди, ўзларига яхши ва саботлари мустаҳкам бўлар эди.

67У ҳолда, Биз ҳам уларга Ўз ҳузуримиздан улуғ ажр берган бўлур эдик.

68Ва уларни тўғри йўлга ҳидоят қилур эдик. (Дарҳақиқат, Аллоҳ бандаларини шундай бир ишга буюрганида нима қила олар эдик? Зотан у ҳар қандай ишни амр этишга ҳақлидир. Чунки, яратган Парвардигор уларга фақат яхшиликни раво кўради. Ҳеч қачон бандаларига ёмонликни соғинмайди. Бандалар унинг айтганларини қилганларида, ҳам ўзларига яхши бўлар, ҳам иймонлари собит, мустаҳкам бўлар эди. Одамлар Аллоҳнинг буйруқларига жавобан Исломга тўлиқ амал қилганларида эди, Аллоҳ таоло уларга улуғ ажрни–жаннатни берган бўлур эди. Уларни ҳидоятга бошлаган, тўғри йўлга солган бўлур эди.)

69Ким Аллоҳга ва Расулга итоат қилса, бас, ана ўшалар Аллоҳ неъмат берган набийлар, сиддиқлар, шаҳидлар ва солиҳлар билан биргадирлар. Ва уларнинг рафиқлари қандай ҳам яхши!

70Бу–Аллоҳдан бўлган фазлдир ва билгувчиликда Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур.

71Эй иймон келтирганлар! Ўзингизни ҳушёр тутинг ва гуруҳ-гуруҳ бўлиб қўзғалинг ёки тўп ҳолингизда қўзғалинг! (Аввал ҳам таъкидлаганимиздек, кофирларнинг бир хусусиятлари борки, улар ўзаро бир-бирлари билан урушсалар ҳам, мусулмонларга қарши бирлашиб душманлик қиладилар. Шунинг учун мусулмонлар доимо ҳушёр туришлари шарт. Вақт-соати келиб, мабодо қўзғалиш керак бўлиб қолса, Аллоҳнинг амрига биноан ёки гуруҳ-гуруҳ бўлиб, ёки тўп ҳолларида қўзғаладилар. Ушбу оятдаги амрлар Аллоҳ таоло Қуръони Каримда мўмин-мусулмонларга фақат намоз, рўза ёки ахлоқ ва одобга буюрибгина қолмай, бошқа нарсаларга, жумладан, урушни қандай олиб боришни ҳам ўргатади. Бу ҳақиқат собит ҳақиқатдир.)

72Албатта, ичингизда ортда қоладиганлар ҳам бор. Агар сизга мусибат етса, у: «Аллоҳ, Ўзи менга неъмат берди, яхшиямки улар билан бирга ҳозир бўлмаганим», дейди. (Яъни, душманга қарши сафарбарлик эълон қилинганда қўзғалмай ортда қоладиганлар ҳам бўладики, улар мунофиқлардир. Мунофиққа барибир, ўзини ҳар мақомга мослаб, ҳар қандай сафсатани баҳона қилаверади.)

73Агар сизга Аллоҳдан фазл етса, худди сиз билан унинг орасида дўстлик бўлмагандек, «Қани эди мен ҳам улар билан бўлганимда, улуғ зафар қозонар эдим», дейди.

74Охират учун бу дунё ҳаётини сотадиганлар Аллоҳнинг йўлида жанг қилсинлар. Ким Аллоҳнинг йўлида жанг қилиб ўлдирилса ёки ғолиб келса, биз унга, албатта, улуғ ажрни берурмиз.

75Нима учун Аллоҳнинг йўлида ва: «Эй Роббимиз, бизни аҳли золим шаҳардан чиқаргин, бизга Ўз томонингдан дўст ато қилгин ва Ўз томонингдан нусратчи ато қилгин», деяётган заифҳол эркагу аёл ва болалар йўлида жанг қилмайсизлар?! (Хусусан, мазкур заифҳол эркагу аёллар ва болалар аҳолиси золим бўлган шаҳарда тутқун бўлсалар. Дину диёнатлари учун азоб-уқубатга дучор қилинаётган бўлсалар. Мусулмонлар фақат шундай олий мақсад йўлида жанг қиладилар. Уларга бошқача урушнинг кераги йўқ.)

76Иймон келтирганлар Аллоҳнинг йўлида жанг қилурлар. Куфр келтирганлар тоғутнинг йўлида жанг қилурлар. Бас, шайтоннинг дўстларига қарши жанг қилинг. Албатта, шайтоннинг ҳийласи заифдир.

77Қўлингизни тийинг, намоз ўқиб, закот беринг, деб айтилган кимсаларни кўрмайсанми?! Уларга уруш фарз қилинганда, бирдан, бир гуруҳлари одамлардан худди Аллоҳдан қўрққандек ёки ундан ҳам қаттиқроқ қўрқишмокда. Ва: «Эй Роббимиз, бизга урушни нега фарз қилдинг, бир оз ортга суриб турсанг бўлмасмиди?!» демоқдалар. Дунёнинг матоҳи оз, охират эса, тақво қилганларга яхшидир. Ва қилчалик зулм қилинмассизлар», деб айт.

78Қаерда бўлсангиз ҳам, ҳаттоки мустаҳкам қалъаларда бўлсангиз ҳам, ўлим сизни топадир. Агар уларга яхшилик етса, бу Аллоҳдан, дерлар. Ёмонлик етганда эса, бу сендан дерлар. «Ҳаммаси Аллоҳдан», деб айт! Анави қавмларга нима бўлдики, гапни тушунай демайдилар?!

79Сенга етган яхшилик Аллоҳдандир. Ва сенга етган ёмонлик ўзингдандир. Биз сени одамларга Пайғамбар қилиб юбордик. Шоҳидликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур. (Бу оятда яна бир ҳақиқатнинг баёни келмокда. Инсон Аллоҳ кўрсатган йўлдан юрса, яхшиликни қилиб, ёмонликдан қайтса, Аллоҳ таоло уни қўллаб-қувватлайди ва зафарга эриштиради. Бу ҳолда инсон Аллоҳ кўрсатган йўлдан юрди, Унинг шариатига амал қилди, Унинг мадади ила фаолият кўрсатди, у кўрсатган яхшиликни қилди ва ёмонликдан четланди. Натижада яхшиликка эришди. Албатта, бу яхшилик Аллоҳдандир. Аммо инсон Аллоҳнинг йўлидан юрмаса, У берган ақлни тўғриликча ишлатмаса, Унинг шариатига амал қилмаса, буюрган яхшилигини бажармаса, қайтарган ёмонликдан қайтмаса, ўзидан кўрсин–оқибат, албатта, ёмон бўлади. Бу ёмонликка унинг ўзи сабабчидир.Сенинг вазифанг Пайғамбарлик–элчилик қилиш. Одамларга яхшилик ёки ёмонлик етказиш эмас. Бир нарсани бор ёки йўқ қилиш Аллоҳнинг қўлида. Хаммасига Аллоҳнинг Ўзи шоҳид. Шоҳидликка эса, Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур.)

80Ким Пайғамбарга итоат қилса, Аллоҳга итоат қилган бўлади. Ким юз ўгирса, Биз сени уларга қўриқчи қилиб юборганимиз йўқ.

81Улар, итоат, дерлар. Ҳузурингдан чиққач эса, бир тоифалари айтганингдан бошқага хуфёна тил бириктирадилар. Аллоҳ хуфёна тил бириктирган нарсаларини ёзиб қўяди. Бас, улардан юз ўгир ва Аллоҳга таваккал қил. Вакилликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур. (Ояти карима «Улар» деб айтаётган

кишилар–мунофиқлардир. Уларга Қуръон оятларини ўқиб берсалар, Аллоҳнинг амрларини етказсалар, қисқа қилиб «итоат», дейишади. «Итоат»дан бошқа ният йўқ, деб кўрсатмоқчи бўлишади. Аслида эса, мақсадлари бошқа, шунинг учун ҳам, Пайғамбар алайҳиссаломнинг ҳузурларидан чиқишганидан сўнг «итоат»ни унутиб, бошқача иш тутишади.)

82Қуръонни тадаббур этиб кўрмайдиларми?! Агар у Аллоҳдан бошқанинг ҳузуридан бўлганда, ундан кўп ихтилофлар топар эдилар. ( Қуръонга мурожаат этиб, уни тадаббур қилиб кўрган одам ҳақиқатни англаб етади. У илоҳий китобдир, унинг илоҳийлигини тадаббур қилган одам буни дарҳол англайди. Чунки Қуръонни жиддий ўрганишга киришган одам унда ҳеч қандай зиддият йўқлигини пайқайди.)

83Қачонки уларга эминлик ёки ҳақ тўғрисида бир иш–хабар етса, уни таратадилар. Агар уни Пайғамбарга ва ўзларидан бўлган ишбошиларга ҳавола қилганларида эди, улардан иш негизини биладиганлари уни англаб етар эдилар. Аллоҳнинг фазли ва марҳамати бўлмаганда, озгинангиздан бошқангиз шайтонга эргашиб кетар эдингиз.

84Аллоҳнинг йўлида жанг қил! Ўзингдан бошқадан масъул қилинмайсан. Мўминларни қизиқтир. Шоядки Аллоҳ куфр келтирганларнинг шиддатини даф қилса. Аллоҳ шиддати қаттиқ ва азоби ортиқ зотдир.

85Ким яхши шафоат қилса, ундан ўз насибаси бўлур. Ким ёмон шафоат қилса, ундан ўз наибаси бўлур. Аллоҳ ҳар бир нарсанинг баҳосини берувчи зотдир. (Араб тилида «шафоат» сўзи бизда танилган маънодан кўра кенгроқ маънода ишлатилади. Бировни бошқалар олдида оқлаш учун қилинган саъй-ҳаракат ва гап-сўз ҳам шафоат ҳисобланади. Инчунин, қоралаш учун қилингани ҳам. Шунингдек, бу ишнинг яхшилигини тушунтириш учун тарғиб қилиш, унга қизиқтирш яхши шафоат, ўша ишни ёмон деб тушунтириш эса, ёмон шафоат ҳисобланади.)

86Қачонки сизга бир саломлашиш ила салом берилса, сиз ундан кўра яхшироқ алик олинг ёки худди ўзидек жавоб беринг. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсанинг ҳисобини олувчи зотдир. ( Исломдаги саломлашиш энг гўзал ва энг маъноли саломлашишдир. Исломда танигангаю танимаганга салом бериш суннатдир. Саломга алик олиш эса, вожибдир.)

87Аллоҳдан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. У сизларни қоим бўлишида ҳеч шубҳа йўқ қиёмат куни, албатта, жамлар. Ким Аллоҳдан кўра ростгўйроқ?!.

88Сизга нима бўлдики, мунофиқлар ҳақида иккига бўлинасизлар, ҳолбуки, Аллоҳ уларни расво қилиб қўйди-ку? Аллоҳ адаштирган кимсаларни ҳидоят қилмоқчи бўласизларми? Аллоҳ кимни адаштирган бўлса, унга йўл топа олмассан. (Имом Аҳмад ибн Ханбал қилган ривоятда Зайд ибн Собит (р.а.) қуйидагиларни айтадилар: «Расулуллоҳ (с.а.в.) Уҳуд жангига чиққанларида, у киши билан чиққанлардан баъзилари орқага қайтиб кетдилар. Саҳобалар ўша орқага қайтганларга муносабатда иккига бўлиндилар. Бирлари уларни ўлдирамиз, дейишса, бошқалари, йўқ, улар мўминлар, уларни ўлдирмаймиз, дейишди. Шунда Аллоҳ таоло: «Сизга нима бўлдики, мунофиқлар ҳақида иккига бўлинасизлар?»

оятини нозил қилди. Пайғамбаримиз (с.а.в.): «Албатта, бу оят покловчидир. Босқон темирнинг зангини кетказганидек, зангларни кетказади», дедилар.)

89Улар сиз ҳам худди ўзларидек кофир бўлиб, уларга тенглашишингизни хоҳларлар. Токи Аллоҳ йўлида ҳижрат қилмагунларича, улардан дўст тутманг. Агар юз ўгириб кетсалар, бас, уларни тутинглар ва қаерда топсангиз, ўлдиринглар. Улардан дўст ҳам, ёрдамчи ҳам тутманг.

90Магар, сиз билан орасида аҳднома бор қавмга етиб борсалар ёки сизлар билан ҳам, ўз қавмлари билан ҳам урушиш кўнгилларига сиғмасдан ҳузурингизга келсалар майли. Аллоҳ хоҳлаганида, уларни сиздан устун қилиб қўярди ва улар сизларга қарши уруш қилардилар. Агар сиздан четлансалар ва сиз билан урушмасдан тинчликни таклиф қилсалар, Аллоҳ сизларга уларнинг зиддига йўл бермас.

91Сиздан ҳам, ўз қавмларидан ҳам омонда бўлишни хоҳлайдиган, фитнага қайтарилган чоғларида унга шўнғийдиган бошқа бирларни ҳам кўрасизлар. Агар сиздан четланмасалар, сизга тинчликни таклиф қилмасалар ва қўлларини тиймасалар, бас, уларни тутинг ва қаерда топсангиз, ўлдиринг. Ана ўшандайлар устидан сизга очиқ ҳақ бердик. (Ибн Жарир Мужоҳиддан ривоят қилишича, бу ояти карима маккалик бир қавм ҳақида нозил бўлган. Улар Пайғамбар алайҳиссаломнинг ҳузурларига келиб, риё учун мусулмонликларини билдиришарди. Сўнгра қурайшликлар олдига бориб, улар билан бирга бутларига ибодат қилишар эди. Шу йўл билан икки томондан ҳам омон қолмоқчи бўлишар эди. Демак, уларга ишониб бўлмайди. Мадомики улар мусулмонларга ёмонлик қилишдан четланмасалар, тинчликни таклиф қилмасалар ва улардан қўлларини тиймасалар, уларни асир олиш, топган жойда ўлдириш керак. Бунга Аллоҳнинг Ўзи рухсат бермоқда. Буларнинг ҳаммаси мусулмонларнинг мунофиқлар билан бўладиган муносабатлари ҳақидаги ҳукмлардир.)

92Мўмин мўминни ўлдирмас. Магар билмасдан қилиши мумкин. Кимки мўминни билмасдан ўлдириб қўйса, бас, унга мўмин қулни озод қилиш ва (ўлганнинг) аҳли кечирмасалар, хун бериш вожиб бўлур. Агар у сизга душман қавмдан бўлиб, ўзи мўмин бўлса, мўмин қулни озод қилиш вожиб бўлур. Агар у сиз билан орасида аҳдномаси бор қавмдан бўлса, аҳлига бериладиган хун ва мўмин қулни озод қилиш вожиб бўлур. Ким топмаса, Аллоҳга тавба учун кетма-кет икки ой рўза тутиш вожиб бўлур. Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

93Ким бир мўминни қасддан ўлдирса, унинг жазоси жаҳаннамдир. Унда абадий қолур. Унга Аллоҳнинг ғазаби ва лаънати ёғилур. Ва Аллоҳ унга улкан азобни тайёрлагандир. (Мўмин кишини қасддан ўлдириш шунчалик катта жиноят ва гуноҳки, уни қул озод қилиш билан ҳам, хун тўлаш билан ҳам ювиб бўлмайди. Мўмин мўминни қасддан ўлдириши бир беайб жонга қўшиб, иймондек улуғ неъмат туфайли вужудга келган ақида қардошлигини ҳам ўлдиришдир. Шунинг учун ҳам қисқагина бир оятда бу жиноятчига бошқа ҳеч кимга тайин қилинмаган олий жазолар–жаҳаннамда абадий қолиш, Аллоҳнинг ғазабига ва лаънатига дучор бўлиш ва у зот тайёрлаб қўйган улкан азоб ваъда қилинмоқда. Пайғамбаримиз (с.а.в.) ўз ҳадисларидан бирида: «Бир мусулмоннинг ўлдирилиши Аллоҳнинг ҳузурида дунёнинг заволидан ҳам оғирроқдир», деганлар. Мазкур

жазолар қасддан мўмин одамни ўлдирганнинг охиратидаги жазосидир. Аммо бошқа оят ва ҳадислардан келиб чиқиб, унга бу дунёда ҳам маълум жазолар белгиланган. Аввало, қотил устидан ўлдирилган шахснинг валиюл амрлари ҳукмга эга бўладилар. Улар хоҳласалар, қотилдан қасос олиш мақсадида уни ўлдиришни талаб қиладилар, хоҳласалар кечиб юборадилар ёки хоҳласалар кучайтирилган хун оладилар. Кучайтирилган хун эса, ўттизта ҳиққа, ўттизта жазуъа ва қирқта халуфа туялардан иборат.)

94Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг йўлида жиҳодга чиқсангиз, аниқлаб олинглар ва сизга салом берган кимсага, мўмин эмассан, деманглар. Бу дунё ҳаётининг ўткинчи ўлжасини истайсизлар, Аллоҳнинг ҳузурида эса кўплаб ўлжалар бор. Авваллари сиз ҳам шундай эдингиз, Аллоҳ сизга неъмат берди. Бас, аниқлаб олинг. Албатта, Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардордир. (Ушбу ояти кариманинг нозил бўлиш сабаби ҳақида Имом Аҳмад ибн Ханбал ҳазрати Абдуллоҳ ибн Аббосдан (р.а.) ривоят қилинган ҳадисда қуйидагилар айтилади: «Бану Салим қабиласидан бир одам бир гуруҳ саҳобанинг олдидан қўйларини боқиб ўтиб қолди ва уларга салом берди. Саҳобалар: «Биздан қўрққанидан салом берди, бўлмаса, бермас эди», дедилар-да, уни ўлдириб қўйларини Пайғамбарнинг (с.а.в.) ҳузурларига ҳайдаб бордилар. Шунда Аллоҳ таоло: «Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг йўлида жиҳодга чиқадиган бўлсангиз, аниқлаб олинглар...» оятини нозил қилди.)

95Мўминлардан бешикаст бўла туриб ўтириб қолганлари билан Аллоҳнинг йўлида моллари ва жонлари ила жиҳод қилувчилари баробар бўлмаслар. Аллоҳ моллари ва жонлари билан жиҳод қилувчиларнинг даражасини ўтириб қолувчилардан афзал қилди. Аллоҳ ҳаммага яхшиликни ваъда қилган. Аллоҳ мужоҳидларни ўтириб қолувчилардан улуғ ажр ила, афзал қилган.

96Ўзидан бўлган даражалар ила, мағфират ва раҳмат ила (афзал қилган). Ва Аллоҳ мағфират қилувчи ва раҳмли зотдир.

97Ўзига зулм қилувчи ҳолида жони олинаётганларга фаришталар: «Нима қилаётган эдинглар?» дерлар. Улар: «Ер юзида бечора эдик», дерлар. Алар: «Аллоҳнинг ери кенг эди-ку, ҳижрат қилсангиз бўлмасмиди?!» дерлар. Ана ўшаларнинг жойи жаҳаннамдир. У қандай ҳам ёмон жой! («Ўзига зулм қилувчи ҳолида жони олинаётганлар», деб васф қилинган кишилар маълум бир тоифадир. Улар ўзларини бўлмаса-да, молу мулкларини асраб қолиш учун, ҳижратнинг қийинчиликларидан қочиб, кофирлар ичида қолиб кетган кишилардир. Уларни Аллоҳ таоло «ўзига зулм қилувчилар» деб сифатламоқда.)

98Фақат эркаклар, аёллар ва болалардан иборат, ҳийлага қодир бўлмаган, йўлни топа олмаган бечоралargина бундан мустасно.

99Ана ўшалар, шоядки, Аллоҳ уларни афв этса. Зотан, Аллоҳ афв этувчи ва мағфират қилувчи зотдир.

100Ким Аллоҳнинг йўлида ҳижрат қилса, ер юзида кўпгина паноҳгоҳлар ва кенгчилик топади. Ким уйидан Аллоҳ ва Расулга ҳижрат қилиб чиқса-ю, сўнгра унга ўлим етса, албатта, унинг ажри Аллоҳ зиммасига тушади. Ва Аллоҳ мағфират қилувчи ва раҳмли зотдир. (Ушбу оятда ҳижрат қилишга тарғиб–

қизиқтириш бор. Бу улуғ ишга кишиларни маънавий жиҳатдан тайёрлаш, кўнгилларига келиши мумкин бўлган баъзи хаёлларни кўтариш бор. Хижрат дину диёнатни деб ватанни тарк этишдир. Кишилар ўзларича, ватандан узоқда бўлган шахс хавф-хатарда қолади, ризқи рўзи қийилади, деган фикрда бўладилар. Бу эса, мусулмонликка ҳеч тўғри келмайдиган нотўғри фикрдир. Аллоҳ таоло ҳеч қачон Ўзининг йўлида ҳижрат қилган бандасини чорасиз ҳолда ташлаб қўймайди. Унга хавф-хатарлардан асрайдиган паноҳгоҳлар ато қилади ва ризқини кенг қилиб қўяди. Кўпгина кишилар ҳижратдан кейин олий даражаларга, кенг ризқларга эришгани тажрибадан маълум. Одамларни ҳижратдан тўсиб турадиган нарсалардан бири ўлимдан қўрқишдир. Аслида эса, аввал ўтган оятларда таъкидланганидек, ўлим жой танламайди. Вақти-соати етганда, муҳожир ҳам, муқим ҳам ўлаверади. Аммо у ўлим билан бу ўлимнинг фарқи бор. Муҳожирликда ўлишнинг бахтига нима етсин!)

101Ер юзида жавлон урганингизда, куфр келтирганлар сизга фитна қилишидан хавф қилсангиз, намозни қаср қилиб адо этмоғингизда гуноҳ йўқдир. Албатта, кофирлар сизга очиқ душмандирлар.

102Улар ичида бўлсанг-у, намоз адо қилмоқчи бўлсанг, улардан бир тоифаси сен билан турсин ва силоҳларини ўзлари билан олсинлар. Сажда қилганларидан кейин орқангизга ўтсинлар. Намоз ўқимаган бошқа тоифа келиб сен билан намоз ўқисин. Эҳтиёт бўлиб, силоҳларини ўзлари билан олсинлар. Куфр келтирганлар силоҳларингиз ва матоҳларингиздан ғофил бўлсангиз, устингиздан бирдан ҳамла қилишни истарлар. Ёмғирдан озор етса ёки бемор бўлсангиз, силоҳларингизни қўймоғингизда гуноҳ йўқдир. Хушёр бўлинглар! Албатта, Аллоҳ кофирларга хорловчи азоб тайёрлагандир. (Ушбу ояти карима билан танишганда, намозга нақадар катта эътибор борлиги дарҳол англаб етилади. Ўйлаб кўринг-а: уруш бўлиб турса, ҳар бир инсоннинг ҳаёти қил устида турса-да, яна намоз ўқишга амр бўлса! Уруш пайтида ўқиладиган намоз «Хавф намози» деб аталади. Демак, жиҳодга чиққан мужоҳидлар бу ҳолда иккига бўлинишади. Бир тоифалари имом билан намоз ўқийди, иккинчи тоифа намоз ўқимай, қўриқчилик қилиб туради. Имом биринчи тоифа билан биринчи ракъатни ўқиб бўлгандан сўнг туриб орқага қўриқчиликка ўтади. Қўриқчилик қилиб турган иккинчи тоифа келиб имом билан иккинчи ракъатни ўқийди. Оятда шу жойгача зикр этилган. Намознинг давоми Пайғамбаримиз алайҳиссаломнинг суннатларида келган. Иккинчи ракъат тамом бўлиши билан имом салом беради. Чунки у икки ракъатни тамом ўқиди. Кейин биринчи тоифа келиб иккинчи ракатни ҳар ким ўзи ўқиб салом беради. Иккинчи ракатни имом билан ўқиган ва яна қоровулликка ўтган иккинчи тоифа биринчи тоифадан кейин қолган бир ракат намозини якка-якка ўқиб салом беради. Бундай намозни адо этиш давомида мусулмонлар ҳушёр бўлишлари ва силоҳларини ўзлари билан бирга тутишлари қайта-қайта тайинланмоқда. Кофирларнинг ёмонликларидан бехабар қолманглар, деб огоҳлантирилмоқда.)

103Намозни адо этганингиздан сўнг Аллоҳни турган, ўтирган ва ёнбошлаган ҳолингизда эсланг. Хотиржам бўлганингизда намозни тўлиқ адо этинг. Албатта, намоз мўминларга вақтида фарз қилингандир. (Ҳар вақтда ҳам, ҳар намоздан кейин ҳам Аллоҳни зикир этиш тарғиб қилинади. Аммо бу ояти каримада бу иш ҳавф намозидан кейин, айниқса, зарур экани таъкидланмоқда. Ўтирганда ҳам,

турганда ҳам, ёнбошлаганда ҳам, яъни, ҳамма ҳолатларда Аллоҳ таолони зикр қилиб, ундан душман билан бўладиган жангда ғалаба-нусрат сўралади.)

104У қавмни қувишда бўш келманг. Агар алам чекаётган бўлсангиз, улар ҳам сиз алам чекаётганингиздек алам чекмоқдалар. Сиз эса, Аллоҳдан улар умид қилмаган нарсани умид қилмоқдасиз. Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

105Албатта, Биз сенга китобни ҳақ ила одамлар орасида сенга Аллоҳ кўрсатганига ҳукм қилишинг учун туширдик. Сен хоинларнинг ёнини олувчи бўлма!

106Аллоҳга истиғфор айт! Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.

107Ўз жонларига хиёнат қиладиганларни мудофаа қилма. Албатта, Аллоҳ хиёнатчи ва гуноҳкор бўлган кимсани хуш кўрмас. (Аллоҳ таоло бу оятда Тўъма ибн Убайрақ ва унинг қариндошларини «ўз жонларига хиёнат қилганлар», деб васф қилмоқда. Аслида, улар яҳудий шахсга хиёнат қилган, ўғрилик айбини унга ағдарган эдилар. Лекин бу ишнинг ёмонлиги уларга қайтиши эътиборидан ўзларига хиёнат қилган ҳисобланади. Ўғрилик қилиш–гуноҳкорлик, айбни ноҳақдан бировга ағдариш эса, хиёнатдир.)

108Одамлардан яширадилар ва Аллоҳдан яшира олмаслар. Холбуки, У Ўзи рози бўлмайдиган гапни хуфёна келишаётганларида ҳам улар ила биргадир. Ва Аллоҳ улар қилаётган амалларни ихота қилувчи зотдир.

109Ҳой, сизлар! Бу ҳаёти дунёда уларнинг ёнини олдингиз. Қиёмат кунида Аллоҳ олдида уларнинг ёнини ким олади ёки ким уларга вакил бўлади?!.

110Ким ёмонлик қилса ёки ўзига зулм этса, сўнгра Аллоҳга истиғфор айтса, Аллоҳни мағфиратли ва раҳмли зот топади.

111Ким гуноҳ қилса, фақатгина ўз зарарига қилади. Ва Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир. (Бировнинг гуноҳи учун бошқа биров жавобгар бўлмайди. Ҳар ким ўз қилмиши учун жавобгар бўлади. Аллоҳ ҳамма нарсани билиб туради, жумладан, гуноҳкорларнинг гуноҳларини ҳам билиб туради. Ўша билишга биноан гуноҳкорни жазолаши унинг ҳар бир нарсани ҳикмат билан қилишлигидандир.)

112Ким хато ёки гуноҳ қилса-ю, сўнгра уни беайбга ағдарса, шубҳасиз, бўҳтон ва очиқ гуноҳни ўз бўйнига олибди.

113Агар сенга Аллоҳнинг фазли ва раҳмати бўлмаганида, улардан бир тоифаси сени адаштиришга уринган эдилар. Улар фақат ўзларини адаштирадилар, холос. Сенга ҳеч зарар етказа олмайдилар. Аллоҳ сенга китобни ва ҳикматни туширди ҳамда билмаган нарсангни билдирди. Ва сенга Аллоҳнинг фазли улуғ бўлди. (Яъни, Аллоҳ таоло ўз фазли ва марҳамати ила оятлар тушириб, ҳақиқатни баён қилмаганида, Тўъма ибн Убайрақнинг қавми, уни одамлар олдида оқлашни талаб қилиб, айбни яҳудий шахсга ағдариб, Пайғамбарни адаштиришга уриниб қолган эдилар. Аммо бу ишлари билан улар ўзларини адаштирадилар, холос. Ҳар қанча уринсалар ҳам Пайғамбарга (с.а.в.) зарар етказа олмайдилар. Аллоҳ доимо ўз Пайғамбарини сақлайди. Мазкур ҳодисада ноқулайликдан сақлаб қолгани ўзига хос фазлу карамдир. Лекин асосий фазли ва ҳақиқий марҳамати: «Аллоҳ сенга

китобни (Қуръонни) ва ҳикматни (суннатни) туширди ҳамда билмаган нарсангни билдирди. Ва (шу билан) сенга Аллоҳнинг фазли улуғ бўлди».)

114Уларнинг кўпгина махфий суҳбатларида яхшилик йўқ, магар ким садақага, яхшиликка ва одамлар орасида ислоҳга амр қилсагина, яхшилик бор. Ким ўша ишни Аллоҳнинг розилиги учун қилса, албатта, унга улуғ ажр берамиз.

115Ким ўзига ҳидоят равшан бўлгандан кейин Пайғамбарга хилоф қилса ва мўминларнинг йўлидан бошқа йўлга юрса, кетган томонга қўйиб қўямиз ва жаҳаннамга киритамиз. У қандоқ ҳам ёмон жой! (Бу ояти каримада Тўъма ибн Убайрақнинг қариндошларидан Башир ибн Убайраққа ишора қилинмоқда. У Бани Убайрақни фош қилувчи оятлар нозил бўлганидан сўнг муртад бўлиб (диндан чиқиб), мушрикларга қўшилиб кетган эди. Гарчи ишора маълум бир шахсга бўлса ҳам, ҳукм умумийдир. Ким Пайғамбарга (с.а.в.) хилоф қилса, у кишининг йўлидан бошқа йўлга юрса, кофир, мушрик ва муртад бўлади. Ким мўминларнинг йўлидан бошқа йўлни танласа, ўша йўлидан юраверсин, Аллоҳ уни кетган томонига юргазиб қўяверади. Аммо охири олиб бориб жаҳаннамга киритади. Жаҳаннам қандай жойлигини эса, ҳамма билади.)

116Албатта, Аллоҳ Ўзига ширк келтирилишини кечирмас. Ундан бошқани, кимни хоҳласа, кечиради. Ким Аллоҳга ширк келтирса, шубҳасиз, қаттиқ адашган бўлади.

117Улар ундан бошқа фақат аёл-санамларга ибодат қиладилар ва фақат бебош шайтонга ибодат қиладилар. (Яъни, араб мушриклари Аллоҳдан бошқа, фақат аёл-санамларга ибодат қиладилар. Жоҳилий арабларнинг бузуқ эътиқодлари бўйича, фаришталар Аллоҳнинг қизлари ҳисобланар эди. Улар шунинг учун ҳам бутларини аёл киши шаклида ясашар ва уларга аёлларнинг исмини беришар эди.)

118Аллоҳ уни лаънатлади. У эса: «Қасамки, бандаларингдан маълум насибани оламан.

119Уларни адаштираман, хом хаёлларига соламан, уларга амр қилсам, чорваларнинг қулоқларини кесарлар ва уларга амр қилсам, Аллоҳнинг яратганини ўзгартирарлар», деди. Кимки Аллоҳни қўйиб шайтонни дўст тутса, батаҳқиқ, очиқ-ойдин зиёнга учрайдир. (Яъни, Аллоҳ шайтонни лаънатлади, ўз раҳматидан қувди. Шайтон эса, қувилаётган пайтда: «Қасамки, бандаларингдан маълум насибани оламан», деди. Мени шуларнинг сабабидан лаънатлаяпсан, мен булардан маълум миқдорни ўз йўлимга чиқариб, куфр ва исёнга чорлайман, деди. Яъни, бандаларингни тўғри йўлдан–сенинг йўлингдан адаштираман ва уларни хом хаёлларга соламан–умримиз узун бўлади, маза қилиб юрамиз, қайта тирилиш ҳам, ҳисоб-китоб ҳам, қиёмат ҳам йўқ, деб юраверадиган қилиб қўяман, дейди.)

120У уларга ваъда берадир ва хом хаёлларга соладир. Шайтон уларга ғурурдан бошқа нарсани ваъда қилмайдир.

121Ана ўшаларнинг жойлари жаҳаннамдир. Ва ундан қутулиш йўлини топа олмаслар.

122Иймон келтириб, яхши амалларни қилганларни остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритамиз. Унда абадий–бардавом қолурлар. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Аллоҳдан ростгўйроқ зот борми? (Банданинг жаннатга кириши учун иймон ва яхши амаллар бўлиши шарт. Иймонсиз ҳолда қилинган ҳар қанча яхши амалларнинг фойдаси бўлмайди. Иймони бўлиб туриб яхши амалларни қилган бандалар фақат жаннатга кириш билан кифояланиб қолмайдилар. Балки жаннатда абадий–бардавом қоладилар. Бу эса, шайтоннинг дўстлари дўзахда абадий–бардавом қолишларининг муқобилигадир.)

123Сизларнинг хом хаёлингизчга ҳам эмас, аҳли китобларнинг хом хаёличга ҳам эмас. Ким ёмонлик қилса, унинг жазосини тортадир. Ва ўзига Аллоҳдан ўзга дўст ҳам, ёрдамчи ҳам топа олмас.

124Эркакми, аёлми–ким мўмин бўлган ҳолда яхшиликлар қилса, ана ўшалар жаннатга кирарлар ва уларга қилча ҳам зулм қилинмас. (Яхши амалларнинг мукофотини беришда эркагу аёлдан баробар иймон шарт қилиниб қўйилади. Иймон бўлмаса, бўлмайди. Иймони бўлиб туриб, яхши амалларни қилган ҳар бир эркагу аёл, ким бўлишидан қатъий назар, жаннатга кирадилар. Уларга бу дунёда қилган амалларининг мукофотини қилича ҳам қолдирилмай берилади.)

125Яхшилик қилувчи бўлган ҳолида юзини Аллоҳга таслим қилган ва Иброҳимнинг тўғри динига эргашган кимсанинг динидан ҳам яхшироқ дин борми? Ва Аллоҳ Иброҳимни дўст тутган эди. (Ушбу оятдаги савол бир нарсани билиш учун берилаётган савол эмас. Балки бор нарсани иқрор қилиш учун айтилаётган тасдиқ саволидир. Қилган яхши амалнинг қабул бўлишига иймон қанчалик шарт бўлса, ихлос ҳам (яъни, ишни Аллоҳнинг розилиги учун ихлос билан адо этиш) шунчалик шартдир. Иброҳим алайҳиссаломнинг миллати–дини Ислом эди. Аллоҳ таоло бошқа оятларда ҳам бу ҳақиқатни баён этган. Демак, оятда Исломдан ўзга ҳақиқий дин йўқ, дейилмоқда ва бу динга одамларни янада қизиқтириш учун Иброҳим алайҳиссаломни Аллоҳ таоло Ўзига дўст тутганини таъкидламоқда.)

126Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳга хосдир ва Аллоҳ ҳар бир нарсани ихота қилган зотдир.

127Сендан аёллар ҳақида фатво сўрарлар. Сен:«Аллоҳ сизга улар ҳақида ва китобда тиловат қилинадиган, сиз уларга тайин қилинган нарсани бермай никоҳига рағбат қилганингиз аёллар ҳақида, заифҳол болалар ҳақида ва етимларга адолат қилмоғингиз ҳақида фатво беради», деб айт. Аллоҳ қилган ҳар бир яхшилигингизни билувчи зотдир.

128Агар аёл киши ўз эридан нафрат ва юз ўгириш содир бўлишидан қўрқса, икковлари ўзаро сулҳга келишишларида гуноҳ йўқ. Сулҳ яхшидир. Нафслар қизғанишга ҳозирдир. Агар яхшилик ва тақво қилсангиз, албатта, Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардор зотдир. (Оилада турли сабабларга кўра, эрда хотинига нисбатан нафрат пайдо бўлиши мумкин. Натижада эр хотинидан ажралмоқчи ёки ундан юз ўгириб, талоқ ҳам қилмай, муомала қилмай ташлаб қўймоқчи. Хотин эридан ажрашни хоҳламаса, ярашишга уринади. Эрнинг нафратига ёки юз ўгиришига сабаб бўлган ишларни бартараф этиш билан уни рози қилиб, ажралмай қолишга тиришади. Жумладан, хотинидан нафратланиб,

уни талоқ қилмоқчи бўлган ёки юз ўгириб, тек ташлаб қўймоқчи бўлган эркак ўша хотиннинг ажрашиш истаги йўқлигини билгач, унга яхшилик қилиб, тақво юзасидан ўзи билан олиб қолса, яхши бўлади. Аллоҳ унга ажр ва савоб беради.)

129Агар роса ҳаракат қилсангиз ҳам, хотинлар ўртасида адолатли бўла олмайсизлар. Бир йўла мойил бўлиб кетиб, (баъзисини) муаллақга ўхшатиб қўйманг. Агар ислоҳ ва тақво қилсангиз, албатта. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. («Хотинлар ўртасида адолат» кўп хотинли эрнинг хотинларига нисбатан қалбидаги муҳаббати борасидадир. Яъни, кўнглингизда муҳаббати ўрнашган баъзихотинингизга бир йўла мойил бўлиб кетиб, хотинларингизнинг баъзисини муаллақ аёлга ўхшатиб қўйманг. «Муаллақ аёл» деб хотин бўлиб хотин эмас, боши очиқ бўлиб, боши очиқ эмас, аросат бир ҳолда қолган аёлга айтилади. Бундай муаллақлик азоб, шунинг учун ояти карима эрни бу масалада адолатли бўлишга чорламоқда. Кўп хотинли эр яхши кўрган хотини билан доимо бирга бўлиб, бошқасини тарк этса, шариатга ҳеч тўғри келмайди.)

130Агар ажрашсалар, Аллоҳ Ўз фазлидан ҳар бирини беҳожат қилур. Аллоҳ фазли кенг ва ҳикматли зотдир.

131Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Батаҳқиқ, Биз сиздан олдин китоб берилганларга ҳам, сизга ҳам: «Аллоҳга тақво қилинглар», деб тавсия қилдик. Агар куфр келтирсангиз, албатта, осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Ва Аллоҳ беҳожат ва мақталган зотдир.

132Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Вакил бўлишга Аллоҳ кифоядир.

133Агар у зот хоҳласа, эй одамлар, сизларни кетказиб, бошқаларни келтирур. Ва Аллоҳ бунга қодир бўлган зотдир. (Агар Аллоҳ хоҳласа, бир зумда ҳамма одамларни бу дунёдан йўқ қилиб, уларнинг ўрнига Ўзига иймон келтирадиган, айтганидан чиқмай юрадиган, янги бошқа бир одамларни келтириб олади. Аллоҳ бу ишга ва бундан ҳам катталарига қодирдир.)

134Ким бу дунё савобини истаса, билсинки, Аллоҳнинг ҳузурида ҳам бу дунёнинг, ҳам у дунёнинг савоби бордир. Ва Аллоҳ эшитувчи ва кўрувчи зотдир.

135Эй иймон келтирганлар! Адолат ила туринг ҳамда агар ўзингиз, ота-онангиз ва қариндошларингиз зиддига бўлса ҳам, Аллоҳ учун тўғри гувоҳлик берувчи бўлинг. Агар у бой бўлса ҳам, камбағал бўлса ҳам, Аллоҳ унга яқинроқдир. Ҳавои нафсга эргашиб, адолатсизлик қилманг. Агар тилингизни бурсангиз ёки юз ўгириб кетсангиз, албатта, Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардордир. (Демак, гувоҳлик Аллоҳ учун бўлиши керак. Бошқа нарса учун эмас. Бирор шахс учун эмас, қабила учун эмас, ҳизб ёки халқ учун эмас. Ана шундагина адолатли гувоҳлик бўлади. Албатта, одамнинг ўзига қарши гувоҳлик бериши, ота-онаси ёки қариндош-уруғига қарши гувоҳлик бериши осон эмас. Бу иш гапиришга осон, холос. Лекин илоҳий таълимот шуни ирода қилади. Ана шундагина ҳақиқий адолат юзага чиқиши мумкин.)

136Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга, Унинг Расулига, У Ўз Расулига туширган китобга ва бундан олдин туширган китобга иймон келтиринг. Ким Аллоҳга,

Унинг фаришталарига, китобларига, Пайғамбарларига ва охират кунига куфр келтирса, батаҳқиқ, қаттиқ адашган бўладир.

137Албатта, иймон келтирганларидан кейин куфр келтирганлар, сўнгра иймон келтириб яна куфрга кетган ва куфрида зиёда бўлганларни Аллоҳ мағфират қилмас ва тўғри йўлга ҳидоят этмас. (Иймон билан куфр орасида бориб-келиб, бориб-келиб, охири куфрда зиёда бўлаётганлар–мунофиқлардир. Агар инсон кофир бўлиб юриб кейин иймонга келса, унинг иймони кофирлигини ювиб кетади. Иймонга келгандан кейинги даврдан бошлаб ҳисоб-китоби бошланади.)

138Мунофиқларга, албатта, уларга аламли азоб бўлишининг башоратини бер.

139Улар мўминларни қўйиб, кофирлрни дўст тутадиганлардир. Уларнинг олдида иззат–куч-қудрат излайдиларми? Албатта, иззат–куч-қудратнинг барчаси Аллоҳнинг ҳузуридадир.

140Батаҳқиқ, сизларга китобда: «Аллоҳнинг оятларига куфр келтирилган ва уларни истеҳзо қилинган чоғда, бошқа гапга ўтмагунларича улар билан ўтирманглар», деб туширди. Агар ўтирсангиз, сиз ҳам уларга ўхшашсиз. Албатта, Аллоҳ мунофиқ ва кофирларнинг барчасини жаҳаннамда жамловчидир. (Аллоҳ таоло китобда, яъни, Қуръони Каримда мўминларга Аллоҳнинг оятлари ҳақида куфр ва истеҳзо гаплар бўлаётган мажлисда ўтирмасликка амр қилган эди. Бу амр Маккаи Мукаррамада нозил бўлган ал-Анъом сурасида келган. Чунки мўмин кишининг бу каби мажлисларда жим ўтириши мунофиқликнинг бошланишидир. Хар бир мўмин Аллоҳ, Ислом, Пайғамбар (с.а.в.) ва Қуръон каби мўътабар тушунчалар ҳақида ёмон, ахлоқсиз гап-сўзларни эшитган чоғида қарши чиқмоққа, ҳаттоки тўғриламоққа бурчлидир. Кимки бундай ҳолларда жим ўтирса, мунофиқлик йўлига қадам қўйган бўлади.)

141Улар сизларни кузатиб турарлар. Сизларга Аллоҳ томонидан фатҳ бўлса: «Сизлар билан бирга эмасмидик?!» дерлар. Агар кофирларга насиба бўлса: «Сизларга устун келиб, мўминлардан ҳимоя қилмадикми?» дерлар. Аллоҳ қиёмат куни улар орасида ҳукм қилур. Аллоҳ ҳаргиз кофирларга мўминлар устидан йўл бермас. (Мунофиқ ҳар доим мунофиқлигини қилади. Иймон масаласидаки иккиёқламалик қилгандан кейин, бошқа масалаларда бундан баттар бўлади. Улар доимо иймон ва куфр, мўминлар ва кофирлар орасида тарозининг палласи қаёққа оғишини кузатиб турадилар.)

142Албатта, мунофиқлар Аллоҳни алдамоқчи бўларлар. Ҳолбуки, Аллоҳ уларни «алдовчи»дир. Агар намозга турсалар, дангасалик билан, хўжакўрсинга турарлар ва Аллоҳни камдан кам зикр қиларлар.

143Улар орада сарсондирлар. На анавиларга қўшила оларлар ва на манавиларга қўшила оларлар. Аллоҳ кимни йўлдан адаштирса, ҳаргиз унга йўл топа олмассан.

144Эй иймон келтирганлар! Мўминларни қўйиб, кофирларни дўст тутманг. Аллоҳнинг ҳузурида ўз зиддингизга очиқ ҳужжат қилишни хоҳлайсизми?! (Мўминни қўйиб, кофирни дўст тутиш ҳам бир нави ҳужжатдирки, охиратда бу ҳужжат уларнинг зарарларига ишлайди ва Аллоҳ уларни шу ҳужжат асосида азоблайди.)

145Албатта, мунофиқлар дўзахнинг энг остки қаватидадирлар ва ҳаргиз уларга бир ёрдамчини топа олмассан. (Ислом дини учун мунофиқлар кофирлардан ҳам зарарли ва хавфлидирлар. Шунинг учун охиратда ҳам улар кофирлардан-да кўра қаттиқроқ азобга дучор бўладилар. Дўзахнинг энг қаъригa–энг остки қаватига ташланадилар. Бу жойни оятда «ад-Даркул асфали» дейилган.)

146Магар тавба қилиб, солиҳ амаллар қилган, Аллоҳни маҳкам ушлаган ва Аллоҳ учун динга ихлос қўйганлар–ана ўшалар мўминлар ила биргадирлар. Аллоҳ, албатта, мўминларга улуғ ажр берур.

147Агар шукр қилсангиз ва иймон келтирсангиз, Аллоҳ сизни азоблаб нима қилади? Аллоҳ шукр қилувчи ва билувчи зотдир. (Аллоҳ таоло ношукр ва кофир бандаларни нима учун азоблайди? Уларни азоблашдан бир фойда топадими? Ёки уларни азоблашдан лаззат оладими? Албатта, Аллоҳ ношукр ва иймонсизларни азоблашдан ҳеч фойда топмайди ва уларни азоблашдан лаззат ҳам олмайди. Бу азобнинг асосий сабаби банданинг шукр қилмагани ва иймон келтирмаганидир. Ношукр ва иймонсиз бу дунёда азобланса, қилган хатоси эвазига, тўғри йўлга қайтсин, деб қилинади. Уни охиратда азоблаш эса, ношукрлиги ва кофирлигининг жазосидир. Аслида,»Аллоҳ шукр қилувчи ва билувчи зотдир». Яъни, шукр қилган бандаларидан рози бўлади ва уларга улуғ ажрларни беради.)

148Аллоҳ ёмон гапни ошкор қилишни хуш кўрмайди. Магар мазлумдан бўлса, майли. Аллоҳ эшитувчи ва билувчи зотдир. (Қалбида тақвоси, виждонида ҳассослик бўлмаган одам ҳар қандай ёмон сўзни осонгина ошкора қилади, атрофга ёяди. Ёмон гапни ошкор қилиш икки одамнинг бир-бирини сўкишидан, ёмонлашидан ва ғийбат-бўҳтон қилишидан бошланади. Сўнгра аста-секин катталашиб, жамиятни ҳалокат жари ёқасига олиб келади. Шунинг учун ҳам Ислом жамиятида ёмон сўзни ошкор қилиш қатъиян тақиқланади. Фақат бир тоифага–мазлумга рухсат. Шунда ҳам, мазлум инсон ўз устидаги зулмни кўтариши учунгина изн берилади. Жумладан, золимнинг зулмидан жамиятни хабардор этиш учун мазлумгина ёмон гапни ошкор қилиши мумкин.)

149Агар яхшиликни ошкора ёки махфий қилсангиз ёки ёмонликни афв этсангиз, албатта, Аллоҳ афвли ва қодир зотдир.

150Албатта, Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига куфр келтирадиганлар ва Аллоҳ ила Пайғамбарлари орасида айримчиликни ирода қиладиганлар ҳамда баъзиларига иймон ва баъзиларига куфр келтирамиз, деб ана ўшандай ора йўлни тутишни хоҳлайдиганлар.

151Ана ўшалар ҳақиқий кофирлардир. Ва кофирларга хорловчи азобни тайёрлаб қўйганмиз.

152Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига иймон келтирганларга ва уларнинг бирортасини ҳам айирмаганларга–ана ўшаларга ажрларини албатта берурмиз. Ва Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.

153Аҳли китоблар сендан уларга осмондан китоб тушириб беришингни сўрарлар. Мусодан бундан ҳам катта нарсани сўраганлар–«Бизга Аллоҳни ошкора кўрсат», деганлар. Бас, зулмлари туфайли уларни чақмоқ урди. Сўнгра, уларга очиқ-ойдин

баёнотлар келганидан кейин бузоқни худо қилиб олдилар. Бас, биз буни ҳам афв қилдик ва Мусога очиқ-ойдин султон бердик.

154Ва аҳдномаларигаувофиқ устиларига Турни кўтардик ва уларга: «Эшикдан эгилиб кирингларанба ни ҳаддингиздан ошманг», дедик. Ва улардан мустаҳкам аҳднома олдик. (Яъни, яҳудийлар шариатга юрмаганлари ҳолда, нима қилсанг розимиз, деб аҳд берган эдилар. Худди ўша аҳдномаларига мувофиқ Аллоҳ таоло уларни қўрқитиш учун тепаларига Тур тоғини олиб келиб қўйди. Яҳудийлар ночор ҳолда қолдилар. Агар тавба қилмасалар, Аллоҳнинг айтганига кирмасалар, устиларидаги тоғ уларни босиб тушиши аниқ эди. Аммо яҳудийлар яна яҳудийликларини қилдилар. Ўзларини хавфдан ҳоли сезишлари билан дарҳол аҳдномани буздилар. Байтул Мақдисга тавозуъ билан эгилиб эмас, кетлари билан сурилиб кирдилар ва шанба куни балиқ овлашга ҳийла ўйлаб чиқардилар. Бас, ушбу қилган гуноҳлари ва бошқа (келаси оятларда зикр қилинадиган) айблари учун Аллоҳ таоло уларни лаънатлади.)

155Аҳдномаларини бузганлари, Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганлари, Пайғамбарларни ноҳақдан ўлдирганлари, «қалбларимиз берк» деганлари учун. Йўқ! Балки куфрлари сабабли Аллоҳ қалбларига муҳр босган, озгиналаридан бошқаси иймон келтирмаслар.

156Ва куфрлари, Марямга қарши улкан бўҳтон айтганлари учун

157«Биз Аллоҳнинг Расули Масиҳ Ийсо ибн Марямни ўлдирдик», деганлари учун (уларни лаънатладик). Ҳолбуки уни ўлдирмадилар ҳам, осмадилар ҳам, лекин уларга шундай туюлди. У ҳақида ихтилофга тушганлар унинг ўлимидан шак-шубҳададирлар. У тўғрисида уларнинг билимлари йўқ, магар гумонга эргашарлар. Уни ўлдирмаганлари аниқдир. («Аллоҳ таоло Ийсо ибн Марямни очиқ-ойдин аломатлар ва ҳидоят ила Пайғамбар қилиб юборганида яҳудийлар у зотга берилган Пайғамбарлик ва мўъжизаларга ҳасад қилдилар. Яҳудийлар эса, у кишини ёлғончига чиқардилар, хилоф қилдилар ва имкони борича у зотга озор беришга ўтдилар.)

158Балки уни Аллоҳ Ўзига кўтарди. Аллоҳ азиз ва ҳаким бўлган зотдир.

159Хеч бир аҳли китоб йўқки, унга ўлимидан олдин иймон келтирмаса. Қиёмат куни эса у уларнинг зиддига гувоҳ бўлур. (Уламоларимиз бу ояти кариманинг маъносида икки хил фикр айтганлар. Бунга оятдаги «ўлимидан олдин» ибораси сабаб бўлган. Баъзилари, бу ерда Ийсонинг ўлими назарда тутилган, десалар, баъзилари, аҳли китобнинг ўлими назарда тутилган дейдилар. Биринчи тоифанинг гапига биноан оятнинг маъноси бундай: Ийсо алайҳиссалом қиёмат яқинлашганда тушганларида аҳли китоблардан ҳеч ким қолмай, у киши ўлишларидан олдин у зотга иймон келтиради. Иккинчи тоифа олимларнинг тафсирларига кўра эса, ҳар бир аҳли китоб ўз ўлимидан олдин, албатта, Ийсо алайҳиссаломга иймон келтиради. Яъни, ҳар бир яҳудий ҳам ўз ўлимидан олдин, албатта, Ийсо алайҳиссаломга иймон келтиради. Аммо бу фойда бермайдиган иймон бўлади. Шунинг учун ҳам Ийсо алайҳиссалом «Қиёмат куни... улар (нинг) зиддига гувоҳ бўлур».)

160Яҳудий бўлганларга уларнинг зулми, Аллоҳнинг йўлидан кўп тўсганлари учун ўзларига ҳалол қилинган нарсани ҳаром қилдик.

161Ва қайтарилган бўлсалар ҳам, рибо олганликлари ва одамларнинг молларини ботил йўл билан еганлари учун. Ва уларнинг кофирлари учун аламли азобни таёрлаб қўйдик.

162Лекин улардан илмда мустаҳкам бўлганлари ва мўминлари сенга нозил бўлган нарсага ва сендан олдин нозил бўлган нарсага иймон келтирарлар. Хусусан, намозни қоим қилувчилар, закот берувчилар, Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирувчилар ҳам. Ана ўшаларга, албатта, улуғ ажр берамиз.

163Биз сенга худди Нуҳ ва ундан кейинги Набийларга ваҳий юборганимиздек ваҳий юбордик. Биз Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб, Асбот, Ийсо, Айюб, Юнус, Ҳорун ва Сулаймонларга ваҳий юбордик. Довудга эса Забурни бердик. (Демак, ҳамма Пайғамбарларга ваҳий юбораётган, уларни бандалар ичидан танлаб олаётган зот битта. Мазкур Пайғамбарларга ваҳий юборган ўша зот Муҳаммад алайҳиссаломга ҳам ваҳий юборган. Мазкур кишиларни Пайғамбар қилиб танлаб олган ўша зот Муҳаммад алайҳиссаломни Пайғамбар қилиб танлаб олгандир. Довуд алайҳиссаломга Забурни берган бўлса, Муҳаммад алайҳиссаломга Қуръонни бергандир.)

164Ва Биз сенга бундан олдин қиссаларини айтиб берган ва қиссаларини айтиб бермаган Пайғамбарларни юбордик. Ва Аллоҳ Мусо ила ўзига хос гаплашди. (Қуръони Каримда номлари зикр қилинган Пайғамбарлар қуйидагилар: Одам, Идрис, Нуҳ, Худ, Солиҳ, Иброҳим, Лут, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб, Юсуф, Айюб, Шуайб, Мусо, ғорун, Юнус, Довуд, Сулаймон, Илёс, ал-Ясаъ, Закариё, Яҳъё, Зул-Кифл, Ийсо ва Мухмаммад алайҳиссаломлардир. Қуръони Каримда номлари зикр қилинмаган Пайғамбарлар ҳақидаги энг ишончли маълумот Ибн Мурдавайҳи Абу Зарр ал-Ғифорийдан (р.а.) қилган ривоятда келган, у киши айтадиларки: «Эй Аллоҳнинг Расули, Пайғамбарлар қанча?» деб сўрадим. У зот (с.а.в.): «Бир юз йигирма тўрт мингта», дедилар. «Эй Аллоҳнинг Расули, улардан қанчаси Расуллар?» дедим. У зот: «Уч юз ўн учтаси, кўпчилик» дедилар.)

165Башорат берувчи ва огоҳлантирувчи Пайғамбарларни Аллоҳ ҳузурида одамларга Пайғамбарлардан сўнг ҳужжат бўлмаслиги учун юбордик. Ва Аллоҳ азиз ва ҳаким бўлган зотдир.

166Лекин Аллоҳ сенга нозил қилган нарсаси ила гувоҳлик беради. Уни Ўз илми ила нозил қилди. Фаришталар ҳам гувоҳлик берурлар. Гувоҳликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур.

167Куфр келтирган ва Аллоҳнинг йўлидан тўсганлар, батаҳқиқ, қаттиқ адашгандирлар.

168Албатта, куфр келтирганлар ва зулум қилганларни Аллоҳ зинҳор мағфират қилмас ва йўлга ҳидоят ҳам қилмас.

169Магар жаҳаннам йўлига (ҳидоят қилади) ва унда абадий қолурлар. Бу Аллоҳ учун осондир.

170Эй одамлар! Батаҳқиқ, сизларга Роббингиздан ҳақ ила Пайғамбар келди. Бас, иймон келтиринг, ўзингизга яхши бўладир. Агар куфр келтирсангиз, зотан осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Ва Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

171Эй аҳли китоблар! Динингизда ҳаддан ошманг ва Аллоҳ ҳақида ҳақдан бошқани айтманг. Албатта, Масиҳ Ийсо ибн Марям Аллоҳнинг Пайғамбари, Марямга илқо қилган калимаси ва Ундан бўлган руҳдир. Бас, Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига иймон келтиринг. Уни учта деманг. Тўхтанг, ўзингизга яхши бўлади. Албатта, Аллоҳ ягона илоҳдир, ўзга эмас У Ўзининг боласи бўлишидан пок бўлди. Осмонлардаги нарсалар Уникидир, ердаги нарсалар Уникидир. Вакилликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур. (Ислом дини инсониятнинг ақидасини тўғри йўлга солишга келган. Бу ўринда насороларнинг ақидасини тўғриламоқда. Маълумки, насроний дини янгилиги вақтида ақида тўғри бўлган. Лекин замон ўтиши билан бу ақида аста-секин бузила борган. Милодий олтинчи асрга келиб, Рим императорларининг тазйиқи остида насроний ақидаси тамоман бузилиб бўлган эди. Насоролар ўз динларида ҳаддан ошиб кетдилар. Аллоҳнинг бандаси ва Пайғамбари Ийсо алайҳиссаломни, Аллоҳнинг ўғли, дедилар. Сўнгра, Аллоҳ уч аслдан–ота, ўғил ва муқаддас руҳдан иборатдир, деб даъво қилдилар. Шунингдек, Биби Марямни ҳам илоҳлик даражасига кўтардилар. Худонинг табиати ҳақида битмас-туганмас ихтилофларга тушдилар. Охири келиб, ўзлари ҳам тушуниб етмайдиган ақидавий машмашаларга гирифтор бўлдилар. Уларнинг ушбу ва шунга ўхшаш кўплаб ишлари динда ғулувга кетиш–ҳаддан ошиш эди.)

172Масиҳ ҳам, муқарраб фаришталар ҳам Аллоҳга банда бўлишдан зинҳор бош тортмаслар. Ким унинг ибодатидан бош тортса ва мутакаббирлик қилса, уларнинг ҳаммасини Ўзига тўплайди.

173Иймон келтириб яхши амалларни қилганларни эса, ажрларини тўлиқ қилиб берур ва Ўз фазлидан ҳам зиёда қилур. Аммо ор қилиб кибрга кетганларни аламли азоб билан азоблар ва улар ўзлари учун Аллоҳдан ўзга дўст ҳам, ёрдамчи ҳам топмаслар.

174Эй одамлар! Сизга Роббингиздан бурҳон келди ва сизга аниқ нурни нозил қилдик. (Бу бурҳон Қуръони Каримдир. Ушбу бурҳон Аллоҳнинг ягоналигининг бурҳонидир. Ушбу бурҳон Пайғамбар алайҳиссаломнинг ҳақликлари бурҳонидир. Ушбу бурҳон Исломнинг икки дунё саодатига элтувчи дин эканлигининг бурҳонидир. Аллоҳ таоло Ўз бандаларига раҳм этиб, уларга икки дунё бахтига эришиш дастури қилиб нозил этган бу Қуръон аниқ нурдир.)

175Аллоҳга иймон келтирган ва Уни маҳкам тутганларни, шубҳасиз, уларни ўзидан бўлган раҳматга ва фазлга киритади ва уларни Унга–тўғри йўлга ҳидоят қиладир.

176Сендан фатво сўрарлар. Сен: «Аллоҳ сизга калола ҳақида фатво берадир», деб айт. Агар бир одам ўлса-ю, унинг боласи бўлмаса, синглиси бўлса, унга марҳумдан қолганнинг ярми берилади. Агар сингилнинг боласи бўлмаса, у ҳамма меросни олади. Агар сингил иккита бўлса, улар марҳумдан қолганнинг учдан иккисини оларлар. Агар (меросхўрлар) эркак-аёл биродарлар бўлсалар, бир эркак икки аёл ҳиссаси асосида оладилар. Адашмаслигингиз учун Аллоҳ баён қилмоқда. Аллоҳ

ҳар бир нарсани билувчи зотдир. («Калола» нима эканлиги хусусида ушбу Нисо сураси аввалида баҳс қилганмиз.)

Chapter 5 (Sura 5)

1Эй иймон келтирганлар! Аҳдномаларга вафо қилинг! Сизга, кейин тиловат қилинадиганларидан бошқа, чорва ҳайвонлари ҳалол қилинди, эҳромдалик вақтингизда овни ҳалол санамаган ҳолингизда. Албатта, Аллоҳ нимани ирода этса, шуни ҳукм қиладир. (Ояти каримадаги «аҳдномалар» сўзи Аввало, инсоннинг банда сифатида Аллоҳ таоло ҳузуридаги аҳдномаларидир. Буни иймон аҳдномаси дейилади ва у ўз ичига Аллоҳнинг ягона илоҳлигини, Робблигини ва Ҳокимлигини эътироф этишни, Унга банда бўлиш, итоат қилиш ва таслим бўлишни олади. Бу аҳдномани Аллоҳ таоло биринчи инсон Одам атодан бошлаб ола бошлаган. )

2Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг дини аломатларини, ҳаром ойни, аталган қурбонликни, осилган белгиларни ва Роббиларидан фазл ва розилик тилаб Байтул Ҳаромни қасд қилиб чиққанларни ўзингизга ҳалол ҳисобламанг. Эҳромдан чиқиб ҳалол бўлсангиз, ов қилсангиз, майли. Масжидул Ҳаромдан тўсгани учун бир қавмни ёмон кўришингиз уларга тажовузкор бўлишингизга олиб бормасин. Яхшилик ва тақво йўлида ҳамкорлик қилинг. Гуноҳ ва душманлик йўлида ҳамкорлик қилманг. Аллоҳга тақво қилинг. Албатта, Аллоҳ иқоби шиддатли зотдир.

3Сизларга ўлимтик, қон, чўчқа гўшти, Аллоҳдан бошқанинг номи ила сўйилган, бўғилиб ўлган, уриб ўлдирилган, йиқилиб ўлган, сузиб ўлдирилган, йиртқич еган ҳайвонлар ҳаром қилинди. Магар, (ўлмай туриб) сўйиб олсангиз, ҳалол. Ва бутларга сўйилган ҳайвонлар ҳам, чўплар ила фол очишингиз ҳам ҳаром қилинди. Бундай қилмоғингиз фосиқликдир. Бугунги кунда куфр келтирганлар динингизга зарар етказишдан умид уздилар. Улардан қўрқманглар, Мендан қўрқинглар. Бугунги кунда Мен сизнинг динингизни мукаммал қилиб бердим. Сизга неъматимни батамом қилдим. Ва сизга Исломни дин деб рози бўлдим. Кимки гуноҳга моил бўлмаган ҳолида очликдан музтар бўлса, албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Ушбу ояти каримада асли гўшти ҳалол қилинган ҳайвонлар ҳақида сўз кетмоқда. Албатта, чўчқани ҳисобга олмаганда. Аслида, гўшти ҳаром бўлган ҳайвонлар ўз-ўзидан маълум, баҳс улар ҳақида эмас. Гўшт тирик ҳайвондан олинади. Ана ўша тирик жониворни гўштга айлантириш жараёни ва ундаги ният ҳамда эътиқод унинг ҳалол ёки ҳаромга айланишига сабаб бўлади. Шунинг учун ҳам бу жараёнга, яъни, тирик ҳайвонни гўштга айлантириш жараёнига шариатда алоҳида эътибор берилади. Бу шартларнинг бошида ҳайвоннинг жонини чиқариш пайтида унга жон берган Аллоҳнинг номини зикр қилиш туради. Бу иш қилинмаса, катта маънавий жиноят содир бўлган бўлади, шу сабабли унинг гўшти ҳаромга айланади.)

4Сендан уларга нима ҳалол қилинганини сўрарлар. Сен:«Сизларга пок нарсалар ҳалол қилинди. Овчи итларга ўхшатиб, Аллоҳ сизга ўргатган нарсалардан уларга ҳам ўргатган овчи ҳайвонларингиз сизга тутиб берган нарсадан енглар. Уларга Аллоҳнинг исмини зикр қилинглар. Аллоҳга тақво қилинглар. Албатта, Аллоҳ ҳисоби тезкор зотдир», деб айт!

5Бугунги кунда сизларга пок нарсалар ҳалол қилинди. Китоб берилганларнинг таоми сиз учун ҳалолдир. Сизнинг таомингиз улар учун ҳалолдир. Афийфа мўминалар ва сиздан олдин китоб берилганлардан бўлган афийфалар ҳам, агар иффатли бўлган ҳолингизда, зинокор бўлмай ва ўйнаш тутмай маҳрларини берсангиз, сизга ҳалолдир. Ким иймонни инкор қилса, унинг амали бехуда кетадир ва охиратда у зиён кўрувчилардан бўладир. (Ислом мусулмонларга аҳли китобларнинг сўйган сўйишлари ҳалол қилинган. Бу оятда «таом» сўзи қўлланган, аммо ундан аҳли китобларнинг барча таомлари, жумладан, чўчқа ёки бошқа ҳаром ҳайвонларнинг гўшти, ароққа ўхшаш ичимликлари ҳам ҳалол экан-да, деб тушунилмаслиги керак. Бу нарсаларнинг ҳаромлиги ўз-ўзидан ҳаммага маълум. Асли ўзи ҳалол бўлган бошқа нарсалар ҳақида ҳам аввал айтиб ўтилди. Демак, бу ерда гап гўшти асли ҳалол бўлган ҳайвонлар аҳли китобларнинг динлари асосида сўйилган бўлса, ҳалол бўлишлиги ҳақида кетмоқда.)

6Эй иймон келтирганлар! Намозга турмоқчи бўлсаларингиз, юзларингизни ва қўлларингизни чиғаноқлари ила ювинглар. Бошларингизга масҳ тортинглар. Ва оёқларингизни тўпиқлари ила ювинглар. Агар жунуб бўлсаларингиз, покланинглар. Агар бемор ёки сафарда бўлсаларингиз ёхуд бирорталарингиз таҳоратхонадан келса ёки аёлларга яқинлик қилса-ю, сув топа олмасаларингиз, бас, покиза тупроқ ила таяммум қилинглар. Ундан юзингизга ва қўлларингизга масҳ тортинглар. Аллоҳ сизларга қийинчилик туғдиришни истамас Аммо сизларни поклашни ва сизларга ўз неъматини батамом қилиб беришни истайдир. Шоядки шукр қилсангизлар. (Ушбу оятлар синчиклаб ўқиб-ўрганилса, Исломнинг поклик дини, поклик бўлганда ҳам, мукаммал поклик дини эканлиги яққол намоён бўлади. Аввалги беш оятда пок нарсаларнинг ҳалол қилингани, мусулмонларга пок таомлар, покиза аёллар ҳалол қилингани ҳақида сўз борган бўлса, бу оятда бадан поклиги ҳамда, энг муҳими, қалб поклиги ҳақида сўз кетмоқда. Чунки намоз қалбни покловчи амалдир. Ҳамма нарса покликка таянади, покликка қаратилгандир. Хоссатан, намоз ўқиш учун нафақат бадан, балки кийим-бош ва жой ҳам пок бўлиши зарур.)

7Аллоҳнинг сизга берган неъматини ва сиздан олган аҳдини эсланг. Ўзингиз: «Эшитдик ва итоат қилдик», дегансиз-а?! Ва Аллоҳга тақво қилинг. Албатта, Аллоҳ кўкраклардаги нарсани ҳам билгувчи зотдир. (Инсонга Аллоҳ берган неъматларнинг саноғига етиб бўлмаслигини, бу неъматларнинг шукрини ҳам адо эта олмаслигимизни яхши биламиз. Аммо Аллоҳнинг бизга берган неъматлари ичида энг улуғи иймон–Ислом неъмати эканини тушуниб етмоғимиз лозим. Бу улкан неъматнинг шукри унга амал қилиш билан бўлишини ҳам тушунмоғимиз керак. Оятда келаётган «мийсоқ»–аҳднома эса, Аллоҳнинг амрига итоат қилиш аҳдномаси эди. Бандалар ўзлари иймон келтириб, мўмин-мусулмон бўлганларида, «эшитдик ва итоат қиламиз», деб аҳд беришган эди. Энди аҳкомлар келди. Уни тинглаб, ўргансинлар ва итоат қилсинлар. Тақводор бўлсинлар. Чунки Аллоҳга иймонсиз, итоатсиз ва тақвосиз ҳаётнинг мазмуни бўлмайди.)

8Эй иймон келтирганлар! Аллоҳ учун ҳақда туринг, адолатли гувоҳ бўлинг. Бир қавмни ёмон кўришингиз сизни уларга нисбатан адолат қилмасликка олиб бормасин. Адолат қилинг. Бу тақвога оид ишдир. Аллоҳга тақво қилинг. Албатта, Аллоҳ қилаётган амалингиздан харабдор зотдир. (Дарҳақиқат, ўзи учун ёки оиласи, қавми-қариндоши, миллати ёки бошқа эътиборлар учун эмас, фақат

Аллоҳ учун ҳақда туриш керак. Бу осон иш эмас. Шунингдек, кези келганда ўзига қарши, ҳатто ота-онаси, бола-чақасига қарши адолатли гувоҳ бўлишга ҳам тўғри келади. Бундай мўъжизасифат ишлар фақат иймоннинг таъмини тотган, Исломнинг ҳақиқатини англаган кишилардангина содир бўлади. )

9Аллоҳ иймон келтириб яхши амалларни қилганларга ваъда қилди: Уларга мағфират ва улкан ажр бўлур.

10Куфр келтирганлар ва оятларимизни ёлғонга чиқарганлар–ана ўшалар дўзах эгаларидир!

11Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг сизга берган неъматини эсланг. Бир қавм сизга қўл узатмоқчи бўлганида, У уларнинг қўлларини сиздан қайтарган эди. Ва Аллоҳга тақво қилинг. Мўминлар Аллоҳга таваккал қилсинлар. («Мусулмонларга қўл чўзмоқчи бўлган қавм» кимлар эканлиги ҳақида турли ривоятлар бор. Аммо муҳаққиқ уламоларимиз бу қавм Ҳудайбия ҳодисаси пайтида Расулуллоҳни (с.а.в) ва мусулмонларни ғафлатда қолдириб, қириб ташламоқчи бўлган мушриклар гуруҳи эканини таъкидлаганлар. Аллоҳ уларга ёвуз ниятларига эришиш имконини бермади. Улар мусулмонлар қўлига асир тушдилар. Бу, албатта, Аллоҳ томонидан мусулмонларга берилган улкан неъматдир. Кўриниб турибдики, Аллоҳ хоҳласа, ҳар қандай ҳолда ҳам бандасига неъмат ато этади. Аммо банда бундай бахтга эришиши учун бу иноятга лойиқ бўлиши лозим. Бу эса, яна тақво билан бўлади.)

12Батаҳқиқ, Аллоҳ Бани Исроилдан аҳднома олди. Улардан ўн иккитасини нақиб қилиб юбордик. Ва Аллоҳ: «Албатта, Мен сизлар биланман. Агар намозни қоим қилсангиз, закотни берсангиз, Пайғамбарларимга иймон келтирсангиз, уларни қўлласангиз ва Аллоҳга яхши қарз берсангиз, албатта, сизнинг хатоларингизни кечираман ҳамда сизни остидан анҳорлар оқиб турадиган жаннатларга киритаман. Бас, бундан кейин ҳам сиздан ким куфр келтирса, батаҳқиқ, тўғри йўлдан адашган бўлади», деди. (Бани Исроил–яҳудийлардир. Исроил–Яъқуб алайҳиссаломнинг иккинчи исмлари. Маълумки, у кишининг ўн иккита ўғиллари бўлган. Ушбу ўн икки ўғилдан тарқалган зурриётлар Бани Исроилни ташкил этади. Аллоҳ таоло аҳдни ўша ўн икки уруғнинг (асботнинг) ўн икки нақиби–вакилидан олган.)

13Аҳдларини бузганлари учун уларни лаънатладик ва қалбларини қаттиқ қилдик. Улар калималарни ўз ўрнидан ўзгартирдилар. Ўзларига эслатма бўлган нарсадан кўп насибани унутдилар. Уларнинг озгиналаридан бошқаларидан мудом хиёнат кўрасан. Бас, уларни авф эт ва айбларини ўтиб юбор. Албатта, Аллоҳ яхшилик қилувчиларни севади. (Бани Исроил яҳудийлигига борди. Ҳатто Аллоҳ таоло билан бўлган аҳдномани ҳам бузди. Уни бажо келтирмади. Намозни қоим қилмади. Намоз деб аталмиш улуғ ибодатни Аллоҳ айтганидек эмас, ўзлари хоҳлаганларидек бузиб адо этадиган бўлишди. Закот бериш у ёқда турсин, ҳамма иқтисодий алоқаларга ҳаром-харишни қўшдилар. Одамларнинг молини ботил йўл билан ейишни жорий қилдилар. Аллоҳнинг барча Пайғамбарларига бирдай иймон келтиришмади, аксинча, уларнинг кўпчилигини ҳақорат қилдилар. Ҳатто Закариё, Яҳё алайҳиссаломларга ўхшашларини ўлдиришгача бориб етдилар. Исо алайҳиссаломни ўлдирдик деб даъво қилдилар. Охирги Пайғамбар Муҳаммадни

(с.а.в.) ҳам ўлдиришга ҳаракат қилдилар. Аллоҳга яхши қарз бериш тугул, бандага ҳам яхши қарз бермадилар. Қарз беришда рибохўрликни бутун дунё бўйича йўлга қўйдилар.)

14Ва «Биз насоролармиз» деганларнинг ҳам аҳдномасини олдик. Бас, улар ўзларига эслатма бўлган нарсадан кўп насибани унутдилар. Биз улар орасида адоват ва ёмон кўришни қиёмат кунигача қўзғатдик. Аллоҳ, албатта, уларга қилмишлари ҳақида хабар беради. ( Ийсо алайҳиссаломга биринчи эргашганлар Носиро номли қишлоқ аҳолиси экан. Шунинг учун ҳам уларга «насоролар», деб ном берилган. Бошқа бир талқинларга кўра, Ийсо алайҳиссалом: «Ким менга нусрат (ёрдам) беради?» деганларида, биз, деб чиққан эканлар. Шунинг учун «насоро» номини олганлар. Насороларнинг ўзаро адоватлари ҳаммага маълум ва машҳур. Католик протестант билан, православ моруний билан ёки бошқаси яна бири билан ҳамиша душман. Ҳар бир черков ўзини алоҳида динда деб ҳисоблайди ва бошқасини душман билиб, ёмон кўради. Уларнинг ўзаро олиб борган диний-мазҳабий урушлари оқибатида қонлар дарё бўлиб оққани тарихда машҳур.)

15Эй аҳли китоблар! Батаҳқиқ, сизларга Пайғамбаримиз келди. У сизга китобдан беркитиб юрган кўпгина нарсаларингизни баён қилиб беради. Кўпгинасини эса авф қилади. Батаҳқиқ, сизларга Аллоҳдан нур ва ойдин Китоб келди. (Яҳудий ва насороларга бу оятда таъкидлаб айтилаётган нарса–Аллоҳнинг охирги Пайғамбарининг (с.а.в.) нафақат араб мушрикларига, балки дунёдаги бошқа барча халқларга, шу жумладан, аҳли китобларга ҳам Аллоҳ томонидан келганликларидир. Муҳаммад алайҳиссаломнинг яҳудийларга ҳам Пайғамбар бўлиб келишлари хабари Тавротда бор бўлиб, улардан аҳд олинганда, у зотга иймон келтириш аҳди ҳам олинган эди. Шунингдек, у зоти бобаракотни (с.а.в.) насороларга ҳам Пайғамбар бўлиб келишлари хабари Инжилда зикр қилинган бўлиб, Аллоҳ таоло насоролардан аҳд олган пайтида, у зот келган вақтларида иймон келтириш аҳди ҳам олинган эди. Бу оятда уларга ўша аҳдномада айтилган Пайғамбар дарҳақиқат келганлигининг хабарини бериб туриб, у зотнинг аҳли китобларга қиладиган баъзи ишлари ҳам айтилмоқда.)

16У билан Аллоҳ Ўз розилигини истаганларни салом йўлларига бошлайди ва уларни Ўз изни ила зулматлардан нурга чиқаради. Ҳамда сироти мустақимга ҳидоят қилади. (Ўша ойдин Китоб–Қуръон билан Аллоҳ таоло ўз розилигини истаб мусулмон бўлган бандаларини салом (тинчлик) йўлларига бошлайди.)

17Батаҳқиқ Масиҳ ибн Марям Аллоҳдир, деганлар ҳам кофир бўлдилар. Уларга: «Агар Аллоҳ Масиҳ ибн Марямни, унинг онасини ва ер юзидаги барча кимсаларни ҳалок этишни ирода қилса, ким уни бирон нарсадан манъ қила олади? Ҳолбуки, осмонлару ер ва уларнинг орасидаги нарсалар Аллоҳникидир. У нимани хоҳласа, халқ қилади. Ва Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир», деб айт! (Насоролар Аллоҳга берган аҳдларида вафо қилмаган энг бош масала–Аллоҳнинг тавҳидини қўйиб, ширкка бурилишлари эди. Уларнинг залолатга кетишларининг асосий масаласи шу бўлган.)

18Яҳудий ва насоролар: «Биз Аллоҳнинг ўғилларимиз ва Унинг маҳбубларимиз», дедилар. Уларга: «Ундай бўлса, нимага У сизларни гуноҳларингиз туфайли азоблайдир? Балки сизлар У яратган башардирсизлар. У кимни хоҳласа,

мағфират қиладир. Кимни хоҳласа, азоблайдир. Осмонлару ер ва уларнинг орасидаги нарсалар Аллоҳникидир. Қайтиб бориш фақат Унинг Ўзигадир», деб айт.

19Эй аҳли китоблар! Батаҳқиқ, сизларга Пайғамбаримиз келди. У сизларга Пайғамбарлардан бўш даврда (динни) баён қилади. Бизга башорат бергувчи ҳам, огоҳлантиргувчи ҳам келмаган, демаслигингиз учун. Бас, батаҳқиқ, сизларга башорат бергувчи ҳам, огоҳлантиргувчи ҳам келди. Ва Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир. (Биз «бўш давр» деб таржима қилган сўз Қуръони Карим матнида «фатратин» дейилган. Бу сўз луғатда, сукунат, бўшлик, кесилиш ва заифлик маъноларини англатади. Шариатда бир Пайғамбар билан иккинчисининг орасидаги Пайғамбарсиз ўтган вақтга «фатиратун»–бўш давр дейилади. Маълумки, Ийсо алайҳиссаломнинг Пайғамбарликларидан сўнг Муҳаммад (с.а.в.) келгунларига қадар орадан олти юз йил ўтган.)

20Мусо ўз қавмига: «Эй қавмим, Аллоҳнинг сизга берган неъматларини эсланг. Ахир, У сиздан Пайғамбарлар юборди, подшоҳлар чиқарди ва оламларда бирортага бермаган нарсаларни берди-ку.

21Эй қавмим, Аллоҳ сизга ёзиб қўйган муқаддас ерга киринг. Ортингизга қайтманг, бас, зиён кўргувчига айланасиз», деганини эсла.

22Улар: «Эй Мусо, унда зўравон қавм бор. Улар ундан чиқмагунларича биз ҳеч качон кирмаймиз. Агар улар чиқсалар, биз кирувчидирмиз», дедилар.

23Улардан (Аллоҳдан) қўрқадиганлардан бўлган ва Аллоҳ уларга неъмат ато этган икки киши: «Уларнинг устига эшикдан кириб боринглар. Агар унга кирсангиз, албатта, ғолиб бўласизлар. Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳга таваккал қилингиз», дедилар. (Мусо алайҳиссалом муқаддас ердаги аҳволни билиш мақсадида олдин ўн иккита нақиб–вакил юборган эдилар. Ушбу оятда зикри келган, Аллоҳдан қўрқувчи ва унинг неъматига сазовор бўлган икки киши ўша нақиблардан эди. Аллоҳдан қўрқадиган банда ҳеч қачон бошқадан қўрқмайди. Чунки бир қалб икки хавфни кўтармайди. Аллоҳдан қўрқмаган эса, ҳаммадан қўрқади. Ушбу икки солиҳ банда ҳам Аллоҳдан қўрқадиганлардан бўлганлари учун, қўрқмасдан муқаддас ерга бориб, у ерда юрган катта жуссали, бақувват ва зўравон қавмни ўз кўзлари билан кўриб келдилар. Қавмларини Аллоҳнинг амрига итоат этиб ўша зўравон қавм устига дадил бостириб бораверишга ундадилар. Аммо Худодан қўрқмаганлар Аллоҳнинг амрига итоат этмасликларига зўравон қавмдан қўрқишларини баҳона қилдилар.)

24Улар: «Эй Мусо, модомики улар бор экан, биз зинҳор ва зинҳор у ерга кирмаймиз. Сен ўзинг Роббинг ила бориб икковлон уларга қарши уруш қилаверинглар. Биз бу ерда ўтириб турувчимиз», дедилар. (Қўрқоқликнинг оқибати шу-да. Демак, Аллоҳ Мусо алайҳиссаломнинг Робби, Бани Исроилнинг Робби эмас экан-да. Қўрқоқ бўлгандан кейин ҳол шу. Ҳамма нарсадан, ҳатто ақидадан ҳам воз кечиб юбораверилади.)

25У: «Эй Роббим, албатта, мен ўзим ва биродаримдан бошқага эга эмасман. Ўзинг биз билан фосиқ қавмнинг орасини ажратгин», деди.

26У зот: «Албатта, бу ер уларга қирқ йилгача ҳаромдир. Улар ер юзида ҳайрон
бўлиб юрарлар. Фосиқ қавмлар учун хафа бўлма», деди. (Бани Исроилнинг бу
қилмиши учун, яъни, Аллоҳнинг амрига итоат этмагани–Муқаддас ерга
кирмагани учун, Аллоҳ уларга бу муқаддас ерга киришни қирқ йилгача ҳаром
қилиб қўйди. Тафсирчиларимизнинг айтишларича, яҳудийлар бу муддатда Сийно
ярим оролидаги саҳрода 270 фарсаҳлик жойдан ташқарига чиқа олмай, адашиб,
ҳайрон бўлиб, бир борган жойга қайта-қайта бориб юравердилар. Ана шундай
ҳайронлик ва сарсон-саргардонликда қирқ йил юрдилар. Бу даврда мазкур
гуноҳни содир этган, нобакор авлод ўлиб битди. Саҳрода ўсган янги авлод пайдо
бўлди. Яъни, Аллоҳ тайин қилган муддат тугагунча аввалгилар муқаддас ерга
кира олмай ўлиб кетдилар.)

27Уларга Одамнинг икки ўғли хабарини ҳақ ила тиловат қилиб бер. Икковлари
қурбонлик қилганларида, бирларидан қабул қилинди, бошқасидан қабул
қилинмади. У: «Албатта, мен сени ўлдиражакман», деди. Бириси: «Албатта,
Аллоҳ тақводорлардангина қабул қиладир.

28Агар сен мени ўлдириш учун қўл кўтарсанг, мен сени ўлдириш учун қўл
кўтармасман. Мен, албатта, оламларнинг Робби Аллоҳдан қўрқаман.

29Мен, албатта, менинг ҳам гуноҳимни, ўзингнинг ҳам гуноҳингни олиб
кетишингни, шу сабабдан дўзах аҳлидан бўлишингни хоҳлайман. Ана ўша
золимларнинг жазосидир», деди.

30Нафси унга биродарини ўлдиришни яхши кўрсатди. Бас, уни ўлдирди. Шу
сабабдан зиёнкорлардан бўлди.

31Аллоҳ ер юзида кезиб юрган қарғани унга биродарининг ўлигини қандай
кўмишини кўрсатиш учун юборди. У: «Шўрим қурсин! Мана шу қарғачалик
бўлиб, биродарим ўлигини кўма олмадим-а?!» деди. Бас, у надомат
қилувчилардан бўлди. (Ояти кариманинг сиёқидан кўриниб турибдики, қотил
биродарини ўлдириб қўйгандан кейин нима қиларини билмай қолган. Ўликни
кўмиш кераклиги хаёлига келмаган. Чунки аввал ўлик бўлмаган. Бу ер юзидаги
биринчи ўлик эди. Ривоятларда келишича, шу пайтда Аллоҳ унга ўликни
кўмишни ўргатиш учун икки қарғани юборган. Улар қотилнинг олдида урушиб,
бири иккинчисини ўлдирган. Сўнгра қотил қарға ўлган қарғани ерни кавлаб
кўмган.)

32Шунинг учун ҳам Бани Исроилга: «Ким бир жонни ноҳақдан ёки ер юзида фасод
қилмаса ҳам ўлдирса, худди ҳамма одамларни ўлдирган бўлади. Ким уни
тирилтирса, худди ҳамма одамларни тирилтиргандек бўлади», деб ёздик.
Батаҳқиқ, уларга Пайғамбарларимиз баёнотлар олиб келдилар. Сўнгра, бундан
кейин ҳам, улардан кўплари ер юзида исроф қилгувчилардан бўлдилар. (Исломда
ўлим ҳукмига лойиқ жиноят қилмаган жон жуда ҳам юқори баҳоланади. Зотан,
ўлим ҳукми ҳам бошқа яхши жонларнинг ҳаётини сақлаб қолиш учун
чиқарилади. Шу боис бир беайб инсонни ўлдирган одам бутун бошли инсониятни
ўлдиргандек жиноят қилган ҳисобланади. Худди шу ҳақиқатни Аллоҳ таоло Бани
Исроилга ёзиши–фарз қилиши–улар ўша вақтда аҳли китоб бўлиб турган қавм
эканлигидадир.)

33Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига қарши уруш қилувчилар, ер юзида фасод қилувчиларнинг жазоси, албатта, ўлдирилмоқлари ёки осилмоқлари ёхуд қўл-оёқлари қарама-қарши томондан кесилмоғи ёки ер юзида сургун қилинмоқларидир. Бу (нарса) уларга бу дунёда ор бўлур. Охиратда эса, уларга улкан азоб бор.

34Магар, уларга қодир бўлишингиздан олдин тавба қилсалар, билингки, албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Қўлга тушмасдан олдин тавба қилиш ҳақиқий афсус-надоматнинг, яхшиликка қайтишга қилинган қатъий карорнинг аломатидир. Улар ўз жиноятларини давом эттираверсалар ҳам бўларди, аммо инсофга кириб, ишларининг нотўғри эканини англаб етибдилар, Ислом дини бу рағбатни тақдирлайди. Бошқа шаръий ҳукмлар қатори ушбу ҳукмга ҳам амал қилинган даврда элу улус тинч бўлиб, ҳамма омонда эди. Бепоён саҳрода қўй боқиб юрган чўпон қўйларига бўри ҳужум қилишидан хавфсирамаса, бошқа қўрқинчи йўқ эди. Аммо ҳозир-чи? Одамлар уйида тинч ўтира олмайдилар. Ҳар қадамда жонлари ҳам, молу мулклари ҳам хавф остида. Дунёдаги жами ҳукуматлар бирлашиб ҳам жиноятчиларни жиловлай олмаяптилар. Аллоҳнинг ҳукмига юрмасликнинг оқибати шу.)

35Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга тақво қилинглар ва Унга васийла ахтарингиз ҳамда Унинг йўлида жиҳод қилингиз. Шоядки, ютуққа эришсангиз. (Дунёда қўрқиш лозим бўлган ягона зот Аллоҳдир. Қачонки инсонларда Аллоҳдан қўрқиш ҳисси–тақво ҳисси бўлмас экан, ҳеч қандай қонун, ҳеч қандай тузум одамларни ёмонликдан сақлаб тура олмайди. Қўйилган миршаб ёки жосуслар назоратидан қочиб, олдингидан ҳам баттар ишларни қилаверадилар. Инсонда тақво бўлса-чи? Унда ҳар бир инсон ўзига ўзи қўриқчи ва кузатувчи бўлади. Ҳеч ким уни назорат қилмаса ҳам, ҳеч ким кўрмаётган бўлса ҳам, ёмонлик қилмайди.)

36Агар куфр келтирганлар қўлида ер юзидаги ҳамма нарса ва яна шунча нарса бўлсаю уни қиёмат кунининг азобидан қутулишга тўлов қилиб берсалар ҳам, улардан қабул қилинмас. Уларга аламли азоб бор.

37Улар дўзахдан чиқмоқчи бўлурлар. Аммо ундан чиқа олмаслар. Уларга муқим азоб бор.

38Ўғри эркак ва ўғри аёлнинг қўлларини кесинглар. Бу уларнинг қилмишига жазо ва Аллоҳдан ъиқобдир. Аллоҳ азиз ва ҳакимдир.

39Ким зулмидан кейин тавба этса ва амали солиҳ қилса, Аллоҳ албатта тавбасини қабул қилади. Шубҳасиз, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Гуноҳ қилган банда тавбага шошилмоғи лозим. Аммо бу ояти каримага чуқурроқ назар соладиган бўлсак, унда: «тавба этса ва амали солиҳ қилса», дейилмоқда. Мусулмон одам учун ёмонликдан қайтишнинг ўзи кифоя қилмас экан. Ёмонликдан қайтиш билан бирга, яхшилик амалларни қилиши ҳам зарур экан. Мадинаи Мунаввара да бир аёл ўғрилик қилиб қўлга тушади. Унинг қариндош-уруғлари бундан қаттиқ ташвишланадилар. Агар қўли кесилса, бутун уруғимизга ор бўлади, деб қайғурадилар. Маслаҳатлашишиб, Усома ибн Зайд Пайғамбаримизнинг эркаси, уни ишга солайлик, кечириб юборсалар ажаб эмас, дейишади. Усома ибн Зайд (р.а.) воситачилик қиладилар. Шунда Расулуллоҳ (с.а.в.) қаттиқ ғазабланадилар ва масжидда жамоат намозидан сўнг хутба қилиб:

«Сизга нима бўлдики, Аллоҳнинг ҳаддидан бўлмиш бир ҳадда менга воситачи қўясизлар! Аллоҳга қасамки, агар Муҳаммаднинг қизи Фотима ўғрилик қилса ҳам, қўлини кесаман! Сиздан олдин ўтганларнинг ҳалок бўлишига сабаб ҳам оддий одамга ҳадни жорий этиб, обрўлига жорий этмаслик эди», дедилар. («Ҳад» деганда шаръий жазо тушунилади.))

40Осмонлару ернинг мулки Аллоҳнинг эканлигини, кимни хоҳласа, азоблашини, кимни хоҳласа, мағфират қилишини ва Аллоҳ ҳар бир нарсага қодир эканини билмасмидинг?!

41Эй Пайғамбар! Оғизлари ила, иймон келтирдик, деб қалблари иймон келтирмаганлар ва яҳудий бўлганларнинг куфрга ошиқадиганларидан хафа бўлма. Улар ёлғонни кўп эшитадилар, сенга келмаган қавмлардан ҳам эшитадилар. Сўзларни жойларидан ўзгартирадилар. Улар: «Агар сизга бу берилса, олинглар, агар бу берилмаса, ҳазир бўлинглар», дерлар. Аллоҳ кимни фитнага солишни ирода қилса, унга Аллоҳ томонидан бўладиган бирон нарсани тўса олмассан. Аллоҳ ана ўшаларнинг қалбларини поклашни ирода қилмади. Уларга бу дунёда шармандалик бор. Уларга охиратда улкан азоб бор. («Оғизлари ила, иймон келтирдик, деб қалблари иймон келтирмаганлар»дан мурод– мунофиқлардир. Демак, ушбу ояти карима мунофиқлар ва яҳудийлар ҳақида тушган. Маълумки, мунофиқликнинг келиб чиқиши ҳам яҳудийларга бориб тақалади.)

42Улар ёлғонни кўп эшитувчилар, ҳаромни кўп еювчилардир. Агар сенга келсалар, ораларида ҳукм чиқар ёки улардан юз ўгир. Агар улардан юз ўгирсанг, сенга ҳеч зарар келтира олмаслар. Агар ҳукм қилсанг, ораларида адолат ила ҳукм қил. Албатта, Аллоҳ адолат қилувчиларни севади. (Иймон-Ислом бўлмаса, жамиятда ёлғон авж олади. Уларнинг эшитадиган нарсаси ёлғон бўлиб қолади. Ёлғонни кўп эшитади дегани, демак, қарийб ҳамма ёлғон гапиради, деганидир. Атроф ёлғонга тўлиб кетади. Етти ёшдан етмиш ёшгача ёлғончига айланади. Рост ва тўғри сўзга жой қолмайди. Ундай жамиятда рост ва тўғри сўзли одам ақлдан озган ва ғариб саналади. Чунки у яшаб турган жамиятда рост сўзни фақат ёлғон топа олмай қолганларидагина, ноиложликдан гапирадилар. Мазкур кишиларнинг яна бир сифати–«ҳаромни кўп еювчилар»дир. Оғзи билан иймон келтириб, қалби иймон келтирмаганлар жамиятида ва яҳудий бўлганлар жамиятида ҳаром емоқ одат тусига киради. Иймон-Ислом бўлмаган жамиятда ҳаром ейиш авж олади. Аллоҳ ҳаром қилган чўчқа, ўлимтик, қон, ароқ ва бошқаларни ўзлари учун энг тансиқ ва азиз таом ҳисоблайдилар. Бунинг устига, топганлари ҳаммаси ҳаром. Ботил йўл билан, қимор, порахўрлик, рибохўрлик, товламачилик, зўравонлик, ўғрилик, бировнинг ҳақини тортиб олиш каби йўллар билан мол топадилар. Уларнинг жамиятида ҳалол йўл билан ризқ топиш анқонинг уруғига айланади. Ўзлари шундай ҳолда бўла туриб, яна мунофиқлик ила фатво сўраб келишади.)

43Ўзларида Таврот бўла туриб, унда Аллоҳнинг ҳукми бўла туриб, қандай қилиб сени ҳакам қиладилару сўнгра яна юз ўгириб кетарлар? Улар мўмин эмаслар.

44Биз Тавротни нозил қилдик. Унда ҳидоят ва нур бор. У билан У зотга таслим бўлган Пайғамбарлар, Аллоҳнинг китобини муҳофаза қилишга мукаллаф бўлган

роббонийлар ва аҳборлар яҳудий бўлганларга ҳукм юритарлар. Улар бу китобга гувоҳ қилинганлар. Одамлардан қўрқманглар, Мендан қўрқинглар. Менинг оятларимни арзон баҳога сотманглар. Ким Аллоҳ нозил қилган нарса ила ҳукм юритмаса, ўшалар кофирлардир.

45Биз унда уларга жонга–жон, кўзга–кўз, бурунга–бурун, қулоққа–қулоқ, тишга–тиш ва жароҳатларда қасос вожиб, деб ёздик. Ким у(қасос)ни кечиб юборса, бу унга каффоротдир. Ким Аллоҳ нозил қилган нарса ила ҳукм юритмаса, ўшалар золимлардир. (Яъни, Биз Тавротда яҳудийларга жиноятчилардан қасос олишни вожиб деб ёздик. Жонга–жон, яъни, одам ўлдирганнинг ўзи ҳам ўлдирилади. Кўзга–кўз, яъни, бировнинг кўзини кўр қилгандан унинг ҳам кўзини кўр қилиш ила қасос олинади. Бурун, қулоқ, тиш ва бошқа аъзолар, шунингдек, етган жароҳатларга ҳам шунга ўхшатиб қасос олинади. Ушбу ҳукм Ислом шариатида ҳам ўзгартирилмасдан қабул қилинган.)

46Уларнинг изларидан Ийсо ибн Марямни ўзидан олдинги Тавротни тасдиқловчи қилиб юбордик. Унга Инжилни бердик. Унда ҳидоят ва нур бор. У ўзидан олдинги Тавротни тасдиқлагувчидир. У тақводорлар учун ҳидоят ва мавъизадир.

47Инжил аҳли унда Аллоҳ нозил қилган нарса ила ҳукм юритсинлар. Ким Аллоҳ нозил қилган нарса ила ҳукм юритмаса, ана ўшалар фосиқлардир. (Демак, Инжилга эътиқод қилган насоролар ҳам унда Аллоҳ нозил қилган ҳукмлар остида, ўша ҳукмларни жорий қилган ҳолда яшамоқлари керак бўлган. Таврот аҳли ундаги ҳукмлар остида, Инжил аҳли ҳам ундаги ҳукмлар остида яшамоқлари матлуб бўлган. Қуръон тушиб бўлганидан кейин эса, ҳамма бараварига Қуръоннинг аҳкомлари остида яшаши вожибга айланган.)

48Ва Биз сенга китобни ҳақ ила, ўзидан олдинги китобни тасдиқловчи ва унинг устидан назорат этгувчи қилиб нозил қилдик. Бас, улар орасида Аллоҳ нозил этган нарса ила ҳукм юрит. Ўзингга келган ҳақни қўйиб, уларнинг хоҳишларига эргашма. Сизлардан ҳар бирингизга алоҳида шариат ва йўл қилиб қўйдик. Агар Аллоҳ хоҳласа, ҳаммангизни бир уммат қилиб қўяр эди. Аммо У сизларни Ўзи ато этган нарсада синамоқ истайдир. Яхшиликка шошилингиз. Ҳаммангизнинг қайтар жойингиз Аллоҳ ҳузурида. Бас, ўшанда ихтилоф қилган нарсаларингиз ҳақида хабар берадир. ( Қуръон, ундан келиб чиқадиган Ислом шариати Аллоҳ томонидан тушган.Ким уни инкор этса, Аллоҳни инкор этади. Яъни, Қуръони Карим ўзидан олдинги китобларда келган илоҳий таълимотларни тасдиқлайди. У охирги ва боқий китоб, шунинг учун ҳам олдинги китобларга ҳақиқий баҳони у беради. Қуръони Карим охирги китоб бўлгани учун ҳам ҳамма таълимотлар устидан нозир ва ҳакамдир. Улардаги ихтилоф ва келишмовчиликлар ҳақидаги ҳукмлар ҳам Қуръондан чиқади.)

49Улар орасида Аллоҳ нозил этган нарса ила ҳукм юрит. Уларнинг хоҳишларига эргашма ва улар сени Аллоҳ сенга нозил қилган нарсада фитнага солишларидан ҳазир бўл. Агар юз ўгирсалар, билки, Аллоҳ уларни баъзи гуноҳлари туфайли мусибатга солишни ирода қилибди. Албатта, одамлардан кўплари фосиқлардир. (Яъни, одамлар шариат ҳукмини юритишда баъзи жузъий камчиликлар бўлишини таклиф қилса ҳам, қабул этма, деганидир. Номаъқул одамлар шариатга умуман амал қилмаслик ҳақида таклифлар киритадилар, бу қабул бўлмаса,

кичикроқ ўзгартиш киритишни таклиф этадилар. Табиийки, бу ҳам қабул
бўлмайди. Шунда Аллоҳ инсоф берганлари ўзига келиб, ҳақиқатга таслим бўлади.
Мусулмон бўлиб ҳаёт кечиришни бошлайди. Инсофга келмаганлари эса, юз
ўгириб кетади.)

50Жоҳилият ҳукмини истайдиларми?! Ишончи комил қавмлар учун Аллоҳдан
ҳукми яхшироқ ким бор?!

51Эй иймон келтирганлар! Яҳудий ва насороларни ўзингизга дўст тутманг. Улар
бир-бирлари билан дўстдирлар. Сиздан ким уларни дўст тутса, албатта, у
улардандир. Албатта, Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят этмас.

52Қалбларида касаллик борларнинг, замон айланиб бизга мусибат етишидан
қўрқамиз, деб улар томон шошилганини кўрасан. Шоядки, Аллоҳ фатҳу нусрат
берса ёки Ўз томонидан бирон иш ато қилсаю ўзларича сирлашган нарсаларига
надомат қилсалар. (Яъни, мазкур кофирлар замон айланиб мусулмонлар енгилиб
қолса, ғолибларнинг зарбаси остида қолмайин, деб қўрқади. Демак, Исломга у
ихлос билан кирган эмас. Мусулмонлар устун келиб турганда, улардан қўрқиб,
тили билан мусулмонлигини изҳор қилган, баъзи ибодатларга ва диний
кўрсатмаларга ҳам амал қилиб турган. Мусулмонларга қарши бўлган кофирлар
билан ҳам дўстлашиб, ҳамкорлик қилиб, мабодо замон айланиб улар
мусулмонлардан устун келиб қолса, менга зарар беришмасин, деб туради. Лекин
иш тамоман бошқача бўлиб чиқиши ҳам мумкин.)

53Иймон келтирганлар: «Ўзларини сизлар билан деб Аллоҳнинг номи ила жон-
жаҳдлари ила қасам ичганлар анавиларми?» дейишади. Амаллари беҳуда кетди.
Бас, зиён кўргувчилардан бўлдилар.

54Эй иймон келтирганлар! Сизлардан ким динидан қайтса, Аллоҳ албатта Ўзи
севадиган ва улар ҳам Аллоҳни севадиган қавмни келтиради. Улар мўминларга
хокисор, кофирларга қаттиққўл, Аллоҳнинг йўлида жиҳод қиларлар ва
маломатчининг маломатидан қўрқмаслар. Бу Аллоҳнинг фазли бўлиб, хоҳлаган
одамига беради. Аллоҳ фазли-карами кенг ва билувчи зотдир. (Аллоҳ таоло
динининг ер юзида барқарор бўлишни ирода этган. Бу иродани юзага чиқаришда
баъзи бандаларини восита–сабаб қилади. Мана шу шарафли ишга мусулмон
уммати танланган. Ким бу шарафни етарли тақдир этса, чин қалбидан ихлос
билан бу динга хизмат қилади. Бу дин йўлида жонини ҳам, молини ҳам бахш
этади. Аммо ким бу улкан бахтнинг қадрига етмаса, турли баҳоналар билан
Исломдан қайтса–муртад бўлса, ёмонлиги ўзигадир. Исломга ҳеч қандай зарар
етмайди. Қайтага, унга ўхшаган номаъқул шахслардан холи бўлади. Аллоҳ
ундайларга муҳтож эмас.)

55Албатта, сизнинг валийларингиз Аллоҳ, Унинг Пайғамбари ва бўйинсунган
ҳолларида намозни қоим қилиб, закотни ато этадиган иймон келтирганлардир.

56Ким Аллоҳни, Унинг Пайғамбарини ва иймон келтирганларни валий қилиб
олса, бас, албатта, Аллоҳнинг ҳизби–ана ўшалар ғолиблардир.

57Эй иймон келтирганлар! Динингизни масхара ва ўйин қилиб олган сиздан олдин
китоб берилганлар ва куфр келтирганларни валий-дўст тутманг. Агар мўмин
бўлсангиз, Аллоҳга тақво қилинг.

58Агар намозга нидо қилсангиз, улар уни масхара ва ўйин қилишади. Бу уларнинг
ақл қилмайдиган қавмлигидандир.

59Сен:«Эй аҳли китоблар! Бизни фақат Аллоҳга ҳамда ўзимизга нозил қилинган
ва авваллари нозил қилинган нарсаларга иймон келтирганимиз учун ва
сизларнинг кўпчилигингиз фосиқ бўлганингиз учун айблайсизларми?!» деб айт.
(Аҳли китоб бўлсин, худосиз бўлсин, мушрик бўлсин, мунофиқ бўлсин, ким
бўлишидан қатъи назар, мусулмон бўлмаганлар мусулмонларни ёмон кўришига
асосий сабаб иймондир. Кофирларнинг бу ишлари ҳеч қандай мантиққа тўғри
келмайдиган бир ҳолат. Ўйлаб кўринг-а: иймонсиз одам мўмин инсонни мўмин
бўлгани учун ёмон кўрса!.. Қўполроқ мисол келтирадиган бўлсак, бу нарса
ароқхўр-алкаш ароқ ичмайдиган пок одамни фақат ароқ ичмагани учун ёмон
кўришидек гап.)

60Сен:«Сизларга Аллоҳнинг ҳузуридаги бундан ҳам кўра ёмонроқ «савоб»нинг
хабарини берайми? Ким Аллоҳнинг лаънатига учраган, ғазабига дучор бўлган,
маймун ва чўчқага айлантирилган ва тоғутга ибодат қилган бўлса, ана ўшалар
ёмон мартабадаги ва тўғри йўлдан бутунлай адашган кимсалардир», деб айт!
(Ўзлари шундай улкан «савоб»га–Аллоҳнинг лаънатига учраб туриб, яна
мусулмонларни Аллоҳга ва У нозил қилган нарсага иймон келтирганлари
учунгина айблашни уларга ким қўйибди?!)

61Улар ҳузурингизга келсалар, иймон келтирдик, дерлар. Ҳолбуки, уларнинг куфр
ила кириб, куфр ила чиқишлари шубҳасиз. Аллоҳ улар беркитган нарсани яхши
биладир.

62Ва улардан кўпларининг гуноҳга, душманликка ва ҳаром емоққа
ошиқаётганини кўрасан. Қилаётган ишлари қандай ҳам ёмон!

63Роббонийлари ва аҳборлари уларни гуноҳ айтиш ва ҳаромни ейишдан
қайтарсалар бўлмасми?! Қилаётган ҳунарлари қандай ҳам ёмон-а!

64Яҳудийлар: «Аллоҳнинг қўли боғлиқдир», дедилар. Қўллари боғлсин уларнинг.
Айтганлари учун лаънатга учрасинлар. Балки Аллоҳнинг икки қўли очиқ,
хоҳлаганича нафақа қилар. Сенга Роббингдан нозил қилинган нарса улардан
кўпларининг туғён ва куфрини зиёда қилар. Уларнинг орасига қиёмат кунигача
душманлик ва ёмон кўришни солдик. Улар қачон уруш оловини ёқсалар, Аллоҳ
ўчирар. Улар ер юзида фасод қилиб юрарлар. Аллоҳ фасод қилгувчиларни севмас.
(Ушбу ояти карима яҳудийларнинг Аллоҳ таолога нисбатан катта
беодобликларидан бирини келтириш билан сўз бошланмоқда. Улар Аллоҳ таоло
тўғрисида нотўғри тасаввурга бориб: «Аллоҳнинг қўли боғлиқдир» дедилар».
Ҳамма айблардан холи бўлган Аллоҳ таолони бахил дея сифатлаш учун фақат
яҳудий бўлиш керак. Фақат уларгина бундай даъво қилишга журъат этишлари
мумкин. Аслида, бахиллик яҳудийларнинг ўзларига хос.)

65Агар аҳли китоблар иймон келтириб, тақво қилганларида эди, уларнинг гуноҳларини ювган ва жаннати наъимга киритган бўлардик.

66Агар улар Тавротга, Инжилга ва уларга Роббиларидан нозил бўлган нарсага амал қилганларида эди, албатта, тепаларидан ҳам, оёқлари остидан ҳам (ризқ) еган бўлардилар. Улардан мўътадил тоифалар ҳам бор. Уларнинг кўпларининг қилган нарсалари жуда ҳам ёмон. (Албатта, иймон ва тақво Аллоҳ таолодан нозил бўлган Таврот ва Инжилни, бошқа илоҳий китобларни, жумладан, Қуръони Каримни ҳаётга татбиқ этишни тақазо қилади. Таврот ҳам, Инжил ҳам Муҳаммадга (с.а.в.) иймон келтиришга, у кишининг динига киришга амр қилган. Ҳамма Исломга кириши, сўнгги Пайғамбарга эргашиши ва Қуръони Каримга амал этиши лозим. Қуръони Карим келишидан олдин Таврот ва Инжилга амал қилганларида ҳам, ушбу оятдаги илоҳий ваъдага ноил бўлар эдилар. Қуръони Карим келгандан кейин унга амал қилинса ҳам, албатта, ўша ваъдага вафо қилинади.)

67Эй Пайғамбар! Сенга Роббингдан нозил қилинган нарсани етказ. Агар шундай қилмасанг, Унинг элчилигини етказмаган бўласан. Аллоҳ сени одамлардан сақлайдир. Албатта, Аллоҳ кофир қавмларни ҳидоят қилмас.

68Сен: «Эй аҳли китоблар! Таврот, Инжил ва сизга Роббингиздан нозил қилинган нарсага амал қилмагунларингизгача ҳеч нарсага арзимайсизлар», деб айт. Сенга Роббингдан нозил қилинган нарса улардан кўпларининг туғён ва куфрларини зиёда қилади. Кофир қавмлар учун ачинма.

69Албатта, иймон келтирганлар, яҳудий бўлганлар, собиъунлар ва насоролардан ким Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирса ва яхши амал қилса, уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар. (Ким бўлишидан қатъи назар–хоҳ мусулмон бўлсин, хоҳ яҳудий бўлсин, хоҳ Пайғамбаримиз (с.а.в) келишларидан олдин бутларга сиғинишни тарк этиб, ўз ҳолича, муайян бир динга эргашмасдан, ёлғиз Аллоҳга ибодат қилган собиъунлар тоифаси бўлсин, хоҳ насроний динидагилар бўлсин–Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтириб, яхши амал қилиши керак. Ҳар диннинг муддати тугаб, уни бекор қилувчи дин келганда, янги динга ўтиш зарур. Муддати қиёмат кунигача тугамайдиган охирги ва мукаммал дин бўлмиш Ислом келганидан кейин ҳамма бунга ўтиши, Аллоҳга, Муҳаммадга (с.а.в.), Қуръонга ва иймон келтирилиши лозим бўлган яна бошқа нарсаларга иймон келтириши ҳамда яхши амаллар қилиши лозим.)

70Батаҳқиқ, Биз Бани Исроилдан мийсоқ–аҳднома олдик ва уларга Пайғамбарлар юбордик. Ҳар қачон уларнинг ҳавои нафсларига тўғри келмайдиган нарса келтирган Пайғамбарни: бир гуруҳларини ёлғончи дедилар, бир гуруҳларини ўлдирдилар.

71Улар, ҳеч қандай синов бўлмайди, деб кўру кар бўлиб олдилар. Сўнгра Аллоҳ уларни кечирди. Кейин улардан кўплари яна кўру кар бўлиб олдилар. Аллоҳ уларнинг қилаётганини кўрувчи зотдир. (Яҳудийларнинг синов, ҳисоб-китоб бўлишига иймонлари йўқ эди. Улар шундай ўтиб кетишларига, амалларининг сарҳисобини бермасликларига қаттиқ ишонардилар. Бундай ботил ишонч уларни кўру кар қилиб қўйган эди. Кўзлари ўнгида рўй бериб турган ҳодисалардан ибрат олмасдилар. Қулоқлари билан эшитаётган нарсалар ҳам уларга таъсир қилмас

эди. Ҳеч қандай синов, ҳисоб-китоб бўлмайди, деб қаттиқ ишонишлари уларни шу ҳолга олиб келганди.)

72Аллоҳ, албатта, Масиҳ ибн Марямдир, деганлар кофир бўлдилар. Масиҳ ибн Марям эса: «Менинг Роббим ва сизнинг Роббингиз Аллоҳга ибодат қилинг. Ким Аллоҳга ширк келтирса, албатта, Аллоҳ унга жаннатни ҳаром қиладир ва унинг турар жойи дўзах бўладир. Ва золимларга нусрат берувчилар йўқдир», деди.

73Аллоҳ, учтанинг учинчисидир, деганлар, батаҳқиқ, кофир бўлдилар. Ягона илоҳдан ўзга ҳеч қандай илоҳ йўқ! Агар айтаётганларидан қайтмасалар, улардан куфр келтирганларини аламли азоб тутадир. (Насроний динидагиларнинг мантиқсиз, ўзлари ўйлаб чиқарган, ҳақиқий диний таълимотни бузиб кўрсатадиган ақидаларидан бири ушбу оятда муҳокама қилинмоқда. Улар: «Аллоҳнинг табиати бир-бирига тенг учта кўринишдан–Ота худо, ўғил худо ва муқаддас руҳдан иборатдир. Ўғил худо, яъни, Ийсо воситаси ила бутун махлуқот Ота худога улашади. Ўғил худога фидо қилинганлик, Муқаддас руҳга «тозалаш» нисбати берилади», дейдилар. Шу билан бирга, ўзларини тавҳид ақидасида деб даъво қиладилар.)

74Аллоҳга тавба қилиб, Унга истиғфор айтмайдиларми?! Зотан, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.

75Масиҳ ибн Марям бир Пайғамбар, холос. Ундан олдин ҳам Пайғамбарлар ўтган. Унинг онаси эса, сиддиқадир. Икковлари ҳам таом ер эдилар. Биз уларга оятларни қандай баён қилаётганимизга назар сол-у, кейин уларнинг қандай бурилиб кетаётганларига назар сол. (Биби Марям бинти Имрон Аллоҳнинг айтганларини, амру фармонини тасдиқловчи–сиддиқадир. Содиқ, пок бир бандадир. Бу кишини ҳам «она Худо» деб эътиқод қилиб бўлмайди. Демак, Масиҳ ибн Марямни ҳам, унинг онаси Марям сиддиқани ҳам «худо» деб эътиқод қилиш хатодир.)

76Сен: «Аллоҳни қўйиб, сизга зарар ҳам, фойда ҳам бера олмайдиган нарсага ибодат қиласизларми?! Аллоҳ эшитувчи ва билувчи зотдир», деб айт. (Ҳақиқий фойда ва зарар берувчи зот Аллоҳдир, уни қўйиб, фойда ҳам, зарар ҳам бера олмайдиган нарсага, жумладан, Масиҳ ибн Марям ва унинг онасига ибодат қилиш мутлақо нотўғри ишдир. Ким шундай иш қилса, албатта, эътиборсиз қолмайди.)

77Сен:«Эй аҳли китоблар! Динингизда ҳаддан ошиб, ноҳақлик қилманг. Ва олдин ўзлари адашиб ва кўпчиликни адаштириб, тўғри йўлдан умуман чиққанларнинг ҳавои нафсларига эргашманг», деб айт. (Динда ҳаддан ошишлик арабчада «ғулув» дейилади. Ғулув–аслида, динда бўлмаган нарсаларни ўзини яна ҳам диндорроқ, тақводорроқ кўрсатиш мақсадида динга киритишдир.)

78Бани Исроилдан куфр келтирганлари Довуд ва Ийсо ибн Марям тилида лаънатландилар. Бу эса, исён қилганлари ва тажовузкор бўлганлари учун бўлди. (Довуд ва Ийсо алайҳиссаломлар Бани Исроилни исёни ва тажовузкорлиги учун лаънатлаган эдилар. Аслида, ҳидоятга бошлаш учун, Аллоҳ томонидан раҳмат бўлиб келган Пайғамбар бўлар-бўлмас ишга бир қавмни лаънатлайвермайди. Жуда ҳам ўтиб кетганидан, чидаб бўлмайдиган ҳолга етганлигидангина қилиши

мумкин бу ишни. Шунинг ўзи ҳам Бани Исроилнинг ким эканлигини кўрсатиб турибди.)

79Улар қилинган ёмон ишдан бир-бирларини қайтармас эдилар. Бу қилмишлари қандай ҳам ёмон бўлди!

80Улардан кўпларининг куфр келтирганларни валий-дўст тутганини кўрасан. Уларга нафслари тақдим қилган нарса қандай ҳам ёмон бўлди. Аллоҳ уларга ғазаб қилди. Ва улар азобда боқий қолувчилардир. (Яҳудийлар доимо мусулмонларга қарши кофирлар билан тил бириктириб, ўзаро ҳамкорлик қилиб келганлар. Пайғамбаримиз (а.с.) вақтларида мушрикларни афзал кўриб, мусулмонларга қарши тил бириктирган бўлсалар, ҳозиргача турли кофирлар билан тил бириктириб, Исломга қарши бўлиб келмоқдалар.)

81Агар Аллоҳга, Пайғамбарга ва унга нозил қилинган нарсага иймон келтирганларида эди, уларни валий-дўст тутмас эдилар. Лекин улардан кўплари фосиқлардир. (Яъни, ўша яҳудийлар Аллоҳ таологa, Муҳаммадга (с.а.в.) ва Қуръонга иймонлари бўлганда эди, кофирларни дўст тутмас эдилар. Ушбу оятда улар Аллоҳга ҳам иймонлари йўқликда айбланмоқдалар. Яҳудий ва бошқа аҳли китобларнинг, биз мўминмиз, деган даъволари шу билан пучга чиқади. Уларнинг кўплари фосиқ эканликлари ҳам тасдиқланмоқда. Фосиқлик эса, дин кўрсатган чегарадан четга чиқишдир.)

82Яҳудий ва ширк келтирганларни иймон келтирганларга нисбатан одамларнинг ашаддий адоватлиси эканини топасан. Улардан иймон келтирганларга дўстликка яқинроғи, биз насоролармиз, деганлар эканини топасан. Бу уларнинг ичида диний олимлар ва роҳиблар бўлганидан ва уларнинг такаббурлик қилмасликларидандир. (Бу уч тоифа мусулмонларга муносабатда иккига бўлинади. Биринчиси–мусулмонларга нисбатан ашаддий адоватли тоифа бўлиб, улар яҳудий ва мушриклардан иборатдир. Иккинчи тоифа–мусулмонларга нисбатан, бошқа кофирларга қараганда, дўстликка яқинроқ тоифа бўлиб, улар насоролардан иборатдир.)

83Уларни Пайғамбарга нозил қилинган нарсани тинглаганларида, ҳақни билганликларидан, кўзлари ёш тўкканини кўрасан. Улар: «Эй Роббимиз, биз иймон келтирдик, бас, бизни шоҳидлар қаторига ёзгин.

84Нима учун Аллоҳга ва бизга келган ҳаққа иймон келтирмас эканмиз ва Роббимиз бизни ҳам солиҳ қавмлар қаторига киритишини тамаъ қилмас эканмиз?!» дерлар. (Яъни, мазкур насоролар, Аллоҳга ва ундан келган ҳақ дин бўлмиш Исломга иймон келтирмасликни, тушуниб бўлмайдиган ҳол деб ҳисоблайдилар.)

85Айтганларига яраша Аллоҳ уларга остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларда боқий қолишни мукофот қилиб берди. Яхшилик қилувчиларнинг мукофоти шулдир.

86Куфр келтирганлар ва оятларимизни ёлғонга чиқарганлар–ана ўшалар жаҳаннам эгаларидир.

87Эй иймон келтирганлар! Аллоҳ сизга ҳалол қилган пок нарсаларни ҳаром қилмангиз. Ҳаддингиздан ошманг. Албатта, Аллоҳ ҳаддидан ошувчиларни севмас.

88Ва Аллоҳ сизгаризқ қилиб берган ҳалол-пок нарсалардан енглар. Ўзингиз ишонган Аллоҳга тақво қилинг. ( Ҳукм чиқариш, жумладан, нима ҳалолу нима ҳаромлигининг ҳукмини чиқариш ҳам Аллоҳ таолонинг ўзигагина хосдир. Аллоҳ ҳалол деган нарсани ким ҳаром деса ёки Аллоҳ ҳаром қилган нарсани ким ҳалол деса, кофир бўлади. Ундай одам Аллоҳнинг илоҳлик сифатига–шариат ҳукмларини чиқариш сифатига шерик бўлишга уринган бўлади. Шунингдек, бир киши ўзи учун ҳам бундай ҳукмни чиқариб, қандайдир диндорлик сифатини зиёда қилишга уриниш, деб ўйлаши ҳам нотўғридир. Бундай иш диндаги ғулув–ҳаддан ошиш ҳисобланади.)

89Аллоҳ сизларни бехуда қасамларингиз учун тутмас. Лекин қасд ила туккан қасамларингиз учун тутар. Бас, унинг каффорати ўз аҳлингизни ўртача таомлантириш миқдорида ўнта мискинга таом ёки кийим бериш ёхуд бир қул озод қилишдир. Ким топа олмаса, бас, уч кун рўза тутсин. Ана ўша, агар қасам ичган бўлсангиз, қасамингизнинг каффоратидир. Қасамларингизни муҳофаза қилинг. Аллоҳ сизга шундай қилиб Ўз оятларини баён этади. Шоядки шукр қилсангиз. (Шуни алоҳида таъкидлаш лозимки, исломий таълимотларда умуман қасам ичишга тарғиб қилинмайди. Аввало, қасамни фақат Аллоҳнинг номи билан ичилади. Бошқаси мумкин эмас. Бу жумлада қасамнинг маҳкамлиги ҳиссий таъбир ила баён қилинмоқда. Бунинг учун «қасд ила» иборасининг маъносига «туккан» ибораси ҳам боғланмоқда. Худдики, қасам бир ҳиссий нарсаю уни маҳкамлаш учун тугиш мумкин бўлганидек. Бундан шу нарса келиб чиқадики, тутиш–айб санаш учун қасам қасд ва мустаҳкам ният ила ичилган бўлиши шарт экан. Ана шундай ҳолатда қасам ичувчи агар қасамхўр бўлса, яъни, қасамини ўринлата олмаса, шариат бўйича унга нисбатан жазо чораси кўрилади.)

90Эй иймон келтирганлар! Албатта, хамр, қимор, бутлар ва (фол очадиган) чўплар ифлосдир. Шайтоннинг ишидир. Бас, ундан четда бўлинг. Шоядки, нажот топсангиз.

91Албатта, шайтон хамр ва қимор туфайли ораларингизга адоват ва ёмон кўришликни солишни ҳамда сизларни Аллоҳнинг зикридан ва намоздан тўсишни хоҳлайди. Энди тўхтарсизлар?! (Аллоҳ таоло бу икки нарсани–хамр ва қиморни «ифлослик ва шайтоннинг иши», деб атамоқда. Аллоҳ Ўз бандаларига меҳрибон бўлгани учун уларни ифлослик ва шайтоннинг ишидан қайтаради. Нопок таомларни зарарли бўлгани учун ҳаром қилганидек, ифлос ишларни ҳам бандаларига зарарли бўлгани учун ҳаром қилади. Ушбу ояти каримада зикр қилинган ароқ билан қиморнинг зарарларидан иккинчиси–улар одамларни Аллоҳнинг зикридан ва намоздан тўсиши. Бу маълум ва тушунарли ҳол. Ароқхўрнинг ароқ ичишининг ўзи Аллоҳни эсламаслигига далил. Ичиб маст бўлиб олгандан кейин эса, умуман эсга олмайди. Намоз ҳам, бошқа ишлар қатори, ароқхўрнинг эсидан чиқади. Шунингдек, қиморга берилиб кетган қиморбоз Аллоҳнинг зикрини ҳам, намозни ҳам унутади. Бу нарса ароқ ва қимор келтирадиган зарарларнинг энг каттасидир. Бошқа жиноятлар шу унутишдан келиб чиқади.)

92Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига итоат қилинг ва ҳазир бўлинг! Агар юз ўгирадиган бўлсангиз, билингки, Пайғамбаримиз вазифаси аниқ етказиш, холос.

93Иймон келтирганлар учун, агар тақво қилиб, иймон келтириб, яхши амалларни қилган бўлсалар, сўнгра тақво қилиб, иймон келтирсалар, кейин тақво қилиб эҳсон қилсалар, еб-ичганларида гуноҳ йўқдир. Зотан, Аллоҳ эҳсон қилувчиларни севадир.

94Эй иймон келтирганлар! Аллоҳ ундан ким ғойибона қўрқишини билиш учун сизларни қўлларингиз ва найзаларингиз етадиган овларда бир оз синаб кўради. Бундан кейин ким тажовуз қилса, унга аламли азоб бор.

95Эй иймон келтирганлар! Эҳромдалик ҳолингизда овни ўлдирманг. Сиздан ким уни қасддан ўлдирса, жазоси сиздан икки одил киши ҳукмига мувофиқ чорва ҳайвонларидан у(ов)га тенг келадиганини ҳадий қилиб Каъбага етказишдир. Ёхуд унинг каффорати мискинларга таом бериш ёки шу баробарида, ўз қилмишининг ёмон оқибатини татиб кўрсин учун, рўза тутишдир. Ўтганларини Аллоҳ авф қилди. Ким қайтарса, Аллоҳ ундан интиқом оладир. Зотан, Аллоҳ азиз, интиқом эгасидир. (Демак, «овда синаб кўриш» деганда, мусулмон кишига эҳромдалик ҳолида ов қилиш ҳаром эканлиги тушунилади. Зотан, ҳаж ва умра ибодати мусулмон киши учун кўптомонлама синов саналади. Жумладан, молу мулк сарфлашга тайёрми-йўқми экани, жисмоний қийинчиликларга дош бера оладими, ўзини шаҳватдан, турли фаҳш гап-сўзлардан тийишга қурби етадими-йўқми– булар синалади.)

96Денгиз ови ва унинг таоми сизга ва сайр қилувчиларга ҳалол қилинди. Модомики эҳромда экансиз, сизга қуруқлик ови ҳаром қилинди. Ҳузурида тўпланадиганингиз Аллоҳга тақво қилинг.

97Аллоҳ Каъбани–Байтул Ҳаромни, ҳаром ойни, ҳадийни ва осиладиган белгиларни одамлар учун асос қилиб қўйди. Бу эса, Аллоҳ албатта осмонлару ердаги нарсаларни билишини ва албатта Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчи зот эканини билишингиз учундир.

98Билингки, албатта, Аллоҳнинг иқоби шиддатлидир ва, албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.

99Пайғамбар зиммасида фақат етказиш бор, холос. Аллоҳ ошкор қилганингизни ҳам, яширганингизни ҳам биладир.

100Сен:«Агар нопокнинг кўплиги сени ажаблантирса ҳам, пок билан нопок тенг бўла олмас, эй ақл эгалари, Аллоҳга тақво қилинг, шоядки нажот топсангиз», деб айт.

101Эй иймон келтирганлар! Ҳар хил нарсаларни сўрайверманглар. Агар зоҳир бўлса, сизга ёмон бўлади. Агар Қуръон нозил қилиниб турган чоғда сўрасангиз, сизга зоҳир бўлади. Ҳолбуки, Аллоҳ уларни авф қилган эди. Аллоҳ мағфиратли ва ҳалим зотдир. (Ҳамма нарсанинг меъёри ва чегараси бўлганидек, саволнинг ҳам чегараси ва услуби бор. Ислом воқеълик дини бўлганидан, маърифат учун бериладган саволлар ҳам воқеъликдан келиб келиб чиқиши, кишиларга манфаат

жалб этиши лозим. Инсоннинг илмини оширмайдиган, маърифатига хизмат қилмайдиган, воқеъликда бўлмайдиган икир-чикирларни сўрайверишдан нима ва кимга фойда бор? Айниқса, Қуръон нозил этилиб турган пайтда. Чунки шариатнинг янгидан-янги ҳукмлари жорий этилиб турган пайтда ҳар хил саволлар берилаверса, қўшимча ҳукмлар тушиб, кўпчиликка жабр бўлиб қолиш эҳтимоли бордир.)

102Сиздан олдин ҳар бир қавм уларни сўраган, сўнгра эса, уларга кофир бўлган эди.

103Аллоҳ баҳийра, соиба, васийла ва ҳоммларни қилгани йўқ. Лекин куфр келтирганлар Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқирлар. Уларнинг кўплари ақлсиздирлар. (Бешинчи бўталоқ урғочи туғилса, она туянинг қулоғини тилиб, белгили қилиб қўйиб юборилар ва у «баҳийра» деб айтилар эди. Жоҳилий арабларнинг бузуқ эътиқодларига кўра, бундай туянинг гўштини ейиш, сутини ичиш, ўзини миниш ёки устига юк юклаш ҳаром ҳисобланарди. «Баҳийра» деб қўйиб юборилган туя эркин ҳолда юраверар, унга биров тегмас эди.«Соиба» луғатда «қўйиб юборилган» маънони англатиб, бир киши сафардан келгани, касалдан тузалгани учун назр қилган туяга айтиларди. «Васийла» луғатда «уловчи» маъносини англатиб, бирин-кетин улаб урғочи бола туққан қўйга айтиларди. Уни ҳам сўймас эдилар.«Ҳомм» эса, луғатда «ҳимоя қилувчи» маъносини англатиб, урғочи ҳайвонларга қочириш учун қўйиладиган эркак ҳайвонга айтилади. Жоҳилий араблар бир эркак ҳайвон ўнта урғочини қочирса, уни «ҳомм» деб атар эдилар ва унга ҳам алоҳида муносабат кўрсатилар, минилмас, юк юклатилмас эди.)

104Уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага, Пайғамбарга келинглар», дейилса, «Бизга ота-боболаримизни нимани устида топган бўлсак, ўша етарли», дерлар. Агар ота-боболари ҳеч нарсага ақли етмайдиган ва ҳидоятга эришмаган бўлсалар ҳам-а?!

105Эй иймон келтирганлар! Ўзингизни билинг. Агар ҳидоятда бўлсангиз, уларнинг адашганлари сизга зарар қилмас. Ҳаммангизнинг қайтиб борадиган жойингиз Аллоҳнинг ҳузурида. Ўшанда сизга қилиб юрган ишларингизнинг хабарини берадир. (Аллоҳнинг шариатида юрмай кофир бўлаётганларга ваъз-насиҳат, амри маъруф ва наҳйи мункар қилиб, уларни тўғри йўлга солиш учун қўлингиздан келган ҳаракатни қилдингиз. Аммо улар кўнмадилар, айтганингизни қабул қилмадилар. Энди «ўзингизни билинг», ишларингизни жойига қўйинг. Аллоҳнинг амрини бажо қилишда давом этинг. Кофирларнинг қилмишлари сизни турли хаёлларга олиб бормасин, улар ўз қилмишлари учун ўзлари жавоб берадилар.)

106Эй иймон келтирганлар! Бирортангизга ўлим келганда–васият қилар чоғида ўзингиздан бўлган икки адолатли киши, агар ер юзида сафардалик чоғингизда ўлим мусибати етса, ўзгалардан икки киши ўртангизда гувоҳ бўлсин. Агар шубҳа қилсангиз, гувоҳларни намоздан кейин тутасиз ва улар: «Гарчи қариндошимиз учун бўлса ҳам, қасамни озгина қийматга сотмаймиз ва Аллоҳ учун гувоҳлигимизни яширмаймиз. Зотан, у ҳолда, албатта, гуноҳкорлардан бўлиб қоламиз», деб Аллоҳ номи ила қасам ичадилар.

107Агар икковларининг гуноҳлари билиниб қолса, ўринларига устиларига
ноҳақлик тушган яқинлардан иккиталари ўтадилар ва Аллоҳ ила қасам ичиб:
«Бизнинг гувоҳлигимиз уларнинг гувоҳликларидан тўғрироқ ва биз тажовуз
қилмадик. Агар қилган бўлсак, албатта, золимлардан бўламиз», дерлар.

108Ана шундай қилмоқлик, гувоҳликни ҳаққоний адо этишларига ёки
қасамларидан сўнг раддия қасам бўлишидан қўрқишларига яқинроқдир. Аллоҳга
тақво қилинглар ва қулоқ осинглар. Аллоҳ фосиқ қавмларни ҳидоят қилмас.
(Яъни, юқоридаги икки оят кўрсатмаларига амал қилмоқлик, аввало, гувоҳликни
ҳаққоний адо этишларига яқинроқдир. Намоздан кейин кўпчилик ичида Аллоҳ
номи билан қасам ичтирилиб, сўнгра: «Гарчи қариндошимиз учун бўлса ҳам,
қасамни озгина қийматга сотмаймиз ва Аллоҳ учун гувоҳлигимизни яширмаймиз.
Зотан, у ҳолда, албатта, гуноҳкорлардан бўлиб қоламиз», дейишлари ҳақиқатан
ҳам ҳаққоний гувоҳлик беришларига кучли омил бўлади. Боз устига, улар яна бир
нарсадан қўрқиб туришади. Агар юқорида айтилган ишлардан кейин ҳам хиёнат
қиладиган бўлсалар, меросхўрлардан икки киши раддия қасами ила уларни фош
қилишлари, шарманда бўлишлари эҳтимоли бор. Шундан қўрқиб ҳам ўзларига
ишонилган вазифани виждонан адо этадилар. Булар ҳаммаси эҳтиёт чоралари.
Аммо гувоҳликни ҳаққоний адо этишнинг асосий таянчи тақводир.)

109Аллоҳ Пайғамбарларни жамлаган кунда: «Сизга қандай жавоб қилинди?» деб
сўрайдир. Улар: «Биз билмайсмиз, албатта, Сенинг Ўзинггина ғайбларни яхши
билгувчисан», дерлар.

110Аллоҳ: «Эй Ийсо ибн Марям, сенга ва волидангга берган неъматимни эсла.
Сени муқаддас руҳ билан қўллаганимни, одамларга бешикда ҳам, катталигингда
ҳам гапирганингни эсла. Сенга китобни, ҳикматни, Тавротни ва Инжилни
ўргатганимни эсла. Менинг изним ила лойдан қуш шаклини ясаганингда ва унга
пуфлаганингда, Менинг изним ила қуш бўлганини, Менинг изним ила туғма
кўрни ва песни тузатганингни эсла. Менинг изним ила ўликларни чиқарганингни
эсла. Бани Исроилга аниқ мўъжизалар келтирганингда, улардан куфр
келтирганлари: «Бу очиқ сеҳрдан ўзга ҳеч нарса эмас», деганида, сени улардан
қутқарганимини эсла», деганини ёд эт! (Ушбу оятда Аллоҳ таоло бу ҳақиқатни
барча Пайғамбарлар ҳузурида, масаланинг бош қаҳрамони Ийсо ибн Марям
алайҳиссаломнинг ўзларига эслатиш билан тасдиқламоқда. Аввало, насоролар
«худо» деб эътиқод қилаётган Ийсонинг волидаси бор экан. Худонинг эса, онаси
бўлиши мумкин эмас. Дунёга келишда онага муҳтож бўлган шахс Худо бўла
олмайди. Иккинчидан, Ийсо ибн Марямга ҳам, унинг волидаси Марям бинти
Имронга ҳам Аллоҳ неъмат берган экан. Бошқанинг неъматига муҳтож шахслар
Худо бўлиши мумкин эмас. «Муқаддас руҳ» Жаброил фаришта алайҳиссаломдир.
«Гапириш» деганда эса, Аллоҳга даъват, Пайғамбарлик гаплари назарда
тутиляпти. Одамларнинг оддий гапларидек гап бўлганида, бунча гувоҳлар
ҳузурида ҳужжат сифатида келтирилмас эди. Агар бешикда гапирганинг ёки
доимо Пайғамбарларга хос гапирганинг учун сени «худо» деб эътиқод
қилишаётган бўлса, бу нарса сени Мен Жаброил билан қўллаганим ва у орқали ўз
сўзларимни юбориб турганимдан эканлигини билсинлар.)

111Ҳаворийларга: «Менга ва Менинг Пайғамбаримга иймон келтиринг», деб ваҳий
юборганимда, улар: «Иймон келтирдик ва шоҳид бўл, биз албатта,

мусулмонлармиз» деганини эсла! (Ҳаворийлар, Ийсо алайҳиссаломга ихлослари зўр, дин иши учун бутунлай ажралиб чиққан инсонлар эди. Ийсо алайҳиссаломга ҳақиқий кўмакчи бўлган кишилар ҳам ўшалар. Бу оятдаги «ваҳий юборганимда» деган сўзлардан Пайғамбарларга юбориладиган ваҳийни тушунмаслик керак. Араб тилида, Қуръон истилоҳида «ваҳий» сўзи «илҳом» маъносида ҳам ишлатилади.)

112Ҳаворийлар: «Эй Ийсо ибн Марям, сенинг Роббинг бизга осмондан тузатилган дастурхон тушира оладими?» деганларида, у: «Агар мўмин бўлсалорингиз, Аллоҳга тақво қилинглар», деганини эсла.

113Улар: «Ундан емоқни, қалбларимиз таскин топмоғини, бизга рост гапирганингни билмоқни ва бунга гувоҳ бўлмоқни истаймиз», дедилар.

114Ийсо ибн Марям: «Эй бор Худоё! Роббимиз! Бизга осмондан ясатилган дастурхон туширгин, у аввалимизгаю охиримизга байрам бўлиб қолсин. Сендан мўъжиза бўлиб қолсин. Ва бизга ризқ бергин, зотан Ўзинг энг яхши ризқ бергувчисан», деди.

115Аллоҳ: «Мен, албатта, уни сизларга туширгувчиман. Бас, бундан кейин сизлардан ким куфр келтирса, уни оламларда ҳеч кимни азобламаган азоб ила азоблагайман», деди. (Аллоҳ таоло дастурхон тушириш ҳақидаги сўровни ижобат қилиш билан бирга, Ўзининг доимий одатини ҳам эсга солмоқда. У одат мўъжиза талаб қилган қавм, мўъжиза келгандан кейин ҳам куфр келтирса, уни қаттиқ азобга дучор қилишдир. Бу азоб ҳам бу дунёда, ҳам у дунёда бўлади.)

116Аллоҳ: «Эй Ийсо ибн Марям, сен одамларга, Аллоҳни қўйиб, мени ва онамни илоҳ қилиб олинглар, дедингми?» деганини, у эса: «Эй пок Зот, ҳаққим йўқ нарсани мен айта олмайман-ку. Агар айтган бўлганимда, батаҳқиқ, Сен уни билар эдинг. Сен менинг дилимдагини биласан, мен Сендаги ҳеч нарсани билмайман. Албатта, Сен Ўзинг ғайбларни энг яхши билгувчи зотсан.

117Мен уларга Ўзинг менга амр қилган нарса; Аллоҳга менинг Роббим ва сизнинг Роббингизга ибодат қилингдан, бошқани айтганим йўқ. Ва модомики ораларида эканман, уларга гувоҳ бўлдим. Мени Ўзингга олганингдан сўнг, Сенинг Ўзинг уларга кузатувчи бўлдинг. Зотан, сен ҳар бир нарсага гувоҳсан. (Яъни, қилган ишлари, айтган гаплари ва бошқа нарсаларига гувоҳ бўлдим. Жумладан, сенинг амрингни қанақа қабул қилишларига гувоҳ бўлдим. Менинг улар ичида бўлган вақтимдаги гаплар шулардан иборат. Мен худолик даъвосини қилганим йўқ. Мендан кейин нима бўлганини Ўзинг биласан.)

118Агар уларни азоблайдиган бўлсанг, бас, албатта, улар Сенинг бандаларинг. Агар уларни мағфират қиладиган бўлсанг, бас, албатта, Сенинг Ўзинг азиз-ғолиб ва ҳикматли зотсан», деганини эсла.

119Аллоҳ: «Бу кун ростгўйларга ростгўйликлари манфаат берадиган кун. Уларга остидан сувлар оқиб турган жаннатлар бор, унда абадий-боқий бўлурлар. Аллоҳ улардан рози бўлди. Улар Аллоҳдан рози бўлди. Бу эса улуғ ютуқдир» деди. (Оятдаги «ростгўйлар»дан мурод иймони содиқлардир.)

120Осмонлару ер ва улардаги нарсалар Аллоҳнинг мулкидир. Ва У зот ҳар бир
нарсага қодирдир.

Chapter 6 (Sura 6)

1Осмонлару ерни яратган, зулматлару нурни таратган Аллоҳга ҳамд бўлсин.
Сўнгра куфр келтирганлар ўз Роббиларига (ўзгаларни) тенглаштирадилар.

2У сизларни лойдан яратган, сўнгра ажални белгилаб қўйган зотдир. Белгиланган
ажал эса Унинг ҳузуридадир. Шундан кейин ҳам сиз шак келтирасиз.

3У осмонларда ҳам, ерда ҳам Аллоҳдир. Сирингизни ҳам, ошкорингизни ҳам
биладир. Қилган касбу корингизни ҳам биладир.

4Мудом уларга ўз Роббилари оятларидан бир оят келса, ундан юз ўгирувчи
бўлдилар.

5Уларга ҳақ келганда уни ҳам ёлғонга чиқардилар. Тезда уларга ўзлари истеҳзо
қилган нарсанинг хабари келадир. (Юқоридаги оятларда сифатлари зикр
қилинган мушриклар Аллоҳ таолодан уларга ҳақиқат, яъни, ҳақ дин, ҳақ китоб,
ҳақ Пайғамбар ва ҳақ шариат келганида, бурунги саркашликларини ишга солиб,
уни ҳам ёлғонга чиқардилар.)

6Улардан олдин қанча асрларни ҳалок қилганимизни билмасларми? Ўшаларга ер
юзида сизларга бермаган имконларни берган эдик. Осмондан устларига барака
ёмғири юборган ва остларидан анҳорлар оқиб турадиган қилиб қўйган эдик. Бас,
гуноҳлари туфайли уларни ҳалок қилдик ва ўринларига бошқа асрларни пайдо
қилдик. («Аср» сўзи юз йиллик муддатни англатишини биламиз. Бу ерда ўша
муддат орасида яшаган одамлар кўзда тутилмоқда. Инсон ўзи билан ўзи овора
бўлиб қолиб, ўтмишга ибрат ила назар солишни унутиб қўяди.)

7Агар сенга қоғоз-китоб туширсак, уни қўллари билан ушлаб кўришса ҳам, куфр
келтирганлар: «Бу аниқ сеҳрдан ўзга ҳеч нарса эмас», дерлар. (Агар улар
ҳақиқатга етиш истагида бўлсалар, Қуръони Каримнинг оғзаки шаклда нозил
бўлиб турганинг ўзи ҳам етар эди. Ҳақиқатни истаганлариданми? Йўқ, уларда
бундай мақсад йўқ.)

8Улар: «Агар унга фаришта туширилса эди», дедилар. Агар фаришта туширсак,
иш битди ҳисоб. Сўнгра уларга қараб турилмас.

9Агар уни фаришта қилсак ҳам, эркак қилган бўлар эдик ва ўзлари
мушкуллаштирган нарсани уларга яна ҳам мушкуллаштирар эдик. (Кофир-
мушриклар одам-Пайғамбарга ишонмай, уни тасдиқловчи фаришта ҳам
тушишини даъво қилиб, ишни мушкуллаштирдилар. Шу билан бирга, улар
фаришталар ҳақидаги тасаввурни ҳам, фаришталар–аёл, улар Аллоҳнинг
қизларидир, деган ақида билан мушкуллаштирган эдилар. Шунинг учун ҳам
уларнинг Пайғамбарликни тасдиқ этиш учун фаришта тушириш иддиолари
қондирилса, улар учун мушкулот яна ҳам оғирлашган бўлар эди. Яъни, улар
эътиқод қилганларидек, осмондан Пайғамбарни тасдиқлаш учун юборилган
фаришта аёл сувратида бўлмас эди. Буни кўрган мушриклар фаришта бўлса, аёл

бўлиши керак эди, бу ҳам бошқа бир нарса шекилли, деб турли хом хаёллар билан чалғир эдилар.)

10Сендан олдинги Пайғамбарлар ҳам истеҳзо қилинганлар. Уларни масхара қилганларни қилган истеҳзолари ўз домига тортган.

11Сен:«Ер юзида сайр қилингиз, сўнгра (Пайғамбарларни) ёлғончи қилувчиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солингиз», деб айт.

12Сен:«Осмонлар ва ердаги нарсалар кимники?» деб айт! «Аллоҳники», деб айт! У Ўзига Ўзи раҳматни ёзиб қўйган. Сизларни бўлишида шубҳа йўқ қиёмат куни албатта жамлайдир. Ўзига ўзи зиён келтирувчиларгина, ўшаларгина иймон келтирмаслар.

13Кечада ва кундузда сокин бўлганлар Уникидир. У эшитгувчи ва билгувчи зотдир.

14Сен:«Аллоҳдан ўзгани валий-дўст қилиб оламанми? У осмонлару ерни яратгувчидир. У таом беради ва таомланмайди», деб айт. Сен:«Мен аввалги таслим бўлувчи бўлмоққа амр қилиндим ва менга ҳеч мушриклардан бўлмагин, деб айтилди», деб айт.

15Сен:«Албатта, мен агар Роббимга осий бўлсам, улуғ кун азобидан қўрқаман», деб айт.

16Ким ўша куни ундан четланса, бас, батаҳқиқ, Аллоҳ унга раҳм қилибди. Ана ўша аниқ ютуқдир.

17Агар Аллоҳ сени зарарига оладиган бўлса, унинг ўзидан бошқа кушойиш берадиган йўқ. Агар у сени яхшиликка оладиган бўлса, бас, у ҳар бир нарсага қодирдир. (Бу дунёда хоҳласа зарар етказувчи Зот ягона Аллоҳнинг Ўзидир. Агар У Зот бирор бандага зарар етказадиган бўлса, бутун дунё бир бўлиб ҳаракат қилганда ҳам, ўша бандадан зарарни кетказишга қодир бўла олмайдилар. Мазкур зарардан кушойиш берувчи ҳам фақат Аллоҳнинг ўзидир. Аксинча, Аллоҳ таоло бирор бандага яхшилик етказмоқчи бўлса, дунё бирлашиб ҳаракат қилганда ҳам, ўша бандадан яхшиликни тўса олмайди. Ҳар бир нарсага қодир Аллоҳ Ўз иродасини амалга оширади.)

18У бандалари устидан ғолибдур. У ҳикмат эгаси ва ҳар бир нарсадан хабардордир.

19Сен:«Қайси нарса энг катта гувоҳликдир», деб айт. «Аллоҳ», деб айт. У мен билан сизларнинг ўртангизда гувоҳдир. Менга ушбу Қуръонни, унинг ила сизларни ва у етиб борганларни огоҳлантиришим учун ваҳий қилинди. Сизлар «Аллоҳ билан бирга, албатта, бошқа худолар бор», деб гувоҳлик берасизларми? «Мен гувоҳлик бермайман», деб айт. «Албатта, У битта илоҳдир ва мен сиз келтираётган ширкдан покдирман», деб айт. (Аллоҳни қўйиб ўзларига ўзга валий тутганларга бошқа нарсалар ҳам гувоҳлик бера олмайди. Шунинг учун Аллоҳ Пайғамбаримизга (с.а.в.) гувоҳ ҳақида савол беришни амр қилди. Демак, баҳсли масалага Аллоҳ таолонинг Ўзи ҳакам бўлди. Унинг Ўзи гувоҳ бўладиган бўлди. Унинг шаҳодати Қуръони Каримдир. Мазкур баҳсли масала ҳам унда бор. Демак,

кимга ушбу Қуръон етиб борган бўлса, унга гувоҳ муқаррар келган ҳисобланади. Ушбу гувоҳга–Қуръонга амал қилмаса, унинг огоҳлантиришидан ҳушёр тортмаса, азобга дучор бўлади.)

20Биз китоб берганлар уни ўз фарзандларини танигандек танирлар. Улар ўзларига зиён қилганлардир, ана ўшалар иймон келтирмаслар.

21Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган ёки Унинг оятларини ёлғонга чиқарганлардан ҳам кўра золимроқ кимса борми? Албатта, золимлар нажот топмаслар.

22Ҳаммаларини жамлайдиган, сўнгра ширк келтирганларга: «Сиз худо деб гумон қилган шерикларингиз қани?» деб айтадиганимиз кунни эсла.

23Сўнгра, Роббимиз Аллоҳга қасамки, мушрик бўлмаган эдик, дейишдан бошқа фитналари бўлмас. (Боқий дунёда кўпчилик наздида сўроққа тутилганларида ва ҳамма нарса аниқлангандан сўнг ҳам мушриклар қасам ичиб, ўзларини ҳеч қандай гуноҳ қилмаган, ширк келтирмагандек тутишади.)

24Назар сол! Улар ўзларини қандай алдарлар ва тўқиб юрган нарсалари улардан қандай йўқолди.

25Улардан сенга қулоқ тутадиганлари ҳам бор. Биз уни фаҳмламасликлари учун қалбларига парда ва қулоқларига тўсиқ қилиб қўйдик. Барча оятларни кўрсалар ҳам, улар иймон келтирмаслар. Ҳатто олдингга сен билан тортишувга келганларида куфр келтирганлар: «Бу ўтганларнинг афсоналаридан бошқа нарса эмас», дерлар.

26Ва улар (одамларни) ундан қайтарадилар ва ундан узоқлашадилар. Улар сезмаган ҳолларида ўзларини ҳалок қиладилар, холос.

27Дўзах устида тўхтатилганларида: «Қани энди (у дунёга) қайтарилсак эди, Роббимизнинг оятларини ёлғонга чиқармас эдик ва мўминлардан бўлар эдик», дейишларини кўрсанг эди.

28Йўқ! Ундай эмас. Улар олдин махфий тутган нарса ўзларига ошкор бўлди, холос. Агар улар ( дунёга) қайтарилсалар ҳам, ўзлари ман қилинган нарсага қайтарлар ва, албатта, улар ёлғончилардир.

29Улар: «Ҳаёт–бу дунё ҳаёти, холос, биз қайта тирилтилмасмиз», дедилар.

30Аллоҳнинг ҳузурида тўхтатилганларида, У: «Мана шу ҳақ эмасми?!» деганида, «Роббимизга қасамки ҳақдир», деганларини, У: «Бас, куфр келтирганингиз учун азобини чекинг», дейишини кўрсанг эди.

31Аллоҳга рўбарў бўлишни ёлғон деганлар, шубҳасиз, зиёнга учрадилар. То тўсатдан қиёмат келиб қолганда, устларига гуноҳларини орқалаб олган ҳолларида: «У (дунё)да қилган камчиликларимизга ҳасрат-надоматлар бўлсин», дейдилар. Улар орқалаган нарса қандай ёмон-а!

32Бу дунё ҳаёти ўйин-кулгудан ўзга ҳеч нарса эмас. Тақво қилувчилар учун охират ҳовлиси яхшироқдир. Ақл юритмайсизларми? (Дунё ва охират илоҳий мезон билан ўлчаняпти. Аллоҳнинг эътиборида бу дунё ҳеч нарсага арзимайди ва у дунёга солиштирганда ҳеч нарсага айланиб қолади.)

33Сени, албатта, уларнинг айтаётганлари хафа қилишини яхши биламиз. Улар сени ёлғончига чиқараётганлари йўқ, балки золимлар Аллоҳнинг оятларини инкор қилмоқдалар.

34Сендан олдин ҳам Пайғамбарлар ёлғончига чиқарилганлар. Бас, улар то нусрат келгунча ёлғончига чиқарилганларига ва берилган озорларга сабр қилганлар. Аллоҳнинг сўзларини ўзгартирувчи йўқ. Батаҳқиқ, сенга Пайғамбарларнинг хабари келган.

35Агар сенга уларнинг юз ўгиришлари оғир ботаётган бўлса, қодир бўлсанг, ер остидан йўл қилиб ёки осмонга нарвон қўйиб, уларга оят-мўъжиза келтир. Аллоҳ хоҳлаганида, уларни ҳидоятга жамларди. Ҳаргиз жоҳиллардан бўлма. (Ояти каримада Пайғамбаримизга, агар қодир бўлсалар, мушрикларни ишонтириш, иймонга келтиришга ярайдиган оят-мўъжизани ерни кавлаб кириб бўлса ҳам, осмонга шоти қўйиб чиқиб бўлса ҳам, келтириш таклиф этиляпти. Аммо кофирлар оят-мўъжизалар йўқлигидан иймондан юз ўгираётгани йўқ. Улар нафсларининг бузуқлиги, ҳасад ва саркашликлари оқибатида куфр йўлини ихтиёр қиляптилар. Аллоҳ таоло одамларни ҳар хил табиатли ва айри истеъдод соҳиби қилиб яратгандир. Баъзиси ўз-ўзидан ҳидоят йўлига кириб қолади. Баъзилари даъватга, тушунтиришга муҳтож бўладилар. Бошқалари эса, бир оз қўрқитишга, яна бирлари тарғибот ишларига эҳтиёж сезади. Аммо яна бир тоифа борки, уларга ҳеч нарса таъсир қилмайди. Улар ҳар қанча даъват қилинмасинлар, шу қадар баҳона топаверадилар.)

36Албатта, тинглай оладиганларгина қабул қилурлар. Ўликларни эса Аллоҳ тирилтирур ва сўнгра Унинг Ўзига қайтарилурлар.

37Улар: «Унга Роббидан бир оят-мўъжиза тушса эди?» дерлар. Сен: «Албатта, Аллоҳ оят-мўъжиза туширишга қодирдир», деб айт. Лекин кўплари билмаслар.

38Ер юзидаги юрувчи ҳар бир жонзот ва икки қаноти ила учувчи қуш борки, ҳаммаси сиз каби умматлардир. Китобга ҳеч нарсани қўймай ёзганмиз. Сўнгра Роббиларига жамланурлар. (Ояти каримада ердаги ва осмондаги жонзотлар ҳам, инсонлар каби, умматлар экани таъкидланмоқда. Яъни, уларнинг ҳаётларида ҳам тирикчилик, оила, туғиш, кўпайиш сингари инсонларга хос ишларда ўхшаш жиҳатлар бор. Уларни ким бундай қилиб яратди? Уламолар мисол қилиб кўпинча асалари ва чумолини келтирадилар. Мутахассисларнинг фикри билан танишган одам бу икки умматнинг жамоа ҳаёти Аллоҳнинг қудратидан эканлигига тан бермай иложи йўқ.)

39Оятларимизни ёлғонга чиқарганлар кар ва соқовлардир. Аллоҳ кимни хоҳласа, адаштирар ва кимни хоҳласа, тўғри йўлда барқарор қилиб қўядир.

40Сен:«Агар ростгўй бўлсаларингиз, айтинг-чи, сизга Аллоҳнинг азоби ёки қиёмат соати келганда Аллоҳдан бошқага дуо қиласизларми?

41Йўқ! Фақат Унгагина дуо қиласиз. У эса, хоҳласа, сиз дуо қилган нарсага
кушойиш берадир. Сиз эса ширк келтираётган нарсангизни унутарсиз», деб айт.

42Батаҳқиқ, Биз сендан олдинги умматларга ҳам Пайғамбарлар юборганмиз.
Сўнгра, шояд тазарруъ қилсалар, деб уларни бало ва зиёнларга тутганмиз. (Аллоҳ
таоло Ислом умматидан аввалгиларга ҳам Пайғамбарлар юборган. Улардан
Пайғамбарларнинг даъватига юрмаганларини бало-офатларга дучор қилган
Бундан, шоядки бошига оғир кун тушганда ўзига келиб, ҳушини йиғиб, хатосини
тушунса ва иймон йўлига юрса, деган мақсад кўзда тутилган.)

43Бизнинг баломиз уларга етганда, тазарруъ қилсалар эди! Лекин қалблари
қаттиқ бўлди ва шайтон уларга қилаётган ишларини зийнатлаб кўрсатди.

44Эслатилган нарсаларни унутган чоғларида, уларга ҳамма нарсанинг
эшикларини очиб қўйдик. Ўзларига берилган нарсалардан хурсанд бўлиб
турганларида,уларни бирданига тутдик. Бас, қарабсизки, бутунлай ноумид
бўлдилар. (Яъни, улар истаганларидан ҳам ортиқ нозу неъматларга кўмиб
ташланганлар. Аммо иймонсиз, тазарруъсиз келган нозу неъмат яхшиликка олиб
бормаслиги турган гап. Кофир-мушрикларга бу нарсалар берилса, хусусан, ҳамма
нарсанинг эшиги очиб қўйилса, орқасида бошқа гапи бўлади. Бундай бўлишини
хаёлларига ҳам келтирмаган эдилар. Бирданига Аллоҳнинг азоби уларни тутди.
Энди тавба-тазарруъ қилишга имкон қолмади.)

45Бас, зулм қилган қавмларнинг кети кесилди. Оламларнинг Робби Аллоҳга
ҳамдлар бўлсин.

46Уларга: «Айтинг-чи, агар Аллоҳ қулоқ ва кўзларингизни олиб қўйса,
қалбларингизга муҳр босса, Аллоҳдан ўзга қайси илоҳ уни сизга беради», дегин.
Биз оятларни қандай келтиришимизга, сўнгра уларнинг қандай юз ўгириб
кетишига назар сол.

47Уларга: «Аайтинг-чи, агар сизга Аллоҳнинг азоби бирданига ёки очиқчасига
келса, золим қавмларгина ҳалок қилинадилар-ку!» деб айт.

48Биз Пайғамбарларни фақат башорат берувчи ва огоҳлантирувчи қилиб
юборамиз. Ким иймон келтириб, амали солиҳ қилса, уларга хавфу хатар йўқ ва
улар ранжимаслар.

49Оятларимизни ёлғонга чиқарганларни фосиқлик қилганлари учун азоб тутадир.

50Сен:«Сизларга, ҳузуримда Аллоҳнинг хазиналари бор, демайман. Ғайбни
биламан ҳам, демайман. Ва яна сизларга, мен фариштаман, ҳам демайман. Мен
фақат ўзимга ваҳий қилинган нарсага эргашаман, холос», деб айт. Сен:«Кўр
билан кўзи ўткир тенг бўла оладими? Ўйлаб кўрмайсизларми?» деб айт. (Ушбу
ояти каримада зикр қилинган ҳақиқатни бугунги кунда ҳам чуқур англашга
эҳтиёж сезилади. Пайғамбар (с.а.в.) меросхўрлари бўлмиш уламолар динга даъват
қилсалар, даъватга қўшиб, молу дунё беришларини ҳам сўрайдилар. Шунингдек,
ғайб хабарларидан «фол очиш»ни, бошқалар айни шундай қилишаётганини
айтишади. Ёки даъватчи шахсида фариштанинг худди ўзини кўришни
хоҳлайдилар. Бу ҳам одам-ку, деб ўйлаб кўрмайдилар.)

51У билан Роббиларига тўпланишдан қўрқадиганларни огоҳлантир. Уларга Ундан ўзга валий ҳам, шафоатчи ҳам йўқ. Шоядки тақводор бўлсалар.

52Эртаю кеч Роббиларига Унинг юзини ирода қилиб дуо этаётганларни ҳайдама! Уларнинг ҳисобидан сенинг зиммангда ҳеч нарса йўқ. Сенинг ҳисобингдан уларнинг зиммасида ҳеч нарса йўқ. Уларни ҳайдаб, золимлардан бўлиб қолма. («Эртаю кеч Роббиларига Унинг юзини ирода қилиб дуо этаётганлар» ижтимоий ҳолатлари қандай бўлишидан қатъи назар, ҳатто дунёдаги энг фақир-камбағал одам бўлсалар ҳам, олиймақом инсон ҳисобланадилар. Шунинг учун ҳам Пайғамбар (с.а.в.) бойларнинг гапига кириб, уларни ўз ҳузурларидан ҳайдашга ҳақлари йўқ. Уларнинг камбағалликлари Пайғамбарнинг (с.а.в.) зиммаларига қўшимча вазифа юкламайди. Камбағалликлари–ўзларига. Уларнинг ризқини Аллоҳ беради. Шунингдек, улар Пайғамбарнинг (с.а.в.) ризқларидан масъул эмаслар. У кишига ҳам ризқни Аллоҳ беради. Ёки Пайғамбар (с.а.в.) улар билан ўтирсалар, камбағал, уларни ҳузурларидан ҳайдаб, бойларга юз бурсалар, бой бўлиб қолмайдилар.)

53«Орамиздан Аллоҳ неъмат берганлар шуларми?» дейишлари учун шундай қилиб, баъзиларини баъзилари ила синадик. Аллоҳнинг Ўзи шукр қилувчиларни яхши билгувчи эмасми? (Демак, бойларнинг бой, камбағалларнинг камбағал бўлиши синов экан. Синов бўлганда ҳам, бирларини бошқалари билан синаш экан. Бой шукр қиладими, йўқми–синалади. Камбағал ҳам сабр қиладими, йўқми–синалади. Айниқса, бойлар кўпроқ синалади.)

54Агар ҳузурингга оятларимизга иймон келтирганлар келсалар: «Сизларга салом бўлсин, Роббингиз Ўз зиммасига раҳматни ёзди. Сиздан ким билмасдан ёмонлик қилса, сўнгра ундан кейин тавба қилиб, амали солиҳ қилса, бас, албатта, У зот мағфиратли ва раҳмли зотдир», деб айт.

55Шундай қилиб, жиноятчиларнинг йўли ошкор бўлиши учун оятларни муфассал баён қиламиз.

56Сен:«Мен Аллоҳни қўйиб, сиз ибодат қилаётганларга ибодат қилишдан қайтарилганман», деб айт. Сен:«Мен сизнинг ҳавойи нафсларингизга эргашмайман. Зеро, адашган бўламан ва ҳидоят топганлардан бўлмай қоламан», деб айт.

57«Албатта, мен Роббимдан берилган аниқ ҳужжатга эгаман. Сизлар уни ёлғонга чиқардингиз. Сиз шошилтираётган нарса менда йўқ. Ҳукм фақат Аллоҳнинг ўзига хосдир. У ҳақни аниқлайди. У ажрим қилувчиларнинг энг яхшиси», деб айт. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) даъватларини, эътиқодларини, амалларини «очиқ ҳужжатлар» асосида олиб бормоқдалар. Бу очиқ ҳужжатлар ердан чиққани йўқ, балки осмондан тушган. Мушрик-кофирларнинг эса, ҳеч қандай ҳужжатлари йўқ. Бўлиши ҳам мумкин эмас. Чунки улар Роббиларини ёлғонга чиқариб қўйганлар.Мушриклар шошилтираётган нарса эса–талаб қилинган мўъжиза келгандан сўнг азобни тушириш. Бу иш Пайғамбарнинг илкидаги иш эмас. Унинг имкони ҳам йўқ, вазифасига ҳам кирмайди.)

58Сен:«Агар сиз шошилтираётган нарса менинг ҳузуримда бўлса эди, мен билан сизнинг орангизда иш аллақачон битган бўлар эди. Аллоҳ золимларни яхши билгувчидир», деб айт.

59Ғайбнинг калитлари Унинг ҳузурида бўлиб, Уларни унинг Ўзидан бошқа ҳеч ким билмас. У ердаги, қуруқлик ва денгиздаги нарсаларни биладир. Битта япроқ узилиб тушмайдики, магар уни ҳам биладир. Ер тубидаги бир дона дон борми, ҳўлу қуруқ борми, барчаси очиқ китобда бордир. («Очиқ китоб»дан мурод–Лавҳул Маҳфуздир. Ер остида яширин турган бир дона дон бўлса ҳам, ҳўлу қуруқни бўлса ҳам билади, дегани Унинг билмайдиган нарсаси йўқдир, деганидир. Бу таъриф фақат Аллоҳнинг Ўзигагина хосдир. Чексиз ва шомил илмга эга бўлган Аллоҳ таоло, чексиз ва шомил қудратга ҳам эгадир.)

60У кечаси сизни вафот этдирар. У кундузи қилган касбингизни билар. Сўнгра белгилаган ажал тугал бўлиши учун У (кундузи)да сизни қайта тирилтирар. Сўнгра қайтиб боришингиз Унинг Ўзигадир. Сўнгра нима қилиб юрганингизнинг хабарини берар.

61У бандалари устидан ғолибдир. У устингизга ҳафазаларини юборур. Қачонки бирортангизга ўлим келса, элчиларимиз камчиликка йўл қўймаган ҳолда уни вафот эттирарлар.

62Сўнгра ҳақиқий хўжалари–Аллоҳга қайтарилурлар. Огоҳ бўлингизким, ҳукм қилиш Унинг Ўзигагина хосдир. Ва У энг тезкор ҳисоб-китоб қилгувчидир.

63Сен:«Сизни қуруқлигу денгизнинг зулматларидан қутқарадиган ким? Унга тазарруъ қилган ҳолда ва махфий ҳолда, агар мана шундан бизни қутқарса, албатта, шукр қилувчилардан бўлар эдик, дейдиганингиз ким?» деб айт.

64Сен:«Сизни улардан ва барча ғамлардан Аллоҳ қутқарар. Сўнгра эса, сиз ширк келтирасиз», деб айт.

65Сен:«У сизга устингиздан ёки оёғингиз остидан азоб юборишга, турли фирқаларга аралаштириб юборишга, баъзиларингизга баъзиларингизнинг азобини тотдиришга қодирдир», деб айт. Оятларимизни қандай тасарруф қилишимизга назар сол. Шоядки англаб етсалар. (Кофир-мушрикларнинг устидан юбориладиган азобга Лут қавмига ва Фил эгаларига юборилган азобларни мисол келтирадилар. Оёқ остидан юбориладиган азобга Қорунни ер ютиши ва тўфон балоси мисол қилиб келтирилади. Одамлар фирқаларга бўлингандан кейин, ҳар фирқа аъзолари ўз фирқаларига таассуб қилиб, бир-бирига шафқатсиз равишда зулм ўтказишга, азоб беришга қаттиқ уринади. Инсоният тарихида бундай ҳолатлар кўплаб бўлган ва ҳозир ҳам давом этиб келмоқда.)

66Қавминг уни ёлғонга чиқарди. Ҳолбуки у ҳақдир. Сен:«Мен сизларга вакил эмасман.

67Ҳар бир хабарнинг ўз вақти бор. Тезда буни биласизлар», деб айт. (Кофирлар Қуръонни ёлғонга чиқармоқдалар. Аммо бу билан у ёлғонга айланиб қолмайди. Чунки ҳақиқий баҳо берувчи зот «Ҳолбуки, у ҳақдир», демоқда.)

68Оятлармизни (истеҳзо қилишга) шунғиётганларни кўрган чоғингда, то ундан бошқа гапга шунғигунларича улардан юз ўгир. Агар шайтон эсингдан чиқарган бўлса, эслаганингдан сўнг, золим қавмлар билан ўтирма! (Иймон масаласида зид бўлган қавм билан бирга ўтириш, унс-улфат топиш осон иш эмас. Айниқса, ўша кофирлар мажлисда Аллоҳнинг оятларини масхара қилаётган бўлсалар. Уларнинг бу истеҳзоларини тинглаб ўтириш ҳеч тўғри келмайди. Шунинг учун ҳам Аллоҳ таоло Ўз Пайғамбари Муҳаммадга (с.а.в.) «золим қавмлар»–мушрикларнинг ўшандай мажлисларида ўтиришларини ман қилмоқда.)

69Тақво қиладиганлар зиммасида у «мушрик»ларнинг ҳисобидан ҳеч нарса йўқ. Лекин эслатма бор. Шоядки тақво қилсалар.

70Ўз динларини ўйин-кулгу қилиб олган ва ҳаёти дунёга алданиб кетганларни тарк эт. У (Қуръон) ила эслатгин, ҳеч бир жон қилган касби туфайли ҳалокатга дучор бўлиб, Аллоҳдан ўзга бирор дўст ва шафоатчисиз ҳолга ва барча фидо қиладиган нарсани фидо қилса ҳам, ундан қабул қилинмайдиган ҳолга тушиб қолмасин. Ана ўшалар қилган касблари туфайли ҳалокатга дучор бўлганлардир. Куфр келтирганлари учун уларга қайноқ сувдан шароб ва аламли азоб бордир. (Ўз динларини ўйин қилиб олганлар, динга эҳтиром билан қарамайдиган, динни ўз хоҳишларича тўғрилашга ҳаракат қиладиганлардир. Улар мушриклардан, аҳли китоблардан ёки мусулмонман деб юрганлардан ҳам бўлиши мумкин. Улар, мен фалон динданман, дейдилар-у, аммо ўша динга амал қилмайдилар, эҳтиромини жойига қўймайдилар. Вақти келганда, ўзини диндор қилиб кўрсатишга уринадилар-у, аммо нарироққа бориб, билганларидан қолмайдилар. Улар, агар ўхшатиш жоиз бўлса, хўжайинни алдаб, ўйин-кулгу қилиб юрган хизматчига ўхшайдилар. Балки улардан ҳам баттардирлар.)

71Сен:«Аллоҳни қўйиб на фойда, на зарар бера олмайдиган нарсаларга ибодат қиламизми? Худди оғайнилари, бу ёққа кел, деб ҳидоятга чақириб турган бўлса ҳам, шайтон адаштириб, ер юзида ҳайрон бўлиб қолганга ўхшаб, Аллоҳ бизни ҳидоятга солгандан кейин орқамизга қайтамизми?» деб айт. Сен:«Албатта, Аллоҳнинг ҳидояти ҳақиқий ҳидоятдир. Оламларнинг Роббига таслим бўлишга амр қилинганмиз», деб айт. (Булар эътиқодда, ибодатда, ихлосда, таслимда, розилик тилашда ва амрни адо этишда турли нарса ва шахсларни Аллоҳга шерик қиладиганларга айтиладиган гаплардир. Бу хитоб уларнинг виждон ва ақлларига очиқчасига мурожаатдир.)

72Намозни қоим қилинг ва Аллоҳга тақво қилинг! У сизлар ҳузурига тўпланадиган зотдир.

73У осмонлару ерни ҳақ ила яратган зотдир. «Бўл», деган куни бўладир. Унинг гапи ҳақдир. Дуд чалинадиган куни мулк Уникидир. У ғайбни ҳам, шоҳидни ҳам билувчи зотдир. Ва У ҳакийм ва хабардор Зотдир. (Аллоҳ таоло бутун борлиқни, жумладан осмонлару ерни ҳақ ила яратган Зот. Бу масала–ҳақ. Бошқа гап-сўз ёки тахминлар ҳаммаси бекор. Ушбуларни яратган Зот учун қиёматни қоим қилиб, ҳамма одамларни ўз ҳузурида жамлаб, ҳисоб-китоб қилиши ва мукофот ёки жазо бериши жуда ҳам осондир. Яъни, қиёмат куни. Дуд сурнайга ўхшаб чалинадиган асбоб бўлиб, ўша асбобни Исрофил (а.с.) чалганларидан сўнг қиёмат қоим бўлади. Шунинг учун ҳам қиёмат куни дуд чалинадиган кун деб ҳам номланади.)

74Иброҳимнинг отаси Озарга: «Санамларни худолар қилиб оласанми? Мен сени ва
сенинг қавмингни, албатта, очиқ-ойдин адашувда кўрмоқдаман», деганини эсла.
(Иброҳим (а.с.) соф қалби ва онги ила бу иш нотўғри эканлигини, жонсиз тош ёки
жонсиз ёғоч одамлар томонидан бир оз ишлов берилгани билан худога айланиб
қолмаслигини тушуниб етди. Иброҳим (а.с.) отасини ва унинг қавмини очиқ-
ойдин адашувда эканини ҳам англаб етди. Бу тушунчани уларнинг юзига
очиқчасига айтди.)

75Худди шундай қилиб, Иброҳимга аниқ ишонувчилардан бўлиши учун осмонлару
ернинг мулкларини кўрсатамиз. (Яъни, Иброҳимга худди отаси ва унинг қавми
очиқ-ойдин адашувда эканлигини соф қалби ва онги ила кўрсатганимиздек, унга
ушбу соф қалб ва онг ила осмонлару ердаги мулкларни, улардаги сиру
асрорларни ҳам кўрсатамиз.)

76Уни тун ўраб олганида юлдузни кўриб: «Мана шу Роббимдир», деди. У ботиб
кетганида эса: «Ботувчиларни ёқтирмасман», деди.

77Чиқаётган ойни кўрганда: «Мана шу Роббимдир», деди. У ҳам ботганида: «Агар
Роббим мени тўғри йўлга бошламаса, албатта, адашувчилардан бўламан», деди.

78Чиқаётган қуёшни кўрганда: «Мана шу Роббим. Бу каттароқ», деди. У ҳам ботиб
кетганида: «Эй қавмим, мен сиз ширк келтираётган нарсадан воз кечдим», деди.

79Албатта, мен юзимни осмонлару ерни яратган Зотга, тўғри йўлга мойил бўлган
ҳолимда юзлантирдим ва мен мушриклардан эмасман. (Бу иқрор Иброҳимнинг
(а.с.) мушрик қавмдан ажралиб, ёлғиз Аллоҳ таологa, осмонлару ерни яратган
Зотга, мушриклар унга ширк келтираётган бут ва санамлар, ой-у юлдузлар ва
қуёшни яратган Зотнинг ўзигагина юзланганини эълон қилишларидир. У
кишининг бу юзланишлари,–ушбу йўллари миллатлари ҳанифлик деб номланади.
Бу дегани–фақат тўғриликка мойил бўлиш, юзланиш, йўл тутиш деганидир.)

80Ва қавми у ила тортишди. У: «Мен билан Аллоҳ ҳақида тортишасизларми,
ҳолбуки, У мени ҳидоят этди. Мен Унга ширк келтираётган нарсангиздан
қўрқмасман. Магар Роббим бирор нарсани ирода этса, бўлиши мумкин. Роббим
барча нарсани ўз илми ила қамраб олган. Эсласангиз бўлмасми?

81Қандай қилиб мен сиз ширк келтирган нарсадан қўрқай. Ҳолбуки, сиз ўзингизга
ҳеч ҳужжат туширмаган нарсани Аллоҳга ширк келтириб туриб қўрқмайсиз-у?
Агар билсангиз, айтинг-чи, қайси гуруҳ хотиржам бўлишга ҳақлироқ?!» деди.
(Оддий мантиқ айтиб турибди. Сизлар худодан қўрқмай, ҳеч қандай ҳужжат-
далилсиз, ўзингиздан-ўзингиз баъзи нарсаларни унга шерик қилиб олдингиз ва
яна қўрқмай юрибсиз. Сиз шундай қилганингиздан кейин, ҳақиқий Аллоҳга
иймон келтириб туриб, нима учун мен сизларнинг сохта худоларингиздан
қўрқай?!)

82Иймон келтирганлар ва иймонларига зулмни аралаштирмаганлар. Ана
ўшаларга хотиржамлик, омонлик бор. Улар ҳидоят топганлардир.

83Ана ўшалар Иброҳимга қавмига қарши (тортишувда) берган
ҳужжатларимиздир. Кимни хоҳласак, даражасини кўтарамиз. Албатта, Роббинг

ҳикматли ва яхши билувчи зотдир. (Аллоҳ таолодан келган ҳужжатларни қўллаган Иброҳим (а.с.) тортишувда мушриклардан устун келдилар. Ғолиб бўлдилар. Бу билан Аллоҳ таоло у кишининг даражаларини улуғ қилди.)

84Ва Биз унга Исҳоқни ва Яъқубни бердик. Барчаларини ҳидоят қилдик. Бундан олдин Нуҳни ҳам ҳидоят қилган эдик. Ва унинг зурриётидан Довуд, Сулаймон, Айюб, Юсуф, Мусо, Ҳорунни (ҳам ҳидоят қилдик). Чиройли амал қилувчиларни ана шундай мукофотлаймиз.

85Ва Закариё, Яҳё, Ийсо ва Илёсни ҳам. Ҳаммалари аҳли солиҳлардир.

86Ва Исмоил, ал-Ясаъ, Юнус ва Лутни ҳам. Барчаларини бутун оламлардан афзал қилдик. (Ушбу уч оятда Аллоҳ таоло Иброҳим алайҳиссаломни ишорат билан, бошқа ўн саккиз Пайғамбарни исмлари билан зикр қилмоқда. Иккинчи гуруҳда зикр қилинган Пайғамбарлар: «Закариё, Яҳё, Ийсо ва Илёс»лар (а.с.) тарки дунё, зуҳду тақво билан машҳур бўлганлар. Шунинг учун ҳам улар ояти каримада: «Ҳаммалари аҳли солиҳлардандир», ибораси ила васф қилинаётир. Зотан, ҳамма Пайғамбарлар аҳли солиҳлардандир. Ушбу тўрт Пайғамбар аҳли солиҳликда алоҳида мартабага эришганлар.)

87Ва уларнинг оталаридан, зурриётларидан ва бировдарларидан ҳам ҳидоят қилдик. Уларни танлаб олдик ва сиротул мустақиймга ҳидоят қилдик.

88Ана ўша Аллоҳнинг ҳидояти бўлиб, Ўз бандаларидан кимни хоҳласа, ўшани унга йўллайдир. Агар улар ширк келтирсалар, қилган ишлари, албатта, бехуда кетадир.

89Ана ўшалар биз уларга китобни, ҳукмни ва Пайғамбарликни берган зотлардир. Агар анавилар буларга куфр келтирсалар, батаҳқиқки, Биз уларга куфр келтирмайдиган қавмни вакил қилиб қўйганмиз.

90Ана ўшалар Аллоҳ ҳидоят қилган зотлардир. Бас, уларнинг ҳидоятига эргаш. «Мен сизлардан бунинг учун ҳақ сўрамайман. У оламлар учун эслатмадан иборат, холос», деб айт. (Зикр қилинган Пайғамбарлар (а.с.) Аллоҳ ҳидоят қилган зотлардир. Аллоҳдан келган ҳидоят эса, доимо эргашиш зарур бўлган нарсадир. Пайғамбаримиз (с.а.в.) иқтидо қилишлари лозим ҳидоят ҳам шу ҳидоятдир. Кишилар даъват қилинадиган ҳидоят ҳам шу.)

91Улар, Аллоҳ башарга ҳеч нарса туширгани йўқ, деганларида, Аллоҳни тўғри тақдирламадилар. Сен:«Мусо кишиларга ҳидоят ва нур этиб олиб келган, уни сиз қоғозга тушириб олиб, баъзисини зоҳир, кўпини махфий қилган; ва сиз ҳам, ота-боболарингиз ҳам билмаган нарсаларни сизга ўргатган китобни ким туширди?!» деб айт. «Аллоҳ» деб айт. Сўнгра уларни тек қўй, шунғиган нарсаларида ўйнайверсинлар. (Нима учун Тавротни Мусога Аллоҳ нозил қилганини тан оладилар, бироқ Қуръонга келганда, Аллоҳ башарга ҳеч нарса нозил қилган йўқ, дейдилар?! Ёки Таврот ҳам нозил бўлмаганми?! Йўқ, ундай эмас,«Таврот»ни Аллоҳдан нозил бўлган илоҳий китоб, деб биладилар. Яҳудийлар Тавротни ёзиб олишгач, ундан ўзларига мувофиқ ўринларни одамларга кўрсатишар, мувофиқ келмаган ўринларини эса, махфий тутишар эди.)

92Бу, Биз туширган китоб муборакдир, ўзидан олдингини тасдиқловчидир. Уммул Қуро ( шаҳарлар онаси )ва унинг атрофини огоҳлантиришинг учундир. Охиратга иймон келтирганлар унга иймон келтирарлар. Ва улар намозларини муҳофаза қиларлар. (Уммул Қуродан, Маккаи Мукаррама назарда тутиляпти. Бу муқаддас шаҳар араблар орасида қадимдан шу ном билан ҳам машҳур бўлган. Чунки бу муборак шаҳарда Аллоҳга ибодат этиш учун қурилган дунё ва башарнинг биринчи уйи «Байтуллоҳ» бор.)

93Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган ёки унга ҳеч нарса ваҳий қилинмаса ҳам, менга ваҳий келди, деган ёхуд, Аллоҳ нозил қилган нарсага ўхшаш нарсани мен ҳам нозил қиламан, деган кимсадан ҳам золимроқ кимса борми? Золимларнинг ўлим талвасаси пайтларини, фаришталарнинг уларга қўл чўзиб: «Жонингизни чиқаринг! Бугунги кунда Аллоҳга нисбатан ноҳақ гап айтганларингиз учун ва Унинг оятларидан мутакаббирлик қилиб юрганингиз учун хорлик азоби ила жазоланурсиз», дегандаги ҳолларини кўрсанг эди. (Кофир мушриклар Пайғамбарни (а.с.) инкор қилиб, у зотга қўяётган айблар ғоят катта айблардир. Бундай ишлар Аллоҳнинг маҳбуб Пайғамбаридан содир бўлиши асло мумкин эмас. Агар фаразан кимдир бундай зулмни қиладиган бўлса, албатта, жазосини тортади ва тезда фош бўлади. Тарих бунинг кўпига гувоҳ. Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) даврларида Мусайламатул каззоб, унинг хотини Сажоҳ бинти ал-Ҳорис ва ал-Асвад ал-Анасийлар шундай даъво билан чиқдилар. Аммо тезда шарманда бўлдилар. Бундай кишилар энг золим кишилар ҳисобланадилар. Уларнинг кимлигини ояти каримадаги таърифдан ҳам билиб олиш мумкин.)

94Худди сизларни дастлаб халқ қилганимиздек, ҳузуримизга якка-якка келдингиз. Сизларга берган нарсаларимизни ортингизда қолдирдингиз. Сизлар ўзингизча шерик деб ўйлаган шафоатчиларингизни кўрмаяпмиз?! Батаҳқиқ, ораларингиз узилди. Сиз даъво қилган нарса ғойиб бўлди.

95Албатта, Аллоҳ донни ҳам, данакни ҳам ёрувчи зотдир. У ўликдан тирикни чиқарадир ва тирикдан ўликни чиқаргувчидир. Ана шундай Аллоҳдир. Сиз қаёққа бурилиб кетяпсиз?!

96У субҳни ёритгувчи зотдир. У тунни сукунат, қуёш ва ойни ҳисоб қилиб қўйди. Бу эса, ғолиб ва яхши билгувчи зотнинг ўлчовидир. (Тунни инсон, ҳайвонот, набот ва жамодот олами учун ором олгувчи сукунат қилиб қўйган ким?! Нима учун сукунат фақат тунгагина хосдир? Хўш, буни ким қилди? Ўз-ўзидан бўлиши мумкин эмас-ку. Инсон ҳар куни тунга киради, унинг сукунатидан таскин топади, ором олади. Аммо, буни ким қилди, деб сўраб кўрмайди.)

97У сизларга қуруқлик ва денгиз зулматларида йўл топишингиз учун юлдузларни қилиб қўйган зотдир. Биладиган қавмлар учун оят-белгиларни батафсил қилиб қўйганмиз.

98У сизларни бир жондан яратган Зотдир. Бас, (у жон) қарор топадиган жойда (она раҳмида) ёки сақлаб қўйиладиган жой (ота сулби)дадир. Яхши англайдиганлар учун оят-белгиларни батафсил қилиб қўйганмиз. (Эркак бўлсин, аёл бўлсин, даставвал ҳаммаси ота сулбида сақланиб туради. Сўнгра она раҳмига–бачадонга ўтади, у ердан жой топади ва шундан кейин дунёга келади. Бу ишни ким қилади? Албатта, Аллоҳ таоло қилади. Аллоҳдан бошқа ҳеч ким қила олмайди. Агар бирор

зот қила олса, айтсин! Албатта, инсон ўзидан-ўзи дунёга кела олмайди. Ушбу ҳақиқатни ўйлаб кўрган ҳар бир инсон Аллоҳ таолонинг биру борлигига қоил қолмай иложи йўқ. Фақат, бу оддий ҳақиқатни англаш учун фаҳм керак, онг керак, холос.)

99У осмондан сув нозил қилган Зотдир. Бас, у(сув ) ила турли набототлар чиқардик: Ундан яшил гиёҳларни чиқардик. Ундан ғужум-ғужум бошоқлар чиқарамиз. Ва хурмодан, унинг новдаларидан яқин шингиллар чиқарамиз ва узум боғлари чиқарамиз. Бир-бирига ўхшаган ва ўхшамаган зайтун ва анорларни чиқарамиз. Унинг мева қилиш пайтидаги мевасига ва пишишига назар солинг. Албатта, бундай нарсаларда иймон келтирадиган қавм учун оят-белгилар бордир.

100Улар жинларни Аллоҳга шерик қилдилар. Ҳолбуки, у ҳаммаларини яратган зотдир. Илмсиз ҳолда унга ўғиллар ва қизлар ясадилар. У улар васф қилган нарсалардан пок ва олий бўлди. (Жинларда инсонлардан бошқача–ғайри табиий баъзи сифатлар борлигини билгач, уларда илоҳий сифатлар бўлса керак, деб гумон қилдилар ва Аллоҳга ширк келтирдилар. Ислом ақидасидан ўзга ақидаларда ушбу нарса бор, десак муболаға бўлмайди.)

101У осмонлару ерни йўқдан бор қилгувчи Зотдир. Унинг хотини бўлмай туриб, боласи қандай бўлсин?! У ҳамма нарсани Ўзи яратди ва У ҳамма нарсани яхши билгувчидир.

102Ана ўша Аллоҳ сизнинг Роббингиздир. Ундан бошқа ибодатга сазовор зот йўқ. У ҳар бир нарсанинг Яратгувчисидир. Бас, Унга ибодат қилинг. У ҳар бир нарсага вакилдир!

103Кўзлар Уни идрок эта олмас, У кўзларни идрок этар. У латиф ва хабардор зотдир. (Аллоҳ кўзларни бу дунё ашёларини кўриш учун яратган. Шу вазифаларини бажарадилар, холос. Аммо имконларидан ташқари нарсани бажаришга қодир эмаслар. Кўзлар маълум масофадаги нарсаларни кўради. Ундан узоқдагисини кўра олмайди. Бу эса, ўша маълум масофадан наридаги кўзга кўринмаган нарса йўқдир дегани эмас. Балки кўз уни кўра олмаганидандир.)

104Сизга Роббингиздан «кўз очувчи»лар келди. Кимки кўрса, ўзига яхши. Ким кўр бўлиб олса, ўзига зарар. Мен сизларга қўриқчи эмасман. (Биз «кўз очувчи»лар деб таржима қилган сўз Қуръони Карим истилоҳида «басоиру», деб келган. У «басийра» сўзининг жамъи бўлиб, бир нарсани кўриб, уни англаб етишга далолат қилувчи ҳодисага айтилади. Аллоҳ Ўзининг биру борлигига, Пайғамбарининг ва динининг ҳақлигига далолат қиладиган «кўз очувчи» нарсаларни юбориб қўйганини айтмоқда.)

105Шундай қилиб, дарс олгансан, дейишлари учун ва билган қавмларга баён қилишинг учун оятларни тасарруф қилурмиз.

106Сенга Роббингдан ваҳий қилинган нарсага эргаш. Ундан бошқа ибодатга сазовор зот йўқ. Мушриклардан юз ўгир.

107Агар Аллоҳ хоҳласа, ширк келтирмас эдилар. Биз сени уларга қўриқчи қилганимиз йўқ. Ва сен уларга вакил ҳам эмассан.

108Уларнинг Аллоҳдан ўзга ибодат қиладиганларини сўкмангиз. Бас, билмасдан, зулм ила Аллоҳни сўкиб юрмасинлар. Шундай қилиб, ҳар бир умматга амалини зийнатлаб қўйдик. Сўнгра эса, қайтиб борадиган жойлари Роббиларигадир. Бас, у қилиб юрган ишларининг хабарини берур. (Мушриклар Аллоҳни қўйиб, санам ва бутларга ибодат қиладилар. Ушбу ояти каримада мушрикларнинг ўша бутларини ҳақорат қилмаслик буюрилмоқда. Яъни, мусулмон киши мушрикнинг санамини сўкса, бундан ғазабланган мушрик ҳам жавобан Аллоҳ субҳонаҳу таолони таҳқирлашига сабаб бўлади.)

109Улар агар бирон оят-мўъжиза келса, албатта иймон келтиришлари ҳақида Аллоҳнинг номи билан жон-жаҳдлари ила қасам ичадилар. Сен: «Албатта, оятлар фақат Аллоҳнинг ҳузурида», деб айт. Сизга нима билдирди? Эҳтимол оят келса ҳам, улар иймон келтирмаслар.

110Худди аввал иймон келтирмаганларидек, қалблари ва кўзларини буриб қўярмиз ва туғёнларида довдираган ҳолларида тек қўярмиз.

111Агар Биз уларга фаришталарни туширсак ҳам, уларга ўликлар гапирса ҳам ва уларнинг олдига ҳамма нарсани очиқ-ойдин тўпласак ҳам, Аллоҳ хоҳламаса, иймон келтирмаслар. Лекин кўплари жоҳилдирлар. (Аллоҳ таоло турли оят-мўъжизани, кишини лол қолдирувчи нарсаларни жилва қилдириб, одамларни танг қолдириб, кейин иймонга келишларини хоҳламаган. Аллоҳ таоло иймон йўлини инкишоф этиб, кишилар ўша йўл билан ақлларини ишлатиб, ўз ихтиёрлари асосида иймонга келишларини хоҳлайди. Иймонга келганларга мукофот беради, келмаганларга–жазо. Одамларнинг «кўплари жоҳилдирлар».)

112Шунингдек, ҳар бир Пайғамбарга инсу жин шайтонларини душман қилиб қўйдик. Уларнинг баъзилари баъзиларини ғурурга кетказишлари учун латиф каломларни танларлар. Агар Роббинг хоҳласа, бундай қилмас эдилар. Бас, уларни ўзлари тўқиган нарсалари ила ёлғиз қўй! (Аллоҳ таоло Ўз хоҳиши билан ҳар бир Пайғамбарга инсий ва жинний шайтонларни душман қилиб қўйган экан. Жин шайтонлар одамларни иғво қилиб, васвасага солиб, залолатга чақириб турадилар. Аммо Аллоҳнинг зикри бор жойдан қочадилар. Аллоҳни эслаб турадиган мўмин-мусулмон кишига улар ўз таъсирларини ўтказа олмайдилар. Аммо одамдан бўлган шайтонлар эса, ҳамма-ҳаммасидан бадтаридир. Улар доимо орамизда, кўзларимиз ўнгида туради. Аллоҳнинг зикрини қилсанг ҳам, қочмайди. Турли йўллар билан васваса қилиб, гуноҳ ишларга бошлайди. Инсу жин шайтонлари доимо ғавғо ва туғён билан машғулдирлар.)

113Унга (гапнинг гўзалига) охиратга иймон келтирмайдиганларнинг қалби мойил бўлиши, ундан рози бўлиб, қиладиган гуноҳларини бажаришлари учундир.

114Аллоҳдан ўзгани ҳакам қилиб олайми? Ҳолбуки, У сизга китобни батафсил этиб нозил қилди. Биз уларга китоб берганлар уни Роббингдан ҳақ ила нозил қилинганини биладилар. Бас шак келтирувчилардан бўлма.

115Роббингнинг сўзлари содиқлик ва адолат ила батамом бўлди. Унинг сўзларини ўзгартувчи йўқ. Ва У яхши эшитгувчи ва яхши билгувчи зотдир.

116Ва агар ер юзидагиларнинг кўпларига итоат қилсанг, сени Аллоҳнинг йўлидан адаштирадилар. Улар гумондан бошқага эргашмаслар. Улар тахмин қиларлар, холос.

117Албатта, Роббинг ким Унинг йўлидан адашишини яхши билгувчидир. Ва У ҳидоят топувчиларни ҳам яхши билгувчидир.

118Агар Унинг оятларига иймон келтиргувчилардан бўлсангиз, Аллоҳнинг исми зикр қилинган нарсадан енг!

119Сизга нима бўлдики, Аллоҳнинг номи айтиб сўйилган нарсани емас экансизлар?! У сизларга ҳаром қилган нарсаларини батафсил баён қилиб берган-ку?! Магар музтар бўлганингизда, майли. Албатта, кўпчилик билмасдан, ҳойу ҳаваслари ила адаштирадилар. Албатта, Роббинг тажовузкорларни яхши билгувчидир. (У зот Ўзининг ҳукмига тажовуз қилиб, ҳаром нарсаларни, Аллоҳнинг номи айтилмай сўйилган ҳайвонлар гўштини еганларни жуда яхши билади ва уларга тегишли жазони беради. Шунингдек, илмсиз, ҳавою нафснинг кўйига кириб, бу масалада ва бошқа масалаларда одамларни адаштирганларни ҳам яхши билади ва уларга ҳам тегишли жазосини беради.)

120Ва ошкора ҳамда махфий гуноҳларни тарк қилинглар! Гуноҳ қилувчилар, албатта, қилган гуноҳларининг жазосини олурлар.

121Аллоҳнинг исми зикр қилинмаган нарсаларни еманглар. Албатта, бу иш фисқдир. Албатта, шайтонлар ўз дўстларига сизлар билан тортишишни васваса қиларлар. Агар уларга итоат қилсангизлар, сизлар ҳам мушриклардан бўласизлар. (Уламоларимиз агар мусулмон киши ҳайвонни сўяётиб, Аллоҳнинг исмини зикр қилишни унутиб қўйса, сўйган гўшти ҳалол, деганлар. Аммо билиб туриб, қасддан зикр қилмаса, ундай гўшт ҳаром бўлади.)

122Аввал ўлик бўлган одамни тирилтириб, унга одамлар орасида юрадиган нурни бериб қўйган бўлсак, у билан зулматлар ичида ундан чиқа олмай юрувчи одам ўхшаш бўладими? Шундай қилиб, кофирларга қилаётган амаллари зийнатлаб кўрсатилди. (Бу ояти каримада кофир одам ўлик ҳисобида эканлиги таъкидланмоқда. Аллоҳ таоло кимни иймонга ҳидоят этса, ўша одамнинг мўмин бўлиши гўё ўликнинг қайта тирилишига тенглаштирилмоқда.)

123Худди шунга ўхшаш ҳар бир шаҳарда катта жиноятчиларни унда макр қилиш учун қўйиб юбордик. Улар сезмаган ҳолда фақат ўзларига ўзлари макр қиладилар, холос. (Бу жиноятчилар катта мансабларни эгаллаб олиб, одамларни ўз йўлига солиш учун турли ҳийла-найранглар қиладилар. Уларнинг жинояти Аллоҳ таолонинг ҳақ-ҳуқуқларига тажовуз қилишдир. Катта жиноятчиларнинг динга қарши қилган макр-ҳийлалари ўзларининг бошига етади. Чунки улар динга қарши чиқиш билан Аллоҳга қарши чиқадилар. Ўзининг ҳалокатига замин яратган бўладилар. Мўминларни эса Аллоҳ таолонинг Ўзи ҳимоя қилади.)

124Агар уларга оят келса, Аллоҳнинг Пайғамбарларига берилган нарсага ўхшаш нарса бизга ҳам берилмагунча зинҳор иймон келтирмасмиз, дерлар. Ўз Пайғамбарлигини қаерга қўйишни Аллоҳнинг Ўзи яхши биладир. Жиноят

қилганларга қилган макрлари учун Аллоҳнинг ҳузурида, албатта, хорлик ва шиддатли азоб бордир.

125Кимни Аллоҳ ҳидоят қилмоқчи бўлса, унинг кўксини Исломга очиб қўядир. Кимни залолатга кетказишни ирода қилса, унинг кўксини худди осмонга кўтарилаётгандек, тор ва танг қилиб қўядир. Шундай қилиб, Аллоҳ иймон келтирмайдиганларга азобни дучор қилур. (Аллоҳ таоло бандаларидан кимга ҳидоятни раво кўрса, ўша банданинг кўксини кенг қилиб қўяди. У банда иймон ва Исломни кенг қалб ила қабул қилади. Аксинча, Аллоҳ таоло кимга залолат ва куфрни раво кўрса, унинг қалбини тор ва танг қилиб қўяди. Иймон ва Ислом ҳақида бирор гап эшитса, сиқилаверади. Илм ривожланиб, одамлар фазога учадиган бўлганларида, инсон қанчалик баландга кўтарилса, юраги–кўкси шунчалик сиқилиши кашф этилди. Агар Қуръон ҳақиқий илоҳий китоб бўлмаганда, бундан ўн тўрт аср аввал бу илмий ҳақиқатни қандай қилиб кашф этар эди?)

126Мана шу Роббингнинг тўғри йўлидир. Ибрат олувчи қавм учун оятларни батафсил баён қилдик.

127Уларга Роббилари ҳузурида дорус-Салом ( тинчлик уйи ) бордир. У зот қилган ишлари учун уларнинг дўстидир.

128Уларнинг ҳаммасини тўплайдиган кунда: «Эй жинлар жамоаси, инсдан (адаштирганларингизни) кўпайтирвордингиз?!» дейди. Уларнинг инсдан бўлган дўстлари: «Эй Роббимиз, биз бир-биримиздан ҳузур топдик ва бизга белгилаган ажалингга етиб келдик», дейдилар. У зот: «Қайтар жойингиз дўзахдир. Магар Аллоҳ хоҳласа (қолмайсиз). Албатта, Роббинг ҳикматли ва билимли зотдир. (Демак, жинлар одамларни йўлдан уриб, иғво қилиб, ёмон йўлга юргизиб ҳузур-ҳаловат олган ва роҳатланганлар. Жинлар фитнасига учиб кофир ва гуноҳкор бўлган одамлар эса, уларнинг зийнатлаб кўрсатган, ҳавою нафсни қондирувчи ишларини бажариб ҳузур қилганлар. Булар иродаси заиф, ғофил, ҳавою нафсга берилган, шаҳватпараст одамлар бўлганлар. Шайтон уларнинг ушбу заиф жойларидан тутиб, иғвосига учирган ва ўзига малай қилиб олиб, ҳар кўйга солган, бу дунёда мақсадларига эришиш йўлида улардан фойдаланиб ҳузур қилган.)

129Шундай қилиб, қилган касбларига биноан золимларни бир-бирларига дўст қилурмиз.

130Эй жин ва инс жамоалари, сизларга ўзингиздан бўлган Пайғамбарлар келиб, оятларимни сизга айтиб бермадиларми, сизларни ушбу кунингизга дучор бўлишингиз ҳақида огоҳлантирмадиларми?» дер. Улар: «Ўзимизга қарши гувоҳлик бердик», дерлар. Уларни ҳаёти дунё ғурурга кетказди ва ўзларига қарши кофир бўлганларини айтиб, гувоҳлик бердилар.

131Бундай қилишнинг боиси, Роббинг ғофил турган шаҳар-қишлоқ аҳолисини ҳалок қилмаслигидандир.

132Ҳар кимга қилганларига яраша даража бордир. Ва Роббинг уларнинг қилаётган амалларидан ғофил эмасдир.

133Ва Роббинг беҳожат ва раҳмат соҳиби бўлган зотдир. Агар хоҳласа, худди сизларни бошқа қавмлар зурриётидан пайдо қилганидек, сизларни кетказиб, ортингиздан нимани хоҳласа, ўринбосар қилиб келтирадир. (Аллоҳ таоло раҳмат соҳиби бўлган зот. Одамларнинг бу дунёда юришларининг ўзи ҳам Аллоҳнинг раҳматидан. У Ўз раҳматини Ўзи хоҳлаган бандаларига беради. Ҳозирги пайтда яшаб турган одамларни аввал ўтган кишилар зурриётидан пайдо қилганлиги ҳам ҳаммага маълум. Яъни, Аллоҳ Ўзи хоҳлаб шундай қилган. Бандаларга ҳожатмандлигидан эмас. Шунингдек, ҳозирги авлод одамларига ҳам ҳеч қандай ҳожати йўқдир. Агар Аллоҳ хоҳласа, бу авлодни ҳам кўтариб, йўқ қилиб, ўрнига Ўзи хоҳлаган нарсани келтира олади. Демак, Аллоҳ бандаларга эмас, бандалар Аллоҳга ҳожатманддирлар. Улар ўзларининг дунёга келишларида Аллоҳга ҳожатманд бўлганлари каби, бу дунёда яшашларида ҳам, ҳар лаҳзада, ҳар нарсада ҳожатманддирлар. Аллоҳ эса, Ўз раҳмати ила уларнинг ҳожатларини раво қилади. Аллоҳнинг бандаларига нисбатан раҳматининг энг юқори чўққиси, уларга Пайғамбарлари орқали дин–шариат юбориши. Динга юрмаганлар ўша олий мақом неъматдан юз ўгирганлар бўладилар. Ўзларига ёмонлик қиладилар. Қиёматда ҳоллари ёмон бўлади.)

134Албатта, сизга ваъда қилинган нарса келувчидир. Сизлар эса У зотни ожиз қолдирувчи эмассиз. (Яъни, албатта, сизга ваъда қилинган қиёмат куни, ҳисоб-китоб, жазо ва мукофот келгусидир. Келмаслиги мумкин эмас. У пайтда сиз Аллоҳни ожиз қолдириб, қочиб қутула олмайсиз. Албатта, қилганингизга яраша жазоингизни оласиз.)

135Сен:«Эй қавмим, ўрнингизда амалингизни қилаверинг. Мен ҳам амал қилувчиман. Тезда охират ҳовлиси оқибати кимнинг фойдасига бўлишини биласиз. Албатта, золимлар нажот топмаслар», деб айт.

136Улар Аллоҳга Унинг Ўзи яратган экинлар ва чорвалардан насиба ажратдилар ва ўзларича: «Бу Аллоҳга, бу эса бутларимизга», дедилар. Бас, бутларига бўлган нарса Аллоҳга етмас. Аллоҳга бўлган нарса эса, бутларига етадир. Чиқарган ҳукмлари қандай ҳам ёмон-а?! (Араб мушриклари экинлардан, чорва ҳайвонларидан Аллоҳга насиба ажратиш одатлари бор эди. Шу билан бирга, бутларига ҳам ўша экинлардан ва чорва ҳайвонларидан насиба ажратар эдилар. Агар Аллоҳга ажратган нарсалари бутларига ажратган нарсаларига қўшилиб кетса, майли, деб қўяр эдилар. Аммо бутларига ажратган насибадан Аллоҳга ажратилганига қўшилиб кетса, Аллоҳ бунга муҳтож эмас, деб қайтариб олишарди. Бу иш аслида мантиқсиз, қўполроқ қилиб айтадиган бўлсак, ахмоқона иш эди.)

137Шунингдек, мушриклардан кўпларига шериклари уларни ҳалок этиш ва динларини чалкаштириш учун болаларини ўлдиришни зийнатлаб кўрсатди. Агар Аллоҳ хоҳласа, бундай қилмасдилар. Уларни ва тўқиётган нарсаларини қўйиб қўй.

138Улар ўзларича: «Мана бу чорва ва экинлар ҳаром, уларни фақат биз хоҳлаган кишиларгина ейрлар ва мана бу миниши ҳаром қилинган чорвалар», дедилар. Улар маълум чорваларга Аллоҳнинг номини зикр қилмаслар. Бу эса, у зотга туҳматдир. У тезда қилган туҳматлари туфайли уларга жазо беражак. (Бу оятда мушрик ва кофирларнинг энг катта жиноятларидан бири–ҳалол-ҳаромни

ажратишда Аллоҳнинг айтганига юрмай, ўзларича кўнгиллари тусаган ҳукмни чиқаришлари баён қилинмоқда. Аслида, ҳалол ёки ҳаром ҳақида ҳукм чиқариш Аллоҳ таолонинг ҳаққи. Бандаларнинг бу илоҳий ҳаққа тажовуз қилиши куфрга олиб борадиган катта жиноятдир. Агар бир инсон ҳамма диний ақидаларга тўлиқ иймон келтирса, шариат кўрсатмаларига мукаммал амал қилса-ю, Аллоҳ ҳалол деган нарсани ҳаром деса ёки, аксинча, ҳаром деганини ҳалол деса, кофир бўлади. Бу масала шу даражада нозик масаладир.)

139Улар, мана шу чорваларнинг қорнидаги нарсалар эркакларимизга ҳалол, аёлларимизга ҳаром, дерлар. Агар у(қориндаги нарса) ўлик бўлса, улар унга шериклардир. Тезда уларга васфлари учун Ўзи жазо беражак. Албатта, У ҳикматли ва яхши билувчи зотдир.

140Ақли пастлик қилиб, жоҳиллик ила фарзандларини ўлдирганлар ва Аллоҳ уларга ризқ қилиб берган нарсаларни ҳаром қилганлар зиёнкор бўлдилар. Батаҳқиқ, улар адашдилар ва ҳидоятга юрувчилардан бўлмадилар. (Агар улар жоҳил бўлмасалар, Аллоҳнинг фарзандларни кўпайтириш, уларни тарбиялаб ўстириш ҳақидаги таълимотига душманларча терс, инсу жин шайтонларининг гапига кириб, ўз жигаргўшаларини ўлдирар эдиларми?! Ёки Аллоҳ таоло уларга ҳалол ризқ қилиб берган нарсаларни ҳеч қандай сабаб ёки далилсиз ўзларига ҳаром қилиб олармидилар?! Ана шундай аҳмоқона ишларни қилганлар:«...зиёнкор бўлдилар».)

141У (ишкомларга) кўтариладиган ва кўтарилмайдиган боғларни, хурмо ва экинларни емагини хилма-хил қилиб, зайтун ва анорларни бир-бирига ўхшатиб ва ўхшатмай пайдо қилган зотдир. Мевалаган пайтида унинг мевасидан енглар ва йиғим-терим кунида ҳаққини беринглар. Ва исроф қилманглар. Албатта, У исроф қилгувчиларни севмас.

142Ва чорвалардан ҳаммолларини ва (сўйгани) ерга ётқазиладиганларни пайдо қилди. Аллоҳ сизга ризқ қилиб берган нарсалардан енглар ва шайтоннинг изидан эргашманглар. Албатта, у сизларга очиқ-ойдин душмандир. (Ўтган оятларда мушриклар ўзларича ҳеч қандай ҳақ-ҳуқуқсиз, далил-ҳужжатсиз баъзи ҳайвонларни минишни, баъзиларининг гўштини ейишни ҳаром қилганлари айтилган эди. Аммо, аслини олганда, ҳайвонларни миниш ёки минмаслик, гўштини ейиш ёки емаслик ҳақидаги ҳукмни фақат Аллоҳ таолонинг Ўзигина чиқаради.)

143Саккиз жуфт (пайдо қилди): қўйдан иккини (эркак-урғочи) ва эчкидан иккини. Сен:«Иккала эркагини ҳаром қилдими ёки иккала урғочисиними ёхуд иккала урғочининг бачадонларида шомил бўлган нарсаними?! Агар ростгўй бўлсангизлар, илмий қилиб хабарини беринглар-чи?» деб айт. (Араб тилида «ал-анъом» деб номланган ҳайвонлар туркумини биз «чорва» деб таржима қилмоқдамиз. Аслида «ал-анъом» деб туя, сигир, қўй ва эчкига айтилади. Уларни жуфт–бир эркак ва бир урғочи ҳисоб қилинса, саккизта бўлади.)

144Туядан иккитани, қорамолдан иккини (пайдо қилди). ен«Иккала эркагини ҳаром қилдими ёки иккала урғочисиними ёхуд иккала урғочининг бачадонларида шомил бўлган нарсаними?! Ёки Аллоҳ сизларга буни амр қилганда шоҳид бўлиб турганмидингиз? Илмсиз ҳолда одамларни адаштириш учун Аллоҳга нисбатан

ёлғон тўқигандан ҳам золимроқ одам борми?! Албатта, Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят қилмас». (Ҳаққингиз бўлмай туриб ҳаром ҳақида ҳукм чиқарганингиз бир гуноҳ ва ўзингизча чиқарган ҳукмни Аллоҳга нисбат беришингиз янада улканроқ гуноҳ. Қани, айтинг-чи, агар сиз таъкидлаётгандек, Аллоҳ буларни ҳаром қилган бўлса: «Иккала эркагини ҳаром қилдими ёки иккала урғочисиними ёхуд иккала урғочининг бачадонларида шомил бўлган нарсанимиʔ!». Билмайсиз. Чунки гумон ва тахмин билан гапириб юргансиз.)

145Менга ваҳий қилинган нарсада таомланувчи учун ҳаром қилинган нарсани топмаяпман. Магар ўлимтик ёки оқизилган қон ёки тўнғиз гўшти бўлса, албатта, у ифлос, ҳаромдир. Ёҳуд фосиқлик ила Аллоҳдан ўзганинг номига сўйилган бўлса (ҳаромдир). Бас, киши музтар бўлиб, маза талаб қилувчи ва тажовузкор бўлмаган ҳолида (истеъмол қилса). Албатта, Роббинг мағфират қилгувчи ва раҳмли зотдир», деб айт. (Яъни, сиз ҳаром деб атаган нарсаларнинг бирортасини ҳам Аллоҳ ҳаром қилгани йўқ. Бу нарсаларни сиз ўзингизча ҳаром деб юрибсиз. Аллоҳ таоло менга ваҳий юбориб, нима ҳалол, нима ҳаром эканини баён қилди.)

146Ва яҳудий бўлганларга барча (бутун) туёқлиларни ҳаром қилдик. Мол ва қўйдан эса, уларга ёғларини ҳаром қилдик. Магар орқа ва ичакларидаги ёки суякка аралашган ёғлари (ҳалолдир). Бу (ҳаром қилиш) зулмлари учун уларга берган жазоимиздир. Албатта, Биз ростгўймиз. (Демак, бу оятда зикр қилинган нарсалар фақат яҳудийларга хос бўлиб, улар қилган зулм эвазига Аллоҳ таоло томонидан жазо бўлиб келди. Бошқа қавмларга эса ҳалол. Оятда биз «(бутун) туёқли» деб таржима қилганимиз сўз, туёғи иккига ёки кўпга бўлинмаган ҳайвонлар, деган маънодадир. Бундай ҳайвонлар туя, туяқуш, ўрдак ва шунга ўхшаш оёғидаги туёғи бутун (битта) бўлган ҳайвонлардир. Ана шундай ҳайвонларни Аллоҳ таоло яҳудийларга ҳаром қилган. Шунингдек, мол ва қўйларнинг оятда истисно қилинганидан бошқа ёғларини ҳам ҳаром қилган.)

147Агар сени ёлғончига чиқарсалар: «Роббингиз кенг раҳмат соҳибидир, аммо Унинг азоби жиноятчи қавмлардан қайтарилмас», деб айт.

148Ҳали ширк келтирганлар: «Агар Аллоҳ хоҳлаганда биз ҳам, ота-боболаримиз ҳам ширк келтирмас эдик ва бирор нарсани ҳаром қилмас эдик», дерлар. Улардан олдингилари ҳам азобимизни татигунларига қадар шунга ўхшаш ёлғонга чиқариб турганлар.Сен:«Сизнинг ҳузурингизда бизга чиқариб кўрсатадиган бирон илм–ҳужжат борми? Сизлар фақат гумонга эргашмоқдасиз ва сизлар фақат ёлғон гапирмоқдасиз» - деб айт. (Яъни, Аллоҳ сизларнинг ширк келтиришингизни, баъзи нарсаларни ҳаром деб эълон қилишингизни хоҳлаганини исбот қиладиган ҳужжатингиз борми? Аллоҳ Ўз бандаларидан нимани хоҳласа, очиқ-ойдин айтиб қўйган. Бандалар иймон келтиришни хоҳлаганлари учун, иймон келтиринглар, деган. Кофир-мушрик бўлишларини хоҳламагани учун, куфр келтирманглар, мушрик бўлманглар, деб қатъий ҳукм этган. Шунингдек, бандалари нимани қилишини хоҳласа, амр, нималарни қилмаслигини хоҳласа, наҳий қилиб қайтариб қўйган. Аллоҳнинг хоҳиши ҳаммаси очиқ-ойдин, илмий собит нарсалардир. Аллоҳнинг хоҳиши ичида, ширк келтиринг, баъзи нарсаларни ҳаром қилинг, деган хоҳиш йўқ. Ёки, менинг ғойиб, ҳеч ким билмайдиган хоҳишларимни излаб топиб, ўшанга амал қилинг, дегани ҳам йўқ.)

149Сен:«Етук ҳужжат Аллоҳнинг Ўзидадир. Агар хоҳласа, ҳаммангизни ҳидоятга солар эди», деб айт. (Аллоҳ, шубҳасиз, бунга қодир. Мисол учун, фаришталарни шундай қилиб яратди. Улар доимо итоаткор, исёнсиз табиат соҳиби қилиб яратилдилар. Лекин одамларни хоҳласа ҳам, хоҳламаса ҳам, ҳидоятга юрадиган қилиб яратишдан нима фойда бор? Аллоҳ таоло одамларга ҳидоят ва залолат йўлини кўрсатиб қўйди, ақл-идрок берди ва хоҳлаган йўлини танлаш ихтиёрини берди. Ана ўша ихтиёрга қараб жазо ёки мукофот олади. Мушрик ва кофирлар ана ўша ёмон–залолат йўлини танлаганлардир. Улар ўша ихтиёрлари учун жазоларини оладилар.)

150Сен: «Аллоҳ мана шуни ҳаром қилганига гувоҳлик берадиган гувоҳларингизни келтиринг», деб айт. Бас, агар гувоҳлик берсалар, сен улар ила гувоҳлик берма. Бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқарувчиларнинг ва охиратга иймон келтирмайдиганларнинг ҳавои нафсларига эргашма. Улар Роббиларига ширк келтирурлар.

151Келинг, Роббингиз сизларга ҳаром қилган нарсаларни тиловат қилиб бераман: «Унга ҳеч нарсани ширк келтирманг! Ота-онангизга яхшилик қилинг! Очликдан қўрқиб, болаларингизни ўлдирманг. Биз сизларни ҳам, уларни ҳам ризқлантирурмиз. Фаҳш–бузуқ ишларнинг ошкорасига ҳам, махфийсига ҳам яқинлашманг. Аллоҳ ҳаром қилган жонни ўлдирманг. Магар ҳақ ила бўлса, майли. Ушбуларни сизга амр қилдикки, шояд ақл юритсангиз.»- деб айт.

152Етимнинг молига то вояга етгунча яқинлашманг. Магар яхши йўл билан бўлса, майли. Ўлчов ва тарозини адолат ила тўлиқ адо этинг. Биз ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф этмасмиз. Агар гапирсангиз, қариндошингиз бўлса ҳам, адолат қилинг. Аллоҳга берган аҳдингизга вафо қилинг. Буларни сизга амр қилдики, шояд эсласангиз. (Етимнинг молини ейиш ижтимоий алоқаларни бузишдир. Етим заиф ҳол бўлгани учун жамият уни ҳимоя қилиши керак. Етимнинг молини ноҳақ еган одам унинг ҳаққига зулм қилган бўлади, шу билан бирга, жамият ҳаққига ҳам зулм қилади. Чунки молсиз қолган етимни энди жамият боқиши керак бўлиб қолади. Шунинг учун ҳам етимни қарамоғига олган одам унинг молига яқинлашиши мумкин эмас. Магар яхши йўл билан бўлса, ўша молни ўстириш учун, кўпайтириб вояга етганда унинг қўлига топшириш учун яқинлашса, майли.

153Албатта, бу Менинг тўғри йўлимдир. Бас, унга эргашинг. Ва бошқа йўлларга эргашманг. Бас, сизни унинг йўлидан адаштирмасинлар. Мана шу сизга қилган амрки, шояд тақво қилсангиз. (Дунёдаги ягона тўғри йўл–Аллоҳнинг йўли. Инсон эргашмоғи лозим бўлган бирдан-бир йўл–шу йўл. Ундан бошқа йўлларнинг ҳаммаси нотўғри йўллар. Ким уларга ёки улардан бирортасига юрса, адашади. Нотўғри йўлга юрганлар Аллоҳнинг йўлидан адашган бўлади. Аллоҳ таолонинг ушбу нарсаларни бажаришга ҳукм қилиши ҳам бандалар тақво қилиб, тўғри йўлни топишлари учундир.)

154Яна Мусога ҳам китобни, яхшилик қилганга (неъмат) батамом бўлиш учун, ҳар бир нарса батафсил бўлиши учун, ҳидоят ва раҳмат бўлиши учун бердик. Шоядки, улар Роббиларига дучор бўлишларига иймон келтирсалар.

155Биз туширган бу китоб, муборакдир. Бас, унга эргашинглар. Ва тақво қилинглар. Шоядки, раҳм қилинсангизлар. (Қуръони Карим кўплаб етук сифатларга мушарраф китобдир. У дунёга ҳам, охиратга ҳам баракадир. Бу ҳақиқатни Қуръони Каримга алоқаси бўлган ҳар бир мусулмон яхши билади. Агар дунёда яшашдан мақсад икки дунёнинг баракасига эришмоқ бўлса: «Бас, унга эргашинг».Ундан ўзга эргашишга арзигулик нарса йўқ. Бошқалар баракасиз нарсалар. Уларга эргашганлар икки дунёда мақсадларига эриша олмайдилар. Қуръонга эргашиш билан бирга, тақво ҳам бўлиши зарур.)

156«Биздан аввалги икки тоифага китоб туширилган, уларнинг дарсларидан ғофилмиз», демасликларингиз учун.

157Ёки «Агар бизга китоб туширилганда, улардан кўра ҳидоятлироқ бўлар эдик», демасликларингиз учун, батаҳқиқки, сизга Роббингиздан очиқ ҳужжат, ҳидоят ва раҳмат келди. Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқарган ва улардан юз ўгирган кимсадан ҳам золимроқ шахс борми? Тезда оятларимиздан юз ўгирганларни юз ўгирганлари туфайли ёмон азоб ила жазолармиз.

158Улар фаришталар келишини, ё Роббингнинг келишини ёки Роббингнинг баъзи оятлари келишини кутмоқдалар, холос. Роббингнинг баъзи оятлари келган кунида ҳеч бир жонга, олдин иймон келтирмаган ёки иймонида яхшилик касб қилмаган бўлса, иймони наф бермас. Сен:«Кутаверинглар, биз ҳам кутгувчилармиз», деб айт. («Роббингнинг баъзи оятлари»дан мурод–лол қолдирувчи мўъжизалар. Шундай талаблар қилингани ушбу суранинг аввалги оятларида ҳам бир неча марта зикр қилинган эди. Агар ояти каримага умумий ҳолни эътиборга олиб таъвил бериладиган бўлса, «фаришта»лардан мурод–ўлим фаришталаридир. «Роббингнинг келиши»–қиёмат кунининг қоим бўлиши; «Роббингнинг баъзи оятлари»–қиёмат аломатлари, демакдир.)

159Динларини тафриқа қилиб, ўзлари гуруҳбозлик қилганлар билан ҳеч бир алоқанг йўқ. Албатта, уларнинг иши Аллоҳнинг Ўзига ҳавола. Сўнгра қилган ишларининг хабарини берур. (Дунёда турли динларни тутганлар, динига тафриқа тушганлар кўп. Шу билан бирга, ўзлари турли гуруҳларга, фирқаларга бўлиниб олиб, тарафкашлик қилиб юрганлар ҳам кўп. Лекин сенинг улар билан ҳеч қандай алоқанг йўқ. Сенинг Аллоҳ ҳузуридан келган ва унинг ҳузурида мақбул дининг бор.)

160Ким бир яхшилик қилса, унга ўн баробар қайтарилур. Ким бир ёмонлик қилса, унга фақат қилганига яраша жазо бўладур. Ва уларга зулм қилинмас.

161Сен:«Албатта, мени Роббим тўғри йўлга–рост динга–тўғриликка мойил Иброҳим миллатига ҳидоят қилди. У мушриклардан бўлмаган эди», деб айт!

162Сен:«Албатта, менинг намозим, ибодатларим, ҳаёт ва мамотим оламларнинг Робби Аллоҳ учундир.

163Унинг шериги йўқ. Ана шунга буюрилганман. Ва мен энг аввалги мусулмонман. (Бу оят мусулмон одам бутунлай Аллоҳига ажралиб чиқиши лозимлигини кўрсатади. У намозни фақат Аллоҳ учун ўқийди. Бошқа зот учун ёки бадантарбия, ахлоқий машқ, ота-онасини хурсанд қилиш учун эмас. У

ибодатларини фақат Аллоҳ учун адо этади. Ҳаж қилса, рўза тутса, закот берса, Аллоҳ учун қилади. Бировнинг гапи, мақтови ёки эҳтироми учун қилмайди.)

164Аллоҳдан ўзгани Роббим дейми? Ҳолбуки У ҳамма нарсанинг Роббидир. Ҳар бир жон ёмон касб қилса, фақат ўзига зиён қиладир. Ҳеч бир жон бошқанинг оғирлигини кўтармас. Сўнгра Роббиларингизга қайтишингиз бор. Бас, У сизларга ихтилоф қилган нарсаларингиз хабарини берур.

165У сизларни ер юзида халифалар қилган ва Ўзи берган нарсаларда сизни синаш учун баъзингизнинг даражасини баъзингиздан устун қилган зотдир. Албатта, Роббинг иқоби тез зотдир. Ва, албатта, у мағфират қилувчи ва раҳмлидир», деб айт.

Chapter 7 (Sura 7)

1Алиф. Лаам. Миим. Соод.

2Бу сенга у ила огоҳлантиришинг учун ва мўминларга эслатма этиб нозил қилинган китобдир. Кўнглингда ундан танглик бўлмасин.

3Сизларга Роббингиздан нозил қилинган нарсага эргашинглар! Ундан бошқа валий-дўстларга эргашманглар. Жуда оз эслайсизлар.

4Қанчадан-қанча шаҳар-қишлоқларни ҳалок қилдик. Бас, азобимиз уларга тун уйқусида ёки кун уйқусида келди. (Аллоҳ таоло исён қилган кўплаб қавмларни ҳалокатга учратган, уларга Аллоҳнинг азоби кечаси ёки кундузи ухлаб ётган вақтларида, ғафлатнинг чўққисига чиққанларида келган.)

5Бас, Бизнинг азобимиз келган чоғида уларнинг даъволари: «Албатта, биз золимлардан бўлган эдик», дейишларидан бошқа нарса бўлмади.

6Бас, Биз, албатта, Пайғамбар юборилганлардан ҳам ва, албатта, Пайғамбарлардан ҳам сўрармиз. (Яъни, охиратда Пайғамбар келган ҳар бир қавмдан, шахсдан: «Сизларга Пайғамбар келдими? Бизнинг амрларимизни етказдими? Сизлар нима дедингиз?» деб сўралади. Шунингдек, Пайғамбарлардан ҳам: «Амримизни умматларингизга етказдингизми? Улар сизга қандай жавоб бердилар?» деб сўралади.)

7Бас, уларга илмий равишда қисса қилиб берурмиз. Ҳолбуки, Биз ғойиб бўлмаган эдик.

8Ўша куни (амалларни) тортиш ҳақдир. Бас, кимнинг тортилган (амаллари) оғир келса, ана ўшалар нажот топгувчилардир.

9Ва кимнинг тортилган (амаллари) енгил келса, бас, ана ўшалар Бизнинг оятларимизга зулм қилиб, ўзларига зиён этганлардир.

10Батаҳқиқ, Биз сизларга ер юзида имкон бердик ва унда маишат (воситалари) қилдик. Жуда оз шукр этарсизлар.

11Ва батаҳқиқ, Биз сизларни яратдик, кейин сизларга суврат бердик. Сўнгра эса, фаришталарга: «Одамга сажда қилинг», дедик. Бас, улар сажда қилдилар. Магар Иблис сажда қилувчилардан бўлмади.

12У зот: «Сенга амр этганимда сажда қилишингдан нима тўсди?» деди. У: «Мен ундан яхшиман, мени ўтдан яратдинг ва уни лойдан яратдинг», деди. (Аллоҳ таоло Ўз амрини бажармаган, Одамга сажда қилмаган Иблисдан: «Сенга амр этганимда сажда қилишингдан нима тўсди?» деб сўраганида, у «тавба қилдим, хато қилибман» дейиш ўрнига: «Мен ундан (яъни, Одамдан) яхшиман, мени ўт (олов)дан яратдинг ва уни лойдан яратдинг», деди. Яъни, Аллоҳнинг очиқ-ойдин фармони туриб, ўзининг фикрини ишлатди. Аллоҳнинг амри турганда, қачон фикрбозликлар бошланса, Иблиснинг иши қилинган бўлади. Бунинг оқибати Иблиснинг оқибатига ўхшаш бўлади. Иблиснинг оқибати эса, қуйидаги оятда баён қилинади:)

13У зот: «Бас, ундан (жаннатдан) туш! Сен учун унда мутакаббирлик қилиб юриш йўқ. Бас, чиқ! Албатта, сен хору зор бўлгувчилардансан», деди.

14У:«Менга улар қайта тирилтириладиган кунгача муҳлат бер», деди.

15У зот:«Албатта, сен муҳлат берилганлардансан», деди.

16У:«Мени иғвога учирганинг сабабли, албатта, мен уларни Тўғри йўлингда тўсиб ўтираман».

17Сўнгра уларнинг олдиларидан, орқаларидан, ўнг томонларидан ва чап томонларидан келаман. Ва уларнинг кўпларини шукр қилувчи ҳолда топмссан», деди.

18У зот:«Ундан мазамматга учраган ва қувилган ҳолингда чиқ!!! Улардан ким сенга эргашса, албатта, жаҳаннамни сизларнинг ҳаммангиз билан тўлдираман», деди. (Аллоҳ таоло Одам алайҳиссаломни яратганидан сўнг фаришталарни унга сажда қилишга буюргани, улар сажда қилгани, аммо ёлғиз Иблис алайҳи лаъна сажда қилмаганини зикр қилгандан сўнг, Иблис билан бу борада бўлган муколама келтирилди. Бинобарин, Иблисни жаннатдан қувиб юборди.)

19Эй Одам, сен жуфтинг билан жаннатни маскан тут. Икковингиз хоҳлаган жойингиздан енг. Аммо мана бу дарахтга яқинлашманглар. Унинг сабабидан золимлардан бўлиб қолманглар.

20Бас, шайтон икковларининг беркитилган авратларини очиш учун уларни васваса қилди ва: «Роббингиз сизни ушбу дарахтдан фақат икковингиз фаришта бўлмаслигингиз ёки абадий қолмаслигингиз учунгина ман қилди», деди.

21Уларга: «Албатта, мен сизларга насиҳат қилувчилардanman», деб қасам ичди.

22Бас, уларни алдов ила паст(ҳолат)га туширди. Икковлари дарахтдан татиб кўришганда, авратлари ўзларига кўриниб қолди ва ўзларига жаннат баргларидан тўсиқ тўқий бошладилар. Шунда Роббилари уларга нидо қилиб: «Сизларни ана

ўша дарахтдан қайтарган эмасмидим ва, албатта, шайтон икковингизга очиқ-ойдин душмандир, демаганмидим?!» деди.

23Икковлари:«Эй Роббимиз, биз ўзимизга зулм қилдик. Агар Сен бизни мағфират қилмасанг ва бизга раҳм қилмасанг, албатта, зиён кўрганлардан бўламиз», дедилар.

24У зот:«Бир-бирингизга душман бўлган ҳолингизда тушинглар. Сизларга ер юзида қароргоҳ бор ва маълум вақтгача фойдаланиш бор», деди.

25У зот:«Унда ҳаёт кечирасизлар, унда ўласизлар ва ундан қайта чиқариласизлар», деди.

26Эй Одам болалари, батаҳқиқ, сизларга авратингизни тўсадиган либос ва зийнат либосини нозил қилдик. Тақво либоси, ана ўша яхшидир. Ана ўшалар Аллоҳнинг оят-белгиларидандир. Шоядки эсласалар. (Либоснинг зарури авратни пинҳон тутадиганидир. Лекин Аллоҳ инсоннинг авратдан бошқа аъзоларини ҳам тўсиш эҳтиёжи борлигини инобатга олиб, либосни зийнат тарзида нозил қилди. Худди шундай–либосни ўз ўрнида, яъни, шариатга мувофиқ истеъмол қилган инсон зийнатли ҳисобланади. Аммо энг асосий либос–тақво либоси.)

27Эй Одам болалари, шайтон ота-онангизни ўзларига авратларини кўрсатиш учун устларидан либосларини ечиб, жаннатдан чиқарганидек, сизни ҳам фитнага солмасин. Албатта, у ва унинг ёрдамчилари сизни сиз кўрмайдиган томондан кўради. Биз, албатта, шайтонларни иймон келтирмайдиганларга дўст қилганмиз. (Шайтон инсониятнинг ота-онаси Одам ато ва Момо Ҳавони қандай фитнага солгани юқоридаги оятлардан маълум бўлди. У Одам ато ва Момо Ҳавони гуноҳга чорлаб яланғоч қилди ва жаннатдан чиқаришга муяссар бўлди. Одам болалари бу ҳодисани зинҳор унутмасликлари зарур. Акс ҳолда, шайтон уларни ҳам шармандаларча яланғочлаб, жаннатдан маҳрум этади.)

28Улар қачон фоҳиша иш қилсалар: «Ота-боболаримиз ушбуни қилаётганини кўрдик. Буни бизга Аллоҳ буюрган», дерлар. сен:«Аллоҳ, албатта, фаҳш ишларга буюрмас. Аллоҳ шаънига билмайдиган нарсангизни айтасизми?!» дегин.

29Сен:«Роббим адолатга амр қилди. Ҳар бир ибодатда юзингизни тўғри тутинг. Унинг динига ихлос этган ҳолда дуо қилинг. Сизларни аввалда қандай яратган бўлса, ўша ҳолда қайтарсизлар», деб айт.

30Бир гуруҳни ҳидоят қилди. Бошқа гуруҳга йўлдан озиш ҳақ бўлди. Чунки улар Аллоҳни қўйиб шайтонларни ўзларига дўст тутдилар. Ҳамда ўзларини, албатта, ҳидоят топганлар, деб ҳисоблайдилар. (Ҳатто Пайғамбарлар, авлиё ва солиҳ бандалар ҳам шайтон васвасасидан саломат қолмаганлар. Аммо улар доимо яхшиликни ихтиёр қилганлари, ёмонликдан қочганликлари учун Аллоҳ ҳидоятига сазовор бўлганлар. Хатокорларни ҳам биров мажбур қилиб ёки зўрлаб йўлдан оздиргани йўқ, шайтон фитнаси шу ҳолга туширди. Икки гуруҳ ҳам Аллоҳ ҳузурига қайтадилар.)

31Эй Одам болалари, ҳар бир ибодат чоғида ўз зийнатингизни олинг. Еб-ичинг ва исроф қилманг. Чунки У зот исроф қилувчиларни севмас. (Ўтган ояти каримада

келганидек, кийимсиз ҳолда ибодат-тавоф қилиш ёхуд жанда, ямоқ-ясқоқ кийим билан бажариш ибодат фазли ва савобини зиёда этмайди. Лекин табиати бузуқ кишилар бузуқ диндорликка уринадилар, тақвони жулдур кийимлар ила ҳосил бўладиган этиб кўрсатишга ҳаракат қиладилар. Аллоҳ таоло эса, энгил-бошда ҳаддан ошиб фахр ва ғурурга кетишни қоралаганидек, унинг паст ва табиатсиз ҳолда истеъмол қилинишини ҳам қоралайди.)

32Сен:«Аллоҳ Ўз бандаларига чиқарган зийнатларни ва покиза ризқларни ким ҳаром қилди?!» деб айт. «Улар ҳаёти дунёда иймон келтирганларга, қиёмат кунида эса фақат ўзларига хосдир», деб айт. Биладиган қавмлар учун оятларни мана шундай муфассал баён қиламиз. (Ушбу оятлар эгниларига кийим киймай тавоф қилишни, ҳаж мавсумида яхши таом истеъмол этмасликни ўзларига русум қилиб олиб, бу Аллоҳ амри, деб юрган араб мушрикларининг қилмишлари нотўғри эканини билдириш учун тушгани ва бу орқали ҳамма замон кофирларига хитоб қилинаётгани бошда айтиб ўтилган эди. Яланғоч ҳолда тавоф қилиш жоиз эмаслигини тушуниб етган мусулмонлар кийим-бош билан тавоф қилишса, мушриклар уларнинг устиларидан кулишган. Шунда Аллоҳ таоло мазкур ояти каримани нозил қилган.)

33«Роббим фақатгина ошкора ва яширин фаҳш ишларни, гуноҳларни, ноҳақ тажовузкорликни ва Аллоҳга ҳеч қандай ҳужжат туширмаган нарсаларни шерик қилиб олишингизни ҳамда Аллоҳга нисбатан билмаган нарсани айтишни ҳаром қилган, холос», деб айт.

34Ҳар бир умматнинг ажали бор. Ажаллари келган вақтида бирор соатга кетга ҳам, олдинга ҳам сура олмаслар. (Дунёга келган ҳар бир шахснинг белгилик ажали бўлиб, ўша ажал келганда бу дунёни, албатта, тарк этиши ҳақиқат. Шунингдек, оламдаги ҳар бир уммат–халқ ва қавмнинг ҳам белгилик ажали бор. Бу ажал муқаррар суратда, ўз вақтида келади. Уни на бирор соат олдинга, на бирор соат ортга сура оладилар.)

35Эй Одам болалари, агар сизларга ўзингиздан бўлган Пайғамбарлар келиб, оятларимни сўзлаганда, бас, ким тақво қилса ва яхши амал қилса, уларга хавф йўқдир ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

36Оятларимизни ёлғонга чиқарганлар ва улардан кибр қилганлар, ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

37Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган ёки Унинг оятларини ёлғонга чиқарган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Ана ўшаларга китобдан насибалари етадир. Бизнинг элчиларимиз келиб уларнинг жонларини олаётиб: «Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётган нарсаларингиз қани?» дерлар. Улар: «Биздан ғоиб бўлишди», дерлар ва ўз зиёнларига, кофир бўлганларини айтиб, гувоҳлик берарлар.

38У зот:«Сиздан олдин ўтган, жин ва инсдан бўлган умматлар билан дўзахга киринг», дер. Қачонки қайси бир уммат (дўзахга) кирса, шеригини лаънатлар. Бироқ у ерда ҳаммалари топишганларида, кейингилари аввалгиларини (маломат қилиб): «Эй Роббимиз, бизни анавилар адаштирган эдилар. Уларга дўзах азобини икки баробар қилиб бер», дерлар. У зот: «Ҳаммага ҳам икки баробар, лекин билмассизлар», дер. (Осий зот айнан ўз шеригига эргашиб, оқибат ушбу балойи

азимга гирифтор бўлди. Шундай қилиб, бир-бирларини лаънатлаб, бирин-кетин дўзахда топишадилар: «Ҳаммалари унда топишганда эса, кейингилари аввалгиларини (маломат қилиб): «Эй Роббимиз, бизни анавилар адаштирган эдилар. Уларга дўзах азобини икки баробар қилиб бер», дерлар».)

39Аввалгилар кейингиларга: «Сизларни биздан афзаллик томонингиз йўқ. Қилган касбингизга яраша азобни тортаверинглар», дерлар.

40Албатта, оятларимизни ёлғонга чиқарганлар ва улардан кибр қилганларга осмон эшиклари очилмас ва улар туя игна тешигидан ўтмагунча жаннатга кирмаслар. Жиноятчиларни мана шундай жазолаймиз. (Уларнинг руҳлари осмонга олиб чиқилганда, эшик очилмай, аҳволлари расво бўлган эди. Энди жаннатга киришлари учун ғоят оғир шарт қўйилмоқда. Бир тарафда улкан жуссали тоғдек туя дарёдек пишқириб турибди. Иккинчи тарафда кўз илғаб-илғамай бир игна. Аммо унинг тешигини, унга нигоҳи ўткир одам яқинроқдан тикилмаса, кўрмайди ҳам. Бу баҳайбат туя ушбу кичкина тешикдан ўтса, бош устига, «анавилар» ҳам жаннатга кираверсинлар. Бу илоҳий таъбир оддийгина қилиб, абадул абад жаннатга кирмайди, дейишдан кўра юз чандон таъсирчандир. Бу ҳам уларнинг азобига азоб, жазосига жазо қўшиш учундир.)

41Уларга жаҳаннамдан тўшак ва устларига чойшаб бор. Золимларни мана шундай жазолаймиз.

42Иймон келтириб, яхши амалларни қилганлар–Биз ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмаймиз–ана ўшалар жаннат эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар. (Аллоҳ таоло ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмайди. Тоқати доирасидаги амалларни бажариб жаннатга соҳиб бўлиш қандай улуғ толе! Боз устига, жаннатда абадий қолиш нечук саодат!)

43Ва кўксиларидаги ғиллу ғашларни чиқариб олдик, остиларидан анҳорлар оқиб турибди. Улар: «Бизни шунга ҳидоят қилган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин, агар Аллоҳ бизни ҳидоят қилмаганда, ўзимиз йўл топа олмас эдик. Роббимизнинг элчилари ҳақни келтирдилар», дедилар. Ва уларга: «Мана шу жаннатингизни қилган амалларингиз туфайли мерос қилиб олдингиз», деб нидо қилинур.

44Ва жаннат эгалари дўзах эгаларига: «Биз Роббимиз бизга ваъда қилган нарсанинг ҳақ эканини топдик. Сизлар ҳам Роббингиз ваъда қилган нарсанинг ҳақ эканини топдингизми?!» деб нидо қиладир. Улар: «Ҳа!» дерлар. Бас, улар ўрталарида бир жарчи: «Золимларга Аллоҳнинг лаънати бўлсин!!!

45Аллоҳнинг йўлидан тўсадиган, уни бузишни истайдиган ва охиратга кофир бўлувчиларга!!!» деб жар соладир. (Бундай ҳолатда савол беришга фақат жаннат эгаларигина қодирдирлар. Чунки дўзах эгалари ўзлари билан ўзлари овора. Бу дунёда кофирлар Аллоҳнинг охирати, жаннати ва дўзахига, уларда азоб-уқубат, роҳат-фароғат бўлишига иймон келтирган мўминлар устидан кулган эдилар. Энди вазият буткул ўзгарди. Мўминларнинг юзи ёруғ, сўзлари ҳақ бўлди.)

46Ораларида аъроф-тўсиқ бор, у деворлар устидаги кишилар ҳаммаларини сиймоларидан танирлар. Тамаъ қилган ҳолларида кирмай турган жаннат эгаларига: «Сизга салом бўлсин», деб нидо қиларлар. (Жаннат билан дўзах

орасида тўсиқ бўлиб турган баланд ва кенг девор–аъроф устида одамлар бор. Бу одамлар кимлар эканлиги ҳақида уламолар ўртасида икки хил фикр мавжуд. Биринчиси: улар яхшилик ва ёмонликлари тенг келиб, на жаннатга, на дўзахга ҳукм бўлмай қолган кишилардир. Иккинчиси, ўз қавмига Пайғамбарларнинг ҳақ даъватларини етказиб, уларни яхшиликка бошлаган даъватчилар, уламолар ва шуҳадолардир. Биз иккинчи маънони ихтиёр қилдик. Чунки, аъроф–олиймақом жой, жаннатнинг ҳам устида. Унинг юзида турган одамлар халойиқни юқоридан кузатишяпти. Улар ишонч билан яхшиларга яхши, ёмонларга муносиб тарзда сўз қотмоқдалар. Жаннат эгаларини олқишлаб, дўзах аҳлини итоб қилмоқдалар. Ўзларини нима кутаётганини билолмай, қиёмат саҳнида изтироб чекиб турганлар бунга журъат эта олмайдилар. Аллоҳу аъламу бис-савоб.)

47Қачонки кўзлари дўзах эгалари томон бурилиб қолса: «Эй Роббимиз, бизни золим қавмлар билан бирга қилмагин», дерлар.

48Аъроф эгалари сиймоларидан танийдиган кишиларига нидо қилиб: «Тўплаганингиз ва қилган кибру ҳавоингиз сизга асқотмабди-ку!

49Сизлар: Аллоҳ уларга раҳмат етказмас, деб қасам ичганингиз ана уларми?! (Уларга): Жаннатга киринглар! Сизга хавф йўқ ва сиз хафа ҳам бўлмайсиз, дейилди-ку!» дерлар.

50Дўзах эгалари жаннат эгаларига: «Бизга ҳам сувдан ёки Аллоҳ сизга ризқ қилиб берган нарсадан тўкинглар», деб нидо қиларлар. Улар: «Албатта, Аллоҳ буларни кофирларга ҳаром қилган.

51Динларини ўйин-кулги қилиб олган ва ҳаёти дунё ғуруриға кетганларга», дерлар. Бас, бу Кунда улар бугунги ҳолга дучор бўлишларини унутганлари ва оятларимизни инкор қилганларидек, Биз ҳам уларни унутамиз.

52Батаҳқиқ, Биз уларга илм ила муфассал қилинган, иймон келтирган қавм учун ҳидоят ва раҳмат бўлган китобни келтирдик.

53Улар унинг таъвилини–оқибатини кутмоқдалар, холос. Унинг таъвили келган кунда илгари уни унутганлар: «Роббимизнинг Пайғамбарлари ҳақ ила келган эканлар. Энди бизга шафоат қилувчилар борми, шафоат қилсалар ёки ортга қайтарилсагу қилган амалларимиздан бошқача амалларни қилсак», дерлар. Батаҳқиқ, улар ўзларига зиён қилдилар ва тўқиб олган нарсалари улардан ғойиб бўлди. ( Қиёматда шафоат қилгувчиларнинг улуғи ва ишончлиси Муҳаммад (с.а.в.) эдилар. Аммо кофирлар у Зотга бу дунёда иймон келтирмадилар. У кишининг (с.а.в.) шафоатларидан умид қила олмайдилар. Қиёматда шафоат қилувчиларнинг яна бири Қуръони Карим эди. Аммо кофирлар унга ҳам иймон келтирмадилар. Демак, Қуръони Каримнинг шафоатидан ҳам умид қила олмайдилар. Қиёматда шафоат қилувчи воситалардан бири иймон эди, иймонлари йўқ. Имкони бўлса эди, улар бу дунёга қайтиб, аввал қилган гуноҳларини такрорламай, иймон ва ихлос билан яшашга жон деб кўнардилар. Балки бирдан-бир орзулари шудир. Аммо бунинг сира ҳам иложи йўқ.)

54Албатта осмонлару ерни олти кунда яратган, сўнгра Аршни эгаллаган Роббингиз кеча ила кундузни қоплайдир. Уни шошилиб қувлайдир. Қуёш, ой ва

юлдузларни Ўз амрига бўйсундирилган қилиб яратди. Огоҳ бўлинг, яратиш ва амр қилиш унинг Ўзига хосдир. Оламларнинг Робби–Аллоҳ буюкдир. (Ислом ақидасига кўра, Аллоҳ таоло ўхшаши йўқ Зотдир. Ким уни бирор нарсага қиёслашга уринса, кофир бўлади. Нега, нима учун, деб сўраш ҳам мумкин эмас. Аллоҳ таоло осмонлару ерни яратгани ҳақ. Аммо қандай усулда яратганини билмаймиз. Уларни олти кунда бунёд этганлиги ҳам ҳақ. Аммо бу кунлар қандай кунлар эканини билмаймиз. Билишга имконимиз йўқ. Бу кунлар ҳам Аллоҳ таолонинг ўзига хос бўлган кунлардир. Аллоҳ таоло аршни эгаллагани, ҳам ҳақ. Аммо қандай, нечук эгаллаш эканини билмаймиз. Бу ҳақда сўраб-суриштирмаймиз ҳам. Ўтган салафи солиҳларимиз бундай масалаларни қўзиганларни бидъатчи, бузғунчи, фитнакаш, деб атаганлар ва баъзиларини жазолашга ҳукм қилганлар.)

55Роббингизга тазарруъ ила ва махфий дуо қилинг. Зотан, У ҳаддан ошувчиларни севмас.

56Ва ислоҳ қилингандан кейин ер юзида фасод қилманг ва Ундан қўрқиб тамаъ ила дуо қилинг. Албатта, Аллоҳнинг раҳмати яхшилик қилувчиларга яқиндир.

57У Ўз раҳматидан олдин шамолларни хушхабар қилиб юборадиган Зотдир. Қачонки, улар оғир булутларни кўтариб келтиргач, у ила ўлик юртни суғорамиз. Ундан сув тушириб, ўша ила турли мевалар чиқарамиз. Ўликларни ҳам шундай қилиб чиқарамиз. Шоядки эсласангизлар.

58Пок юртнинг набототи Роббининг изни ила чиқадир. Нопок бўлгани эса, фақат қийинчилик ила чиқадир. Шукр келтирган қавмлар учун оятларимизни шундай хилма-хил баён қилурмиз. (Юқоридаги оятда бўлгани каби, ушбу ояти каримада ҳам жуда катта ва нозик қиёс бор. Қуръони Карим оятларида, Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) ҳадиси шарифларида пок ва саҳий қалб тоза ва сермаҳсул ерга–тупроққа қиёс этилади. Нопок ва ифлос қалб эса, ғажд ва маҳсулсиз ерга ўхшатилади. Покиза заминдан яхши маҳсуллар етишиб чиққанидек, пок ва саҳий қалбда ҳам иймон, ихлос, етук мафкура ва эзгу ниятлар яшайди. Уларнинг меваси Аллоҳ рози бўладиган амаллардангина иборат бўлади. Нопок ва нобоп ердан бир ҳосилнинг униб чиқиши машаққат бўлганидек, нопок қалбдан ҳам яхшилик чиқиши қийин. Чиркин қалбдан чиқса ҳам, фақат ёмонлик чиқади.)

59Батаҳқиқ, Биз Нуҳни ўз қавмига юбордик. Бас, у: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинглар. Сизларга Ундан ўзга илоҳ йўқ. Албатта, мен сизларнинг буюк куннинг азобига гирифтор бўлишингиздан қўрқаман», деди. (Аввал-бошда Одамнинг (а.с.) қиссалари баён этилган эди. Энди у зотнинг зурриётлари пушти камаридан яралган Нуҳнинг (а.с.) қиссалари келтирилмоқда.)

60Унинг қавмидан бўлган зодагонлар: «Албатта, биз сени очиқ-ойдин залолатда эканингни кўряпмиз», дедилар. (Ҳар бир қавмнинг ўз зодагонлари бўлади. Уларни зодагон қилган уларнинг мол-дунёси, пули, куч-қудрати, маккорлиги ва устамонлиги бўлади. Бу зотлар қавм номидан гапириш ҳаққини ўзларига ўзлари берганлар. Шу тоифа зодагонлар Нуҳ (а.с.) қавмларида ҳам бор эди.)

61У:«Эй қавмим, менда залолат йўқ. Балки мен оламларнинг Роббидан Пайғамбарман.

62Сизларга Роббимнинг юборганларини етказаман, насиҳат қиламан ва Аллоҳ томонидан сиз билмаган нарсани биламан.

63Ўзингиздан бўлган бир кишига, сизларни огоҳлантириш учун ва тақво қилиб, шояд раҳматга эришсангиз деб Роббингиздан эслатма келганидан ажабланасизларми?!» деди.

64Бас, уни ёлғончига чиқардилар. Сўнг Биз уни ва у билан бирга бўлганларни кемада қутқардик ва оятларимизни ёлғонга чиқарганларни ғарқ қилдик. Чунки улар кўр қавм эдилар.

65Ва Одга ўз биродари Ҳудни (юбордик). У: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинглар. Сизларга Ундан ўзга илоҳ йўқ. Тақво қилмайсизларми?!» деди.

66Унинг қавмидан куфр келтирган зодагонлар: «Албатта, биз сени эси пастликда кўриб турибмиз ва албатта биз сени ёлғончилардан деб биламиз», дедилар.

67У:«Эй қавмим, менда эси пастлик йўқ. Лекин мен оламларнинг Роббидан Пайғамбарман.

68Сизларга Роббимнинг юборганларини етказаман ва мен сизларга ишончли насиҳатгўйман.

69Ўзингиздан бўлган бир кишига сизларни огоҳлантириш учун Роббингиздан эслатма келганидан ажабландингизми?! Сизларни Нуҳ қавмидан кейин халифа қилганини ва хилқатингизда куч-қувватни зиёда қилганини эсланг. Аллоҳнинг неъматларини эсланг. Шоядки, нажот топсангиз», деди. (Аллоҳ таоло Нуҳ қавмини оғир гуноҳлари туфайли ер юзидан гумдон қилиб ташлаган эди. Худди шу осий қавмдан сўнг сизларни ер юзида ўзининг халифаси қилиб танлади. Бу– улуғ неъмат. Бунга, албатта, шукр қилиш лозим эди. Аммо Од қавми ҳам жаҳолатида қаттиқ туриб олди.)

70Улар: «Сен бизга ёлғиз Аллоҳнинг Ўзига ибодат қилишимиз ва ота-боболаримиз ибодат қилган нарсаларни тарк этишимиз учун келдингми?! Агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга ваъда қилаётган нарсангни келтир!» дедилар.

71У:«Батаҳқиқ, устингизга Роббингиз томонидан азоб ва ғазаб тушди. Мен билан Аллоҳ ҳеч бир ҳужжат туширмаган, ўзингиз ва ота боболарингиз қўйиб олган номлар ҳақида тортишасизларми?! Бас, интизор бўлиб туринглар! Мен ҳам сизлар билан интизор бўлувчилардanман», деди.

72Бас, унга ва у билан бирга бўлганларга Ўз раҳматимиз ила нажот бердик ва оятларимизни ёлғонга чиқарганларнинг кетларини уздик. Улар мўмин эмас эдилар. (Мазкур баҳснинг оқибатида Биз Ҳудга (а.с.) ва у зот билан бўлган мўминларга нажот бердик. Улар Аллоҳ юборган бало-офатлардан омонда бўлдилар. Яъни, батамом ҳалокатга гирифтор қилдик. Уларнинг Муғайс деб аталгувчи водийлари узра узоқ муддат давом этган қурғоқчиликдан сўнг бир

булут намоён бўлди. Од қавми, мана шу келаётган булут бизга ёмғир ёғади, деб шод бўлишди. Аммо орзиқиб кутилган булут етиб келганида ундан қаттиқ шамол уфурилиб, барчаларини ҳалок қилди. Улардан бирортаси омон қолмай, «кетлари узулди».)

73Ва Самудга ўз биродари Солиҳни (юбордик). У: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинглар. Сизларга Ундан ўзга илоҳ йўқ. Сизга Роббингиздан ҳужжат келди. Мана бу Аллоҳнинг туяси сизларга оят-белгидир. Уни Аллоҳнинг ерида тек қўйинглар. Унга ёмонлик етказманглар. Яна сизни аламли азоб тутмасин-а! (Бошқа сураларда баён қилинишича, Самуд қавми Солиҳдан (а.с.) Аллоҳнинг қудратига далолат қилувчи оят-белги келтиришни талаб қилганларида, Аллоҳ таоло катта харсанг тошдан бир туяни чиқарган. Шунинг учун ҳам у «Аллоҳнинг туяси» деб аталмоқда. Самуд қавмидан баъзи шахслар бу мўъжизавий туяни кўриб иймон келтирдилар. Туя яйловда ўтлаб юраверди. Сувдан истифода қилиш эса, навбатли бўлди. Чунончи, сувни бир кун туя, бир кун Самуд қавми истеъмол этар эдилар.)

74Ва сизларни Оддан кейин халифа қилганини ва сизга ер юзида имкон бериб, текисликларида қасрлар қуриб, тоғлардан уйлар ўйганларингизни эсланг. Аллоҳнинг неъматларини эсланг ва ер юзида фасод-ла бузғунчилик қилманг!» деди. (Ривоятларда баён этилишича, Аллоҳ таоло гуноҳ амаллар қилгани учун Од қавмини ҳалокатга гирифтор этганидан сўнг, уларнинг диёрида Самуд номли қавм макон этиб, ўша ерларни обод қилганлар. Уларнинг умрлари бардавом бўлиб, фаровон турмуш кечирганлар. Паст-текислик жойларни танлаб, улкан қасрлар бунёд этганлар. Тоғлар бағрида тошларни ўйиб уйлар ясаганлар. Ҳозиргача ўша масканларнинг баъзилари сақланиб қолган. Солиҳ (а.с.) уларга бу нарсаларнинг ҳаммаси Аллоҳнинг неъмати эканини эслатиб, уларни шукр қилишга ундадилар.)

75Унинг қавмидан мутакаббир бўлган зодагонлар, заифҳол бўлганлардан иймон келтирганларига: «Солиҳни Роббидан Пайғамбар қилиб юборилган, деб билмоқдамисиз?!» дедилар. Улар: «Албатта, биз у ила юборилган нарсага иймон келтирувчилармиз» дедилар.

76Мутакаббир бўлганлар: «Албатта, биз сиз иймон келтирганга кофирмиз», дедилар.

77Бас, туяни сўйдилар, Роббилари амрида тажовузкорлик қилишди ва: «Эй Солиҳ, агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга ваъда қилаётган нарсангни келтир!» дедилар.(Аллоҳнинг, туяни тек қўйинглар, унга ёмонлик етказманглар, деган амрига қасдма-қасд уни ўлдирдилар. Куфрда ҳаддан ошдилар.)

78Бас, уларни шиддатли зилзила олди ва жойларида ўтириб қолдилар.

79Кейин, У улардан юз ўгирди ва: «Эй қавмим, батаҳқиқ, мен сизга Роббимнинг юборганини етказдим ва насиҳат қилдим. Лекин сиз насиҳат қилувчиларни севмас экансиз», деди.

80Ва Лутни (юбордик). Унинг ўз қавмига: «Сиздан олдин оламларда ҳеч ким қилмаган фоҳиша ишни қиласизларми?!

81Албатта, сизлар аёлларни қўйиб, эркакларга шаҳват ила яқинлик
қилмоқдасизлар. Йўқ! Сизлар исрофчи қавмсиз!» деганини эсла. (Лут (а.с.) қиссаларида, у зот дафъатан ўз қавмларининг улкан қабиҳ ишлари–баччабозликларини қоралашга бошлайдилар. Аллоҳ таоло инсонни эркак ва аёл жинсида яратди. Ҳар бирига ўзига хос аъзолар ва хусусиятлар берди. Аллоҳ таоло инсон зотини жинсий яқинлик йўли билан яратиб, унинг насли покиза йўл билан кўпайиб туришини ирода ва ҳаётий зарурат қилди. Бу йўлдан тажовуз қилганлар ва Аллоҳ иродасига зид бориб, эркакларга шаҳват ила яқинлик қиладиганлар ақидаси бузуқ ва тубан кишилар ҳисобланадилар. Шу боисдан мазкур қиссада худди шу фоҳишалик бош масала қилиб кўтарилади. Бинобарин, Лут (а.с.) бу ёруғ оламда ҳеч бир зот қилмаган улкан гуноҳга биринчи бўлиб қўл урган қавмларини: «Йўқ! Сизлар исрофчи қавмсиз!» деб таърифламоқдалар.)

82Қавмнинг жавоби: «Уларни қишлоғингиздан чиқариб юборинг, чунки улар
жуда ҳам покиза бўлаверадиган одамлар экан», дейишларидан бошқа нарса бўлмади. (Инсофни кўринг. Инсон табиатига мувофиқ иш қилган, ҳалолу пок бўлиб, бошқаларни покизаликка чақирган кишилар юртларидан ихрож қилинар эканлар. Уларнинг «айблари» битта–жуда ҳам покиза одам бўлганликлари. Инсонийлик қиёфасини йўқотган қавм шу даражага етар экан-да. Ўзлари инсоният бўйнига тавқи лаънат бўлиб осиладиган амалларни тап тортмай қилаётганлари етмаганидек, уларга ўхшашни хоҳламаган, инсонлигини йўқотмаган, Аллоҳнинг амрида юришга ҳаракат қилганларни покизаликда айблайдилар.)

83Бас, унга ва аҳлига нажот бердик. Магар хотини ҳалок бўлгувчилардан бўлди.
(Пайғамбарга фақат унинг оила аъзоларигина иймон келтирдилар. Аммо уларнинг орасидан ҳам энг яқин кишиси–хотини иймон келтирмади. Оқибатда у жинояткор қавмга қўшилиб ҳалок бўлди.)

84Ва Биз уларнинг устидан «ёмғир» ёғдирдик. Жинояткорларнинг оқибати қандай
бўлганига назар сол! (Аллоҳ таоло уларнинг устидан тош селини ёғдирди ва барчалари ҳалок бўлдилар. )

85Ва Мадянга ўз биродарлари Шуайбни (юбордик). У: «Эй қавмим, Аллоҳга
ибодат қилинг. Сизга Ундан ўзга илоҳ йўқ. Батаҳқиқ, сизга Роббингиздан ҳужжат келди. Бас, ўлчов ва тарозуни тўлиқ адо этинг, одамларнинг нарсаларидан камитиб қолманг ва ер юзида унинг ислоҳидан кейин бузғунчилик қилманг. Агар мўмин бўлсангиз, шундай қилмоғингиз ўзингиз учун яхшидир.

86Ҳар кўчада ўтириб олиб қўрқитманг. Аллоҳнинг йўлидан Унга иймон
келтирганларни тўсманг ва у(йўл)ни эгри бўлишини истаманг. Оз бўлган чоғингизда сизни кўпайтириб қўйганини эсланг. Бузғунчиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинг.

87Агар сиздан бир тоифа мен ила юборилган нарсага иймон келтирган ва бошқа
тоифа иймон келтирмаган бўлса, бас, Аллоҳ орамизда ҳукм қилгунча сабр қилинглар. У ҳукм қилувчиларнинг яхшисидир», деди. (Аллоҳ таоло ушбу ояти карималарда аввало Шуайбни (а.с.) Мадянга Пайғамбар қилиб юборганини, кейин эса, у кишининг ўз қавмларига қилган пандларини келтирмоқда. Мадянликлар ҳам асли араблар бўлиб, уларнинг ерлари Ақаба қўлтиғидан Тури

Синога қадар чўзилган.Шуайбнинг (а.с.) қавми кўпроқ амалий ширкка мубтало бўлганга ўхшайди. Чунки муомала ишларида Аллоҳнинг буйруғини адо этмай, бошқанинг амрини бажаришдан, ўлчов ва тарозудан уриб қолиб, бировларнинг ҳаққини ейишдан қайтаришлари шунга далолат қилмоқда. Бу ва бу каби, Аллоҳ йўриқларини четлаб, бошқа йўлга юриш Аллоҳ таоло ер юзиниислоҳ қилиб қўйганидан кейин уни бузишдан иборат эканига ишора этиб: «ва ер юзида унинг ислоҳидан кейин бузғунчилик қилманг», демоқдалар.)

88Унинг қавмидан мутакаббир бўлган зодагонлар: «Эй Шуайб, ёки, албатта, сени ва сен билан бирга иймон келтирганларни ўз қишлоғимиздан чиқарамиз, ёки ўз миллатимизга қайтасизлар», дедилар. У: «Гарчи ёмон кўрувчи бўлсак ҳам-а?!

89Агар сизнинг миллатингизга Аллоҳ бизга ундан нажот бергандан сўнг қайтсак, батаҳқиқ, Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган бўламиз. Биз учун унга қайтиш мутлақо мумкин эмас, магар Роббимиз–Аллоҳ хоҳласагина (мумкин). Роббимиз ҳамма нарсани ўз илми ила қамраб олгандир. Аллоҳга таваккал қилдик. Эй Роббимиз, биз билан қавмимизнинг орамизни ҳақ ила очгин. Сен очувчиларнинг яхшисидирсан», деди. (Яъни, биз учун ширк ва куфр миллатига, яъни, ортга қайтиш мутлақо мумкин эмас. Биз иймон келтирдик ва унинг лаззатини татиб кўрдик. Энди ёлғиз, бир ҳолатдагина–Аллоҳ бизни адаштиришни ирода қилсагина, ортга қайтишимиз мумкин. Зеро, Унинг иродасига ҳеч қачон бас келиб бўлмайди. Келажакда қилажак жамики амалларимизни ҳам унинг Ўзига топширдик. Биз фақат Аллоҳга суянамиз. Сизнинг таҳдид ва зўрлигингиз, сохта худоларингиздан заррача ҳайиқмаймиз, уларга эътибор бермаймиз ҳам. Шу йўл билан ишни ўзининг ҳақиқий эгаси ҳукмига ҳавола қилиб, иймон ва куфр ўртасида ҳукм чиқарувчи ҳокими мутлаққа мурожаат этдилар.)

90Унинг қавмидан бўлган, куфр келтирган зодагонлар: «Агар Шуайбга эргашсангиз, у ҳолда, албатта, зиён кўрувчидирсиз», дедилар.

91Бас, уларни шиддатли зилзила олди ва жойларида ўтириб қолдилар.

92Шуайбни ёлғончига чиқарганлар худди у ерда яшамагандек бўлдилар. Шуайбни ёлғончига чиқарганлар, ўшалар зиён кўрувчилар бўлдилар.(Яъни, мазкур шиддатли зилзиладан кейин Шуайбга (а.с.) мухолиф бўлган кофирлар ҳалок бўлиб, батамом гумдон бўлиб кетдилар.)

93Кейин У улардан юз ўгирди ва: «Эй қавмим, батаҳқиқ, сизга Роббимнинг юборганларини етказган эдим ҳамда сизга насиҳат қилган эдим. Қандай қилиб кофир қавмларга қайғурай», деди.

94Қайси бир қишлоққа Пайғамбар юборсак, албатта, унинг аҳлини тазарруъ қилишлари учун зарарлар ва мусибатлар ила тутганмиз.

95Сўнгра ёмонликни яхшиликга алмаштирганмиз. Токи кўпайишиб ва «ота-боболаримизга ҳам қийинчилик ва хурсандчилик етган эди», деганларида, уларни ўзларига сездирмай тўсатдан тутганмиз. (Вақт-соати келиб Аллоҳ таоло мазкур ёмон ҳолатларни яхшилик ҳолатларга алмаштириб қўяди. Одамлар бу яхши ҳолларда янада кўпайишади. Аммо бу зиёдалик ҳам улар учун синов эканлигини

англаб етмайдилар. Аллоҳ уларни шукр қилармикин, деб яхши ҳолатларга солганини билмайдилар.)

96Агар қишлоқлар аҳллари иймон келтирганларида ва тақво қилганларида эди, Биз, албатта, уларга осмону ердан баракотларни очиб қўяр эдик. Лекин улар ёлғонга чиқардилар, бас, уларни қилган касблари туфайли тутдик. (Ушбу ояти каримада баён қилинаётган оддий ва содда ҳақиқатни инсоният тушуна олмаётгани ғоятда ажабланарли ҳол. Инсон учун осмон ва заминдан баракот эшиклари очилиши учун биргина шарт кифоя, яъни, у иймонли ва тақволи бўлиши лозим экан. Ана ўшанда инсонга осмону заминдан баракотлар эшиги ланг очиб қўйилади. Чунки иймон инсонни баракотли ҳаёт йўлига бошлайди. Чунки тақво инсонни фаровон ҳаёт йўлига солади. Иймон билан тақво бир-бирига чамбарчас боғлиқ бўлганидек, баракот ҳам уларга боғлиқдир. Бу ҳақиқатга каттаю кичик ҳар бир соҳада гувоҳ бўлиши мумкин.)

97Қишлоқлар аҳли уларга Бизнинг бало-қазойимиз тунда, ухлаётган ҳолларида келишидан хотиржаммилар?!

98Қишлоқлар аҳли уларга Бизнинг бало-қазойимиз чошгоҳда, ўйнаётган ҳолларда келишидан хотиржаммилар?!

99Аллоҳнинг макридан хотиржам бўлдиларми?! Аллоҳнинг макридан фақат зиён кўрувчи қавмларгина хотиржам бўларлар. (Ғафлатга солиб, гуноҳ қилса ҳам, дахлсиз тек қўйиб, кейин туйқусдан сездирмай олиш Аллоҳнинг ишидир, яъни, макридир.)

100Ерга унинг аҳлидан кейин меросхўр бўлганларга, агар хоҳласак, гуноҳлари туфайли уларга мусибат етказишимиз ва қалбларига муҳр босиб, эшитмайдиган қилиб қўйишимиз аён бўлмадими?!

101Биз сенга ана ўша қишлоқларнинг хабарларини қисқа қилиб айтиб бермоқдамиз. Батаҳқиқ, уларга Пайғамбарлари очиқ-ойдин ҳужжатлар билан келдилар. Аммо улар олдин ёлғонга чиқарган нарсаларига иймон келтирмадилар. Аллоҳ шундай қилиб кофирлар қалбига муҳр босди.

102Уларнинг кўпларида аҳдга вафо кўрмадик. Агар уларнинг кўпларини топсак ҳам, фосиқликда топдик. (Яъни, улар субутсиз кимсалар бўлиб, аҳдга ҳеч вафо қилмасдилар. Бу қавмнинг аксари қисми фақат фосиқлик билан машғул эди. Фосиқликнинг маъноси Аллоҳ чизиб кўрсатган чегарадан чиқишдир. Яъни, улар Аллоҳ кўрсатган йўлдан озган кимсалар сирасидан эдилар.)

103Сўнгра уларнинг ортидан Мусони Ўз оятларимиз ила Фиръавн ва унинг зодагонларига юбордик. Бас, у(оят)ларга зулм қилдилар. Бузғунчиларнинг оқибати қандай бўлишига назар сол.

104Мусо: «Эй Фиръавн, албатта, мен оламларнинг Роббидан Пайғамбарман.

105Менга Аллоҳ ҳақида ҳақдан бошқани айтмаслик лозимдир. Батаҳқиқ, мен сизларга Роббингиздан очиқ-ойдин ҳужжат келтирдим. Мен ила Бани Исроилни қўйиб юбор», деди. (Фиръавн Бани Исроилни қул-банда қилиб олган ва уларга

Робб эканига шубҳаланмас эди. Мусо (а.с.) унга ҳақиқий Робб Аллоҳ эканини тушунтириб, Бани Исроилни озод қилиш ўша ягона Аллоҳнинг–ҳақиқий Роббнинг амри ни изҳор этдилар.)

106У:«Агар оят-мўъжиза келтирган бўлсанг, ростгўйлардан бўлсанг, келтир уни», деди.

107Асосини ташлаган эди... баногоҳ у аниқ аждар бўлди.

108Ва қўлини чиқарган эди... баногоҳ у назар солувчиларга оппоқ бўлиб кўринди. (Аслида, Мусо (а.с.) буғдойранг тусда эдилар. Фиръавн мўъжиза кўрсатишни талаб қилганда қўлларини қўлтиқларидан чиқарган заҳоти оппоқ тусда намоён бўлди.)

109Фиръавн қавмидан бўлган зодагонлар: «Албатта, бу билимдон сеҳргардир!

110Сизларни ерингиздан чиқаришни хоҳлайди. Бас, нимага амр қиласизлар?» дедилар.

111Улар:«Уни ва акасини қўйиб тургин-да, шаҳарларга тўпловчиларни юбор.

112Ҳамма билимдон сеҳргарларни сенга олиб келсинлар», дедилар. (Мусо ва акаси Ҳорунни қўйиб тургин-да, барча шаҳарларга одам юбор, улар бор билимдон сеҳргарларни тўплаб келсинлар.)

113Сеҳргарлар Фиръавнга келиб: «Агар биз ғолиб бўлсак, албатта, мукофот олсак керак?» дедилар.

114У: «Ҳа. Ва, албатта, менинг яқин кишиларимдан бўлурсизлар», деди.

115Улар:«Эй Мусо, ёки сен ташла, ёки биз ташловчи бўлайлик», дедилар.

116У: «Сизлар ташланглар», деди. Улар ташлаганларида, одамларнинг кўзини сеҳрладилар, қўрқитдилар ва зўр сеҳр кўрсатдилар. (Улар қўлларидаги арқон ва асоларини ташладилар. Бояги арқон ва асолар одамларнинг назарига илон бўлиб кўринди.)

117Биз Мусога: «Асонгни ташла», деб ваҳий юбордик. Бирдан у улар уйдираётган нарсани юта бошлади. (Уста сеҳргарларнинг кўзбўямачилиги тўпланганларни даҳшатга солиб қўйган эди. Мусо (а.с.) ҳам кўпчилик билан бирга содир бўлаётган воқеани кузатиб турар эдилар. Аллоҳ у зотга «Асонгни ташла», деб ваҳий юборди. Мусо (а.с.) ерга асони ташладилар. Асо аждарга айланди ва бирдан сеҳргарлар намойиш этаётган уйдирма–кўзбўямачиликларни юта бошлади.)

118Бас, ҳақ қарор топди ва уларнинг қилаётганлари ботил бўлди.

119Ўша ерда енгилдилар ва беобрў бўлдилар.

120Ва сеҳргарлар саждага ташланиб:

121«Оламларнинг Роббига.

122Мусо ва Ҳоруннинг Роббига иймон келтирдик», дедилар. (Не боисдан сеҳргарлар биринчи бўлиб иймон келтирдилар? Чунки улар Мусо (а.с.) келтирган нарса сеҳр эмас, ҳақиқий илоҳий мўъжиза эканини ҳаммадан бурун англаб етдилар. Сеҳргарларга ҳақиқат биринчи бўлиб етиб борди. Виждонлари уйғонди ва қалбларини иймон нури ёритди. Улар Аллоҳга сажда қилиш учун ўзларини ерга ташладилар.)

123Фиръавн: «Мен сизга изн бермай туриб унга иймон келтирдингизми?! Албатта, бу сизнинг шаҳардан унинг аҳлини чиқариш учун қилган макрингиздир. Ҳали биласиз.

124Албатта, оёқ-қўлларингизни қарама-қарши томонидан кесаман ва ҳаммангизни осаман», деди. (Бу ҳам барча фиръавнларга хос хусусият. Улар ўзларига қул бўлган фуқароларнинг ҳатто Аллоҳга иймон келтиришни ҳам ундан сўраб, илтижоланиб, адо этишларини хоҳлайдилар. Барча давр фиръавнларининг мўминларга қарши қўллайдиган услуби шу: қадимда қўл-оёқларини кесиб, осишган; ҳозирда қамайдилар, азоблайдилар, отадилар. Аммо уларнинг бу усуллари иймон нури билан чароғон бўлган қалбларга заррача қўрқинч сола олмайди.)

125Улар:«Албатта, биз Роббимизга қайтгувчимиз.

126Сен биздан фақат Роббимизнинг оятлари келганда уларга иймон келтирганимиз учунгина ўч олмоқдасан! Эй Роббимиз, устимиздан сабр тўккин ва мусулмон ҳолимизда вафот эттиргин», дедилар.

127Фиръавн қавмидан бўлган зодагонлар: «Сени ва худоларингни тарк қилса ҳам, Мусо ва унинг қавмини ер юзида бузғунчилик қилишларига йўл қўйиб берасанми?» дедилар. У: «Ўғилларини ўлдирамиз ва аёлларини тирик қолдирамиз ва, албатта, биз улар устидан қаҳр ўтказувчимиз», деди.

128Мусо ўз қавмига: «Аллоҳдан ёрдам сўранглар ва сабр қилинглар. Ер Аллоҳники, уни бандаларидан кимни хоҳласа, ўшанга мерос қилиб беради. Ва оқибат тақводорларникидир», деди.

129Улар: «Сен бизга келмасингдан олдин ҳам, келганингдан кейин ҳам озор тортдик», дедилар. У: «Шоядки Роббингиз душманларингизни ҳалок этиб, сизларни ер юзига халифа қилиб, қандай амал қилишингизга назар солса», деди. (Қавм Пайғамбарига таъна қилди. Сен келмасингдан бурун ҳам озор тортар эдик, ўшанда ҳам ўғилларимизни ўлдириб, аёлларимизни тирик қолдирар эдилар, сен келганингдан кейин ҳам бари бир озор топмоқдамиз. Уларнинг фикрича, Пайғамбар келиши ҳамоно ҳамма нарса уларнинг фойдасига ҳал бўлиб қолиши керак экан. Улар Пайғамбар шахсига таъна қилмоқдалар. Аммо нега ўзларига назар солмайдилар? Ўзлари нималар қилдилар? Иймон келтирдиларми? Иймон тақозо этган бирор-бир ишни қилдиларми?)

130Биз Фиръавн аҳлини, шояд эсласалар, деб (қаҳатчилик) йиллар ва мевалар танқислиги ила тутдик.

131Улар ўзларига яхшилик етганда: «Бунга биз ҳақдормиз», дедилар. Агар уларга ёмонлик етса, Мусо ва у билан бирга бўлганлардан шумландилар. Огоҳ бўлсинларким, уларнинг шумликлари Аллоҳнинг ҳузуридан бошқа жойда эмас. Лекин кўплари билмайдилар.

132Улар: «Ҳар қанча оят келтириб бизни сеҳрламоқчи бўлсанг ҳам, биз сенга иймон келтиргувчи эмасмиз», дедилар.

133Бас, уларнинг устидан тўфон, чигиртка, мита, бақа ва қонларни очиқ-ойдин ва муфассал белгилар қилиб юбордик. Бас, улар мутакаббирлик қилдилар ва жиноятчи қавм бўлдилар. (Аллоҳ таоло Фиръавн ва унинг аҳли ваъз-насиҳатга қулоқ тутсин, инсофу иймонга келсин, қилаётган жиноятларидан қайтсин, деб уларга муфассал қилиб, алоҳида-алоҳида тарзда оят-белгиларни юборди. Баъзи уламоларнинг фикрича, Исро сурасидаги «Мусога тўққизта очиқ-ойдин, оят-белги бердик», дейилишига қараганда, тўққиз йилда тўққизта оят юборган, чунончи: асо, қўл, қаҳатчилик, мева ва жонларни нуқсонга учратиш, тўфон, чигиртка, мита, бақа ва қон. Аллоҳ таоло ҳар гал бало юборганида, Фиръавн аҳли дод-вой солишиб, тавба қилишар, жиноятларини тарк этишга ва Бани Исроилни қўйиб юборишга Мусога (а.с.) ваъда беришар эди.)

134Қачонки устиларига азоб тушса: «Эй Мусо, сенга берган аҳд ҳурмати, Роббингга дуо қил, агар биздан азобни кўтарсанг, албатта, сенга иймон келтирамиз ва Бани Исроилни сен билан қўйиб юборамиз», дер эдилар.

135Қачонки устиларидаги азобни ўзлари етиб борадиган муддатга кўтарсак, қарабсанки, қасамларини бузиб турибдилар.

136Бас, улардан интиқом олдик. Оятларимизни ёлғонга чиқарганлари ва улардан ғофил бўлганлари учун уларни денгизга ғарқ қилдик. (Аллоҳ таоло вақти-соати етганида, қоил мақом қилиб интиқом олди. Аллоҳнинг оятларини рад этиб, кофирлардан ибрат олмай, ғофил бўлганлари учун сув қаърига ғарқ бўлиб, ҳаммалари бирданига ҳалок бўлдилар. Ояти каримада, денгизга ғарқ қилдик, дейилади.)

137Ва хўрланиб юрган қавмни эса, Ўзимиз баракали қилган ернинг машриқию мағрибига меросхўр қилдик. Сабр қилганлари учун Роббингнинг гўзал сўзлари Бани Исроилга батамом бўлди. Фиръавн ва унинг қавми қурган нарсаларни ва улар юксалтирган нарсаларни вайрон қилдик. (Оятдаги «хўрланиб юрган қавм»дан мурод Бани Исроилдир. Фиръавн ва унинг аҳли Бани Исроил ўғлонларини ўлдириб, қизларини чўри, ўзларини хизматкор қилиб, мудом хўрлашар эдилар. Аллоҳ таоло Фиръавн ва унинг қавмини улкан жиноятлари боисидан ғарқ этиб, ҳалок қилганидан сўнг, «хўрланиб юрган қавм»ни Ўзи баракали қилиб қўйган ернинг машриқ ва мағрибига меросхўр қилганини эслатмоқда. Энди улар хорликдан қутулиб, озод ва фаровон турмуш кечириш имконига эга бўлдилар.)

138Ва Бани Исроилни денгиздан олиб ўтдик. Бас, улар ўз санамларига берилиб сиғинаётган қавм устига келдилар. Улар:«Эй Мусо, бизга ҳам худди уларнинг худоларига ўхшаш худо қилиб бер», дедилар. У: «Албатта, сиз жоҳил қавм бўлаётибсиз.

139Ахир, анавилар этиб турган нарса ҳалокатдир ва қилаётган ишлари ботилдир», деди. (Аслида, уларни Фиръавн ва унинг аҳлининг узоқ муддатли эзишидан, хўрлашидан халос этган Аллоҳга шукр айлаб, ёлғиз Унгагина ибодат қилишлари керак эди. Аслида, уларни даҳшатли азоб-уқубатлардан Аллоҳнинг амри ва ёрдами ила фидокорлик қилиб қутқазиб олиб чиққан Пайғамбарлари Мусонинг (а.с.) маслаҳатисиз ҳеч бир иш қилмасликлари лозим эди. Лекин улар бир золим бутпараст қавмни йўл-йўлакай кўриб қолиб, уларга ҳавас қиляптилар.)

140У:«Сизларга Аллоҳдан ўзгани худо қилиб берайми?! Ҳолбуки, У сизларни оламлардан афзал қилган зот-ку!» деди. ( Аллоҳ таоло уларга Пайғамбар юбориб, илоҳий китоб нозил қилса, шариат бериб, ўз замонасидаги одамлардан афзал этиб қўйиса-ю, улар ўз Пайғамбарларига, бизга ҳам анави қавмнинг худоларига ўхшаш худо қилиб бер, деб туришса. Бу ғоят даражада ношукрлик ва ўтакетган шаккоклик эди)

141Сизларни ёмон азобларга қўяётган, ўғилларингизни ўлдириб, қизларингизни тирик қолдираётган Фиръавн аҳлидан қутқарганимизни эсланг! Ва бу ишда Роббингиздан улуғ синов бордир.

142Ва Мусо билан ўттиз кечага ваъдалашдик. Кейин эса, уни ўн (кеча) билан тугал қилдик. Бас, Роббининг белгилаган вақти тўлиқ қирқ кеча бўлди. Мусо акаси Ҳорунга: «Қавмимда менинг ўрнимни ол, яхши иш қил, бузғунчиларнинг йўлига эргашма», деди.

143Мусо мийқотимизга келиб, Робби унга гапирганида, У: «Роббим, менга (жамолингни) кўрсатгин, сенга назар солай», деди. У зот: «Мени ҳеч кўра олмассан. Лекин тоққа назар сол, агар у маконида собит тура олса, бас, Мени кўрасан», деди. Робби тоққа тажаллий қилганида, уни титилган ҳолга келтирди ва Мусо ҳушидан кетиб йиқилди. Ҳушига келгач: «Сен поксан, Сенга тавба қилдим. Мен мўминларнинг аввалгисиман», деди. (Башар фарзанди тарихидаги тенги ва ўхшаши йўқ ҳодиса. Робб ила банданинг учрашуви. Бутун оламларни яратган Зот билан ўша оламларнинг кичик бир заррасининг юзлашуви. Бу учрашув тафсилотини ва қандай ҳолда рўй берганини Аллоҳнинг Ўзи билади. Биз эса, Қуръонда зикр этилгани билан кифояланамиз, холос. Эҳтимол ушбу учрашув келажакдаги машаққатларни енгиб ўтиш учун Мусога (а.с.) қувват ва сабот манбаи бўлар. Эҳтимол шунинг учун учрашувдан бурун қирқ кун ҳамма нарсани тарк этиб, чилла ўтириб алоҳида ҳозирлик кўрилгандир. Вақти-соати етиб, учрашув ўз вақтида, белгиланган жойда содир бўлди. Бу учрашув араб лафзида «мийқот», яъни, исми замон ва исми макон бўлиб ва учрашув вақти ва замони маъносини билдиради.)

144У зот:«Эй Мусо, Мен сени одамлар ичидан Пайғамбарлигим ва гаплашишим ила танлаб олдим. Бас, сенга берган нарсамни ол ва шукр қилувчилардан бўл!» деди.

145Ва унга лавҳларда ҳамма нарсадан мавъиза ва ҳар бир нарсанинг тафсилотини ёзиб бердик. «Бас, уларни қувват ила тут ва аҳлингга буюр, уларнинг энг яхшиларини олсинлар. Энди сизларга фосиқларнинг диёрини кўрсатаман», дедик. (Ушбу ояти каримада зикр қилинган «лавҳлар» ҳақида тафсир уламолари кўплаб маълумотлар келтиришган, кўплаб баҳс мунозара қилишган. Аммо кейинги

даврдаги муҳаққиқ тафсирчи олимларимиз, маълумотларнинг ҳаммаси ҳам ишончли манбалардан олинмаганлиги учун улар ҳақида тортишувнинг ҳожати йўқ, деган хулосага келганлар. Биз учун «лавҳлар» нимадан иборатлиги, қайси моддадан бўлгани, шакли ёки ҳажми аҳамиятсиз, балки уларга ёзилган маънолар аҳамиятлидир, дейди муфассирлар.)

146Энди ер юзида ноҳақдан мутакаббирлик қилаётганларни, барча оятларни кўрсалар ҳам, уларга иймон келтирмаётганларни, тўғрилик йўлини кўрсалар ҳам, уни ўзларига йўл тутмаётганларни, агар адашув йўлини кўрсалар, уни ўзларига йўл тутаётганларни Ўз оятларимдан бураман. Бундай бўлиши уларнинг оятларимизни ёлғонга чиқаришлари ва улардан ғофил бўлишлари сабабидандир.

147Оятларимизни ва охират мулоқотини ёлғонга чиқарганлар амаллари бехуда кетганлардир. Улар фақат қилиб юрган амалларининг жазосини олурлар.

148Мусонинг қавми ундан кейин тақинчоқларидан (бўлган) бўкирадиган бузоқ жасадини (худо) тутдилар. Унинг уларга гапирмаслигини ва уларни ҳидоят қилмаслигини билмадиларми?! Уни (худо) тутдилар ва зулм қилувчилардан бўлдилар. (Яъни, Мусонинг (а.с.) қавми бўлмиш Бани Исроил, у зот Роббининг мийқотига кетганларидан сўнг, ўзлари билан Мисрдан олиб чиққан тақинчоқлардан ясалган бузоқ жасади–ҳайкалини ўзларига худо қилиб олдилар. Бу тақинчоқлар Миср аҳолиси–қибтийларнинг тақинчоқлари эди. Қавм ичидан Самурий исмли одам ўша тақинчоқлардан бузоқ шаклини ясаб, устакорлик билан ундан хўкизнинг бўкиришига монанд овоз чиқадиган ҳолга келтирди. Мусо (а.с.) Бани Исроилга маълум ўттиз кундан ортиқ қолиб кетганларидан сўнг, Самурий: «Мусо мийқотига кетган Робби шунинг ўзи, у унутиб қўйиб бошқа ёқларда адашиб юрибди», деди. Бани Исроил Пайғамбарлари Мусонинг сўзларини унутиб, унинг халифаси Ҳоруннинг ҳам гапига кирмай, Самурийнинг иғвоси ила тилла тақинчоқлардан ясалган алланечук бўкиргувчи бузоқ ҳайкалига сиғинмоққа ёпирилдилар.)

149Қўллари тушган пайтда ва ўзларининг адашганларини билганларида: «Агар Роббимиз бизга раҳм қилмаса ва мағфират этмаса, албатта, зиёнкорлардан бўламиз», дедилар.

150Қачонки Мусо ўз қавмига ғазабланган ва афсус қилган ҳолида қайтганида: «Менинг кетимдан қандай ҳам ёмон халифа бўлдингиз. Роббингизнинг амридан (олдин) шошилдингизми?!» деди ва лавҳларни ташлаб, акасининг бошидан тутиб, ўзига торта бошлади. У (Ҳорун): «Эй онамнинг боласи, шубҳасиз, бу қавм мени хўрлади ва ўлдириб қўйишларига сал қолди. Энди сен душманларни устимдан кулдирмагин ва мени ҳам золим қавмлардан деб билмагин», деди. ( Дарғазаб бўлган укадан бу тасарруфни кўрган Ҳорун (а.с.) уни бир оз ҳовридан тушириш учун ораларидаги ака-укалик ҳурматини эслатиб: «Эй онамнинг боласи, шубҳасиз, бу қавм мени хўрлади ва ўлдириб қўйишларига сал қолди», дедилар.)

151У: «Мени ва акамни мағфират қилгин ва бизларни Ўз раҳматингга киритгин. Сенинг Ўзинг раҳм қилгувчиларнинг раҳмлироғисан», деди.

152Албатта, бузоқни (худо) тутганларга Роббиларидан ғазаб ва ҳаёти дунёда хорлик етадир. Ёлғон тўқувчиларни мана шундай жазолаймиз.

153Гуноҳ ишларни қилганлар, ундан кейин тавба қилсалар ва иймон келтирсалар, албатта, Роббинг ундан сўнг мағфират қилгувчи ва меҳрибон зотдир.

154Қачонки Мусонинг ғазаби босилгач, лавҳларни олди. Уларнинг нусхасида Роббиларидан ҳақиқатда қўрқадиганлар учун ҳидоят ва раҳмат бор эди. (Ҳоруннинг гапидан кейин бир оз ўзига келиб, Аллоҳдан мағфират сўраб, унинг раҳматидан умидворликларини билдирганларидан сўнг, Мусонинг (а.с.) ғазаблари босилди. Шунда ерга қўйиган лавҳларни қўлларига олдилар. Бу лавҳларда Аллоҳ таолодан ҳақиқатда қўрқадиган одамлар учун катта ҳидоят ва улкан раҳматлар борлиги ёзилган эди)

155Ва Мусо мийқотимизга қавмидан етмиш кишини танлаб олди. Уларни даҳшатли зилзила тутган пайтда: «Эй Роббим, агар хоҳласанг, буларни ҳам, мени ҳам бундан олдин ҳалок қилсанг бўларди. Эсипастларимиз қилган иш туфайли бизни ҳалок қиласанми? Бу Сенинг синовингдан бошқа нарса эмас. У ила кимни хоҳласанг, адаштирасан ва кимни хоҳласанг, ҳидоятга соласан. Сен валийимизсан, бас, бизни мағфират қил ва раҳм эт. Сенинг Ўзинг мағфират қилувчиларнинг энг яхшисисан. (Бани Исроил тилладан ясалган бузоқ ҳайкалига ибодат қилиб, улкан гуноҳ содир этганлари, кейин афсус билан тавба қилганлари учун Аллоҳ таоло Мусога (а.с.) улардан етмиш кишини Ўз мийқотига олиб келишни амр қилган эди. Мусо (а.с.) Бани Исроилнинг ўн икки уруғидан, бузоққа ибодат қилмаган етмиш кишини танлаб, Аллоҳнинг мийқотига олиб бордилар. Улар эса Мусога (а.с.), бизга худонинг Ўзини кўрсат, деб туриб олдилар.Ҳаттоки улар орасидан танлаб олинганларнинг қилмиши шу бўлди. Бундай шаккоклик содир этганларидан сўнг, уларни даҳшатли зилзила тутиб, ўзларидан кетдилар.)

156Ва бизга бу дунёда ҳам, охиратда ҳам яхшиликни ёзиб қўй. Биз сенинг Ўзингга тавба қилдик», деди. У зот:«Азобим ила кимни хоҳласам, тутаман. Раҳматим эса, ҳамма нарсадан кенгдир. Уни тақво қилганларга, закот берганларга, оятларимизга иймон келтирганга ёзажакман.

157Улар ўз ҳузурларидаги Таврот ва Инжилда ёзилган ҳолида топиладиган, уларни яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтарадиган, уларга покиза нарсаларни ҳалол қилиб, нопок нарсаларни ҳаром қиладиган, устиларидаги юкни енгиллатиб, кишанларни ечадиган уммий, Набий, Пайғамбарга эргашадилар. Бас, унга иймон келтириб, ёрдам бериб ва уни қўллаб-қувватлаган ҳамда унга нозил бўлган нурга эргашганлар–ана ўшалар нажот топгувчилардир», деди. (Аллоҳдан гуноҳларини кечишини сўраганларидан сўнг, у зот икки дунёнинг яхшилигини ҳам сўрадилар. Фақат охиратнинггина эмас, бу дунё ва у дунёнинг яхшиликларини сўрадилар. Бу ҳаммага ўрнак бўлиши керак. Мусо (а.с.) танлаб олинган етмиш нафар номидан қилган илтижолари охирида «Биз сенга тавба қилдик», дедилар. Муҳаммаднинг (с.а.в.) сифатлари ҳақиқий Таврот ва ҳақиқий Инжилда ёзилган. Шундай бўлишини Аллоҳ таоло қадимда Мусо (а.с.) билан бирга мийқотга келган Бани Исроилнинг етмишта вакилига ҳам айтган. Кейинчалик шундай бўлди ҳам. Қанчадан-қанча аҳли китоблар ёки бу китоблардан бўлажак Пайғамбарнинг сифатлари ҳақида маълумот олганлар Муҳаммадни (с.а.в.) кўришлари билан иймонга келдилар.)

158Сен:«Эй одамлар, албатта, мен сизларнинг барчангизга, осмонлару ернинг
мулки Уники бўлган, Ундан ўзга илоҳ йўқ бўлган ва тирилтириб ўлдирадиган
Аллоҳнинг Пайғамбаридирман. Бас, Аллоҳга ҳамда Унинг Аллоҳ ва Унинг
калималарига иймон келтирадиган уммий элчисига–Пайғамбарига иймон
келтиринг. Ва унга эргашинг, шоядки ҳидоят топсангиз», деб айт. (Бурунги
Пайғамбарлар ўз қавмлари ва ўз замонларига, ўзларидан сўнг янги Пайғамбар
келгунча бўлган даврга Пайғамбар бўлганлар. Улар инсоният тарихининг
маълум бир даври учун масъул бўлганлар. Аммо Ислом Пайғамбари Муҳаммад
(с.а.в.) бутун олам халқларига ва қиёматга қадар кечадиган замонларга
Пайғамбар бўлиб келдилар. У кишининг шариатлари вақт ўтиши билан эскириб
қолмайди, балки барча вақт ва маконга салоҳияти бор шариатдир. Шунинг учун
ҳам Муҳамадга (с.а.в.) бутун инсониятга қарата, мен барчангизга Пайғамбарман,
деб айтиш ҳуқуқи берилган.)

159Ва Мусонинг қавмидан баъзи жамоалар борки, ҳақ ила ҳидоят қилиб, у ила
адолат қиларлар. (Яъни, Бани Исроил ёппасига ёмон бўлмаган. Мусо (а.с.)
даврларида уларнинг орасида баъзи жамоалар ҳақ сўзлар ила одамларни ҳидоятга
бошлаб, ҳақ ила уларнинг сафида адолат қилганлар. Кейинчалик Муҳаммад
(с.а.в.) Пайғамбар бўлиб келганларида Абдуллоҳ ибн Саломга (р.а.) ўхшаш Бани
Исроил аҳли шундай қилдилар.)

160Уларни ўн икки уруғ–жамоага бўлиб юбордик. Ва қавми ундан сув талаб
қилган пайтда Мусога: «Асонг ила тошни ур!» деб ваҳий юбордик. У(тош)дан ўн
иккита булоқ отилиб чиқди. Ҳамма одамлар ўз сувхонасини билди. Ва уларга
булутни соябон қилдик, манн ва беданаларни нозил қилдик. «Сизларга ризқ
қилиб берган нарсаларимизнинг покларини енглар» (дедик). Улар бизга зулм
қилмадилар. Лекин ўзларига зулм қилар эдилар. (Маълумки, Исроил лақабини
олган Яъқубнинг (а.с.) ўн иккита ўғиллари бор эди. Аллоҳ ана ўша ўн иккита
ўғилдан тарқалган фарзандларнинг ҳар бирини бир жамоа–қабила қилиб
қўйди.Саҳрода сув билан таъминлашнинг устига, Бани Исроил бошида булутни
соябон бўлиб сузиб юрадиган қилиб қўйди. Улар қаерга бормасинлар, бошлари
узра булут соя солиб турар эди. Таом сифатида осмондан манн (асалли ҳалво) ва
бедана гўштини ҳозир қилиб қўйди)

161Уларга: «Мана бу шаҳарни маскан тутинглар, унда хоҳлаган жойингизда таом
енг ва «Ҳиттатун» (гуноҳларимизни кечир) деб эшикдан сажда қилган ҳолингизда
кирсангиз, сизнинг хатоларингизни мағфират қиламиз, эҳсон қилувчиларга зиёда
қиламиз», деганимизни эсла.

162Бас, улардан зулм қилганлари уларга айтилгандан ўзга гапни алмаштирдилар.
Бас, зулм қилганлари туфайли устларига осмондан азоб юбордик. (Улардан зулм
қилганлари айтишлари лозим бўлган «Ҳиттатун» деган иборани, «Ҳинтатун»,
яъни, «буғдой» деган сўзга алмаштирдилар ва шаҳарга сажда қилган ҳолларида
эмас, ортлари билан сурилиб кирдилар. Ана шу итоатсизлик ва зулмлари учун
Аллоҳ таоло уларнинг устидан азоб туширди.)

163Улардан денгиз соҳилида бўлган қишлоқ ҳақида, шанба кунида ҳаддан
ошганлари, шанбалик кунларида балиқлари очиқ келиб, шанбалик қилмаган
кунлари келмагани ҳақида сўра. Қилган фосиқликлари туфайли уларни шундай

синаймиз. (Оятдаги бу хитоб Пайғамбаримиз Муҳаммадга (с.а.в.) қаратилгандир. Аллоҳ ул зотга яҳудийлардан уларнинг тарихида бўлиб ўтган машҳур воқеа ҳақида сўрашга амр қилмоқда. Бани Исроилнинг талабларига биноан ҳафтанинг шанба куни улар учун байрам, дам олиш куни қилиб белгиланди. Бу куни уларга ишлаш ва тирикчиликка уриниш ҳаром қилинди. Соҳил бўйидаги мазкур қишлоқда яҳудийлар учун катта синов бўлди. Шанба куни балиқлар соҳилга келиб очиқ-ойдин кўриниб, кўзларини ўйнатиб юрар эди. Шанба кунидан бошқа куни эса ҳеч бир балиқ кўринмасди. Шунда Бани Исроилдан баъзилари чидаб тура олмай ман қилинган амрни буздилар. Ривоятларда келишича, улар шанба куни алоҳида тўсиқлар ташлаб, соҳилга келган балиқларни қайтиб кета олмайдиган қилиб қўйишар ва якшанба куни йиғиб олишар, шу билан бирга, биз Аллоҳнинг амрини бузганимиз йўқ, шанба куни дам олдик, ов қилганимиз йўқ, дер эдилар.)

164Улардан бир жамоат: «Аллоҳ ҳалок қилувчи ёки шиддатли азоб-ла азобловчи қавмга ваъз қилиб нима қиласиз?!» деганида, улар, Роббингизга узр бўлиши учун ва шоядки тақво қилсалар деб, дедилар. (Яъни, Аллоҳ олдидаги бурчимизни адо этдик. Охират куни Аллоҳ сўраб қолса, узр бўлиши учун уларга насиҳат қилдик ва яна шоядки насиҳат таъсир этиб, тақво қилиб қолсалар, деган умидимиз бор эди, дедилар.)

165Бас, улар ўзларига эслатма бўлган нарсани унутганларида, ёмонликдан қайтараётганларга нажот бердик ва зулм қилганларни қилган фосиқликлари туфайли шиддатли азоб ила тутдик.

166Бас, улар ўзлари қайтарилган нарсадан қайтмай, такаббурлик қилганларида, уларга: «Хўрланган маймунларга айланинг!» дедик. (Солиҳ қавмлар ваъз қилиб қайтарсалар ҳам, улар қайтмадилар. Мутакаббирлик қилдилар ва улар «хўрланган маймунга» айландилар. Чунки Аллоҳ таолонинг «Бўл» деган амри бўлмасдан қолмайди.Улар оддий маймун эмас, «хўрланган маймун»га айландилар.)

167Роббинг, албатта, уларнинг устларига қиёмат кунигача уларга ёмон азобни тоттирадиганларни юборишни эълон қилганини эсла! Албатта, Роббинг иқоби тез зотдир ва, албатта, У мағфиратли ва раҳмли Зотдир.

168Ва уларни ер юзида жамоатларга бўлиб юбордик. Улардан аҳли солиҳлари бор ва улардан ундай эмаслари ҳам бор. Шоядки қайтсалар, деб уларни яхшиликлар ва ёмонликлар ила синадик.

169Бас, улардан сўнг, ортларидан китобни меросга олган бир ўринбосарлар келдики, улар мана бу тубаннинг ўткинчи (матоҳи)ни оларлар ва «бизни кечирилади», дерлар. Агар ўшанга ўхшаш ўткинчи нарса келса, яна олаверадилар. Улардан Аллоҳга нисбатан фақат ҳақдан бошқа нарса айтмасликка Китобнинг аҳду паймони олинган эмасмиди?! Улар у(китоб)даги нарсаларни ўрганганлар-ку?! Охират ҳовлиси тақво қилганлар учун яхшидир. Ақл ишлатмайсизларми?! (Аслида, Аллоҳ гуноҳни билмай қилиб қўйиб, тавба-надомат чеккан, қайта унга яқинлашмаганларнигина кечиради. Аммо билиб туриб гуноҳ қилгач, тавба қилмайдиган, ўзларича «бизни кечирилади», деб ҳукм чиқариб, яна гуноҳ қилаверадиганлар Аллоҳга нисбатан фақат ҳақдан бошқа

нарса айтмасликка Китобнинг аҳд-паймонини олган эмасмидилар?! Аллоҳ Тавротда Бани Исроилга буни таъкидлаб айтган эди.)

170Китобни маҳкам тутганлар ва намозни қоим қилганлар бўлса, албатта, Биз аҳли солиҳларнинг ажрларини зое қилмасмиз.

171Уларнинг устига тоғни худди соябондек кўтарганимизни, улар уни, устимизга тушиб кетади, деб ўйлаганларида, сизга берган нарсамизни қувват ила олинглар ва ундаги нарсани эсланглар, шоядки тақво қилсангиз, деганимизни эсла.

172Роббинг Бани Одамнинг умуртқа поғанасидан, қиёмат куни, бундан ғофил эдик, демасликларингиз учун, зурриётларини олиб, ўзларига ўзларини гувоҳ қилиб: «Роббингиз эмасманми?» деганида; «Худди шундай! Гувоҳ бўлдик!» деганларини эсла. (Аллоҳ таоло Ўзига маълум бўлган бир пайтда, даври қиёматгача дунёга келадиган барча одамларни оталарининг сулбидан уруғликларни чиқариб олган ва ўша уруғликларга «Роббингиз эмасманми?!» деб савол берган. Мазкур илоҳий саволга ҳамма зурриётлар «Худди шундай», яъни, албатта, сен Роббимизсан, «гувоҳ бўлдик», деб жавоб беришган. Шунга биноан инсон уруғлик пайтида, яъни, она қорнига ўтганда ва инсон бўлиб яралганда, Аллоҳнинг Робб эканлигини эътироф этгувчи табиат соҳиби бўлади.)

173Ёки: «Ҳақиқатда, ширк келтирганлар олдинги ота-боболаримиз, биз, уларнинг кейинги зурриётимиз. Ботил иш қилувчиларнинг қилмиши туфайли бизларни ҳалок этасанми», демаслигингиз учун.

174Шояд қайтсалар, деб оятларни мана шундай батафсил баён қиламиз.

175Уларга оятларимизни берганимизда, улардан ўзини олиб қочган ва уни шайтон эргаштириб кетиб, иғвога учганлардан бўлган шахснинг хабарини тиловат қилиб бер! (Ушбу ояти каримада зикр қилинган шахс ким экани хусусида мўътабар тафсир китобларимизда кўп сонли турли-туман ривоятлар бор. Шунинг ўзи ҳам бу оят муайян бир шахсга хос бўлмай, балки маълум бир тоифа одамларга хос эканини кўрсатиб турибди. Ояти каримада «оятларимизни берганимизда», дейилишига кўра, у одам диний илмдан огоҳ экани кўриниб турибди. Демак, у одамга Аллоҳ таоло диний илмларни эгаллашга имкон берган, аммо у (Аллоҳ) оятларидан ўзини олиб қочган, яъни, илмига амал қилмаган. Шу туфайли, «уни шайтон эргаштириб кетиб, иғвога учганлардан бўлган».)

176Агар хоҳласак, уни ўша (оят)лар билан кўтарар эдик. Лекин унинг ўзи ерга ёпишди ва ҳавои нафсига эргашди. Бас, унинг мисоли худди бир итга ўхшайди, уни ҳайдасанг ҳам, тилини осилтириб тураверади, тек қўйсанг ҳам, тилини осилтириб тураверади. Бу бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқарган қавмларнинг мисолидир. Бу қиссани ҳикоя қил, шоядки тафаккур қилсалар.

177Оятларимизни ёлғонга чиқарган қавмларнинг мисоли қандай ҳам ёмон бўлди! Улар ўзларига зулм қиларлар.

178Аллоҳ кимни ҳидоятга солса, ўша ҳидоят топувчидир. Кимни адаштирса, ўшалар ўзлари зиён кўрувчилардир.

179Батаҳқиқ, жаҳаннам учун кўплаб жин ва инсларни яратдик. Уларнинг диллари
бору тушуна олмаслар. Кўзлари бору кўра олмаслар. Қулоқлари бору эшита
олмаслар. Ана ўшалар чорва ҳайвонлари кабидирлар. Балки улардан ҳам
баттарроқдирлар. Ана ўшалар ғофилдирлар.

180Аллоҳнинг гўзал исмлари бордир. Бас, Унга ўша(исм)лар ила дуо қилинг ва
Унинг исмларидан оғадиганларни тек қўйинг. Яқинда қилган амалларига яраша
жазоланурлар. (Аллоҳнинг барча исмлари гўзалдир. Мўмин-мусулмон банда
Аллоҳга дуо қилганида, ўша гўзал исмлар ила дуо қилмоғи лозим. Имоми
Бухорий ва имом Муслимлар Абу Ҳурайрадан (р.а.) ривоят қилган ҳадиси
шарифда Пайғамбаримиз (с.а.в.): «Аллоҳнинг тўқсон тўққизта, бир кам юзта исми
бордир. Ким уларни санаб чиқса, жаннатга киради. Аллоҳ тоқдир, тоқни яхши
кўради», деганлар.)

181Ва Биз яратган кимсалар ичида ҳақ ила ҳидоят қиладиган ва у ила адолат
қиладиган жамоат ҳам бор.

182Оятларимизни ёлғонга чиқарганларни эса, улар билмайдиган томондан аста-
секин оламиз. (Яъни, Аллоҳ таоло кофир ва мунофиқларни оҳиста-оҳиста
ўзларига билдирмаган ҳолда ҳалок қилади. Даставвал уларнинг хоҳлаган
йўриғига юришга имкон бериб қўяди. Кофирлар бу ҳолни ўзларининг тадбири,
ақли ва уринишларига йўйиб, залолатда шиддатлайверади. Охир бориб,
ҳалокатга дуч келади.)

183Уларга муҳлат бериб қўяман. Албатта, менинг «макрим» метиндир.

184Улар ўз соҳибларида мажнунлик йўқлигини тафаккур қилиб кўрмайдиларми?!
У фақат ошкора огоҳлантирувчи, холос.

185Осмонлару ернинг мулкларига, Аллоҳ яратган нарсаларга ва, ажаб эмаски,
ажаллари яқинлашиб қолган бўлишига назар солмайдиларми? Бундан кейин, яна
қайси гапга ишонарлар?!

186Аллоҳ кимни залолатга кетказса, унга ҳидоят қилувчи йўқдир. Уларни тек
қўйиб қўяди, туғёнларида адашиб-улоқиб юраверадилар.

187Сендан (қиёмат) соати қачон собит бўлиши ҳақида сўрарлар. Сен:«Унинг илми
фақат Роббим ҳузуридадир. Уни фақат Ўзигина зоҳир қиладир. У осмонлару ерда
оғир иш бўладир. Сизларга фақат тўсатдан келадир», деб айт. Худди сен уни
билишинг керакдек, сендан сўрарлар. Сен:«Унинг илми фақат Аллоҳнинг
ҳузуридадир. Лекин кўп одамлар билмаслар.(Қиёмат Аллоҳдан бошқа ҳеч ким
билиши мумкин бўлмаган ҳодисадир. Лекин мушриклар Пайғамбаримизни (с.а.в.)
синаш, ул зотни хижолат қилиш учун, қиёмат қачон бўлади, деб сўроқ қиладилар.
Қиёматнинг қачон бўлиш илми Аллоҳнинг Ўзига хос илмидир. Уни ҳеч кимга,
ҳатто Муҳаммадга (с.а.в.) ҳам билдирмаган. У зот фақат қиёматнинг қачон
бўлишинигина эмас, бошқа ғайб илмларини ҳам билмайдилар. Бу билмасликлари
эса айб эмас.)

188Ўзим учун на фойда ва на зарарга молик эмасман. Магар Аллоҳнинг хоҳлагани
бўлади. Агар ғайбни билганимда яхшиликни кўпайтириб олган бўлар эдим ва

менга ёмонлик етмасди. Мен фақат иймон келтирадиган қавмлар учун
огоҳлантирувчи ва башорат берувчиман, холос», деб айт.

189У сизларни бир жондан яратган ва ором олсин учун ундан жуфтини яратган
Зотдир. Вақтики у (жуфтини) ўраганида енгил ҳомиладор бўлди. Бас, у билан
юрди. У оғирлашганда эса, икковлон Роббилари Аллоҳга: «Агар бизга солиҳ
(фарзанд) берсанг, албатта, шукр келтирувчилардан бўламиз», деб дуо қилдилар.

190Уларга солиҳ (фарзанд)ни берганида эса, Аллоҳ берган нарсада Унга шериклар
қила бошладилар. Аллоҳ улар келтирган ширкдан олийдир. (Қуръони Карим
нозил бўлаётган даврда одамлар ўз болаларини баъзи бутларга назр қилардилар.
Уларга шундай маъноларни акс эттирадиган исмларни қўяр эдилар. Ҳозир ҳам
шунга ўхшаш ҳодисалар учраб туради. Болага турли мақсадлар асосида ном
қўйиш ёхуд фақат шу жиҳатларга эътибор бериш, тарбиясини ҳам ушбу ҳолатга
мослаб қилиш кенг тарқалган. Жоҳил инсонлар аҳволлари оғир пайтларда
Аллоҳга ёлборганлари, боламизни соғ-саломат қўлимизга олсак, Аллоҳга шукр
қиламиз, деб берган аҳду паймонларини унутиб, бошқа турли-туман ширк
йўлидаги орзу-ҳавасларга берилиб кетадилар. Натижада Аллоҳ берган неъмат–
фарзандда ўша ғалат орзу ҳаваслар камол топиши учун ҳаракат қиладилар. Бу
нарса Қуръони Каримда ширк деб номланмоқда.)

191Ҳеч нарсани ярата олмайдиган, ўзлари яратиладиган нарсаларни ширк
келтирадиларми? (Ота-оналар ёхуд ўша боланинг камолотига дахлдор барча
кишилар Аллоҳга шерик қиладиган нарсалари нима бўлишидан қатъи назар, ҳеч
нарсани ярата олмайдилар. Балки уларнинг ҳаммаси Аллоҳнинг қудрат қўли
билан яратилгандирлар. Шундай экан, қандай қилиб уларни Аллоҳга ширк
килиш мумкин?)

192Ва уларга ёрдам беришга қодир эмаслар ҳамда ўзларига ҳам ёрдам бера
олмаслар. (Яъни, Аллоҳга ширк қилиб келтирилаётган ўша нарсалари бировга
ёрдам бериш у ёқда турсин, ҳатто ўзига ҳам ёрдам беришга қодир эмас.)

193Агар уларни ҳидоятга даъват қилсангиз, сизга эргашмаслар. Уларни даъват
қиласизми ёки жим турувчи бўласизми, сиз учун барибир.

194Албатта, сиз Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётганлар ўзингизга ўхшаш
бандалардир. Агар ростгўй бўлсангиз, уларни чақириб кўринг, бас, сизга жавоб
берсинлар-чи!

195Ёки уларнинг оёқлари бормики, юрсалар; ёки қўллари бормики, ушласалар;
ёки кўзлари бормики, кўрсалар; ёки қулоқлари бормики, эшитсалар.
Сен:«Шерикларингизни чақиринг-да, менга ҳеч муҳлат бермай, зиддимга ҳийла-
найранг қилаверинг!

196Албатта, менинг валий–эгам Китобни нозил қилган Аллоҳдир. У солиҳларни
дўст тутадир.

197Ундан ўзга сиз ибодат қилаётганлар сизга ёрдам беришга қодир эмаслар ва
ўзларига ҳам ёрдам бера олмаслар.

198Агар уларни ҳидоятга даъват қилсангиз, эшитмаслар. Уларни сенга назар солиб тургандек кўрасан. Ҳолбуки, улар кўрмаслар», деб айт.

199Кечиримли бўл, яхшиликка буюр ва жоҳиллардан юз ўгир. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) бу сифатни муборак шахсларида мужассам қилган эдилар. Ул зот ҳақидаги ривоятларда кишини ҳайрон қолдирарли даражадаги ҳолатлар зикр этилган. Ул зотнинг саҳобаи кироmlари, ҳақиқий мўмин-мусулмонлар ҳам доимо ояти каримада таъкидланганидек бўлишга, ана шу қоида асосида яшашга ҳаракат қилганлар.)

200Агар сенга шайтон томонидан санчиш санчилса, Аллоҳдан паноҳ сўра. Албатта, У яхши эшитувчи ва яхши кўрувчи Зотдир. (Яъни, жоҳиллар билан муомала қилиш мушкул иш. Улардан ҳар нарсани кутиш мумкин. Мабодо ўшандай муомала чоғида бирор кўнгилсизлик содир бўлиб, шайтон васваса қиладиган бўлса, қизишмасдан, дарҳол Аллоҳдан паноҳ сўра. У энг яхши эшитгувчи Зот, сўровингга дарҳол жавоб беради.)

201Тақво қилувчилар, агар уларга шайтондан бир шарпа етса, зикр қиларлар, бас, кўрибсанки, улар (тўғри йўлни) кўрувчи бўлиб турибдилар. (Шайтондан бирор бир шарпа (васваса, иғво ва ғазаб) етиши жаҳолат, кўрлик ва нодонликка бошлайди. Аллоҳнинг зикри эса, илм-маърифат, кўзи очиқлик ва оқиллик манбаидир.)

202Ва у(шайтон)ларнинг б납одарлари йўлдан оздиришда уларга мадад берадилар, сўнгра бунда тўхтамаслар.

203Ва агар уларга мўъжиза келтирмасанг, «Ўзинг тўқиб қўявермайсанми?» дейдилар. Сен:«Мен фақат Роббимдан ваҳий қилинган нарсага эргашаман, холос. Мана бу–иймон келтирувчи қавм учун Роббингиздан кўз очувчи, ҳидоят ва раҳматдир», деб айт.

204Қуръон тиловат қилганда уни тингланглар ва жим туринглар, шояд раҳматга эришсангиз. (Ушбу оятдан уламоларимиз Қуръони Карим тиловат қилинганда унга жим туриб қулоқ осиш вожиблиги ҳақидаги ҳукмни чиқарганлар. Ҳанафий мазҳаби уламолари эса, намозда имом қироат қилганида, иқтидо қилувчилар жим қулоқ осиши лозим, деб ҳукм чиқарганлар. Умуман, Қуръон Аллоҳнинг каломи, уни ўқиш, тинглаш, ўрганиш ва унга амал қилиш зарурий ишдир. Ҳар бирининг ўзига яраша зарурати ва ҳаловати бор.)

205Роббингни эртаю кеч ичингда тазарруъла, қўрқиб овоз чиқариб, гапирмай зикр қил ва ғофиллардан бўлма.

206Роббинг ҳузуридагилар, албатта, Унинг ибодатидан мутакаббирлик қилмаслар, Уни поклаб ёд этарлар ва Унга сажда қиларлар.

Chapter 8 (Sura 8)

1Сендан ўлжалар ҳақида сўрарлар.Сен: «Ўлжалар Аллоҳ ва Пайғамбарникидир. Бас, Аллоҳга тақво қилинглар ва ўз ораларингизни ислоҳ этинглар. Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига итоат қилинглар», деб айт.

2Албатта, Аллоҳ зикр қилинса, қалблари титрагувчи, оятлари тиловат этилса,иймонларини зиёда қилгувчи ва Роббиларига таваккул қилгувчиларгина мўминлардир.

3Улар намозни тўкис адо этадиганлар ва Биз ризқ қилиб берган нарсалардан инфоқ қиладиганлардир.

4Ана ўшалар ҳақиқий мўминлардир. Уларга Роббилари ҳузурида даражалар, мағфират ва карамли ризқ бор.

5Албатта, бу ҳолат, мўминлардан бир гуруҳи ёқтирмаган бўлсалар ҳам, Роббинг сени ҳақ ила уйингдан чиқарганга ўхшайди. (Яъни, уйингдан Бадрга уруш қилиш учун чиқарганга ўхшайди. Ушбу икки иш - ўлжани бўлиш ва ғазотга чиқишнинг бир-бирига ўхшашликлари бор. Ўлжа тақсимоти бир гуруҳ мўминларга ёқмаганидек урушга чиқиш ҳам баъзи бир мўминларга ёқмаган эди.)

6Худди ўзлари кўриб турган ҳолларида ўлимга ҳайдалаётгандек, ҳақ аён бўлгандан кейин ҳам сен билан баҳслашарлар. (Ҳақ аён бўлгандан кейин ҳам, яъни, уруш бўлиши аён бўлиб қолгандан кейин ҳам. Чунки Абу Суфён карвонни бошқа томонга буриб, соҳил бўйлаб ўтиб кетганининг ва қурайшликлар аскар тортиб келаётганининг аниқ хабари етган эди. Шундай бўлса ҳам, баъзилар биз карвонни қасд қилиб чиққан эдик, урушга тайёр эмасмиз, деб сен билан баҳс қилдилар. Агар урушга борсак, албатта, ўламиз, деб ўйладилар.)

7Ўшанда Аллоҳ сизга икки тоифадан бири албатта, сизники бўлишини ваъда қилган эди. Сизлар шавкати йўғи сизларники бўлишини суяр эдингиз. Аллоҳ эса, Ўз калималари ила ҳақни ҳақ қилишни ва кофирларнинг думини қирқишни ирода қилган эди. (Яъни, Бадр томон юрган вақтингизда, икки тоифадан бири– ёки Абу Суфённинг карвони ёки Қурайш лашкарлари сизники бўлишини Аллоҳ ваъда қилган эди.)

8Жиноятчилар ёқтирмасалар ҳам, ҳақни ҳақ, ботилни ботил қилиш учун шундай бўлишини ирода қилган эди.

9Ўшанда Роббингиздан мадад сўраганингизда, сизни (сўровингизни) ижобат қилиб: «Албатта, мен сизларга кетма-кет келадиган мингта фаришта ила мадад берувчиман», деди.(Аллоҳ таоло мўмин бандаларига мадад учун фаришталарни юборганлиги ҳақида мавзуларда энг ишончли манба Қуръони Карим ва ҳадиси шариф бўлади. Икрима ва Ибн Аббос (р.а.)лардан ривоят қилган ҳадисда қуйидагилар айтилади: «Пайғамбар (с.а.в.) Бадр куни:-Мана бу Жиброил отининг бошидан тутиб устида уруш анжомлари билан келмоқда, дедилар.)

10Аллоҳ у(мадад)ни башорат ва қалбларингиз у билан хотиржам бўлиши учунгина қилди. Ғалаба эса, фақат Аллоҳнинг ҳузуридадир. Албатта, Аллоҳ ғолиб ва ҳикматли зотдир.

11Ўшанда У сизни Ўзидан омонлик қилиб, мудроқ ила ўраган эди ва сизни поклаш, сиздан шайтоннинг васвасасини кетказиш ҳамда қалбларингизни боғлаш ва қадамларингизни собит қилиш учун устингизга осмондан сув туширган эди. (Мусулмонларга ажойиб бир руҳий ҳолат пайдо бўлди ўшанда. Ҳозиргина

қўрқиб, хавсираб турган одамлар бир мудроқдан кейин қалблари тўла сокинлик, ўзлари ҳотиржам, душмандан заррача қўрқмайдиган ҳолга келдилар. Мудроқ босиш ҳолати Пайғамбаримизда (с.а.в.) қандай кечгани Имоми Бухорийнинг «Саҳиҳ»ларида бундай ривоят қилинган: «Бадр уруши куни Расулуллоҳ (с.а.в.) Абу Бакр Сиддиқ (р.а.) билан капада дуо қилиб турганларида Расулуллоҳни (с.а.в.) мудроқ босди. У киши кулиб уйғондилар. «Суюнавер, эй Абу Бакр, Жаброил отда икки томонидан чанг чиқариб келмоқда», дедилар. Сўнгра кападан «Тезда бу жамоат енгилади ва орқага қараб қочурлар», деган оятни ўқиб чиқдилар». Сувсизликдан, шайтоннинг васвасасидан етган заифликни кетказиш, собитқадам қилиш учун Аллоҳ таоло ёмғир ёғдирди.)

12Ўшанда Роббингиз фаришталарга: «Мен, албатта, сиз биланман, бас, сиз иймон келтирганларни собит қилинг, тезда куфр келтирганларнинг қалбларига қўрқинч соламан. Бас, бўйинлар устидан зарба беринглар ва ҳамма бармоқларига зарба беринглар», деб ваҳий қилган эди.

13Бу уларнинг Аллоҳга ва Унинг Расулига қарши турганлари учундир. Ким Аллоҳга ва Унинг Расулига қарши турса, бас, албатта, Аллоҳнинг иқоби шиддатлидир.

14Мана шу сизники, тортаверинглар! Албатта, кофирларга дўзах азоби бордир.

15Эй иймон келтирганлар, куфр келтирганларга яқинлашиб, юзма-юз келганингизда уларга орқа ўгирмангиз.

16Кимки ўша кунда жанг ҳунари кўрсатиб ёки бошқа гуруҳга қўшилмоқчи бўлган ҳолатдан ташқари уларга орқа ўгириб қочса, бас, батаҳқиқ, Аллоҳдан бўлган ғазаб ила қайтибди. Унинг жойи жаҳаннамдир. У қандай ҳам ёмон жой.

17Уларни сиз ўлдирмадингиз, балки Аллоҳ ўлдирди. Отган пайитингда, сен отмадинг, балки Аллоҳ отди. Ва мўминларни гўзал синов ила синаш учун (шундай қилди). Албатта, Аллоҳ эшитгувчи ва билгувчи зотдир. (Бадр урушида Пайғамбаримиз (с.а.в.) сиқимларига тупроқ олиб, мушриклар томонга «Шаҳатил вужуҳ» (Юзлар қаро бўлсин!) деб отганлари ривоятларда собит. Ҳазрати Абдуллоҳ ибн Аббос (р.а.) бу ҳақда шундай ривоят қиладилар: «Бадр куни Расулуллоҳ (с.а.в.) қўлларини кўтариб: «Эй бор Худоё, агар ушбу жамоа ҳалок бўлса, ер юзида сенга ибодат қиладиган одам қолмайди...» деб дуо қилдилар. Жаброил келиб у кишига: «Бир сиқим тупроқ олиб, уларнинг юзига қараб от!» деди. Бир сиқим тупроқ олиб, уларга отдилар. Кўзига ва оғзи-бурнига тупроқ кирмаган бирорта ҳам мушрик қолмади. Шундан кейин ортларига қараб қоча бошладилар».)

18Ана ўшалар (нинг сизга бўлиши) Аллоҳ, албатта, кофирларнинг ҳийласини заиф қилгувчи бўлганидандир.

19Агар орани очишни сўраган бўлсангиз, бас, батаҳқиқ сизга орани очиш келди. Агар тўхтасангиз, бу ўзингиз учун яхшидир. Агар сиз қайтсангиз, Биз ҳам қайтамиз. Сизнинг гуруҳингиз қанча кўп бўлса ҳам, сизга ҳеч бир ҳожатингизни чиқара олмас. Албатта, Аллоҳ мўминлар билан биргадир.

20Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қилингиз ва эшитиб туриб, ундан юз ўгириб кетмангиз.

21Ва ўзлари эшитмасалар ҳам, «эшитдик» деганлар каби бўлмангиз.

22Аллоҳнинг ҳузурида ҳайвоннинг энг ёмони, албатта, кару соқов бўлиб, ақл ишлатмайдиганлардир.

23Агар Аллоҳ уларда бирор яхшиликни билганида, албатта, эшиттирар эди ва агар уларга эшиттирса ҳам, албатта, юз ўгириб, бурилиб кетар эдилар. (Аллоҳ таоло улардан бирор яхшилик чиқишини билганида эди, албатта, уларни эшитганидан фойда оладиган қилиб қўйган бўларди. Аммо уларнинг табиатлари бузуқлигини, эшитсалар ҳам, юз ўгириб кетишларини билгани учун ҳам Аллоҳ бундай қилмади.)

24Эй иймон келтирганлар! Сизга ҳаёт берадиган нарсага чақирганларида Аллоҳ ва Расулига жавоб беринг ва билинки, албатта, Аллоҳ киши билан унинг қалбини ажратиб қўяди ва, албатта, Унинг ҳузурида тўпланурсиз. («Ҳаёт берадиган нарса»–иймон ва Исломдир. Қуръони Карим таъбири бўйича, ҳақиқий ҳаёт иймон ва Исломдир. Инсон буларсиз ўликдир. Аллоҳ инсон билан қалбининг орасини ажратгандан кейин у ўзини ўнглай олмай қолади. Инсон ўз қалбига молик бўла олмай қолмайди.)

25Ва сизлардан фақат зулм қилганларнинг ўзигагина етмайдиган фитнадан сақланинг. Ва билинки, албатта, Аллоҳнинг иқоби шиддатлидир.

26Сиз ер юзида оз сонли, заифҳол бўлиб, одамлар сизни тутиб олишидан қўрқиб юрган ҳолингизни эсланг. Бас, У зот сизга жой берди, Ўз нусрати ила қўллади ва сизларга пок нарсаларни ризқ қилиб берди. Шоядки шукр қилсангиз. (Аллоҳ таоло мусулмонларга жуда қийин пайтларида ҳам Ўзи ёрдам берганини эслатмоқда. Исломий даъватнинг бошланишида мусулмонлар оз сонли, заифҳол эдилар. Маккада қўрқиб бекиниб юрардилар.)

27Эй иймон келтирганлар, билиб туриб, Аллоҳга, Пайғамбарга ва омонатларингизга хиёнат қилманг. (Аллоҳга хиёнат–«Ла илаҳа илаллоҳ», деб иймонга келган шахснинг ана ўша «Аллоҳдан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ» шиорига хилоф қилишидир. Аллоҳдан ўзганинг йўлига юриш, Аллоҳ фарз қилган амалларни тарк этиш, қайтарганларидан қайтмаслик ва бошқа гуноҳлар Аллоҳга хийнат қилиш бўлади. Пайғамбарга хиёнат қилиш эса, «Муҳаммадун Расулуллоҳ»-га хилоф қилишдир. Пайғамбаримизни (с.а.в.) шариатларига юрмаслик, суннатларига амал қилмасликдир. Кишилар орасида бўладиган муомалаларда омонатлар бор. Муомалалар шахсий, ижтимоий, иқтисодий, сиёсий ва бошқача бўлиши мумкин. Уларнинг ҳаммасида ҳам бировга бир нима ишониб топширилса, омонат бўлади. Уни ўз ўрнига қўя олмаслик хиёнат ҳисобланади.)

28Ва билингки, молларингиз ва фарзандларингиз фитнадан ўзга нарса эмас ва, албатта, Аллоҳнинг ҳузурида улуғ ажр бордир. (Молу дунё ва фарзандлар омонатга хиёнат қилишга сабаб бўлиши учун эмас, синов учун берилади. Ҳар бир инсонда молу дунёга, фарзандга муҳаббат бор. Булар ҳам Аллоҳнинг неъматлари.)

29Эй иймон келтирганлар! Агар Аллоҳга тақво қилсангиз, сизга фурқон беради, сизнинг гуноҳларингизни ювиб, мағфират қиладир. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

30Куфр келтирганларнинг сени ушлаш, ўлдириш ёки чиқариб юбориш учун макр қилганларини эсла. Улар макр қилдилар ва Аллоҳ ҳам «макр» қилди. Аллоҳ «макр» қилгувчиларнинг устасидир. (Уламоларимиз Аллоҳга «маккор» сифатини беришдан қайтарганлар. Шунинг учун ҳам Қуръон ёки ҳадисда Аллоҳ таолога нисбатан «макр» лафзи ишлатилса, уни бандаларга нисбатан қўлланилгани каби тушунмаслик керак.)

31Уларга оятларимиз тиловат қилинса: «Батаҳқиқ, эшитдик, агар ҳоҳласак, бунга ўхшашни ўзимиз ҳам айтамиз. Бу аввалгиларнинг афсонасидан ўзга нарса эмас», дерлар.

32«Эй бор Худоё, агар мана шу Сенинг ҳузурингдан келган ҳақ бўлса, устимизга осмондан тош ёғдиргин ёки бизга аламли азоб юборгин», деганларини эсла.

33Модомики сен уларнинг ичида экансан, Аллоҳ уларни азобламас. Модомики улар истиғфор айтар эканлар, Аллоҳ уларни азобламас.

34Нега энди Аллоҳ уларни азобламас экан. Улар Масжидул Ҳаромдан тўсмоқдалар. Ҳолбуки, унинг валийлари эмаслар. Унинг валийлари тақводорлардан ўзга ҳеч ким эмас. Лекин кўплари билмайдилар.

35Уларнинг байт олдидаги намозлари ҳуштак ва қарсак чалишдан иборат эди, холос. Бас, куфр келтирганингиз туфайли азобни татиб кўринг. (Мушриклар Байтуллоҳнинг валий-мутасаддилари бўлса, ибодатлари хуштак ва чапак чалишдан иборат бўлармиди? Бу ишда на Байтуллоҳга ҳурмат-эҳтиром бор ва на Аллоҳга ибодат. Фақат овоз чиқариш, тўс-тўполон қилиш. Шунинг учун ҳам оятнинг сўнгида уларга хитобан:«Бас куфр келтирганингиз туфайли азобни татиб кўринг», дейилмоқда.)(Яъни, Бадр урушидаги азобни татиб туринг, қолганини қиёматда оласиз.)

36Албатта, куфр келтирганлар молларини Аллоҳнинг йўлидан тўсиш учун сарфларлар. Бас, уларни сарфлайдилар-у, сўнгра ўзларига ҳасрат бўладир, кейин маблуғ бўларлар. Куфр келтирганлар жаҳаннамга тўпланурлар. (Ушбу сураи карима тафсири муқаддимасида келтирилган Бадр уруши ҳақидаги ривоятларда Макка мушрикларининг бойлари мусулмонларга, Пайғамбарга (с.а.в.) қарши қанчалик молу мулк сарифлаганликларини кўриб ўтдик. Кофирлар одамларини Аллоҳнинг йўлидан қайтариш учун ундан кейин ҳам, ҳозир ҳам ҳисобсиз маблағларини сарфламоқдалар. Улар ўзларича, бу харажатларни эзгулик йўлида, савоб учун сарфлаяпмиз, деб ўйлайдилар. Улар хоҳлаганларича сарфлайверсинлар, лекин бир куни келиб, худди шу сарфлаган моллари ўзларига ҳасратнадомат бўлиб қайтади. Бунга Бадр урушига харжланган моллар мисол бўла олади. Минг-минглаб сарф қилсалар ҳам, мақсадларига эриша олмай, мағлуб бўлдилар. Охиратда эса, жаҳаннамда тўпланадилар.)

37Аллоҳ покдан нопокни айириши учун ва нопокнинг баъзиси устига баъзисини тахлаб, ҳаммасини жаҳаннамга ташлаши учун. Ана ўшалар зиён кўргувчилардир. (Аллоҳ таоло кофирларни у дунёда жаҳаннамга тўплайди, уларни пок–жаннати

мўминлардан ажратиб олиш учун, худди ўтинни тахлагандек, бир-бирларининг устига тахлаб туриб, дўзахга ташлаш учун тўплайди. Ҳақиқий зиён кўрувчилар ана шулар бўлади.)

38Куфр келтирганларга айт, агар тўхтасалар, ўтган нарсалар мағфират қилинур ва агар қайтадиган бўлсалар, бас, батаҳқиқ, аввалгиларнинг суннати ўтган.

39Ва улар билан то фитна бўлмагунча ва диннинг ҳаммаси Аллоҳга бўлгунча, уруш қилинг. Агар тўхтасалар, бас, Аллоҳ, албатта, нима қилаётганларини кўриб тургувчи зотдир.

40Агар юз ўгирсалар, бас, билгинки, албатта, Аллоҳ хожангиздир. У қандай ҳам яхши хожа ва қандай ҳам яхши нусрат бергувчи!

41Ва агар Аллоҳга, фурқон куни-икки жамоат тўқнашган куни бандамизга нозил қилган нарсамизга иймон келтирган бўлсангиз, билингки, ўлжага олган нарсангиздан бешдан бири Аллоҳга, Расулига, яқинларига, етимларга, мискинларга ва мусофирларгадир. Ва Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир. («Фурқон куни-икки жамоат тўқнашган куни»дан мурод Бадр уруши кунидир. Чунки айни ўша кун Аллоҳ таоло ҳақ билан ботилни фарқ қилган, ажратган кундир. Ўша кун мусулмонлар билан мушриклар тўқнашган кундир. Оятда Бадр уруши куни Расулуллоҳга нозил қилинган оятларга иймон келтиришлик Аллоҳга иймон келтириш билан бирга зикр этилмоқда. Ўша куни нозил қилинган ояти карималар ўлжани тақсимлашга ҳам тааллуқли эди. Ана ўша оятлардаги ҳукмларга амал қилсалар, иймонлари борлигига далолат бўлиши таъкидланмоқда.Жиҳод пайтида қўлга тушган ўлжаларнинг бешдан тўрти мужоҳидларга бўлиб берилади. Қолган бир қисми эса, ушбу оятда зикр қилинган тоифаларга ажратилади:)

42Ўшанда сизлар (водийнинг Мадинага) яқин тарафида, улар узоқ тарафида, отлиқлар эса, сиздан пастда эди. Агар ваъдалашиб олганингизда ҳам, келишилган жой ва вақтда хилоф қилардингиз. Лекин Аллоҳ қилиниш керак бўлган ишни ҳал этиш учун, ҳалок бўладиган одам очиқ-ойдин ҳужжат билан ҳалок, бўлиши учун, яшаши керак бўлган одам очиқ-ойдин ҳужжат билан яшаши учун (тўқнашдингиз). Ва, албатта, Аллоҳ эшитгувчи ва билгувчи зотдир. (Яъни, Бадр уруши куни сизлар, эй мусулмонлар, водийнинг Мадинага яқин тарафига келиб тушдингиз. Мушриклар водийнинг Мадинадан узоқ тарафига келиб тушдилар. Карвондаги отлиқлар эса, сиз турган жойнинг пастроғидан юриб, соҳил бўйлаб ўтиб кетди. Сиз билан мушриклар ўртасида тепалик бўлиб, бир-бирингизни кўрмас эдингиз.)

43Ўшанда Аллоҳ тушингда уларни сенга оз кўрсатди. Агар уларни сенга кўп кўрсатганида, тушкунликка учрар эдингизлар ва бу ишда ораларингизда низо чиқар эди. Лекин Аллоҳ сақлади. Албатта, У дилингиздаги нарсани билгувчи зотдир.

44Ўшанда, тўқнашганингизда уларни сизнинг кўзингизга оз қилиб кўрсатганини, сизни уларнинг кўзига оз қилиб кўрсатганини эсланг. Буни Аллоҳ қилиниши керак бўлган ишни ҳал этиш учун қилди. Ва барча ишлар Аллоҳга қайтарилур. (Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) кўрган тушлари рост чиқди. Аллоҳ таоло

мусулмонларга кўп сонли мушрикларни оз қилиб кўрсатди. Аллоҳ таоло мушрикларга оз сонли мусулмонларни яна ҳам камайтиб кўрсатди. Улар биз кўпмиз, мусулмонлар оз экан, деб ғурурга кетишди ва ғафлатда қолиб, мағлуб бўлишди.)

45Эй иймон келтирганлар! (Кофир) жамоатга рўбарў келганингизда, саботли бўлинг ва Аллоҳни кўп зикр қилинг, шоядки нажот топсангиз.

46Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қилинг. Ўзаро низо қилманг, у ҳолда тушкунликка учрайсиз ва куч-қувватингиз кетади. Ва сабр қилинг. Албатта, Аллоҳ сабр қилгувчилар биландир. (Ғалаба омилларидан бири–Аллоҳга ва унинг Расулига итоат қилиш бўлиб, у нафақат уруш майдонидаги, балки барча соҳалардаги ғалаба ва муваффақиятларнинг асосий гаровидир. Маълумки, урушда қўмондоликка итоат катта аҳамиятга эга. Бу оддий бандаларга итоат ҳақидагаи гап. Энди оламларнинг яратгувчиси ва тадбирини қилгувчисига, у зотнинг танлаб олган охирги Пайғамбари Муҳаммадга (с.а.в.) бўладиган итоат қанчалар улуғ эканини, қанчалик муваффақиятлар гарови эканини ўзимиз билиб олаверишимиз керак.)

47Ва диёрларидан кибру ҳаво билан, одамларга риё учун чиқиб, Аллоҳнинг йўлидан тўсадиганларга ўхшаманг. Аллоҳ нима қилаётганларини иҳота қилгувчидир. (Ушбу ояти каримада кофирларга, жумладан, Маккадан Бадрга қараб отланган қурайшликларга ишора қилинмоқда. Улар урушга катта дабдаба билан борардилар. Кибру ҳаволари дунёни оларди. Қаерга тушсалар, туялар сўйишар, ўйинчи қизларни ўйнатиб, қўшиқ айттиришар, одамларни меҳмон қилишар эди. Бу дабдабалар риё учун, куч -қувватларини бошқаларга кўрсатиш учун эди.)

48Ўшанда шайтон уларга амалларини зийнатлаб кўрсатди ва: «Бу кунда одамлардан сизга ғолиб кела оладиган ҳеч ким йўқ. Мен сизнинг ҳомийингизман», деди. Икки жамоа бир-бирини кўрганида эса, орқасига қайтди ва: «Албатта, мен сиз кўрмаётган нарсани кўрмоқдаман. Мен Аллоҳдан қўрқаман. Аллоҳ иқоби шиддатли зотдир»,деди. (Яъни, мусулмонлар бир томондан, мушриклар бошқа бир томондан жанг майдонига қараб юриб, бир-бирларига яқин келганда эса, шайтон орқасига қараб қочди. Мушрикларни васваса қилиш, уларнинг ишини зийнатлаб кўрсатиш тўхтади. Демак, шайтон мушриклар мағлубиятга учрашлари шубҳасиз эканлигини кўрган, шунинг учун қочган.)

49Ўшанда мунофиқлар ва дилларида мараз бўлганлар: «Анавиларни дини мағрур қилиб юборди», дедилар. Ким Аллоҳга таваккул қилса, бас, албатта, Аллоҳ ғолиб ва ҳикматли зотдир.

50Агар фариштaлар куфр келтирганларнинг жонини олатуриб, юзларига ва кетларига уриб: «Ёнғин азобини тотинг !

51Бу қўлингиз тақдим қилган нарса туфайлидир. Албатта, Аллоҳ бандаларига ҳеч зулм қилгувчи эмасдир», дейишларини кўрсанг эди.

52Худди Оли Фиръавн ва улардан олдингиларнинг қилмишларига ўхшайдир.
Аллоҳнинг оятига куфр келтирдилар. Бас, Аллоҳ уларни гуноҳлари туфайли

тутди. Албатта, Аллоҳ кучли ва иқоби шиддатли зотдир.(Яъни, мушрикларнинг бу қилмиши, худди оли Фиръавн ва улардан олдингиларнинг қилмишларига ўхшайди.)

53Бундай бўлиши Аллоҳ бир қавмга берган неъматини токи улар ўзларини ўзгартирмагунларича ўзгартирувчи бўлмаслиги ва Аллоҳ эшитгувчи ва билгувчи зот бўлганидандир.

54Худди Оли Фиръавн ва улардан олдингиларнинг қилмишига ўхшаб, Роббиларининг оятларини ёлғонга чиқардилар. Бас, Биз уларни гуноҳлари туфайли ҳалок қилдик ва Оли Фиръавни ғарқ қилдик. Ҳаммалари золим эдилар.

55Албатта, Аллоҳнинг ҳузурида ҳайвоннинг ёмони куфр келтирганларидир. Бас, улар иймон келтирмаслар. (Иймон бўлмаган жойда яхшилик қаердан бўлсин. Яратган холиққа–Аллоҳга ишонмай юрган одамдан ҳар қандай ёмонликни кутиш мумкин. Бундай одам иймонсиз–кофир бўлгани учун ҳайвондан ҳам паст даражага тушиб қолади. Тушганда ҳам, Аллоҳнинг ҳузурида тушади. Бу эса, ҳар қандай инсон учун бадбахтликдир.)

56Улардан сен аҳдлашганлар сўнгра ҳар сафар аҳдларини бузарлар ва улар (Аллоҳдан) қўрқмаслар. (Бу қилмишлари билан яна бир инсонийлик хусусиятларини йўқотадилар. Яъни, аҳдда туриш инсонни ҳайвондан ажратадиган хусусиятларидан бири саналади. Кофирлар аҳдни бузиш билан шу сифатни ҳам йўқотдилар. Бу қилмишларига бош сабаб уларнинг Аллоҳдан қўрқмасликларидир.)

57Агар урушда улардан зафар қозонсанг, бас, уларни ҳалок қилиш билан ортларидагиларни сарсон қилиб қўй, шоядки эсласалар.

58Агар бир қавмнинг хиёнатидан қўрқадиган бўлсанг, уларга тенгма-тенг (аҳд бузилганини) ўртага ташла. Албатта, Аллоҳ хоинларни севмас. (Яъни, бирор кофир қавм билан аҳдлашган бўлсанг, аммо содир бўлаётган гап-сўз ва тасарруфлардан, баъзи бир маълумотлардан аҳдга хиёнат қилаётганларини билиб қолсанг, уларга аҳд икки томондан баробар бузилганини билдир. Аҳдга ишониб, хотиржам турган томонга ёмонлик қилиш хоинлик бўлади.)

59Куфр келтирганлар ўздик деб ўйламасинлар. Улар ҳеч қочиб қутула олмайдилар.

60Улар учун қўлингиздан келганича куч-қувват ва эгарланган отларни тайёр қўйингиз, бу билан Аллоҳнинг душманини, ўз душманингизни ва улардан бошқа ўзингиз билмайдиганларни қўрқитасиз. Уларни Аллоҳ биладир. Аллоҳ йўлида нимани сарф қилсангиз, сизга тўлиқ қайтарилур. Сизга зулм қилинмас. (Ушбу оят мусулмон жамиятининг қуролли кучлари доимо шай туриши лозимлигига далилдир. Ҳар бир мусулмон жамият қўлидан келганича ҳарбий тайёргарликни кўриб қўйиш билан Аллоҳнинг амрини бажарган бўлади.)

61Агар улар тинчликка мойил бўлсалар, сен ҳам мойил бўл. Ва Аллоҳга таваккул қил. Албатта, У эшитгувчи ва билгувчи зотдир.

62Агар сени алдашни ирода қилсалар, бас, сенга Аллоҳ кифоя қиладир. У сени Ўз
нусрати ва мўминлар билан қўллаган.

63Ҳамда уларнинг қалбларини бирлаштирган зотдир. Агар ер юзидаги ҳамма
нарсани сарф қилсанг ҳам, уларнинг қалбларини бирлаштира олмас эдинг. Лекин
Аллоҳ уларни бирлаштирди. Албатта, У ғолиб ва ҳикматли зотдир. (Инсоният
тарихида турли халқлар, қабила-уруғлар ва миллатларни Исломчалик
бирлаштирган тузум ёки мафкура йўқ. Бўлмайди ҳам. Кишилар қалбидан Ислом
муносиб ўрин олган жойларда ва замонларда миллатчилик, маҳаллийчилик ва
тарафкашликнинг салбий кўринишлари тамоман йўқолган. (Бу масалалар
халқлар бошига битган бало бўлгани ҳаммага маълум.) Чунки Ислом
биродарлиги ирқ, насаб, тил, қабила, қавм асосида эмас, Аллоҳга муҳаббат
асосида бўлади.)

64Эй Набий, сенга ва сенга эргашганлар мўминларга Аллоҳ кифоядир.

65Эй Набий, мўминларни жангга чорла! Агар сиздан йигирмата сабрли бўлса,
икки юзтани енгадир. Агар сиздан юзта бўлса, куфр келтирганлардан мингтасини
енгадир. Бу улар тушунмайдиган қавм бўлганларидандир.

66Энди Аллоҳ сизлардан енгиллаштирди, сизларда ожизлик борлигини билди. Бас,
агар сиздан юзта сабрли бўлса, икки юзтани енгадир. Агар сиздан мингта бўлса,
Аллоҳнинг изни ила икки мингтани енгадир. Аллоҳ сабрлилар биландир.
(Мусулмонлар доимо қувватли бўлиб туравермас эканлар, уларда заифлик
ҳоллари ҳам учраб тураркан. Буни Аллоҳ таоло ҳаммадан кўра яхшироқ билади.
Шунинг учун аввалги оятда келган ҳукмни енгиллаштириб, заиф ҳолатида бир
мусулмон жангчи иккита душманга ғолиб келишини таъкидламоқда. Шу билан
бирга, номи мусулмон бўлса бўлди, деган тушунча уйғонмаслиги учун «Аллоҳнинг
изни ила» шарти ҳам қўшиб қўйилди.)

67Набий учун ер юзида забардаст бўлмагунича асирлари бўлиши яхши эмас эди.
Сизлар дунёнинг ўткинчи матоҳини истарсизлар. Аллоҳ эса, охиратни истар. Ва
Аллоҳ ғолиб ва ҳикматли зотдир. (Ушбу ва кейинги ояти каримлар Бадр
урушида асирга тушган мушриклар масаласида нозил бўлгандир.)

68Агар Аллоҳнинг олдиндан ёзгани бўлмаганида, сизга олган нарсаларингиз
туфайли улуғ азоб етар эди. (Аллоҳ таоло аввалдан Бадр урушида иштирок этган
мусулмонларнинг барча гуноҳларини кечиб юборган эди. Шунинг учун уларнинг
бу холатлари ҳам олдиндан ёзиб қўйилган қазои қадарга биноан кечиб юборилди.
Бунинг устига, уларга бошқа инъомлар ҳам берди.)

69Бас, ўлжага олган нарсаларингиздан ҳалол-пок ҳолда енглар. Аллоҳга тақво
қилинглар. Албатта, Аллоҳ мағфират қилгувчи ва раҳмли зотдир.

70Эй Набий, қўлингиздаги асирларга: «Агар Аллоҳ қалбларингизда яхшилик
борлигини билса, сизга ўзингиздан олинган нарсадан кўра яхшироқ нарсани
берур ва сизни мағфират қилур. Аллоҳ мағфират қилгувчи ва раҳмли зотдир», деб
айт! («Қурайшликлар Расулуллоҳга (с.а.в.) асирларни тўловини бериб, озод
қилиш учун одам юбордилар. Аббос: «Эй Аллоҳнинг Расули, мен мусулмон эдим»,
деди. Расулуллоҳ (с.а.в.): «Мусулмонлигингни Аллоҳ билади.Аммо сен сиртдан

бизга қарши бўлдинг. Ўзинг учун, акаларингнинг ўғиллари учун ҳамда иттифоқдошинг Бани Ҳорис ибн Феҳрнинг укаси учун тўлов бер», дедилар. Аббос: Эй Аллоҳнинг Расули, менда унча мол йўқ», деди. Расулуллоҳ (с.а.в.): «Умму Фазл икковингиз кўмган моллар қани?» дедилар. Аббос: «Аллоҳга қасамки, эй Муҳаммад, сиз Аллоҳнинг Расули эканингизни яхши биламан, бу молларни мен ва Умму Фазлдан бошқа ҳеч ким билмас эди. Мендаги молнинг йигирма уқияси ўзингизга ўтди деб ҳисоблайверинг», деди. Расулуллоҳ (с.а.в.): «Йўқ, у бойлик Аллоҳ сендан бизга олиб берганидир»,–дедилар. Аббос ўзига, икки акасининг икки ўғлига ва иттифоқдошига тўлов берди. Шунда Аллоҳ таоло ушбу оятини нозил қилди.)

71Агар сенга хиёнат қилишни истасалар, батаҳқиқ, бундан олдин Аллоҳга хиёнат қилган эдилар. Бас У уларга қарши имкон топди. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир.

72Албатта, иймон келтирган, ҳижрат қилган, Аллоҳнинг йўлида молу жонлари билан жиҳод қилганлар ва жой бериб, ёрдам кўрсатганлар, ана ўшалар бир-бирларига валийдирлар. Иймон келтирган, аммо ҳижрат қилмаганларга эса, то ҳижрат қилмагунларича, сиз ҳеч валий бўла олмассиз. Агар улар сиздан динда ёрдам сўрасалар, ёрдам бермоғингиз вожиб. Фақат сиз билан ўрталарида аҳднома бор қавм зиддига эмас. Аллоҳ нима қилаётганингизни кўргувчи зотдир.(Исломда «вала»-валийлик ақида асосида бўлади. Ким мўмин-мусулмон бўлиб, Исломга кирар экан, бошқа ҳамма восита ва алоқалардан узилиб, ақида ила боғланади. Барча мўмин-мусулмонлар унинг валийсига айланади. Қариндошлари мўмин бўлмаса, валий эмаслар; жамияти мўмин бўлмаса, валий эмас.)

73Куфр келтирганлар бир-бирларига валийдирлар. Агар (мазкур нарсани) қилмасангиз, ер юзида фитна ва катта фасод бўладир.

74Иймон келтирган, ҳижрат этган, Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилганлар ва жой бериб, ёрдам кўрсатганлар, ана ўшалар ҳақ мўминлардир. Улар учун мағфират ва карамли ризқ бордир.

75Кейин иймон келтириб, ҳижрат қилган ва сизлар билан жиҳод қилганлар ҳам сизлардандир. Аллоҳнинг китобида қариндошлар бир-бирларига ҳақлироқдирлар. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани билгувчи зотдир.( ҳижратнинг аввалида мерос маълум муддат мусулмон биродарлиги асосида тақсимланган. Ушбу оят нозил бўлгандан бошлаб, мерос мусулмон қариндошлар орасида бўладиган бўлди.)

Chapter 9 (Sura 9)

1(Бу) Аллоҳдан ва Унинг Расулидан мушрикларнинг сиз аҳдлашганларига «бароат»–ора очиқлик (эълони)дир.

2Бас, ер юзида тўрт ой сайр қилиб юринглар ва билингларки, албатта, сиз Аллоҳни ожиз қолдирувчи эмассиз ва, албатта, Аллоҳ кофирларни хор қилгувчидир.(Бу иш мусулмонлар билан тузган аҳдни бузган мушрикларга тегишлидир.)

3(Бу) Аллоҳ ва Унинг Расулидан одамларга «ҳажжул акбар» куниги билдиришдир. Албатта, Аллоҳ ва Унинг Расулининг мушриклар билан оралари очиқдир. Бас, агар тавба қилсангиз, у ўзингиз учун яхшидир. Агар юз ўгириб кетадиган бўлсангиз, билингларки, албатта, сизлар Аллоҳни ожиз қолдирувчи эмассиз. Куфр келтирганларга аламли азобнинг «башоратини» беравер.

4Магар мушриклардан сиз аҳдлашганингиздан кейин ҳеч нарсани нуқсон қилмаганлари ва сизга қарши бировга ёрдам бермаганларининг аҳдларини муддатларигача батамом қилинг. Албатта, Аллоҳ тақводорларни севадир.

5Бас, ҳаром ойлар чиққанда, мушрикларни қаерда топсангиз, ўлдиринглар, тутинглар, қамал қилинглар ва уларни ҳар жойда пойланглар. Агар тавба қилсалар, намозни тўкис адо этсалар ва закотни берсалар, йўлларига қўйиб юборинглар. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.(Оятдаги амр йигирма икки йиллик сабр-чидам натижасидир, тушунтириш, турли йўлларни ахтариш ва аҳднома тузишлар наф бермаганидан сўнг, шунингдек, чор атрофни хавф-хатар ўраб олгандан кейин Ислом марказини ички душмандан тозалаш ниятида қилинган буйруқдир. Бу амрдан мақсад қириб ташлаш эмас, балки ҳақиқатни яхшилик билан тушунмаганларга бир оз таъсир ўтказиш эканлиги оятнинг иккинчи ярмидан ҳам билиниб турибди.)

6Агар мушриклардан биронтаси паноҳ сўраса, унга паноҳ бер, токи у Аллоҳнинг каломини эшитсин. Сўнгра уни омонлик жойига етказиб қўй. Бу уларнинг билмайдиган қавм бўлганлари учундир.

7Қандай қилиб мушрикларга Аллоҳнинг ҳузурида ва Унинг Расулининг ҳузурида аҳд бўлсин?! Магар сиз билан Масжидул Ҳаром олдида аҳдлашганлар, сизга нисбатан мудом мустақим турсалар, сиз ҳам мустақим туринг. Албатта, Аллоҳ тақводорларни севадир. (Аҳду паймон уларнинг фақат бир тоифасига, яъни, мусулмонлар билан Масжидул Ҳаром олдида, яъни, Ҳудайбияда аҳдлашган мушрикларгагина бўлиши мумкин. Агар улар аҳдларида турсалар, мусулмонлар ҳам аҳдида туради. Модомики улар аҳдларида турган экан, мусулмонлар ҳам вафоли бўлишлари шарт. Чунки Ислом–аҳдга вафо динидир.)

8Қандай қилиб (уларга аҳд бўлсинки), улар агар сиздан устун келсалар, на аҳдга ва на бурчга риоя этмаслар. Сизни оғизлари билан рози қиладилар-у, қалблари кўнмайдир. Уларнинг кўплари фосиқлардир.

9Улар Аллоҳнинг оятларини озгина баҳога сотиб, Унинг йўлидан тўсдилар. Дарҳақиқат, уларнинг қилганлари қандай ҳам ёмон бўлди?! (Мушриклар ҳаммага баробар келган Аллоҳнинг оятларини қабул қилмай, ундан бу дунёнинг озгина баҳосини устун кўрдилар. Дин йўлига юрсалар, дунёнинг матоҳидан ажралиб қоламан ёки камроқ улуш оламан, деб ўйлашди. Шунингдек, бу дунёдаги молидан садақа беришдан чўчишди. Шуларни ўйлаб, одамларни Аллоҳнинг йўлидан тўсишди.)

10Улар мўмин ҳақида на аҳдга ва на бурчга риоя қилмаслар. Ана ўшалар ўзлари тажовузкорлардир.(Улар бошқаларга нисбатан аҳдга риоя қилишлари мумкин. Аммо мўминга келганда:«...на аҳдга ва на бурчга риоя қилмайдилар».)

11Бас, агар тавба қилсалар, намозни тўкис адо этсалар ва закотни берсалар, дин қардошингиздирлар. Биладиган қавм учун оятларимизни батафсил баён қилурмиз.

12Агар, аҳд берганларидан кейин аҳдларини бузсалар ва динингизга таъна тошини отсалар, куфрбошиларга қарши жанг қилинг! Зеро, уларнинг аҳдлари йўқдир. Шоядки, тўхтасалар.(Улар ўзлари рози бўлиб аҳднома тузганларидан сўнг, ўзлари уни бузсалар, бунинг устига, сизнинг динингиз Исломга таъна тошини отсалар, улар куфрбоши, кофирларнинг бошлиғи–имоми бўладилар. Уларга қарши жанг қилиш лозим. Чунки улар аҳдга вафо қилмайдиган одамлардир. Уруш уларни йўқотиш учун эмас, душманликларини тўхтатиш учундир.)

13Аҳдларини бузган, Расулни (юртдан) чиқаришга қасд қилган ва сизга (қарши) биринчи бўлиб (уруш) бошлаган қавм билан урушмайсизми?! Улардан қўрқасизми?! Агар мўмин бўлсангиз, қўрқишингиз лойиқ зот Аллоҳдир!!! (Ушбу ояти каримада мушрикларга қарши урушнинг баъзи сабаблари баён қилинмоқда. Мусулмонлар орасида ҳам, қавм билан нима учун урушамиз, деган савол туғилиши мумкин. Шундай саволга савол билан жавоб берилмоқда.)

14Уларга қарши жанг қилинглар! Аллоҳ уларни сизнинг қўлингиз билан азоблайдир, хорлайдир ва уларга қарши сизга ёрдам берадир. Ва мўмин қавмларнинг кўнгилларига шифо берадир.

15Ва қалбларидаги аччиқни кетказадир. Аллоҳ кимни хоҳласа, ўшанинг тавбасини қабул қиладир. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир.(Яъни, муҳими сизлар жанг қилаверинглар, бу ёғини Аллоҳнинг Ўзи билади. Аллоҳ сизларни қудратига парда қила туриб, қўлларингиз билан мушрикларни азоблайди, хорлайди. Мўминларга нусрат, мушрикларга мағлубият бериш билан аввалда мушриклар озорлаган мўминларнинг кўнгилларини даволайди. Исломга ёрдам бериб, уни куфрдан устун қилиш билан мўминларнинг қалбида йиғилиб қолган аччиқларни кетказади.)

16Сиздан жиҳод қилганларни, Аллоҳдан, Унинг Расулидан ва мўминлардан ўзгани дўст тутмаганларни билмай туриб, Аллоҳ томонидан тарк этиб қўйилмоғингизни ўйладингизми? Аллоҳ нима қилаётганларингиздан хабардор зотдир.(Даъват қилиб динга қизиқтирилганда, одамлар кўпчиликка қўшилаверадилар. Турли фикр, мақсад ва ғараз билан ўзини мусулмон кўрсатишга ҳамма уринаверади. Баъзилар сиртдан ўзини мусулмон кўрсатиб, ичдан Аллоҳдан бошқани дўст тутган бўлиши мумкин. Мўминлардан бошқани дўст тутган бўлиши мумкин. Бундай кишиларнинг ҳақиқий башараларини очиш учун сохтакорлар чидай олмайдиган қийинроқ иш таклиф қилинади. Жиҳод ана ўша ишлардан биридир. Жиҳодда ҳақиқий мўмин-мусулмонлар бошқалардан ажралиб чиқиб қоладилар.)

17Мушрикларга ўзларининг кофир эканликларига гувоҳ бўлган ҳолларида Аллоҳнинг масжидларини обод қилишлари жоиз эмас. Ана ўшалар амаллари ҳабата бўлганлардир ва улар дўзахда абадий қолувчилардир.

18Албатта, Аллоҳнинг масжидларини фақат Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирганлар, намозни тўкис адо этганлар, закотни берганлар ва Аллоҳдан

бошқадан қўрқмаганларгина обод қиларлар. Ажаб эмаски, ана ўшалар ҳидоят топгувчилардан бўлсалар.

19Ҳожиларга сув беришни ва Масжидул Ҳаромни обод қилишни, Аллоҳга, охират кунига иймон келтирган ва Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилган каби қилдингизми?! Улар Аллоҳнинг ҳузурида тенг эмаслар. Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят қилмас. (Макка мушриклари Масжидул Ҳаромнинг ва ҳажнинг хизматларини тақсимлаб олишган эди, айниқса, ҳожиларга сув бериш алоҳида мартаба ҳисобланарди. Бу ишлардан мушриклар доимо фахрланиб юришар эди. Ҳатто кишилар орасида бу ҳақда тортишувлар ҳам бўлиб турарди. Оятда бу ишнинг ҳақиқий баҳоси берилмоқда.)

20Иймон келтириб, ҳижрат қилганлар ва Аллоҳнинг йўлида моллари ва жонлари билан жиҳод қилганларнинг даражалари Аллоҳнинг ҳузурида жуда улуғдир. Ана ўшалар ютуққа эришувчилардир.

21Роббилари уларга Ўз тарафидан бўлган раҳмат, розилик ва ичида уларга аталган доимий неъматлар бор жаннатларнинг башоратини беради. (Яъни, иймон келтириб, ҳижрат қилиб, моллари ва жонлари билан жиҳодга чиққан бандалар, ана шундай ютуқларга эришадилар.)

22Улар унда абадий қолувчилардир. Албатта, Аллоҳ, ҳузурида улуғ ажр бор зотдир.

23Эй иймон келтирганлар! Агар куфрни иймондан устун кўрсалар, ота-онангиз ва ака-укаларингизни дўст тутманг. Сиздан ким уларни дўст тутса, бас, ана ўшалар, ўзлари золимлардир. (Ислом ақидаси учун соф қалб керак. Ақида тоза қалбдан жой олиши учун ундан бошқа манфаатлар узилиши лозим. Яъни, иймон, эътиқод, дину диёнат масаласи ҳамма нарсадан устун қўйилмоғи керак. Ҳатто ота-она ва ака-ука каби дунёдаги энг яқин кишилар бошқа диёнатни танлаган бўлсалар, уларни ҳам дўст тутиб бўлмайди. Яъни, қалбдан яхши кўриш мумкин эмас. Улар билан алоқа, муомалалар бўлаверади, аммо қалб фақат ақида учун холис қолади. Куфрни ихтиёр этган қариндошларни дўст-валий тутиш ширкнинг бир кўринишидир. Шунинг учун бу ишни қилганлар оятда золимлар деб аталмоқдалар.)

24Агар ота-оналарингиз, болаларингиз, ака-укаларингиз, жуфтларингиз, қариндош-уруғларингиз, касб қилган молларингиз, касод бўлишдан қўрққан тижоратларингиз ва хуш кўрган масканларингиз сизга Аллоҳдан, Унинг Расули ва Унинг йўлида жиҳод қилишдан маҳбуброқ бўлса, у ҳолда Аллоҳ Ўз амрини келтургунча кутиб туринг. Аллоҳ фосиқ қавмни ҳидоят қилмас.(Ояти каримада инсон учун бу дунёда энг қадрли саккиз нарса эслатилиб, улардан ҳам маҳбуброқ нарса Аллоҳ, Унинг Расули ва Унинг йўлида жиҳод қилиш бўлмоғи лозимлиги уқтирилмоқда. Мазкур саккиз нарсанинг ҳаммаси ёки бирортаси инсонга Аллоҳдан, Унинг Расулидан ва Унинг йўлида жиҳод қилишдан маҳбуб бўлса, унда у инсоннинг иймони нуқсонга учрайди.Бу дунёда ота-она инсонлар учун жуда қадрдон ҳисобланадилар. Ислом дини уларга яхшилик қилишни, уларни ҳурматлаш ва эъзозлашни қаттиқ тайинлаган. Аммо шундай бўлса-да, уларнинг муҳаббати Аллоҳдан, Унинг Расулидан ва жиҳоддан устун бўла олмайди. Мусулмон одам бу ҳақиқатни билмоғи лозим.)

25Батаҳқиқ, Аллоҳ сизларга кўп жойларда нусрат берди. Ҳунайн кунида ҳам. Ўшанда сизни кўплигингиз мағрур қилган эди. Бас, сизга ҳеч фойда бермади ва кенг ер сизга торлик қилиб қолди. Сўнгра ортга қараб қочдингиз.

26Сўнгра Аллоҳ сокинлигини Пайғамбарига ва мўминларга туширди ҳамда сиз кўрмайдиган лашкарларни туширди ва куфр келтирганларни азоблади. Ана ўша кофирларнинг жазосидир.

27Сўнгра ўшандан кейин Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кишиларнинг тавбасини қабул қилди. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.

28Эй иймон келтирганлар! Албатта, мушриклар нажасдирлар, бунга шубҳа йўқ, бу йилларидан кейин Масжидул Ҳаромга яқин келмасинлар. Агар фақирликдан қўрқсангиз, тезда Аллоҳ Ўзи хоҳласа, сизни фазли ила бой қилиб қўядир. Албатта, Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир. (Ақидалари бузуқ мушриклар маънавий жиҳатдан нажас ҳисобланадилар. Ушбу ояти карима ҳукмига биноан улар Масжидул Ҳаромга яқин келишлари мумкин эмас. Оятда «бу йилларидан» ибораси билан тўққизинчи ҳижрий йили назарда тутилган. Ўша йили, юқорида ўрганганимиздек, Ҳазрати Абу Бакр амирликларида ҳаж бўлган ва ҳазрати Али бу оятларни ҳажга келганларга ўқиб, ҳукмини тушунтирганлар. Ўша йилдан бошлаб мушрикларнинг Масжидул Ҳаромга келишлари ман қилинган. Бунинг учун ҳарам чегараси белги қилиб олинди. Маккаи Мукарраманинг атрофидаги ўша чегарадан мусулмон эмасларга ичкари киришга рухсат берилмайдиган бўлди.)

29Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирмайдиганларга, Аллоҳ ва Унинг Расули ҳаром қилган нарсаларни ҳаром деб билмайдиган ва ҳақ динга юрмайдиган китоб берилганларга қарши, то улар бўйинсунган ҳолларида ўз қўллари билан «жизя» бермагунича, жанг қилинг. (Жизя, ғайридин кишининг Ислом ҳимояси остида яшаши, мусулмонлар томонидан тақдим этилган оммавий хизматлардан фойдаланиши ва бошқа сабаблар учун Ислом давлатига тўлаб туриладиган маблағдир. Жизяни ўз қўли билан бўйинсунган ҳолда берадиган аҳли китобларга қарши мусулмонлар урушмайдилар.)

30Яҳудийлар: «Узайр Аллоҳнинг ўғлидир», дедилар. Насоролар: «Масиҳ Аллоҳнинг ўғлидир», дедилар. Бу оғизлари билан айтган гапларидир. Аввалги куфр келтирганларнинг гапига ўхшатадилар. Аллоҳ уларни лаънатласин. Қаён бурилмоқдалар?!

31Улар Аллоҳни қўйиб ўзларининг ҳибр ва роҳибларини ҳамда Масиҳ ибн Марямни Робб тутдилар. Улар фақат битта илоҳдан бошқага ибодат қилмасликка амр қилинган эдилар. Ундан ўзга ибодатга сазовар зот йўқ. У зот улар ширк келтираётган нарсадан покдир.(Адий ибн Ҳотим Жоҳилият даврида насронийлик динига кирган экан. Синглиси бориб акасини Исломга тарғиб қилибди. Расулуллоҳ (с.а.в.) ҳузурларига боришга ундабди.У Мадинага борганида, бўйнига кумушдан ясалган хоч таққан ҳолида Расулуллоҳнинг (с.а.в.) ҳузурлариига киради. Шунда у зот: «Улар Аллоҳни қўйиб ўзларининг ҳибр ва роҳибларини ҳамда Масиҳ ибн Марямни Робб тутдилар», оятини тиловат қилаётган эдилар. Адий (р.а.) айтадиларки: «Мен: «Уларга ҳеч ибодат қилишгани йўқ», дедим. У зот

(с.а.в.): «Лекин уларга ҳалолни ҳаром қилдилар ва ҳаромни ҳалол қилдилар, улар эса эргашдилар. Ана ўша уларга ибодат қилишдир», дедилар»)

32Улар Аллоҳнинг нурини оғизлари билан ўчирмоқчи бўлурлар. Аллоҳ эса, гарчи кофирлар ёқтирмаса ҳам, ўз нурини батамом қилишдан бошқа ҳар нарсадан бош тортадир.(Яъни, фақат ўз нурининг тўкис бўлишини истайди.)

33У гарчи мушриклар ёқтимаса ҳам, Ўз Расулини ҳидоят ва ҳақ дин билан ҳамма диндан устун қилиш учун юборган зотдир. (Аллоҳ таоло Пайғамбари Муҳаммадни (с.а.в.) ҳидоят ва ҳақ дин билан юборган. У дини Исломнинг дунёдаги барча динлардан устун бўлишини хоҳлайди. Аҳли китоблар Аллоҳнинг бу хоҳишига қарши чиқадилар. Улар Исломнинг бошқа динлардан устунлигини кўра олмайдилар. Шунинг учун қўлларидан келган барча ёмонликларни қиладилар.)

34Эй иймон келтирганлар! Албатта, ҳибр ва роҳибларнинг кўплари одамларнинг молларини ботил йўл билан ерлар ва Аллоҳнинг йўлидан тўсарлар. Олтин ва кумушни хазинага босадиган, Аллоҳнинг йўлида сарфламайдиганларга аламли азобнинг башоратини беравер.(Аҳли китобларнинг ҳибр ва роҳиблари мол-дунёга ўчлиги тарихда маълум ва машҳурдир. Улар одамларнинг молларини ботил йўл билан еганлар. Ушбу ояти каримада бу қабиҳ иш уларнинг «кўпларига» нисбат берилмоқда. Озчилиги ботил йўл билан одамларнинг молини ейишга қизиқмайди. Бу эса, воқеъликка тўғри келади. Бир вақтлар ҳибр ва роҳиблар тўплаган дунёлари подшоҳ ва императорларникидан ҳам кўплиги ошкор бўлган.Ояти каримада баён қилинишича, ҳибр ва роҳиблар фақат одамларнинг молларини ботил йўл орқали ейиш билан кифояланиб қолишмайди. Балки Аллоҳнинг йўлидан тўсадилар ҳам:)

35Бир куни ўша(олтин-кумуш)ларни жаҳаннам ўтида қизитилади ва пешоналари, ёнбошлари ҳамда орқаларига босилиб: «Мана бу ўзингиз учун тўплаган нарсангиз, бас, энди тўплаб юрган нарсангизни татиб кўринг!» дейилур.

36Албатта, Аллоҳнинг ҳузурида ойларнинг сони, Аллоҳнинг ҳузурида осмонлару ерни яратган куни ўн икки ой қилиб белгиланган. Улардан тўрттаси (уруш қилиш) ҳаром (ойлар)дир. Мана шу тўғри диндир. У (ой)ларда ўзингизга зулм қилманг. Мушрикларга қарши жам бўлиб, улар сизга қарши жам бўлиб урушаётгандек уруш қилинг. Ва билингки, албатта, Аллоҳ тақводорлар биландир. (Ушбу ояти карима ойларнинг ҳисоби, табиий равишда, Аллоҳ осмонлару ерни яратган пайтдаёқ, уларнинг ҳаракатига боғлиқ қилиниб ўн икки этиб белгиланганлигини баён қилмоқда. Бу доимий равишда бир хил турадиган собит ҳисобдир. Унда инсоннинг ҳеч дахли йўқ. Инсон фақат Аллоҳ яратган нарсаларга қараб, Аллоҳ берган ақл билан ойларни санайди, холос.)

37Албатта, «насийу» куфрда зиёда бўлишдан ўзга нарса эмас. Бу билан куфр келтирганлар залолатга кеткизилурлар. Аллоҳ ҳаром қилган нарсанинг ададига мослаш учун уни бир йил ҳалол қиларлар, бир йил ҳаром қиларлар. Бас, бу билан Аллоҳ ҳаром қилган нарсани ҳалол қиларлар. Уларга амалларининг ёмонлиги зийнатланди. Аллоҳ кофир қавмларни ҳидоят қилмас. (Ояти каримадаги «насийу» луғатда ортга суриш маъносини ифода қилади. Жоҳилият аҳлида уруш ҳаром қилинган ойнинг ҳукмини бошқа, кейин келадиган ойга суриш одати урф бўлган эди. Яъни, араб мушриклари ҳам тўрт ой ҳаром ойлар эканлигини айтар

эдилар. Ўша ойларда уруш тамоман тўхтар эди. Агар бирор киши шу ойларда отасини ўлдирган одамни учратиб қолса, унга тегмасди. Аммо бордию урушни хоҳлаб қолсалар, аслида ҳаром бўлган ойнинг ҳаромлигини орқага суриб қўйиб, уруш қилаверар эдилар. Мисол учун, Муҳаррам ҳаром ой, аммо шу ойда уруш қилгилари келиб қолса, бу йил унинг ҳаромлигини Сафар ойига сурдик, ўша ойда уруш қилмаймиз, деб Муҳаррамда уруш қилишар эдилар. Сафарда эса, уруш қилишмасди. Янаги йили аксинча бўларди. Улар бир йилда тўрт ой урушмасак бўлди-да, қайси ойда бўлишининг нима фарқи бор, дегандек иш қилишар эди. Оятда уларнинг бу тасарруфларига баҳо ва шарҳ берилмоқда.)

38Эй иймон келтирганлар! Сизга нима бўлдики, Аллоҳнинг йўлида қўзғолинг дейилса, ерга ёпишиб олдингиз. Ёки охиратни қўйиб, ҳаёти дунёга рози бўлдингизми? Охират олдида бу ҳаёти дунё жуда оз-ку?!(Бу ояти карима Табук урушига оммавий сафарбарлик эълон қилингандан сўнг юз берган баъзи ҳолатлар туфайли нозил бўлган.)

39Агар қўзғолмасангиз, У зот сизни аламли азоб билан азоблайдир. Ўрнингизга бошқа қавмни келтирадир. Сиз Унга зарар келтира олмассиз. Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

40Агар сиз унга ёрдам бермасангиз, батаҳқиқ, Аллоҳ унга, куфр келтирганлар уни икки кишининг бири бўлган ҳолида чиқарганларида, нусрат берди. Улар икковлон ғорда турганларида, у шеригига, хафа бўлма, Аллоҳ, албатта, биз билан, деди. Бас, Аллоҳ унинг устидан Ўз сокинлигини нозил қилди ва сиз кўрмаган лашкарлар билан қўллади. Куфр келтирганлар калимасини паст қилди. Аллоҳнинг калимаси эса, ўзи юқори. Аллоҳ ғолиб ва ҳикматли зотдир.(Эй мўминман деб юрганлар, агар сиз бу сафар Пайғамбарга ёрдам бермасангиз, ҳечқиси йўқ, сизга ёмон бўлади. Аллоҳ Ўз Пайғамбарига ёрдам бериши турган гап. Уни Маккада кофирлар ўлдирмоқчи бўлиб, гапни бир жойга қўйганларида ҳам Аллоҳ унга нусрат берган. Аллоҳ кофирларнинг ёмон ниятларини унга билдирган ва унга чиқиб кетишни амр қилган. Пайғамбар (с.а.в.) Абу Бакр Сиддиқ билан бирга ҳижратга чиққанлар. Мушриклар кўп эдилар, Аллоҳ Пайғамбарига ёрдам берган.)

41Енгил бўлса ҳам, оғир бўлса ҳам, қўзғолингиз ва Аллоҳнинг йўлида молларингиз ва жонларингиз ила жиҳод қилингиз. Агар билсангиз, шу ишингиз ўзингиз учун яхшидир.(Мусулмон инсон Аллоҳнинг йўлида молини ҳам, жонини ҳам қурбон қилишга доим тайёр турмоғи зарурдир. Ана шундагина ўзларига яхши қилган бўладилар. Мухлис мусулмонлар бу олий маънони тўлиқ тушунган пайтларида «енгил бўлса ҳам, оғир бўлса ҳам», қўзғолганлар. Аллоҳнинг йўлида молларини ва жонларини фидо қилганлар,ваъда қилинган яхшиликка эришганлар. Бутун дунёга етакчи халқ бўлганлар.)

42Агар осон манфаат ва яқин сафар бўлганида, албатта, сенга эргашар эдилар. Лекин уларга масофа узоқ кўринди. Улар тезда Аллоҳ номи билан қасам ичиб: «Агар қодир бўлганимизда, албатта, сиз билан чиқар эдик», дерлар. Улар ўзларини ҳалок қиладилар. Ҳолбуки, Аллоҳ улар ёлғончи эканларини, албатта, билади.(Мунофиқлар шахсий манфаатларини кўзлаб, мусулмонлар орасига суқилиб олган кимсалар эди. Ўзларини сиртдан мухлис мусулмон қилиб

кўрсатишарди. Лекин Табук ғазотига умумий сафарбарлик эълон қилиниши билан уларнинг сирлари фош бўлиб қолди.)

43Аллоҳ сени авф қилди. Нима учун уларга то сенга ростгўй бўлганлар равшан бўлмай туриб ва ёлғончиларни билмасингдан туриб, изн бердинг?(Пайғамбар (с.а.в.) мунофиқлардан баъзиларига урушга бормасликка изн бериб қўйган эдилар. Аслида, шошилиб рухсат бергандан кўра, кутиб турганларида яхши бўлар эди. Чунки изн олганларнинг кимлиги билинмай қолди. Изн бўлмаганда ҳам сафарбарликдан қолар эдилар. Шунда уларнинг мунофиқлиги ҳаммага ошкор бўларди.)

44Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирганлар сендан моллари ва жонлари билан жиҳод қилишдан қолишга изн сўрамайдилар. Аллоҳ тақводорларни билгувчи зотдир.

45Албатта фақат Аллоҳга ва охират кунига ишонмайдиганлар ва қалблари шубҳага тўлганларгина сендан изн сўрарлар. Бас, улар шубҳаларида иккиланаверадилар.

46Агар чиқишни хоҳлаганларида, унга тайёргарлик кўрар эдилар. Лекин Аллоҳ уларнинг ҳаракатланишларини ёқтирмай тутиб қолди. Уларга, ўтирувчилар билан ўтиринглар, деди. (Ўша иймонсиз мунофиқларда, аслида, жиҳодга чиқиш нияти бўлса, аввалдан тайёргарлик кўриб қўйган бўлар эдилар. Сафарбарлик эълон этилгандан сўнг турли баҳоналар қилиб, жиҳоддан қолишга изн сўраб келишлари, уларнинг жиҳодга чиқиш ниятлари йўқлигидандир.)

47Агар улар ичингизда чиққанларида ҳам сизга ёмонликдан бошқа нарсани зиёда қилмасдилар, тезлаб орангизга фитна солишга уринардилар. Ҳолбуки, ичингизда уларга қулоқ солувчилар бор эди. Аллоҳ золимларни билгувчи зотдир.

48Батаҳқиқ, бундан аввал ҳам, улар ёқтирмасалар-да, ҳақ келиб, Аллоҳнинг иши устун бўлгунича, фитна қўзиб, сенга ишларни ағдар-тўнтар қилишар эди. (Яъни, мунофиқлар аввалдан фитначи бўлиб келганлар. Улар Пайғамбаримиз (с.а.в.) Мадинаи Мунавварага келган пайтларида устма-уст фитна қўзғашган. Доимо ишларни остин-устин қилиб бузиб юришган. Токи Аллоҳ имкон бериб, душманлар устидан ғалаба қозониб, Ислом куч-қувватга эга бўлгандагина, қўрққанларидан бир оз бўшашиб қолишган эди.)

49Улардан: «Менга изн бер, мени фитнага солма», дейдигани ҳам бор. Ажабо, улар фитнага тушмадиларми? Албатта, жаҳаннам кофирларни ўраб олгувчидир.(Ушбу ояти кариманинг сабаби нузули ҳақида Муҳаммад ибн Исҳоқ қуйидаги ривоятни келтирадилар: «Расулуллоҳ (с.а.в.) бир куни жангга ҳозирлик кўриб (Табук жангига) Жадд ибн Қайсга: «Эй Жадд, Бани Асфарга (яъни, румликларга) қарши курашга тайёрмисан?» дедилар. У бўлса: «Эй Аллоҳнинг Расули, менга изн бер, мени фитнага солма. Мен Бани Асфар (сариқлар)нинг хотинларини кўрсам, чидай олмайман, деб қўрқаман», деди. Шунда Расулуллоҳ (с.а.в.) ундан юз ўгирдилар ва: «Сенга изн бердим», дедилар.)

50Агар сенга яхшилик етса, уларни хафа қиладир. Агар сенга мусибат етса: «Олдиндан ишнинг олдини олган эдик», деб хурсанд бўлиб юз ўгириб

кетарлар.(Аҳли Исломга етган яхшилик мунофиқлар учун мусибатдир. Аммо аҳли Исломга мусибат етса, мунофиқлар хурсанд бўладилар. Яхшиям уларга қўшилмаганимиз, уларнинг гапига кирмай, ишнинг олдини олган эканмиз, соғ-саломат қолдик, дейишади.)

51Сен:«Бизга Аллоҳ ёзиб қўйган нарсадан ўзгаси зинҳор етмайди. У бизнинг хожамиздир. Мўминлар Аллоҳгагина таваккал қилсинлар», деб айт.(Яъни, бизга нима етса ҳам, Аллоҳдан етади. Аллоҳ таоло бизга нимани битган бўлса, ўшани кўрамиз.)

52Сен:«Сиз биз учун фақат икки яхшиликдан бирини кутмоқдасиз, холос. Биз эса, Аллоҳ сизни Ўз ҳузурида бўладиган ёки бизнинг қўлимиздан етадиган азобга дучор қилишини кутмоқдамиз. Бас, кутаверинглар, биз ҳам сизлар билан бирга кутувчилармиз», деб айт. (Жиҳодга бормай қолган мунофиқлар жиҳодга кетган мусулмонлар учун икки нарсадан бирини кутадилар, холос. Ўша икки нарса ҳам мусулмон учун яхшиликдир. Улардан бири–мусулмон инсоннинг олий мақсади–Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилиб шаҳид бўлишдир. Иккинчиси эса–урушда ғолиб келишдир.)

53Сен:«Хоҳлаб ёки хоҳламай нафақа қилаверинглар. Сиздан зинҳор қабул қилинмайди. Сизлар, шубҳасиз, фосиқ қавм бўлдингиз», деб айт.

54Уларнинг нафақаларининг қабул этлишидан ман қилган нарса фақат Аллоҳга ва Унинг Расулига куфр келтирганлари, намозга доимо дангаса ҳолларида келганлари ва доимо ёқтирмай инфоқ қилганларидир.

55Уларнинг моллари ва болалари сени ажаблантирмасин. Аслида, Аллоҳ ўша нарсалар сабабли уларни ҳаёти дунёда азоблашни ва кофир ҳолларида жонлари чиқишни хоҳлайди, холос.

56Улар ўзлари, албатта, сиздан эканликларига Аллоҳ номи ила қасам ичарлар. Ҳолбуки, улар сиздан эмас. Лекин улар қўрқадиган қавмдирлар.

57Агар бирор бошпаноҳми, ғорми ёки кириб оладиган жойми топсалар, шошилиб ўша томонга юзланарлар. (Мунофиқларнинг мунофиқ бўлишининг асосий сабабларидан бири ҳам уларнинг қўрқоқликларидир. Уларга жон ширин туюлиб, ҳамма нарсадан қўрқиб, доимо ўзларини панага олиб юрадилар. Қаердан паноҳ топсалар, ўша ерга жойлашадилар. Бошпаноҳ берганга маъқул тўнни киядилар.)

58Улардан садақалар ишида сенга айб қўядиганлари ҳам бор. Агар ўша садақалардан уларга берилса, улар рози бўладилар. Агар берилмаса, кўрибсанки, ғазабланадилар.

59Агар Аллоҳ ва Унинг Расули уларга берган нарсаларидан рози бўлганларида ва Аллоҳ бизга кифоя қилур, бизга тезда Аллоҳ ва Унинг Расули Ўз фазлидан беради, албатта, биз Аллоҳга рағбат қилувчилармиз, деганларида, яхши бўларди.

60Албатта, садақалар фақирларга, мискинларга, садақа ишида ишловчиларга, кўнгилларини улфат қилинадиганларга, қул озод қилишга, қарздорларга, Аллоҳнинг йўлига ва йўл ўғлиларига берилиши Аллоҳ томонидан фарз

қилингандир. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир.(«Садақалар» деганда «закот» назарда тутилгандир. Демак, садақаларни ҳар ким ҳам олавермайди, балки Аллоҳ таоло Ўзи тайинлаган кишиларгина оладилар. Бошқаларга закот олиш ҳаромдир. «Кўнгилларини улфат қилинадиганлар». Яъни, баъзи кишиларнинг кўнгилларини Исломга моил қилиш учун ҳам закотдан тушган молдан берилади. «қарздорларга»–турли сабабларга кўра қарз бўлиб қолган одамга уни узиш учун ёрдам тариқасида закотдан берилади.«Аллоҳнинг йўли»–энг аввало, Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилаётганларни, қолаверса, дину диёнат, мусулмонлар оммаси фойдаси учун бўладиган ишларни ичига олади.«йўл ўғли»–яъни, сафарда, ватанидан узоқда оғир ижтимоий ҳолга тушиб қолган шахс.)

61Улардан Пайғамбарга озор берадиган ва: «У қулоқдир» дейдиганлар бор. Сен:«У сизга яхшилик нарсаларга қулоқдир. Аллоҳга иймон келтирадир, мўминларга ишонадир, сизлардан иймон келтирганларга раҳматдир. Аллоҳнинг Расулига озор берадиганларга аламли азоб бордир», деб айт.(Пайғамбаримиз (с.а.в.) ҳамма билан яхши муомалада бўлардилар. Ҳамманинг дардига қулоқ осар эдилар. Мунофиқлар бу юксак одоб намунасидан ҳам эгри хулоса чиқариб, моғор босган қалблари ҳиқду ҳасадга тўлиб, фитна гап ўйлаб чиқардилар. Пайғамбаримизга (с.а.в.) «қулоқ» деб лақаб қўйдилар.)

62Улар сизларни рози қилиш учун Аллоҳнинг номи ила қасам ичарлар. Агар мўмин бўлсалар, Аллоҳни ва Унинг Расулини рози қилмоқлари ҳақли эди.

63Улар кимки Аллоҳга ва Унинг Расулига хилоф қилса, албатта, унга жаҳаннам оташ бўлиб, унда абадий қолишини. Ана шу катта ор эканлигини билмайдиларми?!

64Мунофиқлар уларга қалбларидаги нарсанинг хабарини берадиган сура нозил бўлишидан қўрқарлар. Сен:«Истеҳзо қилаверинглар, албатта, Аллоҳ сиз қўрқаётган нарсани чиқаргувчидир», деб айт.(Пайғамбаримиз (с.а.в.) замонларида яшаган мунофиқлар ҳар доим мусулмонлар билан бирга юрганларидан, нозил бўлаётган оятлар ва суралардан хабардор эдилар. Улар баъзи вақтларда сура нозил бўлиб, ҳеч ким билмайдиган яширин ишлар ҳам фош қилинаётганининг жонли гувоҳи эдилар. Ўзлари мунофиқлик қилиб, яширин гаплар айтиб ёки дилларида Исломга, мусулмонларга қарши ўй-фикрларни тугиб юришар эди. Аммо, бирон сура нозил бўлиб, қалбимиздаги сирни очиб қўймаса эди, деб қўрқардилар ҳам.)

65Агар улардан сўрасанг, албатта: «Биз фақат ўзимизча гап қилиб ўйнаётган эдик, холос», дерлар. Сен:«Аллоҳни, Унинг оятларини ва Расулини истеҳзо қилаётган эдингизми?» деб айт. (Яъни, агар мунофиқлардан ўша истеҳзо қилиб айтган гаплари ҳақида сўрасанг, улар, биз ҳеч нарса деганимиз йўқ, фақат шундай ўзимизча гаплашдик, ўйнашдик, холос, дейдилар.)

66Узр айтманглар. Батаҳқиқ, иймонингиздан кейин куфр келтирдингиз. Агар сиздан бир тоифани авф этсак, бошқа тоифани жиноятчи бўлганлари учун азоблаймиз. (Сиз қилар ишни қилиб қўйиб, узр айтишингиздан фойда йўқ. Иймон келтиргандан сўнг, унда собит турганингизда, бошқа гап эди. Аммо сиз иймондан кейин куфр келтириб, мунофиқ бўлдингиз. Энди узр айтманг. Билмасдан, жаҳолат

билан сизга қўшилиб қолган тоифани афв этсак ҳам, бошқаларингизни жиноятчи бўлганларингиз учун, албатта, азоблаймиз.)

67Мунофиқ эркаклар ва мунофиқ аёллар ҳаммалари бирдирлар, ёмонликка буюрарлар, яхшиликдан қайтарарлар ва қўлларини маҳкам юмарлар. Аллоҳни унутдилар, бас, У ҳам уларни унутди. Албатта, мунофиқлар–улар фосиқлардир.(Мунофиқлар қаерда бўлсалар ҳам, кимлигидан қатъи назар, эркак-аёл бўлсин, нима иш қилмасин, барибир мунофиқдир. Ҳаммалари ҳам бир гўр. Чунки асллари бир. Кўрсатадиган фаолиятларининг маъноси бир.)

68Аллоҳ мунофиқ эркакларга, мунофиқ аёлларга ва кофирларга жаҳаннам оташини ваъда қилди. Унда абадий қолурлар. Ўша улар учун етарлидир. Ҳамда Аллоҳ уларни лаънатлади. Уларга доимий азоб бордир.

69Ўзингиздан аввалгиларга ўхшайсиз. Улар сизлардан кўра қувватлироқ, молу дунё ва бола-чақалари кўпроқ эдилар. Бас, ўз насибалари ила маза қилдилар, ўзингиздан олдингилар насибалари ила маза қилганларидек, сиз ҳам ўз насибангиз ила маза қилдингиз. Улар шунғигандек, сиз ҳам шунғидингиз. Ана ўшаларнинг амаллари дунёю охиратда ҳабата бўлди. Ана ўшалар, ўзлари зиён кўргувчилардир.

70Уларга ўзларидан олдин ўтганларнинг, Нуҳ, Од, Самуд қавмининг ва Иброҳим қавмининг, Мадян эгаларининг ва тўнтарилган(қишлоқ)ларнинг хабари келмадими? Уларга Пайғамбарлари очиқ-ойдин ҳужжатлар билан келдилар. Бас, Аллоҳ уларга зулм қилмас эди. Лекин улар ўзларига зулм қилар эдилар. (Кофир ва мунофиқлар Нуҳ қавмини тўфон босиб ҳалокатга учратганини ҳам, Од қавмини қаттиқ ўт шамол ҳалок қилганини ҳам, Самуд қавмини қаттиқ қичқириқ яксон этганини ҳам, Иброҳим алайҳиссалом ўзи қутулиб қолиб, қавмлари қандай ҳалок бўлганини ҳам, Мадян эгаларини зилзила олганларини ҳам, Лут алайҳиссаломнинг қавми қишлоқлари қандай тўнтарилиб, жинояткор аҳолисини босиб қолганини ҳам яхши билишар эди. Пайғамбарлари очиқ-ойдин ҳужжат билан келганида, уларни ёлғончига чиқариб, бошларига ўша мусибатлар тушганини ҳам яхши билишарди. Шу қилмишлари билан улар ўзларига ўзлари зулм қилдилар. Бўлмаса, Аллоҳ уларга зулм қилмас эди.)

71Мўмин эркаклар ва мўмина аёллар бир-бирларига дўстдирлар. Улар яхшиликка буюрарлар, ёмонликдан қайтарарлар, намозни тўкис адо этарлар, закотни берарлар ҳамда Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қиларлар. Ана ўшаларга Аллоҳ тезда раҳм қилур. Албатта, Аллоҳ ғолиб ва ҳикматли зотдир.(Бу васфлар мунофиқлар ҳақида келган васфга тамоман зид эканлиги очиқ-ойдин кўриниб турибди. Мунофиқларнинг бир хил эканликлари, улар доимо бир-бирларига ўхшашлари таъкидланган бўлса, мўминларнинг ўзаро дўст-валий эканликлари айтилмоқда.)

72Аллоҳ мўмин эр ва мўмина аёлларга остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларни, уларда абадий қолишни ва барқарорлик жаннатидан покиза масканларни ваъда қилди. Аллоҳдан бўладиган розилик эса, энг улуғидир. Ана ўша улкан ютуқдир. (Кофир ва мунофиқларни жаҳаннам кутиб турган бўлса, мўмин ва мўминаларни ажойиб жаннатлар кутиб турибди. Кофирлар ва мунофиқлар дўзахда абадий азоб чексалар, мўмин ва мўминалар жаннатда абадий

маза қиладилар. Уларнинг доимий истиқомат қиладиган жаннатларида покиза масканлар кутиб турибди. Лекин бу мўмин ва мўминаларга берилган мукофотнинг охирги даражаси эмас. Уларга бериладиган мукофотнинг энг улуғи Аллоҳнинг розилигидир. Бу мукофотнинг олдида жаннатлар ва уларнинг битмас-туганмас неъматлари ҳам ҳеч гап бўлмай қолади.)

73Эй Пайғамбар, кофирлар ва мунофиқларга қарши жиҳод қил ва уларга нисбатан қаттиққўл бўл. Уларнинг жойи жаҳаннамдир. У қандай ҳам ёмон қайтадиган жой.(Маълумки, Пайғамбаримиз (с.а.в.) аввалда мунофиқларга нисбатан жуда ҳам кечиримли бўлганлар. Уларнинг кўпгина беодоблик ва душманликларини авф қилганлар. Ҳатто баъзи саҳобалар ҳаддан ошиб кетган мунофиқларни ўлдиришга изн сўраганларида ҳам, қўй, одамлар, ўз шерикларини ўлдиряпти, демасин, деганлар. Аммо ушбу ояти карима энди юмшоқ муомалаларнинг вақти ўтганини, энди мунофиқларга ҳам кофирларга қилгандек муомала қилиш вақти келганини билдирмоқда. Уларга қарши жиҳод қилиб, қаттиққўл бўлиш тайинланмоқда. Уламоларимиз Расулуллоҳ (с.а.в.) мунофиқларга қарши уруш қилмаганларини, уларни ўлдирмаганларини алоҳида таъкидлайдилар. Лекин шу оятдан кейин муомала кескин ўзгариб, уларга нисбатан қаттиққўл бўлинган ва кирдикорлари аёвсиз фош этилган.)

74Улар гапирмаганлари ҳақида Аллоҳнинг номи ила қасам ичарлар. Батаҳқиқ, куфр калимасини айтдилар ва Исломларидан кейин куфр келтирдилар ҳамда ета олмаган нарсаларга қасд қилдилар. Аллоҳ ва Унинг Расули уларни Ўз фазлидан бой қилиб қўйганларидан бошқа «айб» топа олмадилар. Агар тавба қилсалар, ўзларига яхши бўладир. Гар юз ўгириб кетсалар, Аллоҳ уларни бу дунёю охиратда аламли азоб билан азоблайдир. Ер юзида уларга дўст ҳам, ёрдамчи ҳам йўқ. ( Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) вақтларида мунофиқлар бир неча бор куфр гапларни айтганларидан кейин тониб, айтганимиз йўқ, деб қасам ичишган. Ояти каримада ўша ҳақиқат таъкидланиб, улар куфр гапни айтганлари ва шу билан мусулмонликдан чиқиб қайта кофир бўлганликлари баён қилинмоқда. Оятдаги «»ета олмаган нарсаларга қасд қилдилар»дан мурод Расулуллоҳни (с.а.в.) ўлдирмоққа қасд қилганлари ва мақсадларига ета олмаганларидир.)

75Улардан: «Агар У зот Ўз фазлидан берса, албатта, садақа қиламиз ва, албатта, аҳли солиҳлардан бўламиз», деб Аллоҳга аҳд берувчилар бор.

76У зот Ўз фазлидан берган чоғда эса, бахиллик қилиб, юз ўгириб, орқага қараб кетарлар.

77Бас, Аллоҳга берган ваъдаларига хилоф қилганлари ва ёлғон гапирганлари учун Унга рўбарў бўладиган кунгача қалбларида нифоқни оқибат қилиб қўйди.

78Улар Аллоҳ уларнинг сирларини ҳам, яширин гапларини ҳам албатта билишини ва Аллоҳ, албатта, ғайбларни билгувчи зот эканини билмасмидилар?

79Мўминлардан кўнгилли бўлиб садақа қилувчиларни ва ўз кучлари етгандан бошқани топа олмайдиганларни айблайдиган ва масхара қиладиганларни Аллоҳ масхара қилади ва уларга аламли азоб бўладир.

80Улар учун истиғфор айтсанг ҳам ёки истиғфор айтмасанг ҳам (барибир). Агар улар учун етмиш марта истиғфор айтсанг ҳам, Аллоҳ уларни зинҳор мағфират қилмас. Бу уларнинг Аллоҳ ва Унинг Расулига куфр келтирганлари учундир. Аллоҳ фосиқ қавмларни ҳидоят қилмас. (Мунофиқлар сурасидан маълумки, мунофиқларнинг гуноҳларини мағфират қилишни сўраб, улар учун истиғфор айтиш таклиф қилинган. Пайғамбаримиз (с.а.в.) бу ишга моил бўлганлар. Ўшанда ҳам шу маънодаги ояти карима нозил бўлган. Биз ўрганаётган ояти каримадан билиниб турибдики, Табук ғазоти асносида мунофиқларнинг кирдикорлари кетма-кет фош бўлгандан кейин яна улар учун истиғфор айтиш таклифи бўлган ёки ҳолат шуни тақозо қилиб қолган. Аллоҳ таоло Пайғамбари Муҳаммадга (с.а.в.) хитоб қилиб, мунофиқлар учун истиғфор айтишлари ва айтмасликлари барибир эканлигини, фойдаси йўқлигини билдирмокда.)

81Улар Аллоҳнинг Расулига хилоф қилиб ортда қолганлар ўтирган жойларида хурсанд бўлдилар ва Аллоҳнинг йўлида моллари ва жонлари билан жиҳод қилишни ёқтирмадилар ҳамда «Иссиқда қўзғолманглар», дедилар. Сен:«Жаҳаннамнинг оташи иссиқроқ, агар тушунсалар», деб айт.(Яъни, улар одамларни ҳам ўзларига ўхшаб сафарбарликдан қочишга чақирдилар. Улар бу дунёнинг арзимаган иссиғидан қочишмоқдаю, аммо ўзларини охиратнинг ашаддий иссиғига дучор қилишмокда.)

82Бас, қилган касблари туфайли оз кулиб, кўп йиғласинлар. (Улар бу дунёда қанча кўп кулсалар ҳам оз бўлади, охиратда кўп йиғлашлари турган гап.)

83Бас, Аллоҳ сени улардан бир тоифасига қайтарса-ю, улар сендан (урушга) чиқишга изн сўрасалар: «Мен билан ҳеч қачон чиқмайсизлар ва мен билан бирга ҳеч қачон жанг қилмайсизлар, сизлар биринчи мартада ўтиришга рози бўлдингиз, бас, ортда қолувчилар билан ўтираверинглар», деб айт.

84Ва ҳеч қачон улардан ўлган бирортасига ҳам (жаноза) намоз ўқима, қабри устида турма. Чунки улар Аллоҳга ва Унинг Расулига куфр келтирдилар ҳамда фосиқ ҳолларида ўлдилар. (Чунки, жаноза намозини ўқиш, бировнинг қабри устида туриш ўлган учун катта ҳурмат ва эъзоздир. Бу улкан ҳурмат ва эъзозни ҳақдор кишиларга қилиш керак.Мунофиқ ва фосиқлар бунга лойиқ эмаслар.)

85Уларнинг мол-дунёлари ва бола-чақалари сени ажаблантирмасин. Аслида, Аллоҳ ўша нарсалар сабабли уларни дунёда азоблашни ва кофир ҳолларида жонлари чиқишни хоҳлайди, холос.

86«Аллоҳга иймон келтиринглар ва Унинг Расули билан жиҳод қилинглар», деб сура нозил қилинган пайтда улардан бой-задагонлари: «Бизни тек қўй, ўтирувчилар билан бирга бўлайлик», деб изн сўрарлар.

87Улар хотин-халажлар билан бирга бўлишга рози бўлдилар ва қалбларига муҳр босилди. Бас, улар англамаслар. (Улар ўзлари хоҳлаб пасткашлик қилдилар. Шу сабабдан қалбларига муҳр босилди. Энди улар ўз фойдаларини англамайдилар. Агар англаганларида жиҳоддан қочмас эдилар.)

88Лекин Пайғамбар ва у билан бирга иймон келтирганлар моллари ва жонлари билан жиҳод қилдилар. Ана ўшаларга, ўзларига яхшиликлар бўладир. Ана

ўшалар, ўзлари нажот топгувчилардир. (Булар мунофиқларга ўхшаб молу дунёга берилиб, унинг кетиб қолишидан қўрқиб, бахиллик қилмадилар. Топганларини Аллоҳнинг йўлидаги жиҳодга сарфладилар. Улар мунофиқларга ўхшаб жонлари ширин кўриниб, қўрқиб, урушдан қочиб, хотин-халаж орасига кириб ўтириб олмадилар. Улар Аллоҳнинг розилиги учун, Унинг йўлида шаҳид бўлишни орзу этиб жиҳод қилдилар. Шунинг учун уларга барча яхшиликлар берилади. Шунинг учун улар нажот топадилар.)

89Аллоҳ улар учун остида анҳорлар оқиб турган жаннатларни тайёрлаб қўйди. Унда абадий қолурлар. Ана шу буюк ютуқдир.

90Аъробийлардан узр айтувчилар уларга изн берилишини сўраб келдилар. Аллоҳга ва Расулига ёлғон гапирганлар эса, ўтириб қолдилар. Улардан кофир бўлганларга аламли азоб етадир. (Араб тилида «аъробий» деб саҳрода истиқомат қилувчи арабларга айтилади. Уларнинг ичидан ҳам Табук урушига бормай қолганлари бор эди.)

91Заифҳолларга, беморларга ва сарф-харажат қиладиган нарса топа олмаётганларга, Аллоҳга ва Расулига ихлосли бўлсалар, насиҳат қилсалар, гуноҳ йўқ. Чиройли амал қилувчиларни айблашга йўл йўқ. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир.(Урушга ярамайдиган заифҳол кишилар, беморлар ёки урушга бориш учун керак сарф-ҳаражатларни кўтара олмайдиган одамлар урушга бормай қолсалар, айб эмас. Гуноҳ ҳам бўлмайди. Чунки Ислом инсонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмайди.)

92Яна сенга улов беришинг учун келганларида: «Сизларни миндиргани нарса топа олмаяпман», деганингда ғамгин бўлиб, кўзларидан ёшлари тўкилиб, орқага қайтиб кетганларга ҳам, сарф-харажат қиладиган нарса топа олмаганлари учун гуноҳ йўқ. (Бу тоифадагилар ўзлари соғ-саломат, бақувват, урушга ярайдилар. Рағбатлари ҳам бор. Урушга бориш учун жўнаб йўлга ҳам чиққанлар. Аммо Табук узоқ жой бўлгани учун миниб оладиган улов керак. Уларнинг эса, уловлари йўқ. Шунинг учун Расулуллоҳнинг (с.а.в.) олдиларига улов сўраб келишган.)

93Бой-бадавлат бўлиб туриб сендан изн сўрайдиганларни айблашга йўл бор. Улар хотин-халажлар билан бирга бўлишга рози бўлдилар. Аллоҳ уларнинг қалбларига муҳр босди. Бас, улар билмаслар.

94Ҳузурларига қайтиб келганингизда, сизга узр айтадилар. Сен:«Узр айтманглар, биз сизларга ҳеч қачон ишонмаймиз. Батаҳқиқ, Аллоҳ бизга сизларнинг хабарларингизни берди. Албатта, Аллоҳ ва Унинг Расули амалингизни кўрадир, сўнгра ғайбни ва шаҳодатни билгувчи зотга қайтарилурсизлар. Бас, у сизга қилиб юрган амалингизнинг хабарини берадир», деб айт.

95Уларнинг ҳузурларига қайтиб келганингизда уларни айбламаслигингиз учун сизга Аллоҳнинг номи ила қасам ичадилар. Бас, улардан юз ўгиринглар! Албатта, улар нопокдирлар. Қилиб юрган касблари жазосига жойлари жаҳаннамдадир. (Урушдан қочиб, сафарбарликдан ортда қолган ўшалар фақат оддий узр айтиш билан кифояланмайдилар, балки узрлари ҳақиқий эканлигига ишонтириш учун қасам ичадилар. Қасам ичганда Аллоҳнинг номини тилга оладилар. Лекин уларнинг қасамларига ҳам ишонмаслик керак экан. Чунки пасткаш

мунофиқнинг ўз манфаати йўлида Аллоҳ номи ила ёлғон қасам ичиши ҳеч нарса эмас.)

96Улар сизлар улардан рози бўлишингиз учун сизга қасам ичарлар. Агарчи сиз улардан рози бўлсангиз ҳам, Аллоҳ фосиқ қавмлардан рози бўлмас.(Мунофиқлар Аллоҳнинг розилигини эмас, балки банданинг розилигини олишга уринадилар. Мунофиқлик шу асосга қурилган.)

97Аъробийлар куфр ва нифоқда ашаддийроқ ва Аллоҳ Ўз Пайғамбарига нозил қилган нарсанинг чегараларини билмасликка лойиқроқдирлар. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир. (Оятда аъробийларнинг асл табиатлари васф қилинмоқда. Улар ўзлари яшаб турган муҳитга мослашиб қолганлар. Улар куфр ва нифоқда ашаддий бўладилар. Аъробийлар шафқатсиз табиий шароитда узоқ яшагани учун кўнгли қаттиқ, қўпол табиатли бўлиб қоладилар. Яна бунга ўхшаган сабаблар жуда ҳам кўп бўлиши мумкин.)

98Аъробийлардан қилган инфоқни зиён деб биладиган ва сизга бало-офат келишини кутиб турадиганлари ҳам бор. Ёмон балолар ўзларига урсин! Аллоҳ эшитгувчи ва билгувчи зотдир. (Оятда васфи келган мунофиқлар аъробийлардир. Улар мусулмонларга ўзларининг сири очилиб қолишидан қўрқиб, закот беришга ва жиҳод учун баъзи бир сарфларни қилишга мажбур бўладилар.)

99Аъробийлардан Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирадиган ҳамда инфоқ қиладиган нарсасини Аллоҳга қурбат ҳосил қилиш ва Расулнинг дуосига мушарраф этиш воситаси деб биладиганлари ҳам бор. Билсинларки, албатта, ўша нарсалар улар учун қурбатдир. Албатта, Аллоҳ уларни ўз раҳматига киритади. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Бу оятда васфлари келган аъробийлар мухлис, мўмин-мусулмон аъробийлардир. Улар Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирган саодатманд кишилардир.)

100Биринчи пешқадам муҳожирлар ва ансорийлар ва уларга яхшилик билан эргашганлар. Аллоҳ улардан рози бўлди, улар ҳам Аллоҳдан рози бўлдилар. Уларга остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларни тайёрлаб қўйди. Уларда абадий қолурлар. Ана ўша улкан ютуқдир.

101Атрофингиздаги аъробийлардан мунофиқлар бор. Мадина аҳлидан ҳам. Улар нифоқда сийқаси чиққанлардир. Сен уларни билмассан, уларни Биз биурамиз. Албатта, уларни икки марта азоблаймиз. Сўнгра улкан азобга қайтарилурлар. (Ушбу ояти каримада аъробийларнинг ва аҳли Мадинанинг алоҳида мунофиқлари, сийқаси чиққан мунофиқлари ҳақида сўз кетмоқда. Шу даражада сийқаси чиққанки, усталигидан, ҳатто Пайғамбаримиз (с.а.в.) ҳам уларнинг мунофиқ эканликларини билмайдилар. Мунофиқлигини фақат Аллоҳ таолонинг ўзигина билади.)

102Бошқалар эса, гуноҳларини эътироф қилдилар; улар яхши ва ёмон амални аралаштириб қилганлардир. Шоядки Аллоҳ уларнинг тавбасини қабул қилса. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Ушбу оят тушишига сабаб бўлганлар Табук урушига бормай қолиб, сўнгра ўз ишларидан афсус-надомат қилиб тавба этган кишилардир. Улар ғазотдан қолиб жуда ёмон иш қилган, аммо

чин кўнгилдан афсусланишлари яхши ишдир. Энди бундай кишиларнинг ишлари Аллоҳнинг ўзига ҳавола қилинади.)

103Уларнинг молларидан садақа ол. Бу билан уларни поклайсан, тозалайсан ва уларнинг ҳаққига дуо қил. Албатта, сенинг дуоинг улар учун сокинликдир. Аллоҳ эшитгуви ва билгувчи зотдир.

104Улар, албатта, Аллоҳ Ўз бандаларидан тавбани қабул қилишини ва садақаларни олишини ва, албатта, Аллоҳнинг Ўзи тавбаларни кўплаб қабул қилгувчи ва раҳмли зот эканини билмайдиларми?

105Сен:«Амал қилинглар! Бас, албатта, Аллоҳ, Унинг Расули ва мўминлар амалингизни кўрарлар. Ва, албатта, ғайбни ва шаҳодатни билгувчи зотга қайтариласизлар. Бас, У сизларга қилиб юрган амалларингизнинг хабарини берадир»– деб айт.

106Ва Аллоҳнинг амрига ҳавола қилинган бошқалар бор. Уларни ёки азоблайдир ёки тавбаларини қабул қиладир. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир. (Уламоларимиз бу тоифадаги одамлар мазкур оят нозил бўлган пайтда уч киши, яъни, Ҳилол ибн Умаййа, Каъб ибн Молик ва Мирор ибн ар-Робийълар эди, дейдилар. Улар мунофиқ эмас, балки чин мусулмон бўлганлар, лекин хато қилиб, Табук ғазотига бормай қолганлар. Сўнгра афсус-надомат қилганлар-у, аммо Абу Лубоба ва унинг шерикларига қўшилиб, ўзларини масжид устунига боғламаганлар. Абу Лубоба ва унинг шерикларининг тавбалари қабул қилинди, гуноҳлари кечирилди. Аммо бу уч кишининг амри Аллоҳнинг Ўзига ҳавола қилинди. Хоҳласа, уларни азоблайди, хоҳласа, тавбаларини қабул қилиб, гуноҳларини кечиради.)

107Зиён, куфр, мўминлар орасига тафриқа солиш ва бундан олдин Аллоҳга ва Унинг Расулига уруш очган кимсани кутиш жойи бўлиши учун масжид қурганлар, албатта, биз яхшиликдан бошқа нарсани ирода қилганимиз йўқ, деб қасам ичарлар. Аллоҳ шоҳидлик берадики, улар, албатта, ёлғончилардир. (Мазкур мунофиқлар қурган масжиддан ҳеч қандай фойда йўқ эди. Чунки улар ўз масжидларини Муҳаммад (с.а.в.) биринчи бўлиб тиклаган Қубо масжиди ёнида қурган эдилар. Шунинг учун бу масжид Масжидул Зирор–зиён масжиди, деб номланди. Бу масжиднинг куфр учун қурилди дейилишига сабаб мунофиқлар уни ўзларига марказ қилиб, куфр ишларини ривож топтириш мақсадида эдилар. Ояти карима маълум шахслар, маълум масжид сабабли тушган бўлса ҳам, унинг маъноси умумийдир. Мунофиқ ва кофирлар барча жойларда ва барча замонларда Исломга зиён етказиш учун, куфрни ривожлантириш учун, мўмин-мусулмонлар орасига тафриқа солиш учун, Аллоҳ ва Унинг Расулига уруш очганларга кузатиш жойи бўлиш учун кўплаб Масжидул Зирорлар қурганлар. Бу ҳолат динсиз давлатлардаги масжид ва диний муассасалар мисолида жуда ҳам равшан намоён бўлган.)

108Сен у (масжид)да ҳеч қачон турма! Албатта, биринчи кундан тақво асосида қурилган масжидда турмоқлигинг ҳақдир. Унда покланишни севадиган кишилар бор. Аллоҳ эса покланувчиларни севадир.

109Биносини Аллоҳга бўлган тақво ва Унинг розилиги асосида қурган кимса яхшими ёки биносини емирилаётган жар ёқасини асос қилиб қуриб у билан бирга жаҳаннам ўтига қулаган кимса яхшими? Ва Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят қилмас.

110Барпо қилган бинолари қалбларида шак-шубҳа ҳолида бардавом қолади. Магар қалблари қиймаланиб кетсагина шак-шубҳа қолмас. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматли зотдир.

111Албатта, Аллоҳ мўминлардан уларнинг жонлари ва молларини жаннат эвазига сотиб олди. Улар Аллоҳнинг йўлида жанг қиладилар, ўлдирадилар ва ўлдириладилар. Бу Тавротда, Инжилда ва Қуръонда Унинг зиммасидаги ҳақ ваъдадир. Аллоҳдан ҳам аҳдига вафодорроқ ким бор? Ким Аллоҳга берган аҳдига вафо қилса, бас, қилган савдоларингиздан шод бўлаверинг. Ана шунинг ўзи улкан ютуқдир.(Ушбу савдо алоқасида Аллоҳ таоло харидору, мўмин инсон сотувчи. Мўмин-мусулмон бўлиш билан инсон ўз жони ва молини Аллоҳга сотади. Аллоҳ таоло эса мўмин мусулмон бандасига жонингни ва молингни Менинг йўлимга тиксанг, Мен бунинг эвазига жаннатни бераман, деб сотиб олади. «Албатта, Аллоҳ мўминлардан уларнинг жонлари ва молларини жаннат звазига сотиб олди», дегани шу маънони англатади. «Сотиб олди», яъни, савдо тугади. Шунинг учун ҳеч бир мўмин-мусулмон шахс савдони бузмасликка, Аллоҳга сотган жони ва молини беришга доим тайёр турмоғи лозим.)

112Улар тавба қилувчилар, ибодат қилувчилар, ҳамд айтувчилар, рўза тутувчилар, рукуъ қилувчилар, сажда қилувчилар, яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтарувчилар, Аллоҳнинг чегарасида турувчилардир. Ва мўминларга хушхабар бер! (Бу ояти каримада мўмин кишининг бир неча сифатлари зикр қилинмоқда, агар уларда бу сифатлар мавжуд бўлса, мўминлик шарафига эришадилар ва Пайғамбаримиз (с.а.в.) берадиган хушхабарга ҳақли бўладилар.)

113Пайғамбар ва мўминлар учун дўзах эгалари эканлиги аён бўлган мушрикларга, агар яқин қариндошлари бўлса ҳам, истиғфор айтишлари дуруст эмасдир. (Демак, Пайғамбаргаки (с.а.в.) рухсат йўқ экан, бошқаларга бўлмаслиги аниқ гап. Мўмин киши учун ҳамма нарсадан иймони афзал, шунинг учун у аввало иймон, дин қардошлари ила алоқа ва боғланишларни йўлга қўяди. Қон-қардошлик алоқаси эса бу жойда ҳеч нарсани ҳал қилмайди.)

114Иброҳимнинг отаси учун айтган истиғфори унга берган ваъдаси устидан эди, холос. Вақтики, унга отасининг Аллоҳга душман эканлиги аён бўлганда ундан воз кечди. Албатта, Иброҳим тазарруъли ва ҳалиймдир. (Яъни, отаси Иброҳим (а.с.) билан тортишиб, уни сўкиб, тошбўрон қилмоқчи бўлганда ҳалийм сифатли Иброҳим (а.с.): «Сенинг учун Аллоҳга истиғфор айтаман», деб ваъда берган эди. Ана шу ваъдага вафо қилиш учун отасига истиғфор айтди, холос. Кейинчалик унга отаси Аллоҳнинг душмани эканлиги аён бўлди. Ўшанда у отасидан воз кечди.)

115Аллоҳ бир қавмни ҳидоятга бошлаганидан сўнг уларга сақланишлари лозим бўлган нарсани баён қилмасдан туриб залолатга кетказмас. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани билгувчи зотдир. (Яъни, иймон келтириб мусулмон бўлганларга аввало нима қилиш кераклиги, нималардан сақланишлари лозимлиги баён

қилинади. Кейин ҳам ноҳақ иш қилсалар, нотўғри йўлда юрсалар, ана шундан сўнг Аллоҳ уларга нисбатан чора кўради.)

116Албатта, осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. У тирилтирур ва ўлдирур. Сизларга Аллоҳдан бошқа дўст ҳам йўқ, ёрдамчи ҳам йўқ.

117Батаҳқиқ, Аллоҳ Пайғамбарининг, муҳожир ва ансорларнинг тавбасини қабул қилди. Улардан баъзиларининг қалблари тойиб кетай дегандан сўнг тавбаларини қабул қилди. Албатта, У зот уларга марҳаматли ва меҳрибондир. (Ушбу оятда Аллоҳ таоло Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) тавбаларини қабул қилгани хусусида хабар бермоқда. Маълумки, Пайғамбарлар маъсумдирлар. Аммо бу оятда Пайғамбаримизнинг Аллоҳдан тушган ваҳийга хилоф қилганлари ҳақида гап кетаётгани йўқ. Бу ҳол бўлиши ҳам мумкин эмас. Балки У зот (а.с.) ижтиҳод маъносида баъзи бир кишиларга Табук ғазотига чиқмай қолишга изн берган эдилар. У зот (с.а.в.) бу билан афзал ишни эмас, ундан пастроғини қилган эдилар. Афзали эса то ростгўйлар ёлғончилардан ажралгунча кутиб туриш эди.)

118Ва ортда қолган уч кишига ҳам. Уларга кенг ер тор бўлиб, юраклари сиқилиб, Аллоҳдан қочиб, ўзгага бориб бўлмаслигига ишонганларидан сўнг тавба қилишлари учун тавба эшиги очилди. Албатта, Аллоҳ тавбаларни қабул қилувчи ва раҳмли зотдир. (Бу уч кишининг қиссаси ҳамма тарих китобларимизда, тафсир ва ҳадис китобларимизда ривоят қилинган. Мазкур уч киши Каъб ибн Молик, Мирора ибн Робиъ ва Ҳилол ибн Умаййа ал-Воқифийлар мунофиқ эмас, балки чин мусулмон бўлганлар, лекин хато қилиб, Табук ғазотига бормай қолганлар.)

119Эй иймон келтирганлар, Аллоҳга тақво қилинглар ва содиқлар ила бирга бўлинглар.

120Мадина аҳлига ва уларнинг атрофидаги аъробийларга Расулуллоҳдан четда қолишлари ва ўз жонларини кўзлаб унинг жонига эътибор қилмасликлари дуруст эмас. Зеро, уларга Аллоҳнинг йўлида ташналик, чарчоқ, очлик етса, кофирларнинг ғазабини чиқарадиган бирон қадам боссалар, душманга бирон зиён етказсалар, албатта, уларга солиҳ амал ёзиладир. Албатта, Аллоҳ яхшилик қилувчиларнинг ажрини зое қилмас.

121Кичик ёки катта нафақа қилсалар ҳам, бирон водийни кесиб ўтсалар ҳам, албатта, уларга (солиҳ амал) ёзиладир. Аллоҳ уларга қилган энг гўзал амалларининг мукофотини берадир. (Яна ҳаммаёқ тўла ажр-савоб. Катта-кичик бўлсин, нафақа қилсалар бас. Унга ҳам ажр-савоб берилади. Душман томон бирон водийни кесиб ўтсалар ҳам ажр-савоб ёзилади. Ёзилганда ҳам мужоҳиднинг умрида қилган энг яхши амалининг савоби ёзилади. Шундай бўлиб тургандан кейин нима учун энди сафарбарликдан қочиб, жиҳоддан ортда қолиш керак экан?)

122Мўминларнинг ҳаммалари (жангга) қўзғолишлари лозим эмас. Ҳар жамоадан бир нафар тоифа бўлсайди. Улар динни чуқур англаб, қайтиб келган вақтларида қавмларини огоҳлантирардилар. Шоядки, улар ҳазир бўлсалар. (Ушбу ояти каримадаги мўминларнинг ҳаммалари бирдан жиҳодга чиқишлари лозим эмаслиги ҳақидаги маъно, бошқа оятлардаги ҳамма чиқиши лозимлиги ҳақидаги маъноларга қарама-қарши келмайди. Ҳар бир оятга мақомга қараб амал

қилинади. Баъзи вақтлар бўладики, ҳамма жиҳодга чиқиши тақазо қилинади. Баъзи вақтларда эса, ҳамманинг чиқиши шарт эмас. Керакли даражада чиқса етади. Ҳамма нарса вазиятга қараб, Ислом жамияти раҳбарлари томонидан аниқланади. Биз ўрганаётган бу оятда ҳамма жиҳодга чиқиши лозим бўлмаган ҳолат ҳақида гап кетмоқда.)

123Эй иймон келтирганлар, сизга яқин бўлган кофирларга қарши жанг қилинг. Улар сиздаги шиддатни кўрсинлар. Ва билингки, албатта, Аллоҳ тақводорлар билан биргадир. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) ва хулофаи рошидинлар даврида ушбу ояти каримага тўлиқ амал этилган. Ислом ерларига яқин турган куфр жамиятларига қарши жиҳод қилинган. Бу тарихда маълум ва машҳур ҳақиқатдир.)

124Бирон сура нозил қилинган вақтда улардан: «Бу сиздан кимнинг иймонини зиёда қилди?» дейдиган кимсалар бор. Бас, иймон келтирганларнинг иймонини зиёда қилди ва улар шоду хуррам бўлдилар. (Қуръони Каримдан бир сура нозил бўлиши жуда катта ҳодиса бўлган. Аммо мунофиқлар учун бу улкан ҳодиса истеҳзо ва масхара учун фурсат ҳисобланади. Улар сиртдан ўзларини мусулмон қилиб кўрсатиш учун уринадилар, аммо иймон ва Ислом тақазосидаги ишлар ўртага чиққанда ўзларини ким эканликларини фош қилиб қўйишади. Улар нозил бўлган сура бировнинг иймонини зиёда ҳам қиладими, деган истеҳзони бошқача қилиб айтадилар. Ҳа, Қуръон, унинг оятлари мўминларнинг иймонини зиёда қилади. Улар ўша иймонлари ва унинг зиёдалиги туфайли икки дунёда шоду хуррам бўлурлар. Қалби касал мунофиқларга эса бошқача таъсир қилади.)

125Аммо қалбларида касали борларнинг ифлосликлари устига ифлослик зиёда қилди ва улар кофир ҳолларида ўларлар. (Албатта, қалбларида касали борлардан мурод мунофиқлардир, «ифлослик»дан мурод эса мунофиқликларидир.)

126Улар ҳар йили бир ёки икки марта фитна қилаётганларига қарамайдиларми? Шунда ҳам на тавба қилмаслар ва на эсламаслар. (Ҳар йили уларнинг ҳаётида бир ёки икки марта синовли ишлар, касалликми, бошқа мусибатми бўлиб ўтади. Аслида ўша ҳодисалар уларнинг кўзини очиши керак. Лекин улар бу нарсаларга ибрат кўзи билан қарамайдилар.)

127Бирон сура нозил бўлган вақтда сизни биров кўрмадими, деб бир-бирларига назар соладилар-да, сўнгра бурилиб кетадилар. Улар фаҳмламайдиган қавм бўлганлари учун Аллоҳ қалбларини буриб қўйди.

128Батаҳқиқ, сизларга ўзингиздан бўлган, сизнинг машаққат чекишингиз унинг учун оғир бўлган, сизнинг (саодатга етишингизга) ташна, мўминларга марҳаматли, меҳрибон бўлган Пайғамбар келди. (Ояти каримада Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) асосий сифатларидан бир нечаси зикр қилинмоқда. Дунё тарихида У зотдек (с.а.в.) кишиларга марҳаматли, меҳрибон инсон бўлган эмас. Бу улкан ҳақиқатни Пайғамбаримиз (с.а.в.) сийратлари ва ҳадисларидан билиб оламиз.)

129Бас, юз ўгириб кетсалар, сен: «Менга Аллоҳнинг Ўзи етарли. Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ, Унга таваккал қилдим, У улуғ аршнинг Роббисидир», дегин.

Chapter 10 (Sura 10)

1Алиф. Лом. Ро. Булар ҳикматли китобнинг оятларидир.

2Одамларга ўзларидан бўлган бир кишига ваҳий юбориб: «Одамларни огоҳлантир ва иймон келтирганларга Роббилари ҳузурида улар учун собитқадамлик борлигининг башоратини бер», деганимиз ажабланарли бўлдими? Кофирлар: «Албатта, бу очиқ-ойдин сеҳргардир», дедилар.

3Албатта, Роббингиз осмонлару ерни олти кунда яратган, сўнг аршни эгаллаган Аллоҳдир. У ишнинг тадбирини қиладир. Унинг изнисиз ҳеч бир шафоатчи бўлмас. Ана ўша Аллоҳ Роббингиздир. Бас, Унга ибодат қилинглар. Эсламайсизларми?! (Аллоҳ таоло Ўзининг Робблик–тарбиякунандалик сифати ила осмонлару ерни олти кунда яратган. (Бу олти куннинг ҳақиқатини–кайфиятини Аллоҳнинг Ўзи билади. Аммо бизнинг тушунчамиздаги «кун» маъносида эмаслиги маълум. Чунки бизнинг тушунчамиздаги «кун» осмонлару ер яратилгандан сўнг ерга муносиб бўлган вақт билан чегараланади. Бу оятдаги «кун» эса, осмонлару ер яратилишидан олдинги замонга тегишли вақтни англатмоқда.)

4Барчангизнинг қайтишингиз Унгадир. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Албатта, У аввал бошда (барчани) Ўзи яратади. Сўнгра иймон келтирган ва яхши амал қилганларни адолат-ла мукофотлаш учун уларни қайтарур. Кофир бўлганлар эса, куфр келтирганлари учун уларга қайноқ сувдан шароб ва аламли азоб бордир.

5У қуёшни зиё ва ойни нур қилган ҳамда сизлар йилларнинг ададини ва ҳисобини билишингиз учун унинг манзилларини ўлчовли қилган зотдир. Аллоҳ ўшани фақат ҳақ ила яратди. У биладиган қавмлар учун оятларини батафсил баён қилади. (Инсон ҳаёти давомида доимий ҳис этиб турадиган мавжудотлардан бири қуёш, яна биттаси ойдир. Лекин инсон уларнинг мавжудиятига ўрганиб қолганидан кўп ҳам эътибор бермайди.)

6Албатта, кеча ва кундузнинг алмашиб туришида ва Аллоҳ осмонлару ерда яратган нарсаларда тақво қиладиган қавмлар учун оят-белгилар бордир. (Кеча кириши муқаррар лаҳзада кеча киради. Кундуз бўлиши муқаррар лаҳзада кундуз бўлади. Ҳеч ким, ҳеч қандай куч бу жараёнга аралаша олмайди. Ҳаммаси Аллоҳнинг иродаси ва тадбири ила рўй беради. Аммо бу ишлар тинимсиз такрорланаверганидан инсон бу жараёнга эътибор бермай қўйган.)

7Албатта, Биз ила мулоқот бўлишини умид қилмаганлар ва бу дунё ҳаётидан рози бўлиб, у билан хотиржам қолганлар ҳамда оятларимиздан ғофил бўлганлар.

8Ана ўшаларнинг жойлари, қилган касблари туфайли, жаҳаннамдир.

9Албатта, иймон келтирганлар ва яхши амаллар қилганларни Роббилари иймонлари сабабли ҳидоятга бошлайдир. Наим жаннатларида остларидан анҳорлар оқиб турадир.

10У ердаги дуолари: «Эй бор Худоё, сени поклаб ёд этамиз»дир. У ерда саломлашишлари «ас-Салом»дир. Охирги дуолари эса: «Оламларнинг Робби Аллоҳга ҳамд бўлсин»дир.

11Агар Аллоҳ одамларга яхшиликни тез келтиргани каби ёмонликни ҳам тезлатса эди, ажаллари битган бўлур эди. Бас, Биз ила мулоқотда бўлишдан умиди йўқларни туғёнларида ташлаб қўямиз, адашиб-улоқиб юраверадилар. (Аллоҳ таоло бандаларига яхшиликни доим, тез, сўраса-сўрамаса бериб келади. Бу ҳаётда кўрилаётган ҳақиқат. Аммо ёмонликни сўраган заҳоти бермайди. Чунки ёмонликни ҳам тезда берса, ҳаммалари ҳалок бўлиб кетадилар. Аллоҳ бандаларини бунинг учун яратмаган. Шу боис ҳам Пайғамбаримиз (с.а.в.) бир ҳадисларида насиҳат қилиб, кишиларни ўзларига қарши, моллари ва болаларига қарши дуо этишдан қайтарганлар.)

12Қачонки инсонга зарар етса, Бизга ёнбошлаган, ўтирган ёки турган ҳолида дуо қиладир. Ундан зарарини кетказсак, худди ўзига етган зарар ҳақида Бизга дуо қилмагандек кетаверади. Ана шундай қилиб, исрофчиларга қилаётган амаллари зийнатланиб кўрсатилди. (Инсон иши юришиб турганида, ўзи соғ-саломат, тинч-омон ва роҳат-фароғатда бўлганида ҳеч нарса билан иши йўқ, бу дунё ҳаётига мағрур бўлиб юраверади. Албатта, Аллоҳ ҳидоятга бошлаган мўмин-мусулмонлардан бошқалари. Аммо мағрурланиб юрган ўша инсоннинг соғлиғигами, тинчлигигами ёки роҳатигами футур етса, бошига мусибат келса, дарҳол Аллоҳ ёдига тушади. Ёнбошлаган, ўтирган ёки тик турган ҳолида, яъни, ҳар қандай ҳолатда Аллоҳга ёлборишни бошлайди. Ҳатто, энг катта кофир, фосиқлар ҳаётида ҳам бундай воқеалар рўй берганига тарихда мисоллар кўп. Яна аввалгидек, бу дунё ҳаётига ўзини уради. Аллоҳни унутади. Ўзининг бандалигини унутади. Бир куни келиб, бошига яна қайта мусибат тушиши мумкинлигини ҳам унутади. Ҳеч нарсадан тап тортмай, ибрат олмай, олдинги ҳолига тушиб қолади.)

13Батаҳқиқ, сиздан олдинги асрларни зулм қилган чоғларида ва Пайғамбарлари очиқ-ойдин ҳужжатлар билан келганларида иймон келтирмайдиган бўлганларида ҳалок қилганмиз. Жиноятчи қавмларни ана шундай жазолаймиз.

14Сўнгра қандай амал қилишингизга назар солишимиз учун уларнинг ортидан сизларни ер юзида ўринбосарлар қилдик.

15Қачонки, уларга очиқ-ойдин оятларимиз тиловат қилинганида, Бизга мулоқот бўлишдан умиди йўқлар: «Бундан бошқа Қуръон келтир ёки уни алмаштир», дедилар. Сен: «Мен ўзимча уни алмаштира олмайман. Мен фақат ўзимга ваҳий қилинган нарсага эргашаман, холос. Албатта, мен Роббимга осийлик қилсам, улуғ куннинг азобидан қўрқаман», деб айт. (Бу гапни ўта кетган жоҳиллargina айтиши мумкин. Улар ваҳий нима эканини билишни ҳам хоҳламайдилар. Унинг кимдан чиққанини ҳам, унинг инсоният учун аҳамиятини ҳам билмайдилар. Яъни, Қуръоннинг ўрнига бошқа нарса келтириб ёки уни алмаштириб, Роббимга осийлик қилсам, улуғ қиёмат кунининг азобига дучор бўлишдан қўрқаман. Пайғамбар бўлатуриб у зот (с.а.в.) шунчалик қўрқсалар, Қуръон ўрнига бошқа дастур келтираётган ва унинг оятлари ёки ҳукмларини алмаштираётган оддий одамларни нима деса бўлар экан?!)

16Сен:«Агар Аллоҳ хоҳлаганида, уни сизларга тиловат қилмас эдим ва У зот ҳам уни сизларга ўргатмас эди. Батаҳқиқ, мен орангизда ундан олдин ҳам умр кечирдим. Ақл ишлатиб кўрмайсизларми?» деб айт.

17Аллоҳга ёлғон тўқиган ёки Унинг оятларини ёлғонга чиқарган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Албатта, жиноятчилар нажот топмаслар.

18Улар Аллоҳни қўйиб, ўзларига зарар ҳам, манфаат ҳам етказа олмайдиган нарсаларга ибодат қиларлар ва: «Ана ўшалар бизнинг Аллоҳ ҳузуридаги шафоатчиларимиздир!» дерлар. Сен: «Аллоҳга у осмонлару ерда билмайдиган нарсаларнинг хабарини бермоқчимисизлар?!» деб айт. Аллоҳ улар келтираётган ширкдан пок ва юксак зотдир.

19Одамлар фақат бир уммат бўлган эдилар. Сўнгра ихтилофга тушдилар. Агар Роббинг томонидан айтилган сўз бўлмаганида, улар ихтилоф қилаётган нарса ҳақида ораларида ҳукм қилинган бўлар эди. (Дарҳақиқат, Одам атодан кейин ҳамма бир хил ақидада–тавҳид ақидасида эди. Аммо вақт ўтиши билан турли омиллар таъсирида баъзи ихтилофлар келиб чиқди. Айрим одамлар тавҳидни маҳкам тутдилар. Бошқалари ширкка кетдилар.)

20Ва улар: «Унга Роббидан оят-мўъжиза тушса эди», дерлар. Бас, сен: «Ғайб Аллоҳникидир. Интизор бўлиб туринг, мен ҳам сиз ила интизор бўлувчилардانман», деб айт. (Мушрикларнинг одатлари шу: атрофларидаги сон-саноқсиз мўъжизалардан кўз юмиб, Пайғамбарнинг (с.а.в.) ва у кишига келаётган ваҳийнинг ҳақ эканлигини тасдиқловчи алоҳида катта моддий мўъжиза келтиришни талаб қилишарди. Ҳазрати Муҳаммаднинг (с.а.в.) шариатлари охирги шариат бўлганидан Аллоҳ таоло мушрикларнинг матлубини ортга суришга аҳд қилган эди. Шу боис Пайғамбари Муҳаммадга (с.а.в.) мушрикларнинг бу бемаъни талабига:«Ғайб Аллоҳникидир. Интизор бўлиб туринг, мен ҳам сиз ила интизор бўлувчилардانман», деб айт», демоқда.)

21Қачонки одамларга уларга етган зарардан сўнг раҳматни тотдирсак, баногоҳ, уларда оятларимиз ҳақида макр бўлур. Сен:«Аллоҳ макрда тезкордир. Албатта, элчиларимиз қилаётган макрларингизни ёзиб борурлар», деб айт. (Одам боласининг иши қизиқ: бошига мусибат тушса, Аллоҳни эслайди, Унга ёлборади, халос қилишини сўрайди. Мусибат кўтарилганида эса, ҳаммаси ёдидан чиқади, туғёнга кетади ва яна гуноҳ ишларга ботади. Ушбу ҳолат ояти каримада: «Қачонки одамларга уларга етган зарардан сўнг раҳматни тотдирсак, баногоҳ, уларда оятларимиз ҳақида макр бўлур», деб васф қилинмоқда. Ожиз бандалар ўзларича макр қилишга уринадилар. Аммо ҳамма нарсани билгувчи ва ҳар нарсага қодир Аллоҳ уларнинг макрини дарҳол йўққа чиқаради. Бунинг устига, Аллоҳнинг элчилари–фаришталар ҳар бир макрни ёзиб туради. Вақти келганда ўша ёзув маккорлар зиддига ҳужжат бўлади. Маккорлар икки дунёда ҳам макрларининг азобини тортади.)

22У сизларни қуруқликда ва денгизда юргизадиган зотдир. Токи сизлар кемада бўлганингизда ва у(кемалар) яхши еллар ила уларни олиб кетганида ҳамда улар бундан хурсанд бўлганларида, қаттиқ шамол келур ва уларга ҳар томондан тўлқин келур. Ўзларининг қуршовда қолганларини англаганларида Аллоҳга чин

ихлос билан: «Агар бизни мана шундан қутқазсанг, албатта, шукр келтирувчилардан бўламиз», деб дуо қилурлар.

23Бас, қачонки У зот уларга нажот берса, кўрибсизки, улар ер юзида ноҳақдан зулм қилурлар. Эй одамлар! Бу зулмингиз фақат ўз зиёнингизгадир. Бу ҳаёти дунё матоҳи, холос. Сўнгра Бизга қайтишингиз бор. Бас, Биз нима амал қилганингизнинг хабарини берурмиз.

24Албатта, дунё ҳаётининг мисоли худди Биз осмондан туширган сувга ўхшайдир. Бас, одамлар ва чорвалар ейдиган ер набототи у билан аралашиб, ер безагини олганда ва зийнатлаганда ҳамда унинг аҳли, энди бунга эришдик, деб ўйлаганда, кечаси ёки кундузи унга Бизнинг амримиз келадир. Биз уни худди куни кеча яшнаб турмагандек қуритиб қўямиз. Тафаккур қиладиган қавмлар учун оятларимизни ана шундай батафсил баён қилурмиз.

25Аллоҳ тинчлик диёрига даъват қиладир ва Ўзи хоҳлаганларни сироти мустақимга ҳидоят қиладир. (Аллоҳ бандаларини икки дунёда ҳам саодатли бўлишларини хоҳлайди. Уларни тинчлик диёрида, омонликда, бахт-саодат ва фароғатда бўлишга чақиради. Кимки Аллоҳнинг чақириғига лаббай деб жавоб берса, унинг айтганларини қилса, барча яхшиликларга етишади. Тўғри йўлда–сироти мустақимда барқарор туради. Доимо яхшиликларга соҳиб бўлади.)

26Гўзал амал қилганлар учун гўзал савоб ва зиёдалик бордир. Уларнинг юзларини қаролик ҳам, хорлик ҳам қопламас. Ана ўшалар жаннат эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар. (Аллоҳга иймон келтириб, Унинг чақириғига лаббай деб жавоб бериб, яхши амалларни қилиб яшаган бандалар бу дунёда гўзал ҳаёт кечирадилар. Охиратда эса, бу дунёда қилган гўзал амаллари учун савоб оладилар, жаннатга дохил бўладилар.

27Ёмонликларни касб қилганларга эса ёмонликларига яраша ёмон жазо бўлур. Уларни хорлик қоплайдир. Улар учун Аллоҳдан бирор сақловчи ҳам бўлмас. Юзлари худди тун зулматидан бир парча ила қопланган каби бўлур. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар. Олдинги манзаранинг тамоман акси. Оятда бу дунёда гўзал амаллар эмас, ёмон амаллар қилганлар васф қилинаётир. Ёмонликлари туфайли улар бу дунёнинг ўзида ёмон ҳаёт кечирадилар. Охиратда эса, уларга: «»ёмонликларига яраша ёмон жазо бўлур».)

28У кунда барчаларини тўплаймиз. Сўнгра ширк келтирганларга: «Сизлар ҳам, шерик қилганларингиз ҳам жойингиздан қимирламангиз», деймиз. Бас, ораларини ажратамиз ва шерик қилинмишлар: «Бизга ибодат этмаган эдингиз.

29Биз билан сизнинг орангизда шоҳидликка Аллоҳ кифоядир. Биз, албатта, сизнинг ибодатингиздан ғофил эдик», дерлар.

30Ўша ерда ҳар бир жон ўзи қилиб ўтган ишдан сўралур-хабардор бўлур ва ҳақиқий хожалари Аллоҳга қайтарилурлар. Ҳамда ўзларича тўқиб чиқарган нарсалари улардан ғойиб бўладир.

31Сен:«Сизларни осмонлару ерда ким ризқлантирур? Ёки қулоқ ва кўзларингизнинг эгаси ким, тирикни ўликдан, ўликни тирикдан ким чиқарур?

Ишнинг тадбирини ким қиладир?» деб айт. Улар, албатта: «Аллоҳ», дерлар. Бас, сен: «Тақво қилмайсизларми?» деб айт.(Ушбу ояти карималар нозил бўлаётган даврдаги одамлар тушунчаси бўйича, ўсиб-ҳаракатланиб турган нарсалар тирик, ҳаракатсиз, ўсмай турган нарсалар ўлик ҳисобланар эди. Ана шу тасаввурга биноан қадимги тафсирчиларимиз «ўликдан тирикни чиқариш»га тухумдан қушни, уруғдан ўсимликни, данакдан дарахтни чиқаришни ва шунга ўхшаш ҳолатларни мисол қилиб келтирганлар. Ёки, аксинча, ҳамма ҳайвонлар тирик бола туғади, қушлар эса, жонсиз тухумни. Ўсиб етилган ўсимликдан жонсиз уруғ чиқади.Буларнинг ҳаммасини ким қилмоқда? Албатта, Аллоҳ!)

32Бас, мана шу Аллоҳ сизнинг ҳақ Роббингиздир. Ҳақдан сўнг нима бўладир? Магар залолат бўладир. Бас, қаёққа бурилиб кетмоқдасиз?

33Шундай қилиб, фосиқлик қилганларга Роббингнинг сўзи ҳақ бўлди. Улар иймон келтирмаслар.

34Сен:«Сизнинг шерик келтираётганларингиз орасида махлуқотни аввал-бошда яратиб, сўнгра уни қайтарадигани борми?» деб айт. Сен:«Аллоҳ махлуқотни аввал-бошда яратиб, сўнгра уни қайтарадир. Бас, қаёққа бурилиб кетмоқдасизлар?» деб айт.

35Сен:«Сизнинг шерик келтираётганларингиз орасида ҳаққа ҳидоят қиладигани борми?» деб айт. Сен:«Аллоҳ ҳаққа ҳидоят қилади. Эргашишга ҳаққа ҳидоят қиладиган зот ҳақлироқми ёки ҳидоят қилмайдиган, балки ўзи ҳидоятга муҳтож кимсами? Сизга нима бўлди?! Қандай ҳукм қилмоқдасиз?!» деб айт.

36Уларнинг кўплари гумонга эргашадилар, холос. Албатта, гумон ҳақ ўрнида ҳеч нарса бўла олмас. Албатта, Аллоҳ нима қилаётганларини билгувчи зотдир. (Аллоҳнинг йўлида юрмаганларнинг кўплари, балки ҳаммалари гумон ва тахминга эргашадилар. Улардан, нима учун бу ишни қилмоқдасан, нима учун бу йўлга юрмоқдасан, деб сўралса, берадиган жавоблари фақат гумондан иборат бўлади. Қадимда бутпарастлар, ота-бобомиз шундай қилган, биз ҳам қилмоқдамиз, деб жавоб беришган. Ҳозирда ҳам фалончи айтгани учун, пистончи қилгани учун, дейишади.)

37Ушбу Қуръон Аллоҳдан бошқа томонидан тўқиб чиқарилган эмас. Балки у ўзидан олдингининг тасдиғи ва китобнинг тафсилотидир. Унда ҳеч шубҳа йўқ. У оламларнинг Роббисидандир.

38Ёки ўзи тўқиб олган дейдиларми? Сен:«Агар ростгўй бўлсангиз, унга ўхшаш бир сура келтиринг ва (бу ишга) Аллоҳдан бошқа кучингиз етганича кимни хоҳласангиз, чақиринг», деб айт.

39Балки улар ўзлари илмини билмаган нарсани уларга унинг таъвили етмай туриб, ёлғонга чиқарурлар. Улардан олдингилар ҳам шундай ёлғонга чиқарган эдилар. Золимларнинг оқибати қандай бўлганига назар сол.

40Улардан унга иймон келтирадиганлар ҳам бор ва улардан унга иймон келтирмайдиганлар ҳам бор. Роббинг эса, бузғунчиларни яхши билгувчи зотдир.

41Агар улар сени ёлғончи қилсалар, сен: «Менга ўз ишим, сизларга ўз ишингиз,
сизлар мен қиладиган ишдан поксизлар, мен сизлар қиладиган ишдан покман»,
деб айт. (Улар шунчалик далилларни кўриб-билиб, ҳақиқатни англаб
етганларидан кейин ҳам иймон келтирмасалар, сени ёлғончига чиқарсалар, унда
улар билан орани очиқ қилишингдан бошқа чора қолмайди. Уларга йўллар
бошқа-бошқа эканини билдириб: Шу билан бирга, орада ҳеч бир алоқа
қолмаганини ҳам таъкидлаш лозим.)

42Ва улардан сенга қулоқ тутадиганлари ҳам бор. Агар ақл ишлатмасалар,
карқулоқларга сен эшиттира олурмисан?!

43Улардан сенга назар соладиганлари ҳам бор. Агар ўзлари (қалб кўзлари ила)
кўрмасалар, кўрларни сен ҳидоят қила олурмисан?!

44Албатта, Аллоҳ одамларга ҳеч зулм қилмас, лекин одамлар ўзларига зулм
қилурлар. (Уларнинг энг катта зулмлари Ислом динига юрмасликларидир.)

45Уларни тўплайдиган кунда худди наҳордан бир соатгина турганга ўхшаб бир-
бирлари билан танишурлар. Батаҳқиқ, Аллоҳнинг мулоқотини ёлғонга
чиқарганлар ва ҳидоят топганлардан бўлмаганлар зиён қилурлар.

46Ёки сенга уларга ваъда қилганимизнинг баъзисини кўрсатамиз, ёки сени вафот
эттирамиз. Бас, уларнинг қайтишлари Бизгадир. Сўнгра нима қилаётганларига
Аллоҳ шоҳиддир.

47Ҳар умматнинг ўз Пайғамбари бордир. Қачонки уларга Пайғамбарлари келса,
ораларида адолат ила ҳукм чиқарилур. Уларга зулм қилинмас.

48Улар: «Агар ростгўйлардан бўлсангиз, бу ваъда қачон бўладир?» дерлар.

49Сен:«Мен ўзим ҳам на зарарга ва на фойдага молик эмасман. Магар Аллоҳ
нимани хоҳласа (шу бўладир). Ҳар умматнинг ўз ажали бор. Ажаллари келган
вақтда бир соатга орқага ҳам, олдинга ҳам сура олмаслар», деб айт. (Гапнинг
хулосаси шу. Бировга зарар ёки фойда етказиш фақат Аллоҳнинг иши. Агар
Расулуллоҳ (с.а.в.) ўзларига на зарар, на фойда етказа олмасалар, демак, ўзгаларга
ҳам етказа олмасликлари турган гап. Лекин улар ҳадеб у зотдан ваъда қилинган
азоб қачон келишини сўрайверадилар. Ажал келган соатнинг айни ўзида ҳалок
бўладилар. Бунга ўтган умматлар, хусусан, Қуръони Каримда зикри келган
умматлар ёрқин мисолдир. Баъзи уламоларимиз, умматларнинг ҳалокати фақат
жисмоний бўлиши шарт эмас, маънавий ҳалокат ҳам шунга киради, дейдилар.)

50Сен:«Хабар беринг-чи, агар Унинг азоби сизларга кечаси ёки кундузи келса,
жиноятчилар унинг нимасига шошилмоқдалар?» деб айт.

51У воқеъ бўлганидан сўнг унга ишондингизми? Энди-я?! Уни тезроқ келсин, деб
шошилаётган эдингиз-ку?! (Азобнинг тушиши муқаррар. Қачон бўлса ҳам,
барибир тушади. Ана ўша вақтда мушрик ва кофирларга юқоридаги сўзлар
айтилади.)

52Зулм қилганларга: «Мангу азобни тортинглар. Фақат касб қилганингизга яраша
жазо олурсизлар, холос», дейилур. (Улар бу дунёда қилган зулмлари–Аллоҳга
иймон келтирмаганлари учун қилмишларига яраша жазо оладилар, дўзахда
мангу қоладилар.)

53Улар сендан: «У ҳақми?» деб сўрарлар. Сен:«Ҳа, Парвардигорим ҳаққи, албатта,
у ҳақдир ва сизлар қочиб қутулувчи эмассизлар», деб айт.

54Агар ҳар бир зулм қилган жонга ер юзидаги ҳамма нарса берилсаю уни фидо
қилса ҳам. Азобни кўрганларида ичларида надомат чексалар ҳам. Улар ўртасида
адолат ила ҳукм чиқарилур. Уларга зулм қилинмас.

55Огоҳ бўлинг! Осмонлару ердаги нарсалар, албатта, Аллоҳникидир. Огоҳ бўлинг!
Аллоҳнинг ваъдаси, албатта, ҳақдир. Лекин кўплари билмаслар.

56У тирилтирадир ва ўлдирадир ва Унгагина қайтарилурсизлар.

57Эй одамлар! Сизга ўз Роббингиздан мавъиза, кўксингиздаги нарсага шифо,
мўминларга ҳидоят ва раҳмат келди. (Эй одамлар! Қуръонни ёлғон деманг!
Қуръонни фалончи тўқиган, деманг! Унинг тўғрисида шубҳа қилманг. У
қалбингиздаги руҳий, маънавий дардларингизнинг барчасига шифо бўлиб келди.
Ким Қуръонга иймон келтириб, мусулмон бўлса, у ўша одамни ҳидоятга
бошлайди, Аллоҳнинг раҳматига эриштиради.)

58Сен:«Аллоҳнинг фазли ила ва Унинг раҳмати ила. Бас, ана шу билан хурсанд
бўлсинлар. У улар жамлайдиган нарсалардан яхшидир», деб айт. (Бир умматга
икки дунё бахтига эриштирувчи илоҳий китоб берилиши ўша миллатга
Аллоҳнинг фазли ва марҳаматидир. Бу миллат ушбу оятга амал қилиб, қанча
хурсанд бўлса, арзийди. Аллоҳ таолонинг фазли ва марҳамати бўлмиш Қуръони
Каримга иймон келтириб, уни ўзига дастур қилиб олган зотлар ўша энг улуғ фазл
ва раҳматга эришган кишилар сифатида қанчалик хурсанд бўлсалар, шунчалик
оз. Қуръонга эришиш дунёдаги бошқа ҳамма нарсаларни жамлаб, ўшаларга эга
бўлишдан кўра яхшироқдир.)

59Сен:«Аллоҳ сизга нозил қилган ризқдан хабар беринг-чи! Уни ҳаром ва ҳалол
қилиб олдингиз!» деб айт. Сен:«Аллоҳ сизга изн бердими ёки Аллоҳга нисбатан
ёлғон тўқияпсизми?» деб айт.

60Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиётганларнинг қиёмат куни ҳақида нима гумонлари
бор? Албатта, Аллоҳ одамлар учун фазл эгасидир. Лекин кўплари шукр
қилмаслар.

61Қайси ҳолда бўлсанг, Қуръондан нимани тиловат этсанг, ишлардан қай бирини
қилсанг, албатта, биз ўшанга киришаётган пайтингларда сизларга гувоҳмиз. На
ер юзида ва на осмонларда зарра миқдоридаги, ундан кичикроқ ёки каттароқ
нарса Роббингдан махфий бўла олмас, балки очиқ-ойдин китобдадир. (Аллоҳ
нафақат кўради ёки билади, балки унга гувоҳ бўлади ва очиқ-ойдин китобга ёзиб
ҳам қўяди. Шундай бўлгандан кейин, дунёда энг катта гуноҳни қилганларнинг–
Аллоҳ таологагина хос бўлган ҳаққа тажовуз этиб, унинг шаънига ёлғон тўқиб,
берган ризқининг баъзисини ҳаром, баъзисини ҳалол деганларнинг гуноҳи

махфий бўлиб қолармиди? Аллоҳ гувоҳ бўлиб турибди, очиқ-ойдин китобга ёзилиб турибди, деган эътиқод билан яшаб, Аллоҳга ихлос ила эътиқод ва бандалик қилганларнинг бирор амали зое бўлармиди? Албатта, йўқ. Ҳаммаси ҳисобга олинади ва мукофоти берилади.)

62Огоҳ бўлингким, Аллоҳнинг дўстларига хавф йўқдир ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

63Улар иймон келтирганлар ва тақво қилганлардир. (Демак, Аллоҳнинг дўсти бўлиш жуда ҳам осон экан. Бунинг учун аввало, У зотга иймон келтириш; иккинчидан эса, тақводор бўлиш, яъни, Аллоҳнинг айтганини қилиб, қайтарганидан қайтиб яшаш лозим экан. Кимнинг иймонида заррача хато бўлса ёки Аллоҳнинг кўрсатмалари асосида эмас, ўзганинг йўлида ҳаёт кечирса ёхуд ўзи ўзига йўлланма тузиб олса, у одам Аллоҳга дўст бўлиш бахтидан маҳрумдир.)

64Уларга ҳаёти дунёда ҳам, охиратда ҳам хушхабар бор. Аллоҳнинг сўзларини ўзгартириш йўқ. Ана ўша улуғ ютуқдир. (Аллоҳнинг дўстларига икки дунё саодатининг хушхабари бор. Улар иймонлари ва тақволари туфайли, Аллоҳнинг иноятии ила, аввало, бу дунёда саодатли ҳаёт кечирадилар. Охиратда эса, худди шу иймонлари ва тақволари сабабли жаннатга дохил бўладилар. Мазкур хушхабар Аллоҳнинг сўзларидир. Ҳозирда баъзи мусулмон жамиятлар ўша улуғ ютуққа бу дунё ҳаётида эриша олмаётган бўлсалар, бу нарса Аллоҳнинг калималари ўзгарганига эмас, балки иймон ва тақвода камчилик борлигига ёки иймон ва тақвонинг умуман йўқлигига далилдир.)

65Уларнинг гапи сени хафа қилмасин. Азизликнинг барчаси Аллоҳникидир. У эшитгувчи ва билгувчи зотдир.

66Огоҳ бўлингким, осмонларда ким бўлса ва ер юзида ким бўлса, албатта, Аллоҳникидир. Аллоҳдан ўзга шерикларга илтижо қилаётганлар нимага эргашадилар? Улар фақат гумонга эргашадилар, холос. Улар фақат тахмин қиладилар, холос.

67У сизларга сокинлик топишингиз учун кечани ва кўрсатувчи этиб кундузни қилган зот. Албатта, бунда эшитадиган қавмлар учун оят-аломатлар бордир.

68Улар:«Аллоҳ фарзанд тутди», дедилар. У (бундан) покдир. У беҳожатдир. Осмонлардаги нарсалар ва ердаги нарсалар Уникидир. Бу ҳақда сизнинг ҳеч қандай далилингиз йўқ-ку! Аллоҳга нисбатан билмаган нарсангизни айтаверасизми? (Одатда инсон қай ҳолларда фарзанд тутади? Фарзандсизлигим билинмасин; менга ёрдам бўлсин; кўнглимни кўтариб турсинн ва ҳоказо ҳожатларни кўзлаб фарзанд тутади. Ажабо, Аллоҳ субҳанаҳу ва таоло шу каби ишларга муҳтожми? Унга нисбатан бунақа сифат бериш дурустми? Йўқ, албатта.)

69Сен:«Албатта Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиганлар нажот топмаслар», деб айт.

70Бу дунёда (бир оз) фойдаланиш, кейин Бизга қайтишлари бор. Сўнгра Биз уларга, куфр келтириб ўтганлари учун, шиддатли азобни тоттирамиз.

71Уларга Нуҳнинг хабарини тиловат қилиб бер. Вақтики у ўз қавмига: «Эй
қавмим, агар сизларга менинг мақомим ва Аллоҳнинг оятлари ила эслатишим
оғир келаётган бўлса, бас, мен Аллоҳга таваккал қилдим. Сиз шерик
келтирганларингиз билан биргаликда ўз ишингизни билаверинглар. Яна
ишларингиз ўзингиз учун ноаниқ бўлиб қолмасин. Сўнгра менга нисбатан
ҳукмингизни ижро этаверинглар, менга муҳлат берманглар.

72Бас, агар юз ўгирсангиз, мен сизлардан ажр сўраганим йўқ. Менинг ажрим
фақатгина Аллоҳдан. Ва мен мусулмонлардан бўлишга амр қилинганман», деди.
(Эй Муҳаммад, ўз вақтида Нуҳ (а.с.) ҳам сенга ўхшаб қавмига Пайғамбар бўлиб
келган эди. Сен билан қавминг ўртасидаги ҳолат уларнинг ҳам бошидан кечган.
Сенинг қавминг ичидан ҳам Нуҳ қавмидагига ўхшаш саркашлар чиқди. Улар
Аллоҳнинг қудратига далолат қилувчи турли оят-белгилардан ўрнак
олмаяптилар.)

73Сўнгра уни ёлғончига чиқаришди. Бас, Биз уни ва у ила бирга бўлганларни
кемада қутқардик ва уларни халифалар қилдик. Оятларимизни ёлғонга
чиқарганларни ғарқ этдик. Огоҳлантирилганларнинг оқибати қандай бўлганига
назар сол.

74Сўнгра ундан кейин Пайғамбарларни қавмларига юбордик. Бас, улар очиқ-
ойдин ҳужжатлар ила келдилар. Аммо у(қавм)лар олдин ёлғонга чиқарган
нарсаларига иймон келтирувчи бўлмадилар. Тажовузкорларнинг қалбига шундай
қилиб муҳр босамиз. (Эй сиз инсонлар, ушбу оятлар билан танишаётганлар!
Сизлар ҳам ўша қавмларга ўхшаб аввал-бошдан Пайғамбарни, Қуръонни ёлғонга
чиқариб, тажовузкорлик этманг. Агар шундай қиладиган бўлсангиз, ўшаларга
ўхшаб қалбингизга муҳр босилиши, оқибатда ҳалокатга учрашингиз турган гап.
Мана, қуйида қиссаси келадиган қавм ҳам худди шундай тақдирга дуч келган
эди.)

75Сўнгра улардан кейин Мусо ва Ҳорунни Фиръавн ва унинг қавмига Ўз оят-
мўъжизаларимиз ила юбордик. Бас, улар кибру ҳаво қилдилар ва жиноятчи қавм
бўлдилар.

76Бизнинг ҳузуримиздан уларга ҳақ келган пайтда: «Бу, албатта, очиқ-ойдин
сеҳрдир», дедилар.

77Мусо: «Сизга ҳақ келганда (шундай) дейсизларми?! Шу сеҳрми?! Сеҳргарлар
нажот топмаслар», деди.

78Улар: «Сен бизни оталаримиз тутиб келаётганида топган нарсамиздан буриш
учун ва икковингизга ер юзида катталик бўлиши учун келдингми? Биз
икковингизга иймон келтирувчилардан эмасмиз», дедилар. (Улар илм-маърифат
асосида эмас, қалбларидаги аввалдан ўрнашиб қолган дард туфайли Аллоҳ
томонидан келган динни инкор қилаётган эканлар. Бу фақат Фиръавн ва унинг
қавмигагина эмас, балки Аллоҳнинг динига юришни хоҳламаган ҳар бир тоғут ва
унинг қавмига хос хусусиятдир.)

79Фиръавн: «Менга барча билимдон сеҳргарни келтиринглар», деди.

80Сеҳргарлар келганида, Мусо уларга: «Сизлар ташламоқчи бўлган нарсангизни ташлангиз», деди.

81Улар ташлаганларида, Мусо: «Сиз келтирган нарса сеҳрдир. Албатта, Аллоҳ уни ботил қилур. Зеро, Аллоҳ бузғунчиларнинг ишини ўнгламас.

82Ва Аллоҳ Ўз калимаси ила, гарчи жиноятчилар ёқтирмаса ҳам, ҳақни рўёбга чиқарур», деди. (Киссанинг тафсилоти бошқа сураларда келган. Бу сурада эса, сиёқига мос равишда баъзи ҳолатлар баён қилинмоқда. Чунки Аллоҳ томонидан берилган мўъжизага соҳиб бўлган Пайғамбар сеҳрни осонликча билиши ажабланарлик эмас. У киши қалби Аллоҳга иймон ила тўла, ўз ишининг ҳақлигига, бошқаларнинг иши ботиллигига ишончи комил зотдирлар. Дарҳақиқат, шундай бўлди ҳам. Аллоҳнинг «Бўл!» деган калимаси ила ҳар нарса бўлиши турган гап. Сеҳргарларнинг сеҳри ботил бўлди. Аллоҳ ҳақни рўёбга чиқарди.)

83Мусога ўз қавмидан баъзи зурриётларгина Фиръавн ва амалдор-зодагонларининг фитна қилмоқларидан қўрққан ҳолларида иймон келтирдилар, холос. Албатта, Фиръавн ер юзида баланд кетган эди. Албатта, у исрофчилардан эди.

84Мусо: «Эй қавмим, агар Аллоҳга иймон келтирган бўлсангиз, агар мусулмон бўлсангиз, фақат Унгагина таваккал қилинг», деди.

85Улар: «Аллоҳгагина таваккал қилдик. Роббимиз, бизни золим қавмларга фитна қилиб қўйма.

86Ва Ўз раҳматинг ила бизга кофир қавмлардан нажот бергин», дедилар. (Арабчада «фитна» сўзи синов маъносини англатади. Жумладан, темирни ўтга солиб синаб кўришни ҳам фитна дейишади. Шунингдек, фитна сўзи «алдов» ва «адашув» маъносини ҳам англатади. Ушбу оятда эса, мўминлар Аллоҳдан золим қавмларни улар устидан ғолиб қилиб қўймасликни сўрашмоқда. Чунки бу иш фитнага сабаб бўлиши мумкин. Мўминлар, уларнинг ишлари тўғри экан-да, бўлмаса нима учун бизга ғолиб келишади, деган хаёлга боришлари мумкин. Бу эса, катта фитнадир. Аслида, Аллоҳ кофирларни билдирмай олиш учун аввал уларга зоҳиран ғалаба бериб ҳам туриши мумкин. Аммо бу мўминлар гуруҳи шуни ҳам хоҳламаяптилар.)

87Биз Мусога ва унинг биродарига: «Икковингиз қавмингиз учун Мисрда уйлар тайёрланг, уйларингизни қибла қилиб, намозни тўкис адо этинглар ва мўминларга хушхабар бер», деб ваҳий юбордик.

88Мусо: «Эй Роббимиз, Сен Фиръавнга ва унинг амалдорларига зебу зийнат ва молу дунё бердинг. Роббимиз, бу Сенинг йўлингдан адаштиришлари учундир. Роббимиз, уларнинг молларини йўқ қилгин ва қалбларини қаттиқ қилгин, то аламли азобни кўрмагунларича иймонга келмасинлар», деди.

89У: «Батаҳқиқ, икковингизнинг дуоингиз қабул бўлди. Бас, собит туринглар ва билмайдиганларнинг йўлига эргашманглар», деди.

90Ва Бани Исроилни денгиздан ўтказдик. Бас, Фиръавн ва унинг аскарлари ҳаддан
ошган ва туғён қилган ҳолда уларни таъқиб этдилар. Токи унга ғарқ бўлиш
етганида: «Бани Исроил иймон келтирган зотдан ўзга илоҳ йўқлигига иймон
келтирдим ва мен мусулмонларданман», деди.

91Эндими! Олдин исён қилган ва бузғунчилардан бўлган эдинг-ку?!

92Бугун сенинг баданингни қутқарамиз. Токи ўзингдан кейингиларга ибрат
бўлгин. Албатта, кўп одамлар Бизнинг оятларимиздан ғофилдирлар. (Соғлик-
саломатлик, куч-қувват, молу мулк, ҳукм, мансаб ва бошқа имкониятлар борида
қиларини қилиб юрган ҳар қандай одам ҳам ўлимига кўзи етиб қолганида Худони
эслайди. Лекин бунинг фойдаси йўқ. Бу ҳақиқат ўша тоифадаги кишиларга
уларнинг энг кўзга кўринган вакили Фиръавн мисолида тушунтирилмоқда.
Жойингни эмас. Жонингни оламиз. Бошқалар каби ўласан. Чунки сен ҳам оддий-
ожиз бандасан. Аммо жасадингни қутқарамиз. Балиқлар ҳам емайди. Сувга оқиб
ҳам йўқ бўлмайди. Бошқа сабаб билан ҳам йўқ бўлиб кетмайди. «Токи ўзингдан
кейингиларга ибрат бўлгин». Шунчалар мулкка эга бўлсанг ҳам, қанча катта
даъволар қилган бўлсанг ҳам, аскарларинг шунча кўп бўлса ҳам, барибир
Аллоҳнинг азобидан қутула олмаганингни кўриб ибрат олсинлар. «Албатта, кўп
одамлар Бизнинг оятларимиздан ғофилдирлар».)

93Батаҳқиқ, Биз Бани Исроилни ҳақиқий омонлик масканига жойлаштирдик ва
уларни пок нарсалар ила ризқлантирдик. Бас, улар то ўзларига илм келмагунча
ихтилоф қилмадилар. Албатта, Роббинг қиёмат куни улар орасида ихтилоф
қилган нарсалари ҳақида Ўзи ҳукм чиқарадир.

94Агар сенга нозил қилган нарсамиздан шакда бўлсанг, сендан олдин китобни
ўқиганлардан сўра. Батаҳқиқ, сенга Роббингдан ҳақ келди. Бас, ҳеч шубҳа
қилгувчилардан бўлма.

95Зинҳор Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқарувчилардан бўлма, у ҳолда
зиёнкорлардан бўлиб қоласан.

96Албатта, Роббингнинг калималари зиммасига вожиб бўлганлар иймонга
келмаслар.

97Агар уларга ҳамма оят-мўъжизалар келса ҳам, то аламли азобни
кўрмагунларича.

98Қани энди бирон қишлоқ иймон келтирганда унга иймони манфаат берса эди.
Фақат Юнус қавми иймон келтирганларида улардан ҳаёти дунёдаги хорлик
азобини кушойиш қилдик ва уларни маълум вақтгача фойдалантирдик. (Оятнинг
маъносидан кўриниб турибдики, Юнуснинг (а.с.) қавмига ҳаёти дунёнинг хорлик
азоби таҳдид солиб қолганда барчалари бирдан иймонга келганлар. Ана шунда
Аллоҳ таоло уларнинг бошидан бу азобни кўтарган ва иймонлари шарофати
билан маълум муддатгача фаравон турмуш ила манфаатлантирган. Демак, қоида
шу: қайси қишлоқ кофир бўлса, хорлик азобига дучор бўлаверади, қайси қишлоқ
иймон келтирса, ундан хорлик азоби кушойиш қилиниб, иймони туфайли
манфаатлар топаверади.)

99Агар Роббинг хоҳласа, ер юзидаги кишиларнинг ҳаммаси иймонга келар эдилар. Ёки сен одамларни мўмин бўлишга мажбурлайсанми?

100Аллоҳнинг изнисиз ҳеч бир жон мўмин бўла олмас. У ақл юргизмайдиганларга ўта ифлосликни раво кўрур. (Яъни, ҳар бир инсон иймонга эришиш учун Аллоҳ изн этган йўлдан юриши керак. У кўрсатган амалларни қилиши керак. Мисол учун, Аллоҳ берган ақлни ишлатиб, атрофдаги оят-далилларни тушуниб етиб, иймонга юзланиши керак. Ақлни ишлатмаса, ўзига ибрат олмаса, иши расво бўлади. Нотўғри йўлга юриб, залолатга кетади.)

101Сен:«Осмонлару ердаги нарсаларга назар солинглар. Иймон келтирмайдиган қавмларга оят-мўъжизалар ва қўрқитувлар фойда бермас», деб айт.

102Улар фақат ўзларидан олдин ўтганларнинг кунларига ўхшаш кунларга интизор бўлмоқдалармиʼ? Сен: «Бас, интизор бўлинглар. Албатта, мен ҳам сизлар билан интизор бўлгувчиларданман», деб айт.

103Сўнгра Пайғамбарларимизга ва иймон келтирганларга нажот берамиз. Шундай қилиб, мўминларга нажот бермоғимиз зиммамиздаги бурчдир. (Охир-оқибатда мўминларнинг нажот топиши ҳақдир. Бу вазифани Аллоҳ таоло Ўзига бурч қилиб олгандир. Бу ҳақиқатни мўмин-мусулмонлар, айниқса, даъватчилар жуда яхши англаб етмоқлари лозим.)

104Сен:«Эй одамлар, агар менинг динимда шак-шубҳангиз бўлса, бас, (билингки) мен сизлар ибодат қилаётган–Аллоҳдан ўзга нарсаларга ибодат қилмайман. Лекин сизни вафот эттирадиган Аллоҳга ибодат қиламан ва мўминлардан бўлмоғимга амр қилинганман», деб айт.

105Юзингни динга тўғри тут. Мушриклардан бўлма.

106Аллоҳдан ўзга–сенга манфаат ҳам, зарар ҳам бермайдиган–нарсага илтижо қилма. Бас, агар шундай қилсанг, унда сен золимлардан бўласан. (Ўзини билмаган золим одамлар Аллоҳни қўйиб, бут-санамлар ва бошқа нарсаларга илтижо этиб, манфаат топмоқчи ёки зарарни қайтармоқчи бўладилар. Сен, эй Пайғамбар, уларга ўхшама, Аллоҳдан ўзга ҳеч кимга, ҳеч нарсага илтижо этма.)

107Агар Аллоҳ сени зарар ила тутса, Ундан ўзга ўшанга кушойиш берувчи йўқдир. Агар У сенга яхшиликни ирода қилса, Унинг фазлини рад қилувчи ҳам йўқдир. Уни бандаларидан хоҳлаганига етказади. У мағфират қилгувчи ва раҳмли зотдир.

108Сен:«Эй одамлар, сизга Роббингиздан ҳақ келди. Бас, ким ҳидоятга юрса, ўзи учун ҳидоят топади. Ким залолатга кетса, ўз зарарига залолат топади. Мен сизларнинг устингиздан қўриқчи эмасман», деб айт.

109Ва сенга ваҳий қилинган нарсага эргаш ва Аллоҳ ҳукм қилгунча сабр қил. У ҳукм қилгувчиларнинг яхшисидир.

Chapter 11 (Sura 11)

1Алиф. Лом. Ро. (Ушбу) китоб оятлари маҳкам қилинган, сўнгра ҳикматли ва хабардор Зот томонидан муфассал қилингандир.

2Аллоҳдан ўзгага ибодат қилмаслигингиз учундир. Албатта, мен сизларга Ундан келган огоҳлантирувчи ва хушхабарчиман.

3Роббингизга истиғфор айтинглар, сўнгра Унга тавба қилинглар. (Шунда) У сизларни маълум муддатгача яхши роҳатлар ила баҳраманд қилур ва ҳар бир фазл эгасига фазлини берур. Агар юз ўгириб кетсангиз, бас, албатта, мен сизларга улуғ куннинг азоби бўлишидан қўрқаман.

4Аллоҳнинг Ўзига қайтишингиз бор. У ҳар бир нарсага қодир зотдир.

5Огоҳ бўлингким, албатта, улар ундан яшириниш учун кўксиларига (бошларини) эгадилар. Огоҳ бўлингким, кийимларига ўралган чоғларида ҳам, У зот нимани сир тутаётганларинию нимани ошкор қилаётганларини биладир. Албатта, У қалблардаги бор нарсаларни билгувчи зотдир. (Ушбу оятда жоҳилият аҳлининг кулгили ҳолатларидан бири ҳақида сўз кетмоқда. Пайғамбаримиз (с.а.в.) кишиларга Қуръони Карим оятларини ўқиб бераётганларида, юқорида зикр қилинган ҳақиқатларни етказаётганларида, баъзи мушриклар, мен ҳам шу гапларга дахлдор бўлиб қолмай, дегандек, кўринмасликка уриниб, пусиб, бошини кўксига эгиб, беркинишга ҳаракат қилар эканлар. Оятда уларнинг қилмишлари, Аллоҳдан яширинишга уриниш, деб таърифланмоқда.)

6Ер юзида ўрмалаган нарса борки, уларнинг ризқи Аллоҳнинг зиммасидадир. У уларнинг турар жойларини ҳам, борар жойларини ҳам билур. Ҳаммаси очиқ-ойдин китобдадир.

7У сизлардан қайсингизнинг амали яхшироқ эканини синаб кўриш учун олти кунда осмонлару ерни яратди. Ўшанда арши сув устида эди. Агар сен: «Сизлар ўлимдан кейин, албатта, қайта тирилтириласизлар», десанг, куфр келтирганлар, албатта: «Бу очиқ-ойдин сеҳрдан ўзга нарса эмас», дерлар. (Бу оятда ҳам Аллоҳ таолонинг таърифи давом этмоқда. Аллоҳ осмонлару ерни олти кунда яратган зотдир. Бу ҳақда ўтган Юнус сураси тафсирида батафсил гапирилган. Ушбу оятда эса, осмонлару ерни яратишдан мақсад одамлардан қайсилари яхшироқ амаллар қилишини синаб кўриш эканлиги таъкидланмоқда. Шунингдек, Аллоҳнинг арши ва унинг турган жойи ҳақида ҳам маълумот келмоқда: Демак, Аллоҳ таоло осмонлару ерни яратган вақтда унинг арши сув устида бўлган экан. Шунинг ўзини билишимиз кифоя. Аллоҳнинг арши бор экан. Ўша пайтда бу арш сувнинг устида турган экан. Бўлди, бундан бошқаси ортиқча. Бунақа ғайбиётга тегишли масалалар атрофида овора бўлиб, вақт ва ақл-заковотни бехуда сарфлагандан кўра, кўпроқ яхши амалларни қилиб, синовдан яхши ўтишга уринган маъқул.)

8Агар Биз улардан маълум муддатгача азобни кечиктирсак, албатта, улар: «Уни нима тўхтатиб турибди?» дерлар. Огоҳ бўлингларким, у келган кунда улардан қайтарилмас ва уларни ўзлари истеҳзо қилиб юрган нарса ўраб олур.

9Агар инсонга Ўз томонимиздан роҳатни тоттириб, сўнгра ундан уни тортиб олсак, албатта, у ноумид ва ношукр бўлур.

10Агар унга етган қийинчиликлардан сўнг неъмат тоттирсак, албатта: «Мендан ёмонликлар кетди», дейдир. Албатта, у хурсанд ва фахрлидир.

11Магар сабр қилганлар ва яхши амаллар қилганлар, ана ўшаларга мағфират ва катта ажр бор.

12Эҳтимол сен уларнинг: «Унга хазина туширилса эди» ёки «У билан бирга фаришта келса эди», деганлари учун ўзингга ваҳий қилинган нарсанинг баъзисини тарк қилмоқчи бўларсан ёки ундан юрагинг сиқилар. Сен огоҳлантирувчисан, холос. Аллоҳнинг Ўзи ҳамма нарсага вакилдир. (Албатта, кофир ва мушриклар қанчалик шаккоклик қилмасинлар, қанчалик таклифлар киритмасинлар, Расулуллоҳнинг (с.а.в.) эътиқодларига зарар етказа олмайдилар. У киши Қуръоннинг баъзисини тарк этмоқчи ҳам бўлмайдилар, ундан юраклари сиқилмайди ҳам. Аммо бу оят у кишига ва у киши орқали барча мўмин-мусулмонларга тасалли, панд-насиҳат бўлиб келмоқда. Яъни, мушриклар қанчалар ёмонлик қилсалар ҳам, сизлар сабр қилинглар, сиқилманглар, демоқда.)

13Ёки: «Ўзи тўқиб олди», дерларми? Сен: «Бас, агар ростгўй бўлсаларингиз, Аллоҳдан бошқа кимни чақиришга қодир бўлсангиз, чақириб, бунга ўхшаш ўнта тўқилган сура келтиринг-чи», дегин. (Мушрикларнинг аввалги оятда келган «Пайғамбарга хазина туширса ёки у билан бирга фаришта ҳам Пайғамбар этиб юборилсагина унга эргашамиз», деган мантиқсиз гаплари етмаганидек, улар: «Қуръонни Пайғамбарнинг ўзи тўқиб олган», ҳам дейдилар. Бундан ҳам аччиғинг чиқмасин, хафа бўлма. «Аллоҳдан бошқа кимни чақиришга қодир бўлсангиз, чақириб, бунга ўхшаш ўнта тўқилган сура келтиринг-чи», дегин.)

14Агар жавоб бера олмасалар, бас, билингки, у фақатгина Аллоҳнинг илми ила нозил қилингандир. Ундан ўзга бирон илоҳ йўқдир. Энди мусулмон бўларсизлар?!

15Кимки бу дунё ҳаётини ва унинг зийнатини хоҳласа, бу борадаги амалларининг (самараси)ни тўлиқ берурмиз. Улар бунда камситилмаслар.

16Ана ўшаларга охиратда дўзах оловидан бошқа ҳеч вақо йўқдир. Бу дунёда қилган ишлари ҳабата бўлди ва қилган амаллари ботил бўлди.

17Ўз Роббидан аниқ ҳужжатга эга бўлган, унга ўша (Робб)нинг Ўзидан гувоҳ эргашган ва у(гувоҳ)дан олдин Мусонинг китоби имом ва раҳмат ҳолида унга (шоҳид) бўлган кишига (куфр келтирилади)ми? Ана ўшалар у(шоҳид)га иймон келтирарлар. Гуруҳлардан ким унга куфр келтирса, унга ваъда қилинган жой жаҳаннамдир. Сен у ҳақда шак-шубҳада бўлма! Албатта, у Роббингдан келган ҳақдир. Лекин одамларнинг кўплари иймон келтирмаслар. (Қуръони Каримдан олдин Мусонинг (а.с.) китоби Таврот ҳам имом ва раҳмат бўлган ҳолида Муҳаммаднинг (с.а.в.) охирзамон Пайғамбари бўлишларига гувоҳ бўлган эди. Ана шундай кишига куфр келтирадиларми?! Қуръонга иймон келтирмасдан жаннатга киришни ҳеч ким хаёлига ҳам келтирмасин. Албатта, Пайғамбармиз (с.а.в.) ҳеч қачон Қуръони Каримнинг ҳақ эканлигига шак-шубҳа қилмаганлар. Аммо бу сўзлар ўша даврдаги оғир ҳолатни енгиллатиш учун айтилмоқда. Чунки у пайтда одамлар Исломга қаршилик қилиб, даъват ишлари юришмай туриб қолган эди. Аллоҳ таоло Пайғамбарига ва оз сонли мўмин бандаларига тасалли бериб, бу

ҳолатдан ҳайрон бўлмасликларини уқдирмоқда. Нимага Қуръон иши тўхтаб қолди, деб ўйлама, Аллоҳ хоҳлаган вақтида юришиб кетади.)

18Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган кимсадан ҳам золимроқ одам борми? Ана ўшалар Роббиларига рўбарў қилинурлар ва гувоҳлар: «Анавилар Роббилари шаънига ёлғон гапирганлардир. Огоҳ бўлингким, Аллоҳнинг лаънати золимларгадир», дерлар.

19Улар Аллоҳнинг йўлидан тўсарлар ва унинг эгри бўлишини хоҳларлар ҳамда улар охиратга куфр келтирувчи кимсалардир.

20Ана ўшалар ер юзида қочиб қутилувчи бўла олмадилар, уларга Аллоҳдан ўзга дўст ҳам бўлмади, азоб бир неча баробар қилинур. Улар эшитишга қодир бўла олмадилар ва кўра олмадилар ҳам.

21Ана ўшалар ўзларига зиён қилганлардир ва тўқиган нарсалари улардан ғойиб бўлди.

22Шак-шубҳасиз, албатта, улар охиратда яна ҳам кўпроқ зиён кўргувчилардир.

23Албатта, иймон келтирганлар, яхши амаллар қилганлар ва Роббиларига ишонч ила бўйинсунганлар, ана ўшалар жаннат эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

24Бу икки гуруҳнинг мисоли худди кару кўр ҳамда эшитувчи ва кўрувчига ўхшайдир. Улар бир-бирларига баробар бўла оладиларми? Ибрат олмайсизларми? (Кофир билан мўминнинг орасида ер билан осмонча фарқ бор. Кофир кўр ва кар одамга ўхшайди. Мўмин эса, кўзи, қулоғи бутун, ҳам кўриб, ҳам эшитадиган одам кабидир. Куфри туфайли қалб кўзи кўр, ибрат қулоғи кар бўлиб қолган кофир бу дунёнинг ҳақиқатини кўролмайди, эшитолмайди. Ҳаммаёққа урилиб, туртилиб-суртилиб юради. Иймони сабабли қалб кўзи ва ибрат қулоғи очиқ бўлган мўмин эса, ҳамма нарсани кўриб, эшитиб, яхши йўлни танлаб, тўғри ва шаҳдам юради.)

25Албатта, Биз Нуҳни ўз қавмига:«Албатта, мен сизларга очиқ-ойдин огоҳлантирувчиман.

26Аллоҳдан ўзгага ҳеч ибодат қилманглар, албатта, мен сизларга аламли кун азоби бўлишидан қўрқаман», дедириб юбордик.

27Унинг қавмидан куфр келтирган зодагонлар: «Биз сени ҳам фақат ўзимизга ўхшаган одам эканингни кўряпмиз, сенга ичимиздан эси паст пасткашларимизгина эргашаётганини кўряпмиз, сизларнинг биздан устун фазлингизни кўрмаяпмиз, балки сизларни ёлғончи деб ўйлаяпмиз», дедилар. (Нуҳнинг (а.с.) гапларига қавм номидан уларнинг корчалонлари, оғзи ботир зодагон бошлиқлари жавоб берди. Диққат билан разм солсак, уларнинг жавоблари барча кофир, саркаш қавмларнинг ўзларига келган Пайғамбарларга берган жавобларига ўхшашини кўрамиз: Уларнинг фикрича, камбағал кишилар пасткаш ва ақли оз ҳисобланади. Шунинг учун камбағал бўлиб қолган, дейишади. Ўша камбағаллар аралашган ҳар бир ишга хосиятсиз иш деб қарашади. Аслида эса, камбағалларнинг қалбини бойлик, айшу ишрат ва мутакаббирлик бузмагани

учун улар илоҳий даъватларга тез жавоб берадилар. Буни бой-зодагонлар тамоман тескари тушунадилар.)

28У:«Эй қавмим, айтинг-чи, агар мен Роббимдан аниқ ҳужжатга эга бўлган бўлсам ва У менга Ўз ҳузуридан раҳмат берган бўлса-ю, сизга махфий қолган бўлса, уни сизга, агар ёқтирмасангиз ҳам, мажбурлаймизми?!

29Эй қавмим, бу (даъватим) учун сиздан мол сўрамайман. Менинг ажрим фақат Аллоҳнинг зиммасида. Мен иймон келтирганларни қувловчи эмасман. Албатта, улар Роббиларига рўбарў бўлувчилардир. Аммо мен сизларнинг жоҳил қавм эканингизни кўрмоқдаман». (Эй қавмим, менинг сиз учун куюнаётганимни ўзингизча ҳар хил тушунманг. Мен сизларнинг иймонли бўлиб, саодатга эришишингизни истайман, холос. Ажрни Аллоҳ беради, сиз бермайсиз, хавотирланманг. Сенга пасткашларгина эргашаётганини кўряпмиз, деганингиз учун, сизларга ёқиш мақсадида ёки сизларни рози қилиш учун: «Мен иймон келтирганларни қувловчи эмасман». Мен учун бой-камбағал барибир, муҳими, иймон келтириш. Ҳамма гап иймонда. Шунингдек, улар мен учун иймон келтирган эмаслар, уларнинг иймон келтиришлари Аллоҳга боғлиқ. Қадр-қийматни пул-мол билан ўлчаб юрибсиз. Одамлар Роббиларига рўбарў келишларини англамай, жоҳиллик қилмоқдасиз.)

30Эй қавмим, агар уларни қувсам, ким менга Аллоҳ(азобидан)дан (қутулишга) ёрдам беради? Ўйлаб кўрмайсизларми?»

31Мен сизларга: «Ҳузуримда Аллоҳнинг хазиналари бор», демайман. Ғайбни ҳам билмайман. «Мен фариштаман», демайман. «Кўзингизга ҳақир кўринаётганларга Аллоҳ ҳаргиз яхшилик бермайди», демайман. Уларнинг дилларида нима борлигини Аллоҳ яхши биладир. Акс ҳолда, мен, албатта, золимлардан бўлиб қоламан», деди. (Ушбу ояти каримада Нуҳнинг (а.с.) ўз шахслари ва Пайғамбарликлари хусусиятларини қавмларига қандай васф қилиб берганлари баён қилинмоқда.)

32Улар: «Эй Нуҳ, батаҳқиқ, сен биз билан тортишдинг, кўп тортишдинг. Энди, агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга ваъда қилаётган нарсангни келтир», дедилар.

33У: «Уни сизларга, агар хоҳласа, фақат Аллоҳгина келтирур ва сизлар қочиб қутулувчи эмассиз.

34Ва агар Аллоҳ сизларни йўлдан оздиришни истаса, мен насиҳат қилишни хоҳлаганим билан насиҳатим сизларга манфаат бермайди. У сизнинг Роббингиздир ва Унга қайтарилурсиз», деди.

35Ёки: «Уни тўқиб олди», дейдиларми? Сен:«Агар уни тўқиб олган бўлсам, жиноятим ўз зиммамда ва мен сиз қилаётган жиноятдан холидирман», деб айт.

36Ва Нуҳга: «Қавмингдан аввал иймон келтирганлардан бошқа ҳеч ким иймон келтирмас ва уларнинг қилмишларидан қайғуга тушмагин.

37Бизнинг риоятимиз ва ваҳиймиз ила кема ясагин ҳамда зулм қилганлар тўғрисида Менга гап очмагин, албатта, улар ғарқ бўлгувчилардир», деб ваҳий қилинди.

38У кема ясамоқда. Ўз қавмидан бўлган зодагонлар қачон олдидан ўтсалар, уни масхара қилдилар. У: «Агар бизни масхара қилсангиз, биз ҳам худди сиз бизни масхара қилганингиздек сизларни масхара қиламиз.

39Бас, яқинда кимга шарманда қилувчи азоб келишини ва кимнинг устига муқим азоб тушишини билиб олурсиз», деди.

40Токи Бизнинг амримиз келиб, таннур фаввора отганда: «У(кема)га ҳар нарсадан бир жуфтдан ва аҳлингдан аввал сўз кетмаганини ва иймон келтирганларни ол», дедик. У билан бирга иймон келтирганлар жуда оз эди. (Нуҳ (а.с.) оиласидан ҳалок бўлишга сўз кетиб қолганлар–хотини билан бир ўғли. Уларни кемага олмасликни амр қилинди. Ҳа, Нуҳ (а.с.) узоқ вақт–эллик санаси кам минг йил даъват қилишларига қарамай, саркаш қавмнинг озгинасидан бошқаси иймонга келмади. Шу сабаб ила бу тузалмас дардисарларни дунё танасидан бутунлай кесиб ташлаш учун Аллоҳ ҳаммасини ғарқ этишни ирода қилди.)

41Ва у: «Кемага мининглар, унинг юриши ҳам, туриши ҳам Аллоҳнинг исми ила бўлур. Албатта, Роббим мағфиратли ва раҳмлидир», деди.

42Ва у(кема) уларни тоғлардек тўлқинда олиб кетаётганида, Нуҳ бир четда турган ўғлига: «Эй ўғлим, биз билан бирга мингин, кофирлар билан бирга бўлмагин», деди. (Нуҳ (а.с.) ва шериклари нажот кемасига минганларидан сўнг, ўғиллардан бирининг бир четда ажралиб турганини кўрдилар. Даҳшатли тўфондан-да оталик меҳрлари устун келиб: «»бир четда турган ўғлига: «Эй ўғлим, биз билан бирга мингин, кофирлар билан бирга бўлмагин», деди»лар.)

43У (ўғил): «Тоққа жойлашиб олсам, мени сувдан сақлайдир», деди. У эса: «Бугун Аллоҳнинг амридан сақловчи йўқдир. Магар кимни раҳм қилсагина (сақлар)», деди. Шунда ораларини тўлқин тўсди ва у(ўғил) ғарқ бўлганлардан бўлди. (Кофир бўлгандан кейин қийин экан. Улуғ Пайғамбар бўлмиш отанинг гапини эшитиб туриб ҳам, бостириб келаётган даҳшатли тўфонни кўриб туриб ҳам: «Тоққа жойлашиб олсам, мени сувдан сақлайди», деди.)

44«Эй ер, сувингни ютгин, эй осмон, ўзингни тутгин», дейилди. Сув қуриди. Фармон бажарилди ва (кема) Жудий (тоғи)га жойлашди. Ҳамда «Золим қавмлар йўқолсин!» дейилди.

45Нуҳ Роббига нидо қилиб: «Роббим, албатта, ўғлим аҳлимдандир, албатта, ваъданг ҳақдир ва Сен ҳукм қилгувчиларнинг энг ҳикматлисисан», деди. (Яъни, бу билан Нуҳ (а.с.), эй Роббим, сен менга аҳлингни қутқараман, деб ваъда берган эдинг, ўғлим аҳлимдан-ку, ўша боламни менга бергин, ўзинг ҳикмат ила ҳукм чиқаргувчи зотсан, демоқчилар.)

46У зот: «Эй Нуҳ, албатта у(ўғил) аҳлингдан эмас. Албатта, у яхши амал эмасдир. Ўзингнинг илминг бўлмаган нарсани зинҳор сўрамагин. Мен сенга жоҳиллардан бўлмаслигингни насиҳат қиламан», деди. (Унинг қилган иши яхши эмас. У

кофирлик қилди. У кофирлиги билан сенинг аҳлингдан бўла олмайди. Иймони борлар сенинг аҳлинг бўлади. Билмаган нарсаларингни сўрайвериб, жоҳиллар қаторига қўшилиб қолмагин, дейман. Мисол учун, юқоридаги саволинг билан инсонлар орасидаги ҳақиқий алоқа иймон алоқаси эканидан, аҳл деганда кимни эътиборга олиш кераклигидан, Аллоҳ Ўз ваъдасини қандай бажарганидан бехабарга–жоҳилга ўхшаб кўриняпсан. Ҳолбуки, Аллоҳ иймонли қалблар ўртасидаги риштани ҳар қандай алоқадан устун қўяди, аҳл деганда, иймонли аҳлни кўзда тутади. Аҳлингни қутказишга ваъда берган бўлса, сенга ҳақиқий аҳл бўлганларни тўфон балосидан халос этиб қўйди.)

47У: «Роббим, мен ўзимнинг илмим бўлмаган нарсани сендан сўрамоқдан паноҳ тилайман. Агар мени мағфират қилмасанг ва менга раҳм кўрсатмасанг, зиён кўргувчилардан бўламан», деди.

48«Эй Нуҳ, Биздан сенга ва сен билан бирга бўлган умматларга бўлган тинчлик ва баракотлар ила (кемадан) тушгин. Яна бир умматлар бўлур, уларни бир оз ҳузурлантирурмиз, сўнгра уларни биздан бўлган аламли азоб тутар», дейилди.

49Ана шу ғайб хабарларини сенга ваҳий қилмоқдамиз. Бундан олдин уларни сен ҳам билмас эдинг ва сенинг қавминг ҳам. Бас, сабр қил, албатта, оқибат тақводорларникидир. (Нуҳ (а.с.) ва у кишининг қавмлари аллақачон ўтиб кетган. Уларнинг хабарини Муҳаммад (с.а.в.) ҳам, у кишининг қавмлари, Арабистон аҳолиси ҳам билмас эдилар. Лекин ана шу одамларга ваҳий йўли билан номаълум нарсаларнинг хабари–Нуҳ (а.с.) ва у зотнинг қавмлари хабари келди.)

50Ва Одга ўз биродарлари Ҳудни (юбордик). У: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинг. Сиз учун ундан ўзга илоҳ йўқдир. Сизлар фақат тўқиб олувчиларсиз, холос.

51Эй қавмим, мен сизлардан бу (даъватим) учун ажр сўрамайман. Менинг ажрим фақат мени яратган зотнинг зиммасидадир. Ақл юритмайсизларми?

52Эй қавмим, Роббингизга истиғфор айтинг, сўнгра Унга тавба қилинг, шунда У устингизга осмондан барака ёмғири юборади ва қувватингизга қувватни зиёда қилади. Жиноятчи бўлган ҳолингизда юз ўгириб кетманг», деди.

53Улар: «Эй Ҳуд, бизга очиқ-ойдин ҳужжат келтирмадинг. Биз сенинг гапинг учун худоларимизни тарк қилувчи эмасмиз ва биз сенга иймон келтирувчи ҳам эмасмиз.

54Биз фақат, сени баъзи худоларимиз ёмонлик ила урибди, деймиз, холос», дедилар. У: «Албатта, мен Аллоҳни гувоҳ қиламан ва сиз ҳам гувоҳ бўлингки, мен шерик келтираётганингиздан покман.

55Ундан ўзгани. Бас, ҳаммангиз менга қарши ҳийла қилаверинглар, менга муҳлат берманглар.

56Албатта, мен Роббим ва Роббингиз бўлмиш Аллоҳга таваккал қилдим. Ҳар бир ўрмалайдиган нарсанинг пешонаси Унинг чангалидадир. Албатта, Роббим тўғри йўлдадир. (Фақат Унгагина суяндим. Ундан ўзга таваккал қиладиган зот йўқ. Ана

шунинг учун ҳам мен сиздан эмас, ўша қудратли, ғолиб ва қаҳрли Аллоҳдан қўрқаман ва Унгагина суянаман. Мен Роббимнинг йўлига юрганман ва Унинг ёрдами ила мақсадга етишимда шубҳа йўқдир. Сиздан заррача қўрқмаслигимнинг боиси ҳам шунда.)

57Агар юз ўгириб кетсангиз, батаҳқиқ, мен сизларга нима ила юборилган бўлсам, уни сизларга етказдим. Роббим ўрнингизга сиздан бошқа қавмни келтиради ва сиз Унга ҳеч бир зарар етказа олмассиз. Албатта, Роббим ҳар бир нарсани муҳофаза қилгувчи зотдир», деди.

58Амримиз келган пайтда Ҳудга ва у билан бирга иймон келтирганларга раҳматимиз ила нажот бердик ва уларни қаттиқ азобдан қутқардик.

59Анави Оддир. Улар Роббилари оятларини инкор қилдилар. Унинг Пайғамбарларига осий бўлдилар. Ҳар хил жабрчи ва қайсарнинг ишига эргашдилар.

60Ва уларга бу дунёда ҳам, қиёмат кунида ҳам лаънат эргашур. Огоҳ бўлингким, албатта, Одликлар Роббиларига куфр келтирган эдилар. Огоҳ бўлингким, Ҳуд қавми Од йўқолсин-е! (Од қавми Аллоҳнинг йўлига юрмай, ҳар хил золим ва саркашларга эргашганлари учун уларга бу дунёю охиратда лаънат айтилади. Шу билан, Од қиссаси ҳам тамом бўлди. Бу қиссада оғир пайтларни бошларидан кечириб турган Пайғамбаримизга (с.а.в.) ва у зот билан бирга бўлган оз сонли мусулмонларга тасаллилар бор.)

61Ва Самудга биродарлари Солиҳни (юбордик). У: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинг. Сиз учун Ундан ўзга илоҳ йўқ. У сизларни ердан пайдо қилди ва унга сизни ободлиги учун қўйди. Бас, Унга истиғфор айтинг, сўнгра Унга тавба қилинг. Албатта, Роббим яқин ва ижобат қилгувчидир», деди.

62Улар: «Эй Солиҳ, бундан олдин сен ичимизда орзу қилинган эдинг. Энди бизни ота-боболаримиз ибодат қиладиган нарсага ибодат қилмоғимиздан қайтарасанми? Албатта, биз сен даъват қилаётган нарса ҳақида шак-шубҳадамиз», дедилар.

63У: «Эй қавмим, хабар беринг-чи, агар мен Роббим томонидан очиқ-ойдин ҳужжатга эга бўлсам ва менга У томонидан раҳмат берилган бўлса-ю, мен Унга осий бўлсам, ким менга Аллоҳ (азоби)дан (қутулишга) ёрдам беради?! Бас, сиз менга зиёндан ўзгани зиёда қилмайсизлар.

64Эй қавмим, Аллоҳнинг мана бу туяси сизга оят-мўъжизадир. Бас, уни тек қўйинглар, Аллоҳнинг ерида еб юрсин, унга ёмонлик етказманглар, акс ҳолда, сизни яқин азоб ушлайди», деди. (Солиҳ (а.с.) ўзларига Аллоҳ таоло томонидан Пайғамбарликларини тасдиқловчи мўъжиза қилиб берилган туяни Самуд қавмига кўрсатиб, эй қавмим, мана бу туя менинг ҳақ Пайғамбар эканимни тасдиқловчи мўъжиза, бу Аллоҳнинг туяси, унга тегманглар, Аллоҳнинг ерида хоҳлаган нарсасини еб юрсин, унга бирор ёмонлик етказа кўрманглар, агар бирор ёмонлик етказсангиз, сизга тезда азоб келади, дедилар.)

65Бас, у(туя)ни сўйдилар. Сўнг У (Солиҳ): «Диёрингизда уч кун баҳраманд бўлиб
туринг. Бу ёлғон бўлмаган ваъдадир», деди.

66Амримиз келган пайтда раҳматимиз ила Солиҳга ва у билан бирга иймон
келтирганларга нажот бердик ва ўша куннинг шармандалигидан қутқардик.
Албатта, Роббинг, Унинг Ўзи кучли ва азиздир.

67Ва зулм қилганларни даҳшатли қичқириқ олди. Бас, диёрларида тўкилдилар.

68Худди унда турмаганга ўхшаб. Огоҳ бўлингким, албатта, Самуд (қавми)
Роббиларига куфр келтирган эдилар. Огоҳ бўлингким, Самуд йўқолсин-е!

69Батаҳқиқ, элчиларимиз Иброҳимга хушхабар келтирдилар. Улар: «Салом»,
дедилар. У: «Салом», деди. Ва кўп ўтмай қовурилган бузоқ келтирди. (Ҳуд
қиссаларидан фарқли ўлароқ, Иброҳимнинг (а.с.) қиссалари бошидан эмас, балки
бир кўриниши келтирилмоқда. Бу эса, Лут (а.с.) қиссасига кириш учундир.)

70Уларнинг қўллари у(таом)га етмаётганини кўриб, улардан ҳайрон бўлди ва
ичида хавфсиради. Улар: «Қўрқма, биз Лут қавмига юборилганмиз», дедилар.
(Фаришталар одам суратида келган эдилар. Шунинг учун Иброҳим (а.с.)
саҳроликларнинг меҳмондўстликлари асосида уларни зиёфат қилишга
шошилдилар. Тезда пиширилган бузоқ гўштини олиб келиб, меҳмонлар олдига
қўйганларида фаришталар таом емасликлари сабабидан унга қўл узатмай
ўтиравердилар. Бу ҳол Иброҳимга (а.с.) ғалати кўринди ва улардан хавфсирай
бошладилар.)

71Тик турган хотини кулди. Бас, Биз у(хотин)га Исҳоқнинг ва Исҳоқдан кейин
Яъқубнинг хушхабарини бердик. (Иброҳимнинг (а.с.) фаришталар билан
қилаётган суҳбатларини тик туриб эшитаётган у кишининг аёллари,
фаришталарнинг Лут қавмига азоб олиб кетаётганини эшитиб кулдилар. Лекин у
аёлга аталган бошқа гап бор эди.)

72У: «Вой шўрим, ўзим кампир, манави эрим чол бўлса ҳам, туғаманми?! Бу қизиқ
нарса-ку!» деди. (Иброҳимнинг (а.с.) ҳам аёлларининг ҳам ёши ўтиб қолган эди.)

73Улар: «Аллоҳнинг амридан ажабланасанми? Эй аҳли байтлар, сизларга
Аллоҳнинг раҳмати ва баракотлари бўлгай. Албатта, У мақталган ва буюк
зотдир», дедилар.

74Иброҳимдан қўрқинч кетиб, хушхабар етгач, Биз билан Лут қавми ҳақида
баҳслаша бошлади.

75Албатта, Иброҳим ҳалийм, тазарруъли ва (Аллоҳга) тез қайтувчидир.
(Фаришталарнинг мақсадларини билгандан сўнг Иброҳимдан (а.с.) қўрқинч
кетди. У кишига фаришталар келтирган хушхабар етди. Лекин у киши
фаришталар хушхабар келтиргани билан бирга Лут қавмидан ташвишга тушиб,
улар ҳақида тортиша бошладилар.)

76«Эй Иброҳим, бундан воз кеч. Чунки Роббингнинг амри келиб бўлган. Албатта,
уларга қайтарилмас азоб келгусидир», дейишди.

77Элчиларимиз Лутга келган пайтларида, у уларни (кўриб) ёмон ҳолга тушди ва
қўл-оёғи бўшашди ҳамда: «Бу қийин кундир», деди. (Чунки Лут (а.с.) қавмининг
жиноятқор эканини яхши билардилар. Улар дунёда ҳеч ким қилмаган гуноҳни
қилаётган эдилар. Бу золим қавмга Аллоҳнинг азоби келиши муқаррар эди. Аммо
қачон келишини ҳеч ким билмас эди. Жумладан, Лут (а.с.) ҳам. Аммо ҳузурларига
Аллоҳнинг элчилари бўлмиш фаришталар келганида Лут (а.с.) қавмига азоб
келганини англадилар.)

78Қавми унга шошилиб, ҳаллослаб етиб келди. Улар бундан олдин гуноҳлар қилар
эдилар. У: «Эй қавмим, анаву қизларим сизлар учун покроқ-ку. Бас, Аллоҳдан
қўрқинг! Меҳмонларим ҳақида мени шарманда қилманг. Ичингизда бирорта
тузукроқ одам йўқми?!» деди. (Мазкур қавм баччабозлик қилардилар. Лутнинг
(а.с.) меҳмонга ёш йигитларнинг келишидан ёмон ҳолга тушишлари ва қўл-
оёқлари бўшашишлари ҳам, юқорида айтиб ўтилганидек, шу боисдан эди.
Қавмнинг нияти кўринишидан маълум эди.)

79Улар: «Сенинг қизларингда бизнинг ҳаққимиз йўқлигини билгансан ва биз
нимани хоҳлашимизни, албатта, сен биласан», дедилар.

80У: «Қани энди сизларга қувватим етса эди ёки мустаҳкам ерга беркинсайдим»,
деди.

81Улар: «Эй Лут, биз Роббингнинг элчиларимиз, булар сенга ҳаргиз тега олмаслар.
Бас, кечанинг бир бўлагида аҳлинг ила юргин ва сизлардан хотинингдан бошқа
ҳеч ким ўгирилмасин. Чунки уларга етадиган мусибат у (аёл)га-да етгувчидир.
Уларга тайин қилинган вақт субҳдир. Субҳ яқин эмасми?!» дедилар.

82Амримиз келган пайтда у ўлкани остин-устун қилдик ва устидан кетма-кет
сопол тошларни ёғдирдик.

83Уларга Роббинг ҳузурида белги қўйилган эди ва улар золимлардан узоқ эмасдир.
(Лут қавми истиқомат қилган диёрлар беш шаҳар-қишлоқдан иборат бўлган,
уларнинг каттаси Садум деб номланган. Аллоҳ таоло уларнинг барчасини остин-
устин қилиб ташлаганидан сўнг, устидан лойи қотиб қолган тош ёғдирган.)

84Ва Мадянга биродарлари Шуайбни (юбордик). У: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат
қилинг, сиз учун Ундан ўзга илоҳ йўқ. Ўлчовни ва тортишни камайтирманглар.
Албатта, мен сизларнинг яхшиликда (мўл-кўлликда) эканликларингизни кўриб
турибман. Албатта, мен сизларга қамровли кун азобидан қўрқмоқдаман.

85Эй қавмим, ўлчаш ва тортишни адолат ила мукаммал қилинг. Одамларнинг
нарсаларини камайтириб қолманг ва ер юзида бузғунчилик қилиб юрманг.

86Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳнинг наздида боқий қолувчи сиз учун яхшироқдир.
Мен сизнинг устингизда қўриқчи эмасман», деди.

87Улар: «Эй Шуайб, сенга бизнинг оталаримиз ибодат қиладиган нарсани тарк
қилмоғимизни ёки молларимизда хоҳлаганимизни қилмаслигимизни намозинг
амр қилмоқдами?! Сен жуда ҳалийм ва рашид экансан-да», дедилар. (Мадян
аҳолисининг бу гапи ҳозирги жоҳилият аҳлининг Исломга даъват қилувчига:

«Намозингни ўқисанг-чи бизнинг ишларимизга аралашмасдан», деган гапларининг худди ўзи.)

88У: «Эй қавмим, хабар беринглар-чи, агар мен Роббимдан аниқ ҳужжатга эга бўлсам-чи ва мени Ўзи тарафидан яхши ризқ ила ризқлантирган бўлса-чи?! Мен сизларни ўзим қайтараётган нарсада ўзим хилоф қилмоқчи эмасман. Мен имконим борича ислоҳ қилишдан ўзга ҳеч нарсани хоҳламасман. Менинг муваффақиятим фақат Аллоҳга боғлиқ. Унгагина таваккал қилдим. Унгагина қайтаман. (Аввалги гапларингизни ўйламай, шошилиб, бебошларга қўшилиб айтиб қўйган бўлишингиз мумкин. Аммо энди ўйлаб кўриб, шошилмасдан, ақлни пешлаб туриб, «хабар беринглар-чи, агар мен Роббимдан аниқ ҳужжатга эга бўлсам-чи?!» Унда нима деган одам бўласиз? Менинг Пайғамбарлигим ҳақ. Мен ўзим биламан. Аллоҳ менга ваҳий юборади, амр қилади. Мен одамларга етказаман. Мени инкор қилаётганингиз нотўғри. Сизларни тижоратда ҳалол бўлишга, одамларнинг ҳаққини уриб қолмасликка, иқтисодий муомалаларда адолат қилишга даъват этишимни нотўғри тушунманглар. Бунинг орқасида бирор манфаат қозонмоқчи эмасман. Аллоҳ таоло менга яхши ризқни бериб қўйган.)

89Эй қавмим, менга хилоф қилишингиз сизларни ё Нуҳ қавмига, ё Ҳуд қавмига, ёки Солиҳ қавмига етган мусибатга ўхшаш мусибат етишига олиб бормасин. Лут қавми сизлардан узоқ эмас. (Яъни, Нуҳ, Ҳуд, ва Солиҳ қавмига етган мусибатлар сизга ҳам етмаслигини хоҳласангиз, менга хилоф қилишни йиғиштиринг. Чунки ўша қавмлар Пайғамбарларига хилоф қилишлари оқибатида мусибатлар, азоб-уқубатларга дучор бўлишган эди. Сизлар ҳам менга қарши чиқмоқдасиз, агар шу хилда давом этаверсангиз, худди ўша қавмларга етган мусибатлар сизларга ҳам етиши турган гап. Улар яшаган жойлар сизга яқин. Улар яшаган замон ҳам сиз яшаётган замондан узоқ эмас. Ибрат олинглар. Ҳали ҳам вақт бор. Ўзингизни ўнглаб олишингиз мумкин.)

90Роббингизга истиғфор айтинг, сўнгра Унга тавба қилинг. Албатта, Роббим раҳмли ва шафқатли зотдир», деди.

91Улар: «Эй Шуайб, айтганларингнинг кўпини яхши тушунмадик ва биз сени ичимизда заифҳол кўряпмиз, агар одамларинг бўлмаганида, сени тошбўрон қилар эдик. Сенинг ўзинг биз учун қимматли эмассан», дедилар.

92У:«Эй қавмим, менинг одамларим сизлар учун Аллоҳдан кўра азизроқми?! Унга орқангизни ўгириб олдингиз. Албатта, Роббим қилаётган амалларингизни иҳота қилувчидир.

93Эй қавмим, имконингиздаги амални қилаверинг, мен ҳам амал қилувчиман. Тезда кимга шарманда қиладиган азоб келишини ва ким ёлғончи эканини биласизлар. Кутинглар, мен ҳам сизлар ила кутувчиман», деди.

94Амримиз келган пайтда Шуайбга ва у билан бирга иймонга келганларга раҳматимиз ила нажот бердик. Зулм қилганларни эса, қичқириқ тутди ва диёрларида тўкилдилар.

95Худди у ерда яшамаганлардек. Огоҳ бўлингким, худди Самуд йўқолгандек,
Мадян ҳам йўқолди. (Мадян аҳлини ҳалок этиш учун тайин қилинган вақт келиб,
амримиз етганида, одатдагидек, Пайғамбаримиз Шуайб ва у билан бирга бўлган
мўминларга нажот бердик. Зулмкор бўлган кофирларни эса, биз томондан келган
бир қичқириқ тутди ва ҳаммалари турган жойларида тўкилиб қолдилар. Худди ер
юзида яшамагандек адо бўлдилар. Шуайбнинг (а.с.) қавми Мадян аҳли ҳам,
Солиҳнинг (а.с.) қавми Самуд каби, йўқолди, узоқ бўлди.)

96Батаҳқиқ, Биз Мусони оятларимиз ва очиқ-ойдин ҳужжатимиз ила юбордик.

97Фиръавнга ва унинг одамларига. Бас, улар Фиръавн ишига эргашдилар.
Фиръавннинг иши эса тўғри эмасди!

98У қиёмат куни қавмининг олдига тушиб, уларни дўзахга бошлаб келтирадир. У
жой қандай ҳам ёмон тушиш жойидир. (Биз «тушган жойи» деб таржима қилган
сўз ояти каримада «сув ичгани тушган жойи» деган маънони англатувчи «ал-
вардул мавруд» ибораси ила келган. Қавм бу дунёда Аллоҳ таолонинг амрини
қўйиб, Фиръавнга эргашгани учун қиёмат куни ҳам унга эргашадилар. У эса,
иссиқда куйиб-ёнган қавмни, сув ичишга бошлаб бораман, деб ҳаракат қилади-ю,
олиб борган жойи дўзахнинг қаъри бўлади. У қандай ҳам ёмон жой.)

99Бу дунёда ҳам, қиёмат кунида ҳам уларга лаънат эргашадир. Бу қандай ҳам ёмон
ёрдамдир!

100Мана булар–шаҳарларнинг хабарларидан бўлиб, уларни сенга қисса
қилаётирмиз. Улардан (ўз ўрнида) турганлари ҳам бор, йиқилганлари ҳам бор.

101Биз уларга зулм қилмадик. Лекин ўзларига зулм қилдилар. Роббингнинг амри
келган пайтда Аллоҳни қўйиб илтижо қилган «худо»лари ҳеч бир нарсада
уларнинг ҳожатларини чиқара олмади. Уларга зиёндан бошқани зиёда
қилмадилар.

102Роббинг золим шаҳарларни ушлаганида, ана шундай ушлайдир. Албатта, Унинг
ушлаши аламли ва шиддатлидир.

103Албатта, бунда охират азобидан қўрққан кимса учун ибрат бордир. Бу кун
одамлар жамланадиган бир кундир. Бу кун шоҳид бўлинадиган кундир.

104Уни Биз фақат саноқли муддатга кечиктирамиз.

105У келган кунда ҳеч бир жон гапира олмас. Магар У зотнинг изни ила (гапирур).
Бас, улардан бадбахтлари ва бахтлилари бордир.

106Бас, бадбахт бўлганлар дўзахдалар. У ерда улар дод-фарёд қилурлар.

107Улар, модомики осмонлару ер бор экан, унда абадий қолурлар. Магар Роббинг
хоҳласа, (абадий қолмаслар). Албатта, Роббинг нимани хоҳласа, қилгувчи зотдир.
(Яъни, улар дўзахда абадий қолурлар. Магар Аллоҳ хоҳласа, баъзиларини озод
этиши мумкин. Чунки Аллоҳ хоҳлаганини қилгувчи зотдир.)

108Бахтли бўлганлар жаннатдадирлар. Улар унда, модомики осмонлару ер бор экан, абадийлар. Магар Аллоҳ хоҳласа, (Ўзи билур). Бу туганмас инъомдир. (Яъни, бахтлилар жаннатда абадий қолиш билан бирга, туганмас неъматларга ҳам эга бўладилар. Саҳиҳ ҳадисда ривоят қилинишича, уларга: «Эй аҳли жаннатлар, сизлар энди абадий яшайсизлар, ўлмайсизлар, абадий ёш бўласизлар, қаримайсизлар, абадий соғ бўласизлар, бемор бўлмайсизлар, абадий неъматда бўласизлар, ноумид бўлмайсизлар», дейилади.)

109Сен анавилар ибодат қилаётган нарсада шак-шубҳада бўлма. Улар олдин оталари ибодат қилганга ўхшаш ибодат қилурлар, холос. Ва, албатта, Биз уларга насибаларини камситмай, тўлиқ қилиб берамиз.

110Батаҳқиқ, Мусога китобни бердик. Бас, у ҳақида ихтилоф қилинди. Агар Роббингдан ўтган сўз бўлмаганида, ораларида ҳукм чиқарган бўлар эди. Ва, албатта, улар ундан шак-шубҳададирлар.

111Албатта, Роббинг ҳаммага амалларига яраша тўлиқ вафо қилур. Чунки У қилаётган нарсаларидан хабардордир.

112Бас, сен ва сен билан тавба қилганлар мустақийм туринглар ва туғёнга кетманглар. Чунки У нима қилаётганингизни кўриб тургувчидир. (Яъни, Пайғамбар (с.а.в.) ва мўминлар тўғри йўлда–Аллоҳнинг динида собит турмоқликлари, бардавом бўлмоқлари лозим. Улар ҳаддан ошиб, туғёнга кетиши мумкин эмас. Агар мустақийм турмасангиз ва туғёнга кетсангиз, ўзингизга қийин бўлади. «Чунки У нима қилаётганингизни кўриб тургувчидир».)

113Зулм қилганларга мойил бўлманглар. Яна сизни дўзах олови тутмасин. Сиз учун Аллоҳдан ўзга дўстлар йўқ. Сўнгра ёрдам берилмайсизлар.

114Кундузнинг икки тарафида ва кечанинг бир бўлагида намозни тўкис адо қил! Албатта, яхшиликлар ёмонликларни кетказади. Бу эса, эсловчиларга эслатмадир. (Уламоларимиз ояти каримадаги «Кундузнинг икки тарафида» адо қилинадиган намоз бомдод, пешин ва аср намозлари, «кечанинг бир бўлагида» адо этиладиган намоз шом ва хуфтон намозлари, дейишган. Мўмин киши томонидан қилинган ҳар бир яхши иш ёмонликларни кетказади. Намоз ўша яхшиликларнинг гултожидир. Ушбу оятда оғир ва аҳамиятли ишларни қилишда, Аллоҳнинг амрига бўйсунишда, кўрсатган йўли ва йўллаган динида мустақийм туришдек масъулиятли ишда намоз ва яхшилик қилиш ила олдинга йўл очишга ундаш бор.)

115Ва сабр қил. Бас, албатта, Аллоҳ яхшилик қилувчиларнинг ажрини зое қилмас.

116Сиздан олдинги асрларда ер юзида фасоддан қайтарадиган боқийлик эгалари бўлганида эди. Магар Биз нажот берганлар озгина кишилар бўлди, холос. Зулм қилганлар эса, маишат ортидан кетдилар ва жиноятчилардан бўлдилар.

117Роббинг аҳли ислоҳчи бўлган шаҳарларни зулм ила ҳалок қилмас эди.

118Агар Роббинг хоҳласа, одамларни бир уммат қиларди. Улар ихтилоф қилишда бардавом бўлурлар.

119Роббинг раҳм қилганларидан бошқалари. Уларни шунинг учун яратгандир. Роббингнинг: «Жаҳаннамни, албатта, жинлар ва одамлар билан тамомила тўлдирурман», деган сўзи батамом бўлди. (Чунки улар турлича яратилганлар. Динда ҳам ихтилоф қиладилар. Магар Аллоҳ раҳм қилганларгина хилофсиз Аллоҳнинг айтганларида юрадилар. Жаҳаннамни тўлдириш учун ихтилоф қилганлар етарлича топилади.)

120Биз қалбингни саботли қилиш учун сенга Пайғамбарлар хабарининг ҳаммасини қисса қилиб айтмоқдамиз. Бу (сура)да сенга ҳақ ва мўминларга мавъиза ҳамда эслатма келди.

121Иймон келтирмайдиганларга: «Имконингиз бор амалларни қилаверинг, биз ҳам амал қилувчилармиз.

122Ва интизор бўлинглар, биз ҳам мунтазирмиз», деб айт.

123Осмонлару ернинг ғайби(ни билмоқ) Аллоҳга хосдир. Ишнинг барчаси Унга қайтарилур. Бас, Унга ибодат қил ва Унгагина таваккал қил. Роббинг қилаётганларингиздан ғофил эмасдир. (Интизор бўлиб кутилаётган нарса ғайбдир. Ғайбни эса, ҳеч ким билмайди. Уни фақат Аллоҳнинг Ўзи билади, холос.)

Chapter 12 (Sura 12)

1Алиф. Лом. Ро. Ушбулар очиқ-ойдин китобнинг оятларидир.

2Биз уни арабий Қуръон этиб нозил қилдик, шоядки ақл ишлатсангиз.

3Биз сенга ушбу Қуръонда ваҳий қилган нарсамиз ила энг гўзал қиссани ҳикоя қилурмиз. Агарчи ундан олдин сен бундан бехабарлардан бўлсанг ҳам.

4Юсуф отасига: «Эй отажоним, мен ўн битта юлдузни ҳам қуёш ва ойни кўрдим, уларнинг менга сажда қилаётганларини кўрдим», деганини эсла. (Бу тушни кўрганда Юсуф (а.с.) ёш бола эди. Одатда ёш болалар бунчалар аниқ ва башоратли туш кўрмайдилар. Яъқуб (а.с.) кичик ўғли Юсуфдан кўрган тушини эшитиб, шу гаплар хаёлидан ўтди. Бу туш улуғ келажакдан башорат эканини англади.)

5У: «Эй ўғилчам, тушингни акаларингга айтмагин. Яна улар сенга бирор ҳийла қилмасинлар. Албатта, шайтон инсонга очиқ-ойдин душмандир», деди.

6Шундай қилиб, Роббинг сени танлаб оладир, сенга тушларнинг таъбирини ўргатадир ва сенга ва Яъқуб аҳлига, худди оталаринг Иброҳим ва Исҳоққа батамом қилганидек, ўз неъматини батамом қилиб берадир. Албатта, Роббинг билгувчи ва ҳикматли зотдир». (Аллоҳнинг Пайғамбари бўлмиш Яъқуб (а.с.) ўғли Юсуф кўрган тушни ана шундай таъбир қилган эди. Бу туш Юсуфнинг келажакда боболари Иброҳим ва Исҳоқ алайҳимуссаломлар каби Пайғамбар бўлишидан дарак берар эди.)

7Батаҳқиқ, Юсуф ва унинг оға-иниларида сўровчилар учун оят-ибратлар бор эди. (Яъни, Юсуф ва унинг ака-укалари қиссасида ажойиб ибратли аломат-белгилар

жуда ҳам кўпдир. Ким сўраса, эътибор берса, диққат билан ўрганса, кераклигича ваъз-насиҳат, ибрат ва ўрнак олади.)

8Ўшанда улар: «Албатта, Юсуф ва унинг укаси отамизга биздан кўра маҳбуброқлар, ҳолбуки, биз кўпчиликмиз. Албатта, отамиз очиқ-ойдин адашувдадир», дедилар. (Яъни, Юсуфнинг акалари (улар ўн киши бўлиб, оналари бошқа эди), отамиз биздан кўра укамиз Юсуф ва унинг ота-она бир укаси икковини яхши кўради, аслида улардан кўра бизга кўпроқ эътибор бериши керак эди, отамиз бу ишда адашмоқда, дедилар.)

9«Юсуфни ўлдиринглар ёки узоқ ерга олиб бориб ташланглар, шунда отангизнинг юзи сизга холи қолади. Бундан кейин солиҳ қавмдан бўлиб оласизлар», дедилар. (Бу уларнинг ўзаро маслаҳатлари эди. Улар нима қилиб бўлса ҳам, Юсуфни йўқотиб, оталари фақат ўзларига эътибор бериши учун ҳаракатга тушиб қолдилар. Шайтон васвасага солганда шундай бўлади.)

10Улардан бир сўзловчи: «Юсуфни ўлдирманглар. Агар бирон иш қилмоқчи бўлсангиз, уни қудуқнинг қаърига ташланглар, баъзи йўловчилар олиб кетади», деди. (Акалар гапни бир жойга қўйиб, режани амалга ошириш учун ҳаракатга тушдилар. Бориб, оталарини аврай бошладилар.)

11Улар: «Эй отамиз, сен нега Юсуфни бизга ишонмайсан? Ҳолбуки, биз унга ихлос қилувчилармиз.

12Эртага уни биз билан юбор, еб-ичиб, ўйнаб келадир. Албатта, биз уни муҳофаза қилувчилармиз», дедилар.

13У:«Уни олиб кетишингиз мени хафа қиладир. Сиз ундан ғофил қолсангиз, уни бўри еб кетишидан қўрқаман», деди.(Уни сизларга ишониб, қўшиб юбора олмайман, деган маънодаги сўзни юмшоқроқ қилиб айтдилар.)

14Улар: «Агар биз кўпчилик бўлиб туриб, уни бўри еб кетса, унда биз зиёнкорлардан эканмиз-да?!» дедилар.

15Уни олиб кетиб, қудуқ қаърига ташлашга қарор қилганларида, биз унга: «Сен, албатта, уларга бу қилмишларининг хабарини берасан, ўшанда улар сени сезмаслар ҳам», деб ваҳий қилдик. (Ниҳоят, Юсуфнинг акалари ўзларининг машъум ниятларига етдилар. Уни қудуқ қаърига ташлаш ҳақидаги қарорларини амалга оширдилар. Қудуқ қаърида қалби хавфга тўлиб, ўлимини кутиб ўтирган ёш Юсуфга ваҳий келди: Яъни, сен хафа бўлма, қўрқма ҳам, вақти-соати келиб, акалрингга ўзингга қилган хиёнатларининг хабарини берасан. Ўшанда вазият шу даражада ўзгарадики, акаларинг сени танимайдилар ҳам.)

16Кечқурун йиғлаган ҳолларида оталарига келиб:

17«Эй отамиз, биз Юсуфни нарсаларимиз олдига қолдириб, ўзимиз қувлашиб кетсак, уни бўри еб қўйибди. Агар ростгўй бўлсак ҳам, сен бизга ишонмассан», дедилар.

18Ва унинг ёлғон қонга бўялган кўйлагини келтирдилар. У: «Йўқ! Сизга ҳавои нафсингиз бирор ишни зийнатлаб кўрсатибди. Энди чиройли сабр (дан бошқа чорам йўқ). Сиз васф қилаётган нарсада ёрдам сўраладиган зот ёлғиз Аллоҳнинг Ўзи», деди.(Ўғиллар оталарини ишонтириш мақсадида Юсуфнинг кўйлагини ёлғондан қонга бўяб олиб келишди. Аммо Аллоҳнинг Пайғамбари Яъқуб (а.с.) гап нимада эканини тушундилар. Юсуфни бўри емагани ҳам у кишига аён бўлди.)

19Ва йўловчилар келиб (қудуққа) сувчиларини юбордилар. Бас, у челагини ташлади ва: «Суюнчи беринглар! Бу бола-ку!», деди. Уни тижорат моли сифатида яшириб қўйдилар. Зотан, Аллоҳ уларнинг нима қилаётганларини билгувчи зотдир.

20Ва уни арзон баҳога, саноқли дирҳамларга сотдилар. Улар унга қизиқмаган эдилар. (Юсуфнинг ҳур инсон эканлиги, насли ошкор бўлиб қолса, бошларига нималар келишини яхши билардилар. Шунинг учун тезроқ сотишга ҳаракат қилдилар.)

21Ва уни Мисрда сотиб олган (одам) ўз хотинига: «Уни яхшилаб жойлаштир, шояд бизга манфаат берса ёки бола қилиб олсак», деди. Мана шундай қилиб, унга тушларнинг таъбирини ўргатишимиз учун Юсуфни жойлаштириб қўйдик. Аллоҳ Ўз ишида ғолибдир. Лекин одамларнинг кўпи билмаслар. (Аллоҳнинг тадбири бўлмаса, карвон қаёқдаю қудуқ қаърида ўтирган Юсуф қаёқда? Карвон тўхтамай, ўтиб кетса ҳам бўлаверарди. Аммо тўхтади. Юсуфни кўрди. Уни сотиб, фойда қилишмоқчи ҳам бўлдилар. Беркитиб қўйишмаса, бирорта маҳаллий одам уни кўриб, Мисрга бормай қолиб кетиши ҳам мумкин эди. Лекин Аллоҳ уларнинг кўнглига беркитиб қўйишни солди. Уни Мисрда сотиб олган кишининг қалбида эса, меҳр-шафқат уйғотди. Мана шундай қилиб, уни энг яхши жойга жойлаштирди. Бу ҳам келажакда бўладиган улуғ ишлар томон бир қадам силжиш эди.)

22Вояга етган вақтида унга ҳукмни ва илмни бердик. Гўзал иш қилгувчиларни шундай мукофотлармиз.

23У уйида бўлган аёл ундан нафсини хоҳлади. Эшикларни беркитиб: «Бу ёққа кел!» деди. У: «Аллоҳ сақласин! Ахир, у жойимни яхшилаб берган хўжам-ку! Албатта, золимлар нажот топмаслар», деди. (Яъни, бундай ҳаром ишни қилишдан Аллоҳ сақласин, демоқда. Кейин у яхшиликни унутадиган одам ҳам эмас. Шунинг учун ҳам, ахир у, яъни, уй эгаси–хотиннинг эри, жойимни яхшилаб берган хўжам-ку, деди. Менга шунча яхшилик қилган инсонга хиёнат этиб, хотинининг гапига кириб, фаҳш иш қиламанми? Агар шундай қиладиган бўлсам, золимлардан бўламан.)

24Батаҳқиқ, (хотин) унга интилди. У ҳам, агар Роббининг бурҳон-ҳужжатини кўрмаганида, (хотинга) интилар эди. Ундан ёмонлик ва фаҳш ишларни узоқлаштириш учун шундай қилдик. Албатта, у Бизнинг мухлис бандаларимиздан.

25Икковлари эшик томон чопишди. Хотин унинг кўйлагини орқасидан юлиб олди. Эшик олдида у(хотин)нинг хўжайинига дуч келишди. У (хотин): «Сенинг аҳлингга ёмонлик хоҳлаганнинг жазоси фақатгина қамалмоқ ёки аламли

азобдир», деди. (Хотиннинг эри келиб қолди. Нима қилиш керак? Маккор хотин ўзини йўқотмай, дарҳол ҳужумга ўтди: «Юсуф менга–сенинг аҳлингга ёмон ният билан ҳамла этди, бузуқлик қилишни хоҳлади. Энди унинг жазоси ёки қамоқ, ёки аламли азоб бўлиши керак», деди.)

26У: «Унинг ўзи менинг нафсимни хоҳлади», деди. У(хотин)нинг аҳлидан бир гувоҳ гувоҳлик берди ва: «Агар унинг кўйлаги олд томондан йиртилган бўлса, бас, хотин рост айтибдир, у ёлғончилардандир.

27Агар унинг кўйлаги орт томондан йиртилган бўлса, бас, хотин ёлғон гапирибдир, у ростгўйлардандир», деди. (Воқеани ҳеч ким кўрмаган. Фақатгина кўйлак йиртилган. Шунга қараб аниқлаш мумкин. Агар кўйлак олд томондан йиртилган бўлса, Юсуф ҳамла қилган, хотин эса, ҳимояланиш чоғида кўйлакнинг олдидан йиртиб олган бўлади. У ҳолда хотиннинг даъвоси тўғри, Юсуф ёлғончи бўлади. Агар кўйлак орт томондан йиртилган бўлса, хотин ҳамла қилган бўлади ва қочаётган Юсуфни тутиш учун ортидан ташланиб, кўйлакни йиртган бўлади. У ҳолда хотин ёлғон гапирган, Юсуф эса, ростгўй бўлади. Оқилона гап, одилона ҳукм.)

28Эр унинг кўйлагини орт томонидан йиртилганини кўрган пайтда: «Албатта, бу (иш) сиз хотинларнинг макрингиздир. Албатта, сиз хотинларнинг макри жуда зўрдир.

29Эй Юсуф, сен бу ишни унут. Сен, хотин, гуноҳингга истиғфор айт. Албатта, сен хато қилгувчилардан бўлдинг», деди.

30Шаҳардаги аёллар: «Азизнинг хотини хизматкорининг нафсини хоҳлабди. Унга жуда ҳам муҳаббат қўйиб қолган экан-да! Биз у (аёл)ни, албатта, очиқ-ойдин адашувда деб биламиз», дейишди.

31Уларнинг макри ҳақида эшитган вақтда, уларга одам юбориб чақирди. Уларга суяниб ўтирадиган жой тайёрлади. Ва ҳар бирларига пичоқ берди. Сўнгра (Юсуфга): «Уларнинг олдига чиқ!» деди. Уни кўрган чоғларида лол қолдилар, қўлларини кесдилар. Ва: «Ё пок Парвардигоро! Бу башар эмас! Бу карамли фариштанинг ўзи-ку!» дейишди. (Юсуф меҳмонларнинг ҳузурига чиқди. Аёллар унинг ҳусну жамолини кўриб, бошлари айланиб, лол қолдилар, ҳайратга тушдилар ва беихтиёр: «Қўлларини кесдилар». Ана шунда Азизнинг хотини уларни, Юсуфнинг ҳусну жамоли олдида таажжуб ва ҳайрат ила лол бўлганларини кўриб, ўзини ғолиб сезди. Энди у ўзини маломат қилган аёллар устидан кула бошлади.)

32У: «Сиз мени маломат қилган эдингиз. Ҳа, мен ундан нафсини хоҳладим, бироқ у ўзини сақлади. Агар у менинг амримни бажармаса, албатта, қамалур ва хор бўлгувчилардан бўлур», деди.

33«Эй Роббим, улар мени чорлаётган нарсадан кўра мен учун қамоқ маҳбуброқдир, бу(аёл)ларнинг макрини мендан Ўзинг нари қилмасанг, уларга мойил бўлиб, жоҳиллардан бўлиб қоламан», деди.

34Бас, Робби унинг (дуосини) ижобат қилиб, уларнинг макрини ундан нари қилди. Албатта, Унинг ўзи эшитгувчи ва билгувчи зотдир.

35Сўнгра оят-аломатларни кўрганларидан кейин уларга уни бир муддат қамашлари аён бўлди. (Бўлиб ўтган воқеалардан сўнг, Азиз ва унинг атрофидагиларга, хотиннинг аҳлига Юсуфнинг беайб эканлиги аломатлари зоҳир бўлиб, кўзлари билан кўрганларидан кейин, уни бир муддат қамашлари аён бўлди. Юсуфнинг (а.с.) бошларига янги синов келди. У киши қамоққа тушди.)

36У билан қамоққа иккита йигит ҳам кирди. Улардан бири: «Мен тушимда, шароб тайёрлаб юрибман», деди. Бошқаси эса: «Мен бошимда нон кўтариб юрибман, қуш ундан емоқда», деди. «Бизга бунинг таъбирини хабар қил. Биз сени, шубҳасиз, яхши амал қилгувчилардан, деб билмоқдамиз».

37У: «Мен сизларга ризқ бўладиган таом келгунига қадар унинг қандай эканининг хабарини бераман. Бу иш менга Роббим таълим берган нарсалардандир. Чунки мен Аллоҳга иймон келтирмайдиган ва охиратга кофир бўлган қавмнинг миллати-динини тарк этган одамман», деди. (Юсуф (а.с.) ўзларига умид билан қараб турган икки йигитга латофат билан жавоб бердилар. Дастлаб, улар тушунолмай қийналаётган жумбоқни ечиш осон иш эканлигига ишора қилдилар. Сўнгра дин ҳақида сўз очдилар. У кишининг ақидалари ва даъват қилаётган динлари бошқа динлар қатори Аллоҳга ва охират кунига иймон келтиришга асосланган. Бу икки унсур ҳамма Пайғамбарларнинг ақидасидир.)

38Ва оталарим Иброҳим, Исҳоқ ва Яъқубнинг миллати-динига эргашдим. Биз учун Аллоҳга бирор нарсани шерик қилиш мумкин эмас эди. Бу бизга ва одамларга Аллоҳ берган фазл эди. Лекин одамларнинг кўплари шукр қилмаслар. (Юсуф (а.с.) бу сўзлари билан куфрни тарк этибгина қолмай, ҳидоят, иймон йўлига юриш зарурлигини ҳам қамоқдаги шерикларига англатмоқдалар. Уларни куфр миллатини ташлаб, иймон миллатига эргашишга даъват қилмоқдалар.)

39Эй ҳамзиндон дўстларим, турли-туман Робблар яхшими ёки ёлғизу Қаҳҳор Аллоҳми?

40Сизлар Ундан ўзга, ўзингиз ва ота-боболарингиз номлаб олган исмларга, Аллоҳ уларга бирон ҳужжат нозил қилмаган нарсаларга ибодат қилмоқдасизлар. Ҳукм қилиш фақат Аллоҳнинг Ўзига хосдир, У фақат Ўзигагина ибодат қилишингизни амр этди. Ана ўша тўғри диндир. Лекин одамларнинг кўпи билмаслар.

41Эй ҳамзиндон дўстларим, сизлардан бирингиз хўжасига хамр соқийлиги қилур. Бошқаси бўлса, осилур ва қушлар унинг бошидан ейдир. Сиз билмоқчи бўлган иш битди. (Юсуф (а.с.) туш таъбирини айтишда жуда риоя билан, одоб билан иш тутдилар. Албатта, шунинг ўзи ҳам очиқ-ойдин кўрсатиб турибдики, тушида шароб сиқаётган йигит яна бориб, хўжаси–подшоҳ саройида соқий бўлиб хизмат қилар экан. Тушида бошида нон кўтариб юрган, ўша нондан қушлар келиб чўқиб еяётганини кўрган шахс эса, осилади ва қушлар келиб, бошини ейди.)

42Ва у ўзи икковларидан нажот топгувчи деб билган шахсга: «Хўжанг ҳузурида мени эсга ол», деди. Шайтон унга хўжасига эслатишни унуттирди. Бас, у қамоқда бир неча йил қолди. (Юсуф (а.с.) икки ҳамзиндон дўстларига тушларининг

таъбирини айтиб бўлганларидан сўнг, улардан нажот топади, деб билган шахсга, яъни, соқийга: «Хўжанг ҳузурида мени эсга ол», дедилар. Дарҳақиқат, тушнинг таъбири тўғри чиқди. Ҳалиги йигит қамоқдан озод бўлиб, яна подшоҳга соқийлик қила бошлади. Аммо Юсуфнинг (а.с.) илтимосини бажо келтирмади.)

43Подшоҳ: «Мен тушимда еттита семиз сигирни еттита ориқ сигир еяётганини ва еттита яшил бошоқни ва шунча қуруғини кўрмоқдаман. Эй аъёнлар, агар туш таъбирини қиладиган бўлсангиз, менга тушимнинг фатвосини беринг», деди. (Миср подшоҳининг «кўрмоқдаман» деб айтишидан мазкур тушни бир эмас, бир неча марта кўрганлиги маълум бўлади. У фақат шу тушни кўраверганидан кейин аъёнларини тўплаб, уларга тушини айтган ва таъбир қилишларини сўраган.)

44Улар: «Бу алғов-далғов тушдир. Биз бундай тушларнинг таъбирини билувчи эмасмиз», дедилар

45Ва иккисидан нажот топгани анча муддат ўтгандан сўнг хотирлаб: «Бунинг таъбирининг хабарини сизга мен бераман. Мени юборинг», деди. (Яъни, Юсуф (а.с.) билан қамоқда бўлган йигит бир неча йиллар ўтгандан сўнг Юсуфни ва унинг туш таъбири билимдони эканини хотирлаб, мени Юсуфнинг ҳузурига юборинг, деди.)

46«Юсуф, эй ростгўй зот, бизга еттита семиз сигирни еттита ориқ сигир еяётганини ва еттита яшил бошоқни ва шунча қуруғининг таъбирини айт. Шоядки одамларга қайтиб борсам, улар ҳам билсалар», деди.

47У:«Кетма-кет етти йил зироат қиласизлар. Йиғиштириб олган ҳосилингизни бошоғида қолдиринг. Магар озгина ейдиганингизни (қолдирманг). (Яъни, подшоҳ тушида кўрган еттита семиз сигир ва яшил бошоқнинг таъбири шулки, етти йил жуда серҳосил келади. Ҳосил тўплайсизлар. Ўшанда тўплаган ҳосилларингизни бошоғида қолдиринг. Яхши сақланади. Чиримайди, қурт-қумурсқалар тешиб кетолмайди. Фақат ўзингиз учун ейишга ярашасини олсангиз, бўлаверади.)

48Сўнгра, ундан кейин еттита шиддатли (йил) келадид, улар олдиндан тайёрлаб қўйганингизни ейдилар. Магар озгина асраб қўйганингизгина қолур. (Серҳосил етти йилдан кейин қаҳатчилик йиллари келади. Подшоҳнинг тушидаги етти ориқ сигир ва қуруқ бошоқ шунга ишорат. Ўша етти шиддатли, қаҳатчилик йили ўзидан олдинги етти серобчилик йилини ейди.)

49Сўнгра ундан кейин бир йил келадики, унда одамлар сероб қилинадилар ва унда (меваларни) сиқадилар. (Бу оятда келаётган башорат подшоҳнинг тушидан ташқаридадир. Яъни, Миср подшоҳи кўрган тушда бундай йилга таъбир қилинадиган ишора йўқ. Бу кейингиси Юсуфнинг (а.с.) Пайғамбарлик мўъжизаларидир. )

50Подшоҳ: «Уни менга келтиринглар», деди. Унга элчи келган пайтда: «Хўжанг ҳузурига қайтиб бор ва ундан қўлларини кесган хотинларнинг ҳоли нима бўлганини сўра, албатта, Роббим уларнинг макрини билгувчидир», деди.

51У: «Юсуфнинг нафсини хоҳлаган вақтингиздаги ишингиз нима эди?» деди. Улар: «Аллоҳ сақласин! Биз унда бирон ёмонлик сезмадик», дедилар. Азизнинг

хотини: «Энди ҳақиқат зоҳир бўлди. Мен унинг нафсини хоҳладим. Албатта, у содиқлардандир.

52Бу мен унга йўғида орқасидан хиёнат қилмаганимни, албатта, Аллоҳ хоинларнинг макрини тўғриликка йўлламаслигини билиши учундир.

53Ва ўз нафсимни оқламайман. Албатта, нафс, агар Роббим раҳм қилмаса, ёмонликка кўп ундовчидир. Албатта, Роббим мағфиратли ва билгувчидир», деди..

54Подшоҳ: «Уни менга келтиринглар, уни ўзимга хос кишилардан қилиб оламан», деди. У билан гаплашганда эса: «Албатта, сен бугунги кунда ҳузуримизда маконатли ва ишончли кишилардансан», деди. (Подшоҳга Юсуфнинг (а.с.) пок эканликлари маълум бўлганидан сўнг, уни қамоқдан чиқариб олиб келишни ва у зотни ўзига хос кишилардан қилиб олишини айтди.)

55У:«Мени ернинг хазиналари устига қўй. Албатта, мен муҳофаза қилувчи ва билувчиман», деди. (Юсуф а.с. подшоҳга, мен хазинани қандай муҳофаза қилиш–сақлаш ва уни қандай тасарруф қилишни билувчиман, дедилар. Туш таъбирига кўра, Миср ўлкаси келажакда худди шундай сифатларни мужассам қилган одамга муҳтож эди.)

56Шундай қилиб, Юсуфга ер юзида маконат бердик, уни ўзи хоҳлаган жойга ерлаша оладиган қилдик. Ўз раҳматимизни, кимни хоҳласак, ўшанга муяссар этурмиз ва гўзал амал қилувчиларнинг ажрини зое қилмасмиз.

57Иймон келтирган ва тақво қилганлар учун, албатта, охиратдаги ажр яхшироқ бўлур.

58Юсуфнинг оға-инилари келдилар ва унинг ҳузурига кирдилар. Бас, у уларни таниди. Улар эса, уни танимадилар. ( Юсуфнинг (а.с.) ҳусни тадбирлари ва Аллоҳ берган имконларни ишга солишлари Миср аҳли қаҳатчиликдан катта зарар кўрмади. Ҳатто бошқа ўлкалар улардан озиқ-овқат сўраб кела бошлади. Мисрда озиқ-овқат сероблигини эшитиб, Юсуфнинг (а.с.) оға-инилари ҳам шу ёққа келишди.)

59Уларнинг жиҳозларини юклаган вақтда: «Менинг ҳузуримга ота бир инингизни олиб келинг. Кўраяпсизларми? Мен ўлчовни тўла қилмоқдаман ва мен энг яхши мезбонман.

60Агар уни ҳузуримга олиб келмасангиз, унда сизга менинг даргоҳимда ўлчаб бериш йўқ ва менга яқин ҳам келманглар», деди. ( Юсуф (а.с.) уларга сўраган нарсаларини–озиқ-овқатни ҳам бердилар. Жўнаб кетишларидан олдин молларини юклаш, йўлга тайёргарлик кўриш пайтида, янаги сафар ота бир иниларини ҳам олиб келишни тайинладилар.)

61Улар: «Уни отасидан сўраб олиб келишга уринамиз. Биз бу ишни, албатта, қилурмиз», дедилар.

62У ўз йигитларига: «Уларнинг сармояларини юклари ичига солиб қўйинглар. Шояд улар аҳлларига борганларида буларни таниб, қайтиб келсалар», деди.

63Оталари ҳузурига қайтиб борганларида: «Эй отамиз, бизга ўлчаб бериш ман этилди. Биз билан инимизни юбор, ўлчаб оламиз ва, албатта, биз уни муҳофаза қилувчилармиз», дедилар.

64У: «Уни сизларга худди акасини ишонганимдек ишониб топширайми? Аллоҳнинг Ўзи энг яхши муҳофазачи ва Унинг Ўзи раҳмлиларнинг энг раҳмлигидир», деди.

65Юкларини очган пайтда, сармояларининг ўзларига қайтарилганини билдилар. «Эй отамиз, яна нима истаймиз? Мана, сармояларимиз ўзимизга қайтарилибди. Яна аҳлимизга зод келтирурмиз, укамизни муҳофаза қилиб, бир туя зиёда (юк) ўлчови оламиз. Бу озгина ўлчовдир», дедилар.

66У: «Токи менга, албатта, ҳузуримга қайта келтиришингиз ҳақида Аллоҳдан васийқа бермагунингизча, уни зинҳор сиз ила юбормасман. Магар (ҳалокатга) ўралиб қолсангиз, бошқа гап», деди. Унга васийқаларини берганларида, у: «Айтган гапларимизга Аллоҳ вакилдир», деди.

67У: «Эй ўғилларим, битта эшикдан кирманглар, турли эшиклардан киринглар. Мен сизлардан Аллоҳнинг ҳеч нарсасини қайтара олмасман. Ҳукм қилиш фақат Аллоҳнинг Ўзига хосдир. Унгагина таваккал қилдим. Таваккал қилгувчилар фақат Унгагина таваккал қилсинлар», деди. (Яъқуб (а.с.) ўғилларига манзилга етганларида шаҳарга бир эшикдан эмас, бўлиниб, турли эшиклардан киришларини насиҳат қилдилар. У зот Аллоҳнинг белгилаган тақдирини ўзгартириб бўлмаслигини яхши билар эдилар.)

68Оталари амр этган томондан кирдилар. Зотан, бу улардан Аллоҳнинг ҳеч бир нарсасини қайтара олмас эди. Магар Яъқубнинг кўнглидаги эҳтиёж бўлиб, уни қондирди, холос. Албатта, у Биз таълим берганимиз туфайли билим соҳиби эди. Лекин кўпчилик одамлар билмаслар. (Яъни, ўғиллар кўзлаган манзилга етиб борганларида оталари насиҳатига амал қилиб, ҳаммалари бир эшикдан эмас, турли-турли эшиклардан кирдилар. Аллоҳ тақдир қилган нарса бир эшикдан кирсалар ҳам, турли эшикдан кирсалар ҳам, албатта, бўларди. Буни Яъқубнинг (а.с.) ўзлари ҳам яхши билардилар. Аммо шунга қарамай, ўғилларига турли эшиклардан киришни насиҳат қилишлари «Яъқубнинг кўнглидаги эҳтиёж бўлиб, уни қондирди, холос». Яъни, кўнглига бир айтиб қўйиш тушиб, айтиб қўйди, холос. Бу ерда бошқа ҳеч қандай сир-асрор йўқ. Гапни кўпайтиришнинг ҳам ҳожати йўқ. Бу ҳақиқатларни Яъқубнинг (а.с.) ўзи жуда яхши билади.)

69Юсуфнинг олдига кирганларида, у инисини ўзига яқин жойлаштирди ва: «Мен акангман, улар қилган нарсалардан хафа бўлма», деди. (Улар Юсуфнинг (а.с.) ҳузурларига кирган вақтларида, у зот меҳмонларни яна яхши кутиб олдилар. Кичик укаларини ёнларига олиб, бошқаларига билдирмай, «Мен акангман», деб ўзларини танитдилар.)

70Уларнинг жиҳозларини ҳозирлаган пайтда, инисининг юкига бир сув идишни солиб қўйди. Сўнгра жарчи: «Эй карвондагилар, сизлар ўғридирсизлар», деб жар солди. (Яъни, Юсуф (а.с.) оға-иниларининг жиҳозларини ҳозирлаётган ходимларига айтиб, кичик укасининг юкига бир сув идиш қўштириб қўйдилар.

Улар жўнаб кетганларидан сўнг, орқаларидан бир одам юбориб, уларни ўғриликда айблади.)

71Улар (ортларидан келганларга) қараб: «Нима йўқотдингиз?» дедилар. (Демак, карвон ортидан фақат овоз чиқариб жар солган киши эмас, бошқалар ҳам борган экан. Оға-инилар уларга қараб туриб: «Нима йўқотдингиз?» дедилар.)

72Улар: «Подшоҳнинг идишини йўқотдик. Уни келтирган кишига бир туя юк. Мен унга кафилман», деди. (Яъни, хизматкорлардан бири ҳамманинг номидан юқоридаги гапларни айтди. Лекин карвондагилар ўзларининг айбсиз эканликларига ишончлари комил эди.)

73Улар: «Аллоҳга қасамки, ўзингиз биласиз, биз ер юзида фасод учун келган эмасмиз, биз ўғрилар бўлган эмасмиз», дедилар.

74Улар: «Агар ёлғончи бўлиб чиқсангиз, жазоси нима?» дедилар.

75Улар: «Унинг жазоси, кимнинг юкида топилса, ўшадир. Бас, унинг жазоси ўшадир. Золимни шундай жазолаймиз», дедилар. (Яъни, бизнинг қонун-қоидамиз бўйича, ўғирланган нарса кимнинг юкидан чиқса, ўша одам жазоланади, дедилар.)

76У инисининг юкидан олдин уларнинг юкидан (тафтиш) бошлади. Сўнгра у( идиш)ни унинг юкидан чиқариб олди. Шундай қилиб, Юсуф фойдасига ҳийла қилдик. У подшоҳнинг дини бўйича инисини олиб қола олмас эди. Магар Аллоҳ хоҳласагина, бўлиши мумкин эди. Кимни хоҳласак, ўшанинг даражасини кўтарамиз. Ҳар бир илм эгаси устидан билувчи бор. (Миср подшоҳининг қонуни ўғрига бошқа жазо берарди, уни олиб қолиш мумкин эмас эди. Шунинг учун оға-иниларнинг эътироф қилдириб, Яъқуб (а.с.) дини ҳукми бўйича амал қилишга– ўғрини олиб қолишга йўл очилди.)

77Улар: «Агар бу ўғирлаган бўлса, бундан олдин унинг акаси ҳам ўғирлаган эди», дедилар. Юсуф буни кўнглига тугиб қўйди, уларга ошкор қилмади. «Ўзингиз ёмонроқ турумдасиз. Аллоҳ сиз васф қилаётган нарсани яхши билгувчи зотдир», деди. (Улар ўзларини оқлаш учун навбатдаги ёлғонни гапирдилар. Энди Юсуфнинг (а.с.) ўзларига у киши ва укалари ҳақида ёлғон тўқимоқдалар. Улар, кичик ўгай ука ўғрилик қилган бўлса, бу ажабланарли эмас, унинг туғишган акаси ҳам олдин ўғрилик қилган эди, бу иш уларниг табиатида бор ўзи, дейишмоқчи.)

78Улар: «Эй Азиз, бунинг катта ёшли чол отаси бор. Бас, биримизни унинг ўрнига ол. Биз сени яхшилик қилувчилардан эканлигингни кўрмоқдамиз», дедилар.

79У: «Нарсамизни ҳузуридан топган одамдан бошқани олиб қолишимиздан Аллоҳ сақласин. Акс ҳолда, албатта, золимлардан бўлиб қоламиз», деди. (Бошқа ўринларда бўлгани каби, бу сафар ҳам Юсуф (а.с.) нозик ибораларни ишлатиб, ҳеч кимнинг ҳаққига ножўя гап айтмадилар. «Ўғрининг» ё «айбдорнинг ўрнига» демасдан, «нарсамизни ҳузуридан топган одамдан бошқани олиб қолишимиздан Аллоҳ сақласин», дея марҳамат қилдилар.)

80Ундан умидни узган чоғларида, четга чиқиб, хуфёна маслаҳат қилдилар. Катталари: «Отангиз сиздан Аллоҳ номи билан васийқа олганини ва бундан олдин Юсуф ҳақида қилган айбингизни билмайсизларми?! Мен токи отам менга изн бермагунча ёки Аллоҳ ҳукм чиқармагунча бу ердан қимирламасман. У ҳукм чиқарувчиларнинг энг яхшисидир.

81Отангиз олдига қайтинглар, бас, унга:«Эй отамиз, ҳақиқатда ўғлинг ўғрилик қилди. Биз фақат ўзимиз билган нарсага гувоҳлик бердик, холос. Биз ғайбни билувчи эмас эдик.

82Биз бўлган шаҳардан сўра ва у ерда биз учраган карвондан сўра, биз, албатта, ростгўйлардanмиз, денглар», деди. (Оға-иниларнинг каттаси бўлиб ўтган воқеадан кейин масъулиятни ҳис этди. Отаси олдига қайтиб боришга журъат қила олмади. Отам айбимни кечиб, ҳузурига боришимга рухсат бермагунча ёки Аллоҳ таолонинг Ўзи бу ҳақда бирор ҳукм чиқармагунча Мисрдан ҳеч қаерга қимирламайман. Отамга ваъда берган эдик. У рози бўлиб, ўзи рухсат берса ё Аллоҳ бир ҳукм чиқарса, юртимизга қайтишим мумкин. Сизлар, эй укаларим, юртимизга қайтиб боринглар ва отамизга бўлиб ўтган воқеани айтиб беринглар, деб оятда келган гапларни ўргатди.)

83У: «Йўқ, сизга ҳавои нафсингиз бир ишни яхши кўрсатмиш. Бас, чиройли сабр (қиламан). Шоядки Аллоҳ уларнинг ҳаммасини ҳузуримга жамлаб келтирса. Албатта, Унинг Ўзи билгувчи ва ҳикматли зотдир», деди. (Яъқуб (а.с.) худди шу гапни Юсуфни (а.с.) йўқотган кунларида ҳам айтган эдилар. Энди йиллар ўтиб, кичик ўғлини йўқотган куни ҳам шу гапни такрорладилар, кетидан Аллоҳ таолонинг марҳаматидан умид узмаганларини билдириб қўйдилар.)

84Ва улардан юз ўгирди ҳамда: «Оҳ, Юсуф!!!» деб кўзларига оқ тушди. Бас, у дардини ютувчидир.

85Улар: «Аллоҳга қасамки, токи мадордан кетгунингча ёки ҳалок бўлувчилардан бўлгунингча, Юсуфни зикр қилаверасан», дедилар. (Яъни, йўқ бўлиб кетган Юсуфни эслайвериб, ҳолдан тоясан ёки бир йўла ҳалок бўласан, дейишди.)

86У: «Албатта, мен дарду ҳасратимдан фақат Аллоҳнинг Ўзига шикоят қилмоқдаман ва Аллоҳдан сиз билмаган нарсани биламан.

87Эй ўғилларим, боринглар, Юсуфни ва унинг укасини яхшилаб изланглар, Аллоҳнинг раҳматидан ноумид бўлманглар. Ҳақиқатда Аллоҳнинг раҳматидан фақат кофир қавмларгина ноумид бўлурлар», деди.

88Унинг ҳузурига кирганларида: «Эй Азиз, бизни ва аҳлимизни зарар тутди ва арзимаган сармоя келтирдик. Бас, бизга ўлчовни тўлиқ қилиб бер ва садақа ҳам бер. Аллоҳ, албатта, садақа қилувчиларни мукофотлайдир», дедилар. (Гапларидан кўриниб турибдики, уларнинг аҳволи оғир. Аввалгидек бор нарсаларини озиқ-овқатга алмаштиришга имконлари ҳам қолмаган. Олиб келган моллари жуда арзимас. Садақага муҳтожлар. Аввалги гердайишларидан асар ҳам йўқ.)

89У: «Жоҳиллик пайтингизда Юсуфга ва унинг инисига нима қилганларингизни биласизларми?» деди. (Шунда акаларининг кўз-қулоқлари ялт этиб очилди. Кўзлари Азиз сиймосида Юсуфни кўрди, қулоқлари унинг овозини эшитди.)

90Улар: «Э-э, ҳали сенн сенн Юсуфмисан?!» дедилар. У: «Мен Юсуфман, мана бу иним. Аллоҳ бизга марҳамат кўрсатди. Ҳақиқатда ким тақво ва сабр қилса, Аллоҳ, албатта, гўзал иш қилувчиларнинг ажрини зое қилмагай», деди.

91Улар:«Аллоҳга қасамки, ҳақиқатда Аллоҳ сени биздан устун қилди. Биз эса, хатокорлардан бўлдик», дедилар. (Оғалар бор ҳақиқатни эътироф қилдилар,хато қилганларини ҳам тан олдилар.)

92У: «Бугунги кунда сизларни айблаш йўқ. Сизларни Аллоҳ мағфират қилгай. У раҳм қилгувчиларнинг раҳмлироғидир. (Ўтган ишга саловот. Бугун сизни биров айбламоқчи эмас, уялтирмоқчи ҳам эмас. Гуноҳларни кечирувчи Аллоҳнинг ўзи.)

93Менинг мана бу кўйлагимни олиб бориб, отамнинг юзига ташлангиз, кўзи очилур. Сўнгра аҳлингиз ила жам бўлиб ҳузуримга келинглар», деди. (Ажабланишга ҳеч ҳожат йўқ. Аввало, Яъқуб (а.с.) ҳам, Юсуф (а.с.) ҳам Аллоҳнинг Пайғамбарлари, ораларида мўъжиза бўлиб, бир кўйлак сабабли дардга шифо етиши ғаройиб иш эмас.)

94Карвон йўлга чиққан вақтда оталари: «Мени ақлдан озган деманглар-у, албатта, мен Юсуфнинг ҳидини сезмоқдаман», деди. (Яъни, Юсуфнинг кўйлагини олган карвон йўлга чиқиб, Мисрдан жўнаб кетган вақтда Яъқуб (а.с.) ҳузуридагиларга юқоридаги гапларни айтдилар. Юсуфнинг ҳиди Яъқубга (а.с.) қандай етиб борганини Аллоҳнинг ўзи билади. Лекин у кишининг гапларига олдиларида турганлар ишонмадилар.)

95Улар: «Аллоҳга қасамки, сен эски адашувингдасан», дедилар. (Яъни, йўқ бўлиб кетган Юсуфдан ҳали ҳам умидворсан-а, дедилар. Лекин иш бошқача бўлиб чиқди.)

96Хушхабарчи келган чоғида у(кўйлак) ни унинг юзига ташлаганида, яна кўрадиган бўлди. У: «Сизларга мен, Аллоҳдан сизлар билмайдиган нарсани биламан, демаганмидим?!» деди.

97Улар: «Эй отамиз, гуноҳларимиз учун истиғфор айт. Албатта, биз хатокорлардан бўлган эканмиз», дедилар.

98У: «Сизлар учун Роббимга сўнгра истиғфор айтаман. Албатта, Унинг Ўзи мағфират қилгувчи ва раҳмли Зотдир», деди. (Шундан сўнг ҳаммалари Яъқуб (а.с.) бошчиликларида юртлари Канъондан Мисрга қараб йўлга тушдилар. Қуръони Карим уларнинг сафарлари ҳақида ҳеч нарса демайди. Балки сўзни улар Юсуф (а.с.) ҳузурларига киришлари саҳнасидан улаб кетади.)

99Юсуф ҳузурига кирган чоғларида у отаси ва онасини ўзига яқинлаштирди ва: «Аллоҳнинг хоҳиши ила Мисрга омонликда киринглар!» деди.

100Ва ота-онасини тахтга кўтарди. Улар унга сажда қилиб йиқилдилар. У: «Эй отажон, бу аввал кўрган тушимнинг таъбиридир, Роббим уни ҳаққа айлантирди. Дарҳақиқат, У менга яхшилик қилди. Мени қамоқдан чиқарди. Шайтон мен билан акаларимнинг орасини бузгандан сўнг, сизларни биёбондан олиб келди. Албатта, Роббим нимани хоҳласа, ўшанга латифдир. Албатта, Унинг Ўзи билгувчи ва ҳикматли зотдир. (Бу ояти каримада узоқ айриликдан сўнг дийдор топишиб, сўрашиб бўлганларидан кейинги ҳолатларнинг тасвири келтирилмоқда. Бу ҳол қандай бўлганини Аллоҳнинг Ўзи билади. Аммо қадимги тафсирчиларимиз бу ҳақда турли фикрлар айтганлар. Баъзилари, салом маъносида бошларини бир оз эгдилар, дейдилар. Бошқалари, берилган бу неъмат учун Аллоҳга шукр саждаси қилдилар, дейдилар. Яна бирлари, ўша вақтда катталарнинг оёғига йиқилиб сажда қилиш бор эди, лекин Ислом шариатида бекор қилинган, деган фикрни айтганлар.)

101Эй Роббим, ҳақиқатда менга мулк бердинг ва менга тушларнинг таъбирини ўргатдинг. Эй осмонлару ерни яратган зот! Сен дунёю охиратда менинг валиййимсан. Мени мусулмон ҳолимда вафот этдиргин ва солиҳларга қўшгин», деди. (Ушбу оятда Юсуф (а.с.) Аллоҳ таологa неъматларини бергани учун шукрлар айтиш билан бирга охиратнинг неъматини ҳам беришини сўрамоқдалар.)

102Бу ғайб хабарлардан бўлиб, уни сенга ваҳий қилмоқдамиз. Улар макр қилиб, ишлари ҳақида гап бириктирганларида олдиларида бўлмаган эдинг.

103Одамларнинг кўплари, гарчи сен жуда қизиқсанг ҳам, мўмин эмаслар. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) қавмларига яхшиликни раво кўрганларидан, иймонга келишларини жуда қаттиқ истар эдилар. Шунга ҳаракат ҳам қилар эдилар. Аммо Аллоҳ таоло бу уриниш уларнинг иймонга келишларига сабаб бўла олмаслигини билдирмоқда.)

104Сен улардан бунинг учун ажр ҳам сўрамайсан. У фақат оламлар учун эслатма, холос.

105Улар осмонлару ердаги қанчадан-қанча оят-белгилар қаршисидан юз ўгирган ҳолларида ўтарлар. (Яъни, уларга эътибор қилмайдилар. Улардан ибратланиб, ваъз-насиҳат олиб, иймонга келмайдилар. Инсон яшаб турган борлиқнинг ҳар бир қаричида Аллоҳнинг борлигига, бирлигига, қудратига, тадбирига, билувчилигига ва бошқа камоли сифатларига далолат қилувчи оят-белгилар, далил-ҳужжатлар мавжуд. Лекин одамлар ўша ҳужжатларга, оят-белгиларга эътибор билан қарамайдилар. Шунинг учун ҳам иймонга келмайдилар.)

106Кўплари эса, Аллоҳга мушрик бўлган ҳолларидагина иймон келтирадилар, холос. (Яъни, иймон келтирсалар ҳам, Унга ширк келтирган ҳолларида иймон келтирадилар. Холис тавҳид ила иймон келтирмайдилар. Чунки холис тавҳид масаласи нозик масала, ширкнинг турлари эса, жуда ҳам кўп.)

107Улар ўзларига Аллоҳдан қамраб олувчи азоб келишидан ёки сезмай турганларида қиёмат ногаҳон келиб қолишидан омондамилар?!

108Сен: «Бу–менинг йўлимдир. Мен Аллоҳга билиб–ишонч ила чақираман ва менга эргашганлар ҳам. Аллоҳ покдир. Ва мен мушриклардан эмасман», деб айт. (Яъни, биз йўлимизнинг тўғри эканини аниқ билиб, ишониб туриб чақирамиз. Бизга Аллоҳ таоло ҳидоят ва нур бергандир. Биз бу йўлдан ишонч ва билим ила юрамиз, унга бошқаларни ҳам чақирамиз.)

109Биз сендан илгари ҳам фақат шаҳар аҳлидан эр кишиларга ваҳий юбориб, Пайғамбар этганмиз. Ер юзида юриб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати нима бўлганига назар солмайдиларми? Албатта, охират диёри тақво қиладиганлар учун яхшироқдир. Ақл юритмайдиларми?! (Ушбу оятда Аллоҳ таоло Пайғамбаримиз Муҳаммадга (с.а.в.) тасалли бериб, кофир ва мушрикларнинг у кишини инкор этишларига эътибор қилмасликка, аввалги Пайғамбарлар ҳам у зотга ўхшаган инсонлар бўлганига ишора этмоқда.)

110Ҳаттоки Пайғамбарлар ноумид бўлиб, ўзларини ёлғончига чиқарилганлар, деб гумон қилиб қолганларида, уларга Бизнинг нусратимиз келадир. Бас, Биз хоҳлаганларга нажот бериладир. Жиноятчи қавмлардан Бизнинг азобимиз қайтарилмас. (Ҳа, Аллоҳнинг нусрати охирги лаҳзада, ҳеч умид қолмаганда келади. Гулга етиш учун тикан заҳрини тотиб кўриш керак. Пайғамбаримиз (с.а.в.): «Жаннат тиканлар билан ўралгандир», дейдилар.)

111Батаҳқиқ, уларнинг қиссаларида ақл эгалари учун ибрат бор эди. Бу (Қуръон) тўқима гап эмас, лекин ўзидан олдин келганни тасдиқлаш ва ҳар бир нарсани батафсил қилиш, ҳидоят ҳамда иймон келтирганлар учун раҳматдир. (Ҳа, ўтган умматларнинг, жумладан Юсуф (а.с.) ва замондошларининг қиссаларида ҳам ақл ишлатган ҳар бир киши учун ибрат бор.)

Chapter 13 (Sura 13)

1Алиф. Лом. Мим. Ро. Ушбулар китобнинг оятларидир. Ва сенга Роббингдан нозил қилинган нарса ҳақдир. Лекин одамларнинг кўплари иймон келтирмаслар.

2Аллоҳ сиз кўриб турган осмонни устунсиз кўтарган, сўнгра аршга эга бўлган, қуёш ва ойни Ўзига бўйинсундирган зотдир. Ҳар бири номланган ажалгача юрадир. У ишнинг тадбирини қиладир, оятларни муфассал этадир. Шоядки Роббингизга мулоқот бўлишга ишонч ҳосил қилсангиз. (У–Аллоҳ дунёдаги барча ишнинг тадбирини қилади. Ҳа, нима ҳодиса рўй берса, ҳаммаси Аллоҳнинг тадбири биландир, жумладан, юқорида зикр қилинган ишлар ҳам. Ана шундай ишларга қодир Аллоҳ Пайғамбарига ҳақ китобни юбора олмасмиди?! Ана ўша Роббингизга мулоқот бўлганингизда, яъни, қиёматда қайта тирилганингизда иймондан, жумладан, Аллоҳнинг ҳақ китобига бўлган иймондан ҳам сўраласиз.)

3У ерни чўзиб, унда баланд тоғлар ва анҳорлар қилган, ҳар хил мевалардан жуфт-жуфт қилган зотдир. У кечани кундузга ўратур. Бунда, албатта, тафаккур қилувчи қавмлар учун оят-белгилар бордир. (Ҳа, у кўз ўнгингизда ерни чўзиб қўйган зотдир. Қаердан қарасангиз, қаршингизда ер чўзилиб ётибди. Буни ким қилган? Албатта, Аллоҳ қилган.)

4Ва ер юзида қўшни бўлаклар бор. Шунингдек, узумлар, боғлар, экинзорлар, шохлаган ва шохламаган хурмолар бўлиб, бир хил сув ила суғориларлар ва

уларнинг баъзиларининг мевасини баъзилариникидан афзал қиламиз. Бунда, албатта, ақл ишлатувчи қавмлар учун оят-белгилар бордир. (Дарҳақиқат, ўйлаб кўрадиган бўлсак. Улар бир хил ерга экилади, бир хил суғорилади, аммо таъми хилма хилдир. Хурмо ҳам шу. Ер бир, сув бир, лекин мевасининг таъми бир-бириникига ўхшамайди. Хўш, буни ким қилади? Албатта, Аллоҳ.)

5Агар ажабланадиган бўлсанг, уларнинг: «Агар биз тупроқ бўлиб кетсак ҳам, янгидан яратиламизми?!» дейишлари яна ҳам ажабланарлидир. Ана ўшалар Роббиларига куфр келтирганлардир. Ана ўшалар бўйинлари кишанларда бўлганлардир. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

6Улар сендан яхшиликдан аввал ёмонлик келтиришни талаб қилурлар. Ҳолбуки, улардан аввал мисоллар ўтмишдир. Ва, албатта, Роббинг одамларнинг зулмига қарамай, улар учун мағфиратлидир. Ва, албатта, Роббинг иқоби шиддатлидир. (Уларга ўхшаган кофир қавмлар кўп ўтган. Улар ҳам буларга ўхшаб Пайғамбарларга қарши чиққан ва турли талаблар қўйган эдилар. Оқибатда ҳаммалари ҳалок бўлганлар. Эндигилар аввал ўтган мисоллардан ибрат олсалар, тавба қилсалар, яхши бўлар эди.)

7Куфр келтирганлар: «Унга Роббидан бир оят нозил қилинса эди», дерлар. Сен фақат огоҳлантирувчисан, холос. Ва ҳар қавмнинг ҳидоятчиси бордир. (Ҳа, Пайғамбар кишиларни куфрнинг, исённинг ва гуноҳкорликнинг оқибатидан огоҳлантиради, холос. У одамлар сўраган оят-мўъжизаларни келтиришга масъул эмас. )

8Аллоҳ ҳар бир урғочининг ҳомиласини ҳамда бачадонлар нуқсон ёки зиёда қиладиган нарсаларни биладир. Ҳар бир нарса Унинг ҳузурида ўлчовлидир.

9У зот ғойибни ҳам, шоҳидни ҳам билгувчидир. У буюкдир, юксакдир.

10Сиздан ким гапни сир тутса, ким уни ошкор қилса ёки ким кечаси беркинувчи бўлсаю ким кундузи ошкор юрувчи бўлса, барибир.

11Унинг олдида ҳам, ортида ҳам таъқиб қилгувчилар бор. Улар уни Аллоҳнинг амри ила ҳифз қилиб турурлар. Албатта, то бир қавм ўзларини ўзгартирмагунларича, Аллоҳ уларнинг ҳолини ўзгартирмас. Агар Аллоҳ бирор қавмга ёмонликни ирода қилса, бас, уни қайтариб бўлмас ва улар учун Ундан ўзга валий ҳам йўқ. (Аллоҳ Ўзи юқорида зикр қилганидек, бандалар учун ўта махфий бўлган ҳолатларни ҳам жуда аниқлик ила билиб туришига қарамай, ҳар бир бандага тўрттадан фариштани бириктириб қўйгандир. Улардан иккитаси банданинг ҳар бир қилган амалини ўша вақтнинг ўзидаёқ ёзиб қўяди. Бу ҳар бир бандага катта масъулият юклайди. Фаришталардан иккитасининг бандани қўриқлаб туриши эса, Аллоҳ уни мукаррам қилганини кўрсатади. Демак, ҳар бир инсон ўша икромга лойиқ бўлиб, ўша масъулиятни ҳис этмоғи керак. Ўзини ўнглашга, тузатишга, Аллоҳнинг розилигини қозонтирадиган амалларни бажаришга уриниши лозим.)

12У сизларга чақмоқни хавф ва тамаъ қилиб кўрсатади ва оғир булутларни пайдо қилади.

13Ва момақалдироқ (раъд) Унинг ҳамди ила тасбиҳ айтадир ва фаришталар ҳам
ундан қўрққанларидан (тасбиҳ айтадир). У чақмоқларни юборадир ва улар ила
хоҳлаган одамларини, улар Аллоҳ ҳақида талашиб турганларида, урадир. У
қаттиқ ушлайдиган зотдир. ( Инсон момақалдироқнинг овозидан даҳшатга
тушади, бу овоз унга қўрқинчли бир қувват бўлиб туюлади, аслида эса,
момақалдироқ ўзининг Холиқига–Аллоҳ таолога ҳамд ва тасбеҳ айтаётган
бўлади.)

14Ҳақ даъвати Уникидир. Ундан ўзгага дуо қилаётганларга эса, ҳеч бир нарсада
ижобат этмаслар. Магар, икки кафтини сувга узатиб, сув оғзига етишини кутган
одамга ўхшарлар. Ҳолбуки, унга етмас. Кофирларнинг дуоси залолатдан ўзга ҳеч
нарса эмасдир.

15Аллоҳга осмонлару ерлардаги кимсалар ва уларнинг соялари хоҳ истасинлар,
хоҳ истамасинлар, эртаю кеч сажда қилурлар. («Осмонлардаги кимсалар»
фаришталар ва яна уларга ўхшаган-ўхшамаган ёки умуман бошқа махлуқлар
бўлиши мумкин. «Ердаги кимсалар» деганда эса, инсонлар ва жинлар
тушунилади. Уларнинг ҳаммаси, хоҳласалар ҳам, хоҳламасалар ҳам, Аллоҳ
таолога сажда қиладилар, Унга таслимдирлар, У жорий этган қонунларга
бўйинсуниб яшайдилар. Нафақат уларнинг жасадлари, балки соялари ҳам
Аллоҳнинг амрига эртаю кеч бўйинсунадилар–сажда қиладилар. Бирорта соя ўз
эгасининг хоҳишига биноан тушмайди, унинг хоҳлаганича ҳам бўлмайди.)

16Сен: «Осмонлару ернинг Робби ким?» деб айт. «Аллоҳ», дегин. «Ўзингизга Ундан
ўзга, ўзларига фойда ёки зararга эга бўлмаган валийларни тутдингизми?» дегин.
«Кўзи кўр билан кўрувчи баробар бўлурми ёки зулматлар билан нур баробар
бўлурми?» дегин. Ёки улар Аллоҳга У яратган махлуқотларга ўхшаш
махуқотларни яратганларни шерик қилиб олдилару уларга яратилган
махлуқотларга ўхшаш кўринмоқдами? «Барча нарсанинг яратувчиси Аллоҳдир.
Ва У бирдир, Қаҳҳордир», дегин.

17У зот осмондан сув туширди. Сўнгра водийларда ўз миқдорича сел оқди. Бас, сел
ўз устига чиққан кўпикни кўтариб келди. Ва зеб-зийнат, асбоб-ускуна ясаш
мақсадида ўтда тобланадиган нарсаларда ҳам шунга ўхшаш кўпик бўладир.
Аллоҳ ҳақ ва ботилга мана шундай зарбулмасал келтирур. Аммо кўпик ўз-ўзидан
йўқ бўлиб кетди. Одамларга манфаат берадиган нарса эса, ер юзида қолди. Аллоҳ
мисолларни ана шундай келтирадир. (Аллоҳ таоло осмондан сув тушириб, ёмғир
ёғдирса, сел оқади. Шу билан бирга, сел ўзининг устида кўпикни ҳам оқизиб
келади. Бунда сув ҳаққа, кўпик ботилга ўхшатилмоқда. Зеб-зийнат ясаладиган
олтин ва кумуш, асбоб-ускуна ясаладиган темир ва мис каби маъданлар устида
ҳам занг ва кераксиз моддалар бўлади. Бу масалда ҳаққа асл маъданлар, ботилга
занг ва кўпик қиёс қилинмоқда. Кўпик, гарчанд сувнинг устига чиқиб турган
бўлса ҳам, барибир у кўпикдир. Маъданлардаги занг ва бошқа моддалар уларни
ўраб турган бўлсалар ҳам, тобланиш вақти келганда, бирпасда йўқ бўлиб
кетадилар. Ботил ҳам шундай: ўзидан-ўзи йўқ бўлиб кетади.)

18Роббиларига ижобат этганларга гўзаллик бордир. Унга ижобат этмаганларга эса,
агар ер юзидаги ҳамма нарсалар ва яна шунчасига эга бўлсалару уни фидо

қилсалар ҳам, ана ўшаларга ёмон ҳисоб бўлур ва жойлари жаҳаннамдадир. У қандай ҳам ёмон жойдир.

19Сенга Роббингдан нозил қилинган нарса, албатта, ҳақ эканини биладиган кимса кўр одамга ўхшармиди? Буни, албатта, ақл эгаларигина эслайдилар.

20Улар Аллоҳнинг аҳдига вафо қиладиган ва мийсоқни бузмайдиганлардир. (Бу ояти каримадаги аҳд барча аҳдларни ўз ичига олади, бу аҳдларнинг аввалида иймон аҳди туради. Бу ояти каримадаги мийсоқ ҳам барча мийсоқларини ўз ичига олади.)

21Улар Аллоҳ боғланишига амр этган нарсани боғларлар, Роббиларидан чўчирлар ва ёмон ҳисобдан қўрқарлар. (Бу ишларнинг бошида «силайи раҳм»– қариндошлик алоқаларини боғлаш, уларга яхшилик қилиш туради. Шунингдек, бева-бечора, етим-есир ва барча муҳтожларга, бутун мавжудодга яхшилик қилишлик мусулмон инсонга вазифа қилиб юклатилгандир.)

22Улар Роббилари юзини кўзлаб, сабр қиларлар. Намозни тўкис адо этарлар, Биз уларга ризқ қилиб берган нарсадан махфий ва ошкора инфоқ қиларлар ва ёмонликни яхшилик ила қайтарарлар. Ана ўшаларга оқибат диёри бордир.

23Адн жаннатларидир. Унга улар ва уларнинг оталари, жуфти ҳалоллари ва зурриётларидан солиҳ бўлганлари кирарлар. Сўнгра уларнинг ҳузурларига ҳар эшикдан фаришталар кириб:

24«Сабр қилганингиз учун сизларга Салом бўлсин! Бу оқибат диёри қандай ҳам яхши!!!» (дерлар). (Мазкур жаннатга ҳузур-ҳаловатлари янада тўлиқ бўлсин учун ота-оналари, эр ёки хотинлари ва ўғил-қизлари ҳам қўшилиб кирадилар. Аммо шарти бор. Ўша ота-оналар, жуфти ҳалоллар ва зурриётлар аҳли солиҳ бўлишлари керак. Аҳли солиҳ бўлмасалар, кира олмайдилар. Адн жаннатлари катта неъмат, унга кирганлар улуғ мақомга эришадилар.)

25Аллоҳнинг аҳдини мийсоқдан кейин бузадиганлар, Аллоҳ боғланишига амр этган нарсаларни узадиганлар ва ер юзида бузғунчилик қиладиганларга, ана ўшаларга лаънат ва уларга ёмон диёр бор.

26Аллоҳ хоҳлаган кишисининг ризқини кенг қилур ва (хоҳлаганиникини) тор қилур. Улар бу дунё ҳаёти ила шод бўлдилар. Ҳолбуки, бу дунё ҳаёти охират олдида арзимас матоҳ, холос.

27Ва куфр келтирганлар: «Унга Роббидан бир оят-мўъжиза тушса эди», дерлар. Сен: «Албатта, Аллоҳ кимни хоҳласа, залолатга кетказадир ва Ўзига йўналганларини ҳидоят қиладир», деб айт.

28Иймон келтирганлар ва Аллоҳнинг зикри ила қалблари ором топганлар. Аё, Аллоҳнинг зикри ила қалблар ором топмасми? (Ҳа, иймон келтирганларнинг қалблари Аллоҳнинг зикри ила ором топади. Чунки у қалблар ўзларининг Аллоҳга доимий боғлиқ эканларини ҳис этадилар. Чунки бу қалблар дунёдаги ҳамма нарса Аллоҳдан эканлигини яхши биладилар.)

29Иймон келтирганлар ва яхши амалларни қилганларга хушнудлик ва гўзал маскан бор.

30Шундай қилиб, сени ўзларидан олдин ҳам умматлар ўтган бир умматга уларга ўзингга ваҳий қилган нарсамизни тиловат қилиб беришинг учун юбордик. Ҳолбуки, улар Роҳманга куфр келтирурлар. Сен: «У менинг Роббимдир, Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Унинг Ўзигагина таваккал қилдим. Тавбам ҳам Унинг Ўзигадир», деб айт.

31Агар Қуръон ила тоғлар жилдириладиган, ер парчаланадиган ёки ўликлар тилга киритиладиган бўлганида (имкони бор эди). Аммо ишнинг барчаси Аллоҳга хосдир. Иймон келтирганлар, агар Аллоҳ хоҳласа, одамларнинг ҳаммасини ҳидоят қила олишини билмадиларми? Куфр келтирганларга то Аллоҳнинг ваъдаси келгунча ўз ишлари сабабли мудом ларзага солувчи мусибатлар етар ёки уларнинг диёрлари яқинига тушиб турар. Албатта, Аллоҳ ваъдага хилоф қилмас. (Қуръоннинг иши ҳам Аллоҳга хосдир. Аллоҳ Қуръонни одамларга хитоб этиш учун, уларнинг қалбларига таъсир ўтказиш учун нозил этди. Бу билан эса, тоғларни жойидан жилдиришдан, ерни парчалашдан ёки ўликларни тилга киритишдан кўра улканроқ ишлар қилинди. Бутун дунё халқларининг тарихи жойидан жилдирилди, қалбларидаги, фикрлардаги тошлар, музлар парчаланди ва халқларнинг руҳига жон кирди.)

32Батаҳқиқ, сендан олдин ҳам Пайғамбарлар масхара қилинганлар. Бас, куфр келтирганларга муҳлат бердим. Сўнгра, уларни ушладим. Бас, иқобим қандоқ бўлган эди?!

33Ҳар бир жоннинг қилган касби устидан турувчи зот ким? Аллоҳга ширк келтирдилар. Сен:«Уларнинг номларини айтинг. Ёки Унга ер юзида У билмайдиган нарсанинг хабарини берасизларми? Балки, юзаки гапдир», дегин. Йўқ, куфр келтирганларга макрлари зийнатлаб кўрсатилди ва улар йўлдан тўсилдилар. Аллоҳ кимни залолатга кетказса, унга ҳеч бир ҳидоятчи бўлмас. (Демак, гап бошқа ёқда экан. Кофирларнинг дину диёнатга қарши қилаётган макр-ҳийлалари уларга зийнатлаб кўрсатилибди. Улар, бу қилаётган ишимиз тўғри ва гўзалдир, деб ўйладилар. Макр-ҳийлаларида давом этавердилар. Оқибатда эса, Аллоҳнинг йўлидан тўсилдилар. Залолатга кетдилар.)

34Уларга бу дунё ҳаётида азоб бор. Албатта, охират азоби машаққатлироқ. Улар учун Аллоҳдан сақловчи бўлмас.

35Тақводорларга ваъда қилинган жаннатнинг мисоли (будир): остидан анҳорлар оқади, мевалари ва соялари доимийдир. Бу тақво қилганларнинг оқибатидир. Кофирларнинг оқибати эса, дўзахдир.

36Биз китоб берганлар, сенга нозил қилинган нарсадан хурсанд бўлурлар. Гуруҳлар ичида унинг баъзисини инкор қиладиган кимсалар ҳам бор. Сен: «Албатта, мен Аллоҳга ибодат қилишга, Унга ширк келтирмасликка амр қилиндим. Унгагина даъват қиламан ҳамда қайтишим ҳам Унгадир«, деб айт.

37Шунингдек, Биз уни арабий ҳукм этиб нозил қилдик. Агар сен ўзингга келган илмдан сўнг уларнинг ҳавойи нафсларига эргашсанг, сен учун Аллоҳдан на бир дўст ва на бир сақловчи бўлмас.

38Батаҳқиқ, Биз сендан олдин ҳам Пайғамбарлар юбордик ва уларга хотинлар ва зурриётлар ато қилганмиз. Ҳеч бир Пайғамбар Аллоҳнинг изнисиз оят-мўъжиза келтирган эмас. Ҳар бир ажалнинг ўз китоби бордир. (Яъни, сенинг оддий башар бўлишингнинг ажабланадиган жойи йўқ. Биров, бу ўзимизга ўхшаган одам экан, унга иймон келтирмайман, агар фаришта бўлганида иймон келтирар эдим, дейишга ҳаққи йўқ. Биз доимо оддий одамларни Пайғамбар қилиб келганмиз, фаришталарни эмас. Ўша сендан олдин ўтган Пайғамбарларнинг ҳам сенга ўхшаб оиласи, бола-чақалари бўлган.)

39Аллоҳ нимани хоҳласа, маҳв қилур, нимани хоҳласа, собит қилур. Она китоб Унинг даргоҳидадир. (Дунёдаги нарсалардан нимани хоҳласа, фойдасиз ёки муддати битди, деб топса, маҳв этади, йўқотади. Нимани фойдали деб топса, турсин деса, собит қилади, қолдиради. Буларнинг ҳаммаси ва бошқа нарсалар ёзилган она китоб Аллоҳнинг ҳузуридадир.)

40Уларга ваъда қилганимизнинг баъзисини сенга кўрсатармиз ёки сени (ундан олдин) вафот этдирарими. Албатта, етказиш сенинг зиммангда, ҳисоб қилиш Бизнинг зиммамиздадир.

41Биз ерга келиб, унинг атрофидан қисқартириб бораётганимизни кўрмайдиларми?! Ҳукмни Аллоҳ қиладир. Унинг ҳукмини таъқиб қилгувчи йўқ. У ҳисоби тез зотдир. (Кофирлар вақт ўтиши билан ердаги ҳайротлар камайиб бораётганини кўрмайдиларми? Бой-бадавлат, ҳайротларга тўла юртлар аҳолисининг кофирлиги туфайли бойлиги, давлати ва ҳайротларидан жудо бўлаётганларини кўрмайдиларми? Уни биз қилмоқдамиз. Аллоҳдан ўзга ҳеч ким ҳукм қила олмайди. Агар У бирор юртни таназзулга учрашига ҳукм қилса, ўша бўлади. Агар ишонмайдиган бўлсалар, тарихга бир назар солсинлар.)

42Батаҳқиқ, улардан олдингилар ҳам макр қилдилар. Аммо барча макрлар Аллоҳнинг (илкидадир). У ҳар бир жон нима қилишини биладир. Яқинда кофирлар оқибат диёри кимга бўлишини билажаклар.

43Куфр келтирганлар: «Пайғамбар эмассан», дерлар. Сен: «Мен билан сизнинг орангизда Аллоҳ ва Китоб илми бор кимсалар етарли гувоҳдир», деб айт.

Chapter 14 (Sura 14)

1Алиф. Лом. Ро. Бу китобни сенга одамларни Роббиларининг изни ила зулматлардан нурга, азиз ва мақталган зотнинг йўлига чиқаришинг учун нозил қилдик.

2Аллоҳ осмонлару ердаги нарсалар Уники бўлган зотдир. Кофирлар ҳолига шиддатли азобдан вой бўлсин.

3Улар бу дунё ҳаётини охиратдан афзал кўрадиганлар, Аллоҳнинг йўлидан тўсадиганлар ва у(йўл)нинг эгри бўлишини хоҳлайдиганлардир. Ана ўшалар

йироқ адашувдадирлар. (Қаттиқ азобдан ҳолига вой бўладиган кофирларнинг шундай ҳолатга тушишининг сабаблари ушбу оятда келтирилади. Улар дунёни охиратдан устун қўйганлари учун иймон йўлига юра олмайдилар. Фақат бу дунёни кўзлаган одам беш кунлик ҳаётида кўпроқ матоҳга эришиш учун ўлиб-тирилади. Ҳаром-харишга қўл уради. Одамларнинг ҳаққини ейдии Одамларга зулм, хиёнат қилади. Шунинг учун ҳам Пайғамбаримиз Муҳаммад мустафо (с.а.в.): «Дунёнинг муҳаббати ҳар бир хатонинг бошидир», деганлар.)

4Қайсики Пайғамбарни юборган бўлсак, баён қилиб бериши учун ўз қавми тили ила юборганмиз. Бас, Аллоҳ кимни хоҳласа, залолатга кетказадир, кимни хоҳласа, ҳидоятга соладир. У азиз ва ҳикматли зотдир. (Бутун оламларга ва барча қавмларга Пайғамбар бўлган Ҳазрати Муҳаммадга (с.а.в.) ҳам араблар тилида ваҳий келди. Бунинг асосий ҳикматларини Аллоҳнинг Ўзи билади. Бошқа Пайғамбарлар маълум қавмга ва маълум муддатга келган бўлсалар, Муҳаммад (с.а.в.) қавмларнинг ҳаммасига қиёмат кунига қадар Пайғамбар қилиб юборилганлар. Пайғамбаримиз (с.а.в.) Ислом дини араблар яшаб турган ерларга ёйилиб бўлиши билан вафот топдилар. Исломни дунёнинг қолган қисмига у кишининг қавмлари етказдилар.)

5Батаҳқиқ, Биз Мусони оятларимиз ила: «Қавмингни зулматлардан нурга чиқар ва уларга Аллоҳнинг кунларини эслат! Албатта, бунда ҳар бир сабрли ва шукрли учун ибратлар бордир», деб юбордик.

6Ўшанда Мусо қавмига: «Аллоҳнинг сизга берган неъматларини эсланг; вақтики, у сизни Оли Фиръавндан қутқарди. Улар сизга бардавом ёмон азоб берардилар. Ўғилларингизни сўйиб, қизларингизни тирик қолдирардилар. Ана ўшанда Роббингиздан буюк синов бордир», деган эди. (Яъни, азоб-уқубатга дучор қилиш бир синов. Ундан қутулиш неъматини бериш иккинчи бир синовдир. Биринчисида банда сабр қилиб, иккинчисида шукр қилиб синовдан ўтиши керак.)

7Ва Роббингиз сизга: «Қасамки, агар шукр қилсангиз, албатта, сизга зиёда қилурман. Агар куфр келтирсангиз, албатта, азобим шиддатлидир», деб билдирганини эсланг.

8Мусо: «Агар сиз ва ер юзидаги кимсалар ҳаммангиз куфр келтирсангизлар ҳам, албатта, Аллоҳ беҳожат ва мақталган зотдир», деди. (Демак, шукр этган киши ўзига фойда келтиради. Куфр қилган одам ўзига зарар орттиради. Аллоҳ шундоқ ҳам беҳожат ва мақталган зотдир.) Эй Муҳаммад уммати!

9Сизга ўзингиздан олдин ўтган Нуҳ, Од, Самуд қавмларининг ва улардан кейингиларнинг, Аллоҳдан ўзга ҳеч ким билмайдиганларнинг, хабари келмадими? Уларга Пайғамбарлари очиқ-ойдин ҳужжатлар билан келдилар. Улар эса, қўлларини оғизларига қўйиб: «Биз сиз бизни чақираётган нарсада шубҳалантирувчи шакдадирмиз!» дедилар. (Яъни, ўша нобакор қавмлар овозлари баланд чиқиши учун қўлларини оғизларига карнай қилиб қўйиб: »Биз сиз орқали Аллоҳ томонидан юборилган динга куфр келтирдик. Биз сиз даъват қилаётган нарсада кучли шак ва шубҳадамиз!« дедилар. Демак, улар ўзларини зулматлардан нурга олиб чиқиш учун Аллоҳ томонидан келган ҳодий Пайғамбарларга нисбатан беодобларча муносабатда бўлдилар.)

10Пайғамбарлари уларга: «Осмонлару ернинг яратгувчиси бўлмиш Аллоҳга шак борми? У сизларни гуноҳларингизни мағфират қилишга ва ўзингизни маълум муддатга қолдиришга чақирмоқда-ку!« дедилар. Улар эса: «Сиз бизга ўхшаш башардан ўзга ҳеч нарса эмассиз. Бизни оталаримиз ибодат қилиб юрган нарсадан тўсмоқчисиз. Бас, бизга очиқ-ойдин ҳужжат келтиринг», дедилар. (Барча қавм кофирлари барча Пайғамбарларга шу гапни айтганлар. Уларнинг ўз оталари нимага ибодат қилиб юргани билан ишлари йўқ. Оталари ибодат этган нарса нима бўлса ҳам, бари бир. У нарсалар бир қийматга арзийдими? Уларга ибодат қилиш лозимлиги ҳақида бирор далил борми? Бу ва бунга ўхшаш саволлар билан ишлари йўқ. Аммо Аллоҳ томонидан очиқ ҳужжатлар билан келган Пайғамбарлардан (а.с) яна ҳужжат-далил сўрайдилар.)

11Пайғамбарлари уларга: «Биз сизга ўхшаш башардан ўзга ҳеч нарса эмасмиз. Лекин Аллоҳ Ўз бандаларидан кимни хоҳласа, ўшанга (Пайғамбарлик) инъом қилур. Биз ўзимизча сизга бирор ҳужжат келтира олмаймиз, илло Аллоҳнинг изни ила. Мўминлар фақат Аллоҳгагина таваккал қилсинлар. (Яъни, бу гапингиз тўғри. Биз фаришта ҳам ёки бошқа бир олий мақомли алоҳида зот ҳам эмасмиз. Бироқ бу дегани одам зотидан Пайғамбар бўлиши мумкин эмас деган гап эмас. Тўғри, биз башармиз.)

12Нима учун биз Аллоҳга таваккал қилмас эканмиз?! Ҳолбуки, У бизни йўлимизга ҳидоят қилди. Бизга берган озорларингизга, албатта, сабр қиламиз. Таваккал қилувчилар фақат Аллоҳгагина таваккал қилсинлар», дедилар.

13Куфр келтирганлар ўз Пайғамбарларига: «Албатта, биз сизларни еримиздан чиқариб юборамиз ёки, албатта, миллатимизга қайтасизлар», дедилар. Бас, Роббилари уларга: «Албатта, Биз золимларни ҳалок қилурмиз.

14Ва улардан сўнг у ерга сизни жойлаштирурмиз. Бу эса, мақомимдан хавф қилганлар ва таҳдидимдан қўрққанлар учундир», деб ваҳий қилди. (Аллоҳ таоло, Пайғамбарларнинг кўнгилларини тинчлантириб, башорат берди. Золимлар албатта ҳалок бўлишини таъкидлади. »Золимлар« деганда кофирлар кўзда тутилади. Чунки куфр энг катта зулмдир. Ўша кофир золимларни ҳалок этгандан сўнг у ерга сизларни, яъни, Пайғамбарларни ва уларга эргашган мўмин-мусулмонларни жойлаштирамиз, деди. У ерга кимки менинг мақомимдан қўрқса, ўзидан кетиб ҳаддидан ошмаса, ўша жойлашади, деди.)

15Фатҳу нусрат сўрадилар ва ҳар бир жабрчи, саркаш кимса ноумидликка учради.

16Унинг ортида жаҳаннам бордир. Йиринг сув ила суғориладир.

17Уни ютишга уринади-ю, юта олмас. Унга ҳар томондан ўлим келади-ю, ўла олмас. Унинг ортидан эса, қаттиқ азоб бор. (Жаҳаннамда уларга алвон-алвон азоблар берилади. Жумладан, ўша жабрчи-саркаш жаҳаннам оловида ёниб-чанқаб сув сўраганида, унга йиринг берилади. Йирингни оғизга олишнинг ўзи қаттиқ азоб. Уни чанқоқбосди учун ичиш икки карра азоб,уни юта олмай қийналиш азобдир. Ўлимни ўйлашнинг ўзи бир азоб. Ўлимнинг келиши баттарроқ азоб. Энди такрор ва такрор ўлим келиб туриб ўла олмаслик мислсиз азобдир.)

18Роббиларига куфр келтирганларнинг амалларининг мисоли, худди бўронли кунда шамол учириб кетган кулга ўхшайдир. Улар ўз касбларидан бирор нарсага эга бўлмаслар. Ана ўша узоқ адашувнинг ўзидир. (Ҳар қандай амал, агар эгасида кофирлик бўлса, бехудага айланади. Кофирлик ҳар қандай яхши амални худди кулга ўхшатиб кераксиз қилиб қўяди. Чўғи йўқ кул бефойда нарсага айланиб, уни шамол тўзитиб учириб кетганидек, кофирларнинг амаллари ҳам бехуда кетади. Улар турли амалларни қилишлари мумкин, аммо фойда ола билмайдилар.)

19Аллоҳ осмонлару ерни ҳақ ила яратиб қўйганини кўрмадингми? Агар истаса, сизларни кетказиб, янги халқ келтиради.

20Бу эса, Аллоҳ учун қийин эмас.

21Уларнинг ҳаммалари Аллоҳ ҳузурида пайдо бўлдилар. Бас, заифлар мутакаббирларга: «Албатта, биз сизларга тобе бўлган эдик. Энди, сизлар устимиздаги Аллоҳнинг азобидан бирор нарсани енгиллата оласизларми?» дедилар. Улар: «Агар Аллоҳ бизни ҳидоят қилганида, биз ҳам сизларни, албатта, ҳидоят қилар эдик. Биз учун энди, дод-вой қиламизми ёки сабр қиламизми, бари бир. Биз учун қочар жой йўқ», дедилар. (Заифлар–бу дунёда заифҳол бўлиб ўзидан кучли, ақлли, юқори мансабдорларга эргашиб гуноҳ этганлар қиёмат кунида Аллоҳнинг ҳузурида ишининг чатоқ эканлигини англаб етиб, ўз хўжайинларига юазкур мурожаатни қиладилар.)

22Иш битиб бўлганда шайтон: «Албатта, Аллоҳ сизга ҳақ ваъдани қилган эди. Мен эса, сизга ваъда бердим-у, ваъдамга хилоф қилдим. Менинг устингиздан ҳеч қандай ҳукмронлигим йўқ эди. Фақат даъват қилсам, ўзингиз менга ижобат қилдингиз. Бас, мени маломат қилманг, ўзингизни маломат қилинг. Мен сизларни қутқарувчи эмасман, сизлар ҳам мени қутқарувчи эмассизлар. Энди, мен, албатта, илгари мени шерик қилганингизни инкор қиламан. Албатта, золимларга, ҳа, уларга аламли азоб бор», деди. (Бу дунёда ҳар ишнинг бошида турган, ҳар қилмишга бош-қош бўлган лаънати шайтон у дунёда ҳамма иш битиб, ҳукм чиққандан сўнг пайдо бўлади. Бир-бирини маломат қилиб турган кучлию заиф, эргашгану эргаштирган атбоъларига қараб, сўз бошлайди.)

23Ва иймон келтириб, амали солиҳ қилганлар остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритилурлар. Унда Роббилари изни ила абадий қолурлар. Уларнинг ундаги сўрашишлари «Салом»дир. (Демак, ҳар бир нарса ўз жойини топди. Мантиқий ва адолатли ниҳояга етди. Шайтон ва унга эргашганлар дўзахнинг даҳшатли азобига маҳкум бўлдилар. Пайғамбарлар ва уларнинг мўмин умматлари жаннат ва унинг моддий-маънавий неъматларига эришдилар.)

24Аллоҳ яхши сўзга қандай мисол келтирганини кўрмайсанми? У худди бир яхши дарахтга ўхшайдир. Унинг асли собит турадир. Шохлари эса, осмонда. (Яхши сўз, ҳақ сўз иймон сўзидир. У сўзни Аллоҳ таоло бир яхши, соғлом дарахтга ўхшатмоқда. Бу дарахтнинг асли собитдир. Унинг томирлари ерга чуқур илдиз отгани учун мустаҳкамдир. Турли шамоллар, бўронлар ва бошқа омиллар уни жойидан қимирлата олмайди. Айни чоқда, бу дарахтнинг шохлари осмонда, юксакликдадир. У доимо мева бериб туради. Иймон ҳам худди шу яхши дарахтга ўхшайди. Асли мустаҳкам. Ҳеч нарсадан таъсирланмайди. Мартабаси олий. Доимо самарасини ҳам бериб туради.)

25Робби изни ила ҳар доим меваларини бериб турадир. Аллоҳ, шояд эсласалар, деб
одамларга мисоллар келтирадир.

26Ёмон сўзнинг мисоли, худди ёмон дарахтга ўхшайдир. У ердан узилиб қолган,
унинг қарори йўқдир. (Ёмон сўз,куфр сўздир. У илдизи ердан узилган,
қўпорилган, беқарор бир дарахтга ўхшайди. Сеуврати, шакли дарахтни эслатади.
Аммо унинг на ерга чуқур илдиз отган томири, на осмонга кўтарилган шохлари
ва на меваси бор. Шунга ўхшаб, куфрнинг ҳам асли мустаҳкам эмас. Сал нарсага
қулайди. Мақташга арзимайди. Берадиган самараси ҳам йўқ.)

27Аллоҳ иймон келтирганларни бу дунё ҳаётида ҳам, охиратда ҳам собит сўз ила
собитқадам қилур. Аллоҳ золимларни залолатга кетказур. Аллоҳ хоҳлаганини
қилур.

28Аллоҳнинг неъматини куфрга алмаштирган ва қавмларини ҳалокат диёрига
туширганларни кўрмадингми? (Ўйлаб кўргин, бу нарса таажжубланарли эмасми?
Аллоҳ бир қавмга ўзларидан Пайғамбар юбориб, уларни иймонга, Исломга даъват
қилса, охирги илоҳий китоби Қуръонни индириб, ҳеч кимга бермаган улуғ
неъматини ато этса-ю, гумроҳ қавм бу неъмат ўрнига куфрни ихтиёр қилса!
Иймонни куфрга алмаштириб олса! Ўзларига қўшиб қавмларини ҳам ҳалокат
диёрига туширсалар!)

29Улар жаҳаннамга кирурлар. Бу қандоқ ҳам ёмон қароргоҳ! (Ҳа, ҳалокат диёри
дейилганидан мурод жаҳаннамдир. Улар ўша жаҳаннамга кирадилар. Жаҳаннам
қандай ҳам ёмон жой.)

30Улар Аллоҳнинг йўлидан адаштириш учун Унга тенгдошлар қилдилар. Сен
уларга: «Ҳузурланиб қолинг! Бас, албатта, борадиган жойингиз дўзахдир», деб
айт! (Одамларни Аллоҳнинг йўлидан адаштириб, ўзингиз айтган йўлга юргизиб,
гапингизни қилдириб, ўзингизча ҳузурланяпсизми? Майли, ҳозирча ҳузурланиб
тураверинг. Аммо билиб қўйингки, албатта, охир-оқибат борадиган жойингиз
жаҳаннамдир.)

31Сен иймон келтирган бандаларимга айтгин, намозни тўла-тўкис адо этсинлар.
Савдо-сотиқ, оғайнигарчилик йўқ бўлган Кун келмасидан олдин уларга ризқ
қилиб берган нарсаларимиздан махфий ва ошкор инфоқ қилсинлар.

32Аллоҳ осмонлару ерни яратган, осмондан сув тушириб, у ила меваларни сизга
ризқ қилиб чиқарган, Ўз амри ила денгизда сузмоғи учун кемаларни сизга
бўйсундирган ва анҳорларни сизга бўйсундирган зотдир.

33У сизга доимий ҳаракатдаги қуёш ва ойни ҳам, шунингдек, кеча ила кундузни
ҳам хизматчи қилиб қўйди.

34Ва У сизга барча сўраган нарсаларингиздан берди. Агар Аллоҳнинг
неъматларини санасангиз, саноғига ета олмассизлар. Албатта, инсон ўта золим ва
ўта ношукрдир.

35Эсла, Иброҳим демишди: «Эй Роббим, бу юртни омонлик юрти қилгин, мени ва
болаларимни санамларга ибодат қилишимиздан четда қилгин.

36Эй Роббим, албатта, у(санам)лар одамлардан кўпини адаштирдилар. Бас, ким
менга эргашса, у мендандир. Ким менга осий бўлса, албатта, Ўзинг мағфират
қилгувчи ва раҳмлисан. (Иброҳим (а.с.) ўз даврларида ва ундан олдинги
замонларда бут-санамлар кўплаб кишиларнинг залолатга кетишига сабаб
бўлганини яхши билар эдилар. Шунинг учун ҳам ушбу маънодаги дуони
қилдилар.)

37Эй Роббимиз, ҳақиқатда мен ўз зурриётимдан, сенинг Байтул Ҳароминг ёнига,
гиёҳсиз водийга жойлаштирдим. Эй Роббимиз, намозни тўкис адо этишлари учун
Бас, Ўзинг одамлардан баъзиларининг қалбларини уларга талпинадиган қилгин
ва уларни меваллардан ризқлантиргин. Шояд шукр қилсалар. (Аллоҳ таоло
Иброҳимнинг (а.с.) бу дуоларини қабул этди. Мазкур юртни, Ҳарами Шарифни
омонлик юрти қилиб қўйди. Унинг омонлигига таҳдид соладиганларни ҳалок
қилди. У ердагилар Аллоҳга ибодатни тўғри қилиб, намозни тўкис адо
этганларида, омонликка қўшиб тўқчиликни ҳам берди. Мусулмон бўлган одамлар
қалбини ўша томонга талпиниб турадиган этиб қўйди. У жойнию аҳолисини,
ерларида ҳеч нарса ўсмаслигига қарамасдан, турли мевалар билан ризқлантириб
қўйди. Фақат, ўша ер аҳолисининг шукр қилиши қолди, холос.)

38Эй Роббимиз, албатта, Сенинг Ўзинг махфий тутган нарсамизни ҳам, ошкор
қилган нарсамизни ҳам яхши биласан. Аллоҳ учун на ердаю на осмонда бирор
нарса махфий қолмас.

39Кексалик пайтимда менга Исмоил ва Исҳоқни ато қилган Аллоҳга ҳамд бўлсин.
Албатта, Роббим дуони эшитгувчидир. (Маълумки, Иброҳим (а.с.) узоқ вақт
фарзанд кўрмаганлар. Тўқсон ёшларида Исмоил (а.с.), сўнгра Исҳоқ (а.с.) дунёга
келган. Кекса кишига фарзанд бериш Аллоҳнинг улуғ неъматидир.)

40Эй Роббим, мени ва зурриётларимни намозни тўкис адо этадиганлардан қилгин.
Эй Роббимиз, дуони қабул этгин.

41Эй Роббимиз, мени, ота-онамни ва мўминларни ҳисоб қилинадиган куни
мағфират айлагин».

42Сен ҳаргиз, Аллоҳ золимлар қилаётган нарсадан ғофил, деб гумон қилма.
Фақатгина уларни кўзлар қотиб қоладиган кунгача қўйиб қўяди, холос.

43Улар бошларини кўтарган ҳолда югурурлар. Кўзлари ўзларига қайтмайдир.
Кўнгиллари эса, бўм-бўш бўлур. (Уларнинг кўзлари даҳшатдан қотиб қолган.
Атрофларидаги даҳшатли нарсалардан узилмайди. Ўзларига қайтмайди. Қўрқув
туфайли бўм-бўш бўлиб қолган кўнгилларига бирон нарса сиғмайди.)

44Сен одамларни уларга азоб келадиган Кундан огоҳлантир. Ўшанда зулм
қилганлар: «Эй Роббимиз, бизни озгина вақт қўйиб тургин, Сенинг даъватингни
қабул қиламиз ва Пайғамбарларга эргашамиз», дерлар. Бундан олдин сизларга
завол йўқлигига қасам ичмаган эдингизми?!

45Ва ўзига зулм қилганларнинг масканларига жойлашмадингизми? Сизга уларни
қандай қилганимиз равшан бўлмадими? Сизга мисоллар келтирмадикми? (Ушбу
ояти каримада Аллоҳ таоло Пайғамбаримизга (с.а.в.) ўзларининг асосий ишлари–

одамларни огоҳлантиришда бардавом бўлишни амр этмоқда. Бошқа нарса билан, яъни, кимга иқоб тез келяптию кимга келмай тургани билан ишинг бўлмасин. Қиёмат куни ҳамманинг кўзи мошдай очилиши турган гап.)

46Дарҳақиқат, улар ўз макрларини қилдилар. Ҳолбуки, уларнинг макрлари, гарчи макрларидан тоғлар заволга учрайдиган бўлса ҳам, Аллоҳнинг ҳузуридадир. (Кофир-мушриклар Пайғамбарга (с.а.в.), мўминларга, динга қарши қўлларидан келган барча макрларни қилдилар. Аммо уларнинг макрлари ҳар қанча кучли ҳатто тоғларни йўқ қилиб юборадиган даражада бўлмасин, ҳеч нарса қила олмайдилар. Чунки уларнинг барча макрлари Аллоҳ таолонинг ҳузуридадир, У ҳаммасини кўриб, билиб туради. Ўзи хоҳлаганича тасарруф қилади.)

47Сен, Аллоҳ Пайғамбарларига берган ваъдасига хилоф қилувчи, деб гумон қилма. Албатта, Аллоҳ азиз ва интиқом эгасидир.

48Ер бошқа ерга ва осмонлар ҳам бошқа осмонларга алмаштириладиган, ёлғиз ва қаҳҳор Аллоҳ ҳузурида пайдо бўлишадиган Кунда бўлади. (Яъни, қиёмат кунининг даҳшатидан бизга ҳозир жуда ҳам улкан бўлиб кўриниб турган Ер бошқача, умуман бошқа ерга айланиб қолади. Шунингдек, осмонлар ҳам ўзгариб кетади. Одамларнинг ҳаммаси Аллоҳ ҳузурида ҳисоб-китоб учун йиғиладилар. Ўшандай кунда Аллоҳ Пайғамбарларга ва уларга эргашган мўминларга нажот беради. Золим ва кофирлардан интиқом олади.)

49Ва у кунда жиноятчиларни кишанлар ила тўпланган ҳолларида кўрасан.

50Уларнинг кийимлари қора мойдан бўлиб, юзларини олов қоплагандир.

51Аллоҳ ҳар бир жонга қилган касбига яраша жазо бериши учундир. Албатта, Аллоҳ тез ҳисоб қилгувчидир.

52Бу(Қуръон) одамлар учун, уларнинг у ила огоҳлантирилишлари, У ягона илоҳ эканини билишлари ва ақл эгалари эслашлари учун баёнотдир.

Chapter 15 (Sura 15)

1Алиф. Лоом. Ро. Ушбулар китобнинг ва равшан Қуръоннинг оятларидир.

2Ҳали, куфр келтирганлар мусулмон бўлишни ҳам истаб қолурлар. (Ушбу ҳолат жон таслим қилиш чоғида, қиёмат куни Аллоҳ таоло мусулмонларни жаннатга киритаётган пайтда, баъзи гуноҳлари туфайли дўзахга тушган аҳли қиблалар ундан озод бўлиб жаннатга ўтаётганларида бўлади.)

3Уларни тек қўй, еб-ичиб, ҳузурланиб, умидлар ила машғул бўлиб юраверсинлар. Бас, тезда билурлар.

4Биз маълум битиксиз ҳеч бир шаҳарни ҳалок этганимиз йўқ.

5Ҳеч бир уммат ўз ажалидан ўзиб кета олмас ва ортда ҳам қола олмас.

6Улар: «Эй зикр нозил қилинган киши, албатта, сен мажнунсан.

7«Агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга фаришталарни келтирсанг-чи», дерлар. (Бу гап ҳам, аввал айтиб ўтилгандек, ўзларига ўхшаган одамни Пайғамбар бўлишини ақлига сиғдира олмасликдан келиб чиқади.)

8Биз фаришталарни фақат ҳақ ила тушурурмиз, холос. У ҳолда уларга қараб турилмас. (Фаришталарни туширган чоғимизда кофирларга қараб турилмай улар ҳалок қилинади.)

9Албатта, зикрни Биз нозил қилдик ва, албатта, уни Биз муҳофаза қилурмиз.(Ушбу зикр–Қуръон.)

10Батаҳқиқ, сендан олдин ҳам аввалгилар гуруҳларига (Пайғамбар) юборганмиз.

11Уларга қайси бир Пайғамбар келса, уни масхара қилмасдан қўймас эдилар.

12Шунга ўхшаш Биз уни жиноятчилар қалбига соламиз.

13Унга (Қуръонга) иймон келтирмаслар. Батаҳқиқ, аввалгиларнинг суннати-одати шундоқ ўтгандир.

14Агар уларга осмондан бир эшик очсагу ундан чиқиб турсалар ҳам.

15Улар: «Албатта, кўзларимиз боғланди, балки биз сеҳрланган қавмдирмиз», дерлар. (Аллоҳнинг ҳақлиги ҳақидаги мўъжиза кўрсатилиб, қўлига ушлатиб қўйилса ҳам, эҳтимол удир, эҳтимол будир, балки табиат қонунини мен тушунмаётгандирман, деб тураверадилар.)

16Батаҳқиқ, Биз осмонларда буржлар қилиб қўйдик ва уни назар солувчилар учун зийнатлаб қўйдик. (Осмон ҳамманинг кўз ўнгида турибди. Лекин ҳамма ҳам осмонни Аллоҳнинг қудратига далолат қилувчи буюк мўъжиза деб тушунавермайди. Аслида, у мўъжизадир. Хўш, шундай улкан, бепоён, чексиз осмонни ким яратган? Яратганда ҳам, юлдузлар юрадиган йўллар–буржлар билан ким яратган? Албатта, Аллоҳ яратган.)

17Уни ҳар бир қувилган шайтондан муҳофаза қилдик.

18Магар бирортаси ўғриликча қулоқ осса, равшан олов унинг ортидан тушар.

19Биз ерни ёйиб, устига баланд тоғларни ташлаб қўйдик ва унда ўлчанган турли нарсаларни ўстириб қўйдик.

20Ва унда сизлар учун маош воситаларини ва сиз ризқини бера олмайдиган кимсаларни қилиб қўйдик.

21Ҳеч бир нарса йўққи, унинг хазиналари Бизнинг ҳузуримизда бўлмаса. Биз уни фақат маълум миқдорла нозил қилурмиз.

22Биз шамолларни урчитувчилар этиб юбордик. Бас, осмондан сув тушириб, у ила сизларни сероб қилдик. Сизлар уни тўплаб олувчи эмассиз. (Яъни, Биз шамолларни ўлчов билан булутларни урчитувчи, бир-бирига қўшиб сув ҳосил

қилувчи этиб юбордик. Асосан, ёмғирнинг ёғишига шамоллар сабаб бўлади. Улар маълум қоидаларга кўра эсади. Пайдо бўлган булутларнинг бир-бирлари ила қўшилишларидан сув ҳосил бўлади. Ана шундан кейин осмондан сув тушади, ёмғир ёғади. Аллоҳ таоло у сув билан ер юзини, одамларни сероб қилади. Деярли ҳамма ризқ осмондан тушган шу сувга боғлиқ бўлади. Инсон эса, Аллоҳ тайёр ҳолда унга осмондан тушириб берган сувни тўплаб олишга ҳам қодир эмас. Уни тўплашни ҳам булоқ, қудуқ, анҳор, ер ости кўллари ва бошқа воситалар орқали Аллоҳ таолонинг Ўзи амалга оширади.)

23Албатта, Биз Ўзимиз тирилтирурмиз ва Биз меросхўрлармиз.

24Батаҳқиқ, сиздан олдин келганларни билдик. Батаҳқиқ, кейин келганларни ҳам билдик.

25Албатта, сенинг Роббинг Ўзи уларни маҳшарга жамлар. Албатта, У ҳикматли ва илмли Зотдир.

26Батаҳқиқ, Биз инсонни қуруқ лойдан, ўзгартирилган қора балчиқдан яратдик.

27Ва жинларни бундан олдин самум оловидан яратдик.

28Сен Роббингнинг фаришталарга: «Албатта, мен қуруқ лойдан, ўзгартирилган қора балчиқдан башар яратгувчидирман.

29Бас, қачонки уни тўғрилаб бўлганимда ва ичига Ўз руҳимдан пуфлаганимда, унга сажда қилган ҳолингизда йиқилинг», деганини эсла.

30Бас, фаришталар барчалари сажда қилдилар.

31Магар Иблис сажда қилувчилар билан бирга бўлишдан бош тортди.

32У зот: «Эй иблис! Сенга не бўлди, сажда қилувчилар билан бирга бўлмаслигингга?» деди.

33У: «Сен қуруқ лойдан, ўзгартирилган қора балчиқдан яратган башарга сажда қила олмасдим», деди.

34У зот:«Бас, сен ундан чиқ! Албатта, сен қувилгансан!

35Ва, албатта, сенга то жазо кунигача лаънат бўлур!» деди.

36У: «Эй Роббим, мени улар қайта тириладиган кунгача қўйиб қўйгин», деди.

37У зот: «Албатта, сен қўйиб қўйилганлардансан.

38Маълум вақт кунигача», деди.

39У: «Эй Роббим, мени залолатга кетказганинг сабабидан, албатта, мен уларга ер юзида (гуноҳларни) зийнатлаб кўрсатаман ва, албатта, уларнинг ҳаммасини иғво қиламан.

40Магар, улардан танланган бандаларингни (адаштира олмайман)», деди.

41У зот: «Ушбу зиммамдаги тўғри йўлдир:

42Албатта, Менинг бандаларим устида сенинг султонинг йўқдир, магар сенга эргашган гумроҳларгагина бордир.

43Албатта, жаҳаннам уларнинг барчасининг ваъда қилинган жойидир.

44Унинг етти эшиги бордир. Ҳар бир эшик учун улардан тақсимланган бўлаги бордир» деди. (Баъзи ривоятларда келишича, жаҳаннам етти қаватдан иборат бўлиб, ҳар қаватининг алоҳида эшиги бўлар экан. Ҳар қавати бир-биридан ашаддийроқ бўлар экан. Чунки гумроҳлик, хатокорлик ҳам ҳар хил бўлади. Қилган гуноҳи даражасига қараб кофирлар турли қаватларга киритилади. Шайтонга эргашган гумроҳлар тақсимлаб, бўлиб-бўлиб, гуруҳларга ажратиб қўйилган бўлади. Ўша мазкур етти эшикдан гуноҳининг кўп-озлигига қараб бирин-кетин киритилаверадилар.)

45Албатта, тақводорлар жаннатлар ва чашмалардадир.

46«У(жаннатлар)га тинчлик, омонлик ила киринглар» (дейилур).

47Уларнинг дилларидаги ғилли-ғиштларни чиқариб ташладик. Сўриларда бир-бирларига боқиб, дўст бўлган ҳолларида ўлтирурлар. (Инсон қанчалик моддий роҳат-фароғатга эришмасин, кўнглида бир оз ғашлик бўлса, унга ўша роҳат-фароғат татимайди. Шунинг учун Аллоҳ таоло Ўз раҳмати ила жаннатга сазовор қилган тақводор бандаларининг дилларида ғашликлар, яъни, ҳиқду ҳасад, кўра олмаслик каби баъзи бир иллатлар бўлса, чиқариб ташлайди.)

48Уларни у жойда чарчоқ тутмас ва улар ундан чиқарилувчи ҳам эмаслар.

49Бандаларимга хабар бергил: «Албатта, Менинг Ўзим ғофуру роҳиймдирман».

50Ва, албатта, азобим аламли азобдир.

51Уларга Иброҳимнинг меҳмонлари хабарини бер.

52Унинг ҳузурига кирганларида: «Салом», дедилар. У: «Албатта, биз сизлардан қўрқмоқдамиз», деди.

53Улар: «Қўрқма, биз сенга ўта билимдон ўғилнинг хушхабарини берурмиз», дедилар.

54У: «Мени кексалик тутганида, хушхабар берасизларми? Ниманинг хушхабарини беряпсизлар ўзи?» деди.

55Улар: «Биз сенга ҳақ ила башорат бердик. Бас, сен ноумид бўлувчилардан бўлма», дедилар.

56У: «Фақат залолатга кетган кишиларгина ўз Роббининг раҳматидан ноумид бўлурлар», деди. (Аллоҳнинг раҳматидан ноумид бўлиш фақат бир тоифага–

йўлдан адашган, гумроҳ тоифага хос. Аллоҳнинг раҳматидан юз ўгириб, залолат йўлига кириб кетган кимсагина ноумид бўлади, холос.)

57У: «Эй элчилар, нима иш ила юборилдингиз?» деди. (Яъни, менга жуда билимдон ўғил хушхабарини беришдан бошқа яна нима иш билан юборилдингиз, деди.)

58Улар: «Биз жиноятчи қавмларга юборилдик.

59Магар Лут аҳлига эмас. Албатта, Биз уларнинг ҳаммасини қутқаргувчилармиз.

60Фақат унинг хотинигина истиснодир. Унинг, албатта, қолувчилардан бўлишини тақдир қилдик», дедилар.

61Элчилар Лут аҳлига келганларида...

62У: «Албатта, сиз нотаниш қавмсиз», деди.

63Улар: «Йўқ! Биз сенга улар шак қилаётган нарса ила келдик.

64Сенга ҳақ ила келдик ва албатта, бизлар ростгўйлардурмиз.

65Аҳлинг ила кечанинг бир бўлагида йўлга чиқ, сен уларнинг ортидан кузатиб бор. Сизлардан ҳеч бирларингиз ортга қарамасин. Амр қилинган томонингизга кетаверинглар», дедилар.

66Ва унга ушбу амрни ваҳий қилдик: «Албатта, анавиларнинг орқаси субҳ чоғи кесилажакдир».

67Ва шаҳар аҳли севиниб, етиб келдилар. (Лут (а.с.) қавми яшайдиган Садум шаҳрининг жинояткор аҳолиси, Лутнинг уйига чиройли, ёш йигитлар келган эмиш, улар билан фоҳиша иш қиладиган бўлибмиз, деб севинган ҳолларида етиб келдилар.)

68У: «Булар менинг меҳмонларим, ахир. Мени шарманда қилманглар.

69Ва Аллоҳдан қўрқинглар! Мени хор қилманглар», деди.

70Улар: «Биз сени оламлардан қайтармаганмидик?!» дедилар. (Лут (а.с.) уларни ўтакетган фаҳш иш бўлмиш баччабозликдан қайтарганлар, кимларнидир ҳимоя қилганлар ва жиноятчи қавм у кишига оламда ҳеч кимни ҳимоя қилмасликни айтиб таҳдид солган. Улар ҳозир Лутга (а.с.) ораларида аввал бўлиб ўтган ўша гап-сўзларни эслатмоқдалар.)

71У: «Агар (бу ишни) қилувчи бўлсангиз, анаву қизларим бор», деди.

72Сенинг умринг ила қасамки, албатта, улар ўз сархушликларида тентирамоқдалар.

73Бас, уларни қуёш чиқиш пайтида даҳшатли қичқириқ тутди.

74Бас, Биз (бу шаҳарнинг) остини устин қилдик ва улар устига лойи қотган
тошлар ёғдирдик.

75Албатта, бунда фаросатли кишилар учун оят-белгилар бордир.

76Албатта, у(шаҳар) боқий йўл устидадир. (Яъни, Лут (а.с.) қавми ҳалокатга
учраган шаҳарнинг вайроналари ҳозиргача боқий йўл устидадир. У орқали
одамлар Ҳижоз билан Шом ўртасида қатнайдилар. Жумладан, Макка аҳли ҳам
Шомга борганларида ва у ердан қайтганларида, шу йўлдан юрадилар.)

77Албатта, бунда мўминлар учун оят-ибрат бордир.

78Албатта, бир-бирига киришиб кетган дарахтзор эгалари золимлардан бўлганлар.

79Бас, Биз улардан интиқом олдик. Албатта, уларнинг икковлари ҳам очиқ йўл
устидадир.

80Батаҳқиқ, Ҳижр эгалари Пайғамбарларни ёлғончига чиқардилар.

81Ва уларга оятларимизни бердик. Бас, юз ўгирувчи бўлдилар.

82Улар тоғдан ўйиб уй ясаб, омонликда юрар эдилар.

83Бас, субҳидам чоғида уларни қаттиқ қичқириқ тутди.

84Қилган касблари уларга бирон фойда бермади.

85Биз осмонлару ерни ва улардаги нарсаларни ҳақ ила яратдик. Албатта, қиёмат
келгувчидир. Бас, сен гўзал шаклда юз ўгир.

86Албатта, Роббинг яратгувчи ва билгувчи зотдир.

87Ва, батаҳқиқ, сенга етти такрорланувчини ва Улуғ Қуръонни бердик. (Оятдаги
«етти такрорланувчи»дан мурод Фотиҳа сурасидир. Чунки бу сураи карима етти
оятдан иборат бўлиб, жуда кўп такрорланади. Намознинг ҳар ракатида қайта-
қайта ўқилади.)

88Биз улардан баъзи гуруҳларни баҳраманд қилган нарсаларга (ҳавас-ла) назар
солма! Улар учун хафа ҳам бўлма! Мўминларга қанотингни пастлат!

89Ва: «Албатта, мен очиқ-ойдин огоҳлантиргувчиман», деб айт.

90Худди тақсимловчиларга туширганимизга ўхшаш. (Аҳли китоб; яҳудий ва
насоролар ўзларига келган илоҳий китобларни тақсимлаб, бир қисмига иймон
келтириб, бир қисмига иймон келтирмаган эдилар. Ана ўшаларга китоб
туширганимизга ўхшаб сенга ҳам китоб туширдик.)

91Қуръонни парча-парча қилганларга. («Қуръонни парча-парча қилган
тақсимловчилар» деганда аҳли китоб яҳудий ва насоролар назарда тутилгандир.
Улар ўзларига келган илоҳий китобларни тақсимлаб, бир қисмига иймон
келтириб, бир қисмига иймон келтирмаган эдилар. Энди Қуръонни ҳам парча-

парча қилиб, ўз фикрларига мос келганини олиб, тўғри келмаганини тарк этмоқчи бўлмоқдалар.)

92Бас, Роббинг ила қасамки, уларнинг ҳаммасидан, албатта, сўрармиз.

93Қилиб юрган ишлари ҳақида.

94Бас, сенга амр этилган нарсани юзага чиқар ва мушриклардан юз ўгир. (Ушбу
оят нозил бўлгунга қадар Расулуллоҳ (с.а.в.) одамларни динга сирли-яширин равишда даъват этар эдилар. Бу оятдаги «юзага чиқар» деган амрга мувофиқ ошкора даъватни бошладилар. Мушрикларнинг гап-сўзларига эътибор бермай қўйдилар.)

95Албатта, Биз сенга истеҳзо қилувчилардан кифоя қилурмиз.

96Улар Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳ (шерик) қилурлар. Бас, тезда билурлар.

97Албатта, Биз уларнинг айтаётганларидан сенинг дилинг сиқилишини яхши
биламиз.

98Бас, Роббинг ҳамди ила тасбиҳ айт ва сажда қилгувчилардан бўл.

99Ва сенга аниқ нарса (ўлим) келгунича Роббингга ибодат қил.

Chapter 16 (Sura 16)

1Аллоҳнинг амри келди. Бас, унинг тезроқ келишини талаб қилмай қўя қолинг. У
зот улар келтираётган ширклардан пок ва олий бўлди.

2У Ўз амри ила фаришталарни руҳ-ваҳий билан бандаларидан Ўзи
хоҳлаганларига: «Огоҳлантиринглар. Албатта, Мендан ўзга илоҳ йўқ. Бас, Менга тақво қилинглар», деб нозил қиладир.

3У осмонлару ерни ҳақ ила яратди. У улар ширк келтираётган нарсалардан олий
бўлди.

4У инсонни нутфадан яратди. Энди эса, у(инсон) очиқ-ойдин хусуматчи бўлиб
турибди.

5У чорва ҳайвонларини ҳам яратди. Уларда сиз учун иссиқлик манфаатлар бор ва
улардан ейсизлар ҳам.

6Ва сиз учун уларда кечки пайт (ўтлоқдан) қайтаётганларида ва эрталаб (ўтлоққа)
кетаётганида чиройли-жамол бор.

7Ва улар юкларингизни сиз жон машаққатисиз ета олмайдиган юртларгача
кўтариб борадир. Албатта, Роббингиз меҳрибон ва раҳмлидир.

8Отлар, хачирлар ва эшакларни минишингиз ва зийнат учун (яратди) ва сиз
билмайдиган нарсаларни яратадир. (Яъни, Аллоҳ таоло келажакда сизлар учун туя, от, хачир ва эшакдан бошқа сиз билмайдиган нақлиёт воситаларини яратади.

Дарҳақиқат, шундай ҳам бўлди. Ушбу оятлар тушган даврда мавжуд бўлмаган ҳавода, сувда ва ерда юрадиган кўплаб нақлиёт воситалари вужудга келди. Бу эса, ўз навбатида, Қуръони Карим мазкур: «ва сиз билмайдиган нарсаларни яратади», жумласи ила мўмин-мусулмонларни келажак янгиликларидан хабардор қилаётганига далолатдир.)

9Йўлларнинг мақсаддагиси Аллоҳга оиддир. Улардан эгриси ҳам бордир. Агар хоҳласа, албатта, ҳаммангизни ҳидоят қилган бўларди. (Бу дунёда ҳиссий йўлларга ўхшаб, маънавий йўллар ҳам кўпдир. Ўша маънавий йўллар ичида яхшиси ҳам, ёмони ҳам бор: Энг тўғри йўл, яъни, мақсадга эриштирадиган, икки дунё саодатига олиб борадиган йўл–Аллоҳ йўлидир.)

10У осмондан сувни туширган зотдир. Сизга ундан шароб ва ҳайвон ўтлатадиган дарахт бордир.

11У ўша(сув) ила сизга экинларни, зайтунни, ҳурмоларни, узумларни ва турли меваларни ўстирадир. Албатта, бунда тафаккур қиладиган қавмлар учун оят-белгилар бордир.

12У сизга кечанию кундузни, қуёшнию ойни хизматкор қилди. Юлдузлар Унинг амри ила хизматкордир. Албатта, бунда ақл юритгувчи қавмлар учун оят-белгилар бордир. (Бу оятда зикри келган нарсалар ҳам Аллоҳнинг буюк неъматларидидир. Масалан, кеча билан кундузнинг қанчалик улуғ неъматлар эканини англаб етиш учун икковидан бири йўқ бўлишини тасаввур қилишнинг ўзи кифоя.)

13Ва сиз учун ерда турли рангда қилиб яратган нарсаларини ҳам (хизматкор қилди). Албатта, бунда эслайдиган қавмлар учун оят-белги бордир. (Аллоҳ таоло ер ости бойликларини ҳам инсонга улуғ неъмат ўларoқ берди. Ранглари хилма-хил бўлган бу неъматларнинг ҳаммаси инсон учун беминнат хизмат қилади. Ўша неъматларни ер остидан топиб олган баъзи инсонларгина бир-бирларига миннат қиладилар, холос.)

14У денгизни сиз ундан тоза гўшт ейишингиз, ундан тақадиган тақинчоқлар чиқариб олишингиз учун, унда (сувни) ёриб кетаётган кемаларни кўрасан, ҳамда унинг фазлини талаб қилишингиз учун хизматкор қилди. Шоядки, шукр келтирсангиз. (Аллоҳ таолонинг сувдаги неъматлари ҳам жуда кўпдир. Ушбу оятда улардан баъзилари зикр қилинмоқда.)

15У зот ер сизларни тебратиб юбормаслиги учун унинг устига баланд тоғларни ташлаб қўйди. Анҳорлару йўлларни ҳам. Шоядки, тўғри йўл топсангиз.

16Ва аломатлар ҳамда юлдузлар ила улар йўл топурлар.

17Яратадиган зот яратмайдиган зот каби бўлурми? Ўйлаб кўрмайсизларми?

18Агар Аллоҳнинг неъматларини санасангизлар, саноғига ета олмайсизлар. Албатта, Аллоҳ ўта мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Ҳа, Аллоҳнинг бандаларига берган неъматлари сонсиз-саноқсиздир. Уларнинг баъзилари юқоридаги оятларда эслатиб ўтилди. Аслида эса, агар инсонлар ўзларига берилган неъматларни

ҳисоблашга уринсалар, санаб саноғига ета олмайдилар. Шундай сон-саноқсиз неъматнинг шукрини ҳеч ким адо қила билмайди. Агар Аллоҳ ҳамма неъматлари учун тўла-тўкис шукрни талаб этса, бандаларга жуда қийин бўларди.)

19Аллоҳ нимани сир тутаётганингизни ва нимани ошкор қилаётганингизни биладир.

20Уларнинг Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётганлари ҳеч нарсани ярата олмаслар. Ҳолбуки, ўзлари яратиладилар.

21Ўликлардир, тирик эмаслар ва қачон қайта тирилтирилишларини билмаслар.

22Илоҳингиз ягона илоҳдир. Охиратга иймон келтирмайдиганларнинг қалблари инкор қилувчидир, ўзлари эса мутакаббирдирлар.

23Шубҳасизки, Аллоҳ нимани сир тутаётганларини ва нимани ошкор қилаётганларини биладир. Албатта, У мутакаббирларни хуш кўрмас.

24Қачонки, уларга: «Роббингиз нимани нозил қилди?» дейилса, улар: «Аввалгиларнинг афсоналарини», дерлар.

25Қиёмат куни ўз гуноҳларини тўлалигича ва жаҳолат ила йўлдан адаштирган кишиларнинг гуноҳларидан кўтаришлари учундир. Огоҳ бўлинг! Улар кўтарган нарса қандоқ ҳам ёмон! (Мазкур кофирлар куфрлари, Қуръонга иймон келтирмай юрганлари ва одамларни Қуръондан тўсганлари учун етарли жазо оладилар. Қиёмат кунида улар ўз гуноҳларини тўлалигича кўтарадилар, яъни, шунга яраша жазога йўлиқтириладилар. Бунга қўшимча равишда, ўзлари жаҳолат ила Қуръонга қарши ташвиқот олиб бориб йўлдан адаштирган кишиларнинг гуноҳларидан баъзисини ҳам кўтарадилар. Унга яраша қўшимча жазо ҳам оладилар. Ўз гуноҳларига бошқаларнинг гуноҳларини ҳам қўшиб кўтарадилар.)

26Батаҳқиқ, улардан олдингилар ҳам макр қилганлар. Бас, Аллоҳ биноларини пойдеворидан йиқитди. Шифт уларнинг устига қулаб тушди. Ва уларга ўзлари сезмаган томондан азоб келди.

27Сўнгра қиёмат кунида У зот уларни хор қиладир ва: «Сизлар улар ҳақида тортишиб юрган Менинг «шерикларим» қани?» дер. Илм берилганлар: «Бугунги кунда хорлик ва ёмонлик кофирларгадир», дерлар.

28Фариштылар уларнинг жонларини ўзларига зулм қилган ҳолларида олгандир. Улар, ҳеч бир ёмонлик қилмаган эдик, дея таслим бўлурлар. Йўқ! Албатта, Аллоҳ нима амал қилиб юрганингизни билгувчи зотдир.

29Бас, жаҳаннам эшикларидан, унда абадий қолгувчи бўлган ҳолингизда киринг! Бас, мутакаббирларнинг қайтар жойи қандоқ ҳам ёмон! (Бу дунёда мутакаббирлик билан динни инкор қилганингиз, одамларни дин йўлидан қайтариб, адаштирганингиз учун жаҳаннам эшикларидан киринг. Кирганда ҳам, унда абадул-абад қоладиган бўлиб киринг. Мутакаббирларнинг жазоси шу бўлади.)

30Ва тақво қилганларга: «Роббингиз нимани нозил қилди?» дейилди. Улар:
«Яхшиликни», дедилар. Чиройли амаллар қилганлар учун бу дунёда чиройли
(мукофот) бордир. Албатта, охират диёри яхшироқдир. Роббиларининг диёри
нақадар яхшидир. (Мушрикларга «Роббингиз нимани нозил қилди?»
дейилганида, «Аввалгиларнинг афсоналарини», дейишган эди. Чунки улар динга,
Қуръонга ўтган авлодларнинг афсонаси, эскилик сарқити, деб қарадилар.
Шунинг учун ёмон оқибатга учрадилар. Ўша мушрик ва кофирлардан фарқли
ўлароқ тақводорлар яхши оқибатга эришдилар.)

31У адн жаннатидир. Унга кирганларида остидан анҳорлар оқиб турар, улар учун
у ерда истаган нарсалари бор. Аллоҳ тақводорларни ана шундай мукофотлар.

32Фаришталар уларнинг жонларини пок ҳолларида ола туриб: «Сизларга салом
бўлсин. Қилиб юрган ишларингиз туфайли жаннатга киринг», дерлар. (Ҳа, ўлим
фаришталари ҳам тақводорлар билан гўзал муомалада бўладилар. Уларнинг
жонларини олишда мулойимлик билан, пок ҳолларида салом бериб туриб,
жаннатга киришларини айтиб башорат берадилар.)

33Улар ўзларига (ўлим) фаришталарини ёки Роббингнинг (азоб) амри келишига
интизор бўлиб турибдиларми? Улардан олдингилар ҳам шундай қилган эдилар.
Аллоҳ уларга зулм қилмади. Лекин улар ўзларига зулм қилган эдилар.

34Бас, қилган ёмон амаллари ўзларига етди ва истеҳзо қилган нарсалари ўзларини
ўради. (Яъни, уларга ёмонлик ташқаридан келгани йўқ. Ўзлари ўзларининг
бошларига етдилар. Қилган ёмон амалларига яраша жазо олдилар, холос.)

35Ширк келтирганлар: «Агар Аллоҳ хоҳлаганида, биз ҳам, ота-боболаримиз ҳам
Ундан ўзга ҳеч нарсага ибодат қилмас эдик ҳамда Унинг ҳукмисиз бирон нарсани
ҳаром қилмаган бўлар эдик», дедилар. Улардан олдингилар ҳам шундай
қилганлар. Пайғамбарлар зиммасида фақат очиқ-ойдин етказиш бор, холос.
(Аллоҳ таоло инсонни ҳидоятга ҳам, залолатга ҳам қобилиятли қилиб яратди.
Сўнгра хоҳлаган йўлини танлашни ихтиёрига ҳавола этди. Шунга яраша уларга
ақл ва сезги аъзоларини берди. Шунингдек, Пайғамбарлар юбориб, китоблар
нозил қилди ва шариатлар жорий этди.)

36Батаҳқиқ, Биз ҳар бир умматга: «Аллоҳга ибодат қилинг ва тоғутдан
четланинг», деб Пайғамбар юборганмиз. Бас, улардан баъзиларини Аллоҳ ҳидоят
қилди. Баъзиларига эса, залолат ҳақ бўлди. Бас, ер юзида сайр қилиб юриб
ёлғонга чақирувчиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинг. (Ҳидоят
йўлини ихтиёр қилиб, унга интилганларни Аллоҳ таоло ҳидоятга йўллади.
Залолат-куфр йўлини ихтиёр этиб, ўша томонни кўзлаганларга залолат ҳақ бўлди.
Бу икки тоифанинг ҳеч бирини Аллоҳ мажбурлагани йўқ.)

37Агар сен уларнинг ҳидоятига ўта қизиқсанг ҳам, Аллоҳ залолатга кетказган
кимсаларни ҳидоят қилмас. Уларга нусрат бергувчилардан бўлмас.

38Улар жон-жаҳдлари билан: «Аллоҳ ўлганларни қайта тирилтирмас», деб Аллоҳ
номи ила қасам ичдилар. Йўқ! Бу, У зотнинг зиммасидаги ҳақ ваъдадир. Лекин
одамларнинг кўплари билмаслар. (Йўқ! Эй мушриклар, сиз айтаётган гаплар
беҳуда гаплардир. Ўлганларни қайта тирилтириш, Аллоҳнинг зиммасидаги ҳақ

ваъдадир. Аллоҳ ваъдасига хилоф қилмайди. Ўлганларни албатта қайта тирилтиради.)

39Уларга ихтилоф қилиб юрган нарсаларини баён қилиб бериш учун, куфр келтирганлар ўзларининг шубҳасиз ёлғончи эканларини билишлари учун (қайта тирилтиради).

40Агар Биз бир нарсанинг бўлишини ирода қилсак, унга «бўл» демоғимиз кифоя. Бас, ўша нарса бўладир.

41Зулмга дучор бўлганларидан сўнг Аллоҳнинг йўлида ҳижрат қилганларни бу дунёда, албатта, гўзал (жойга) жойлаштирурмиз. Ва охират ажри каттароқдир, агар биладиган бўлсалар.

42Улар сабр қилган ва Роббиларига таваккал қилганлардир. (Муҳожирлар ана ўша қийинчиликларга, машаққатларга, азоб-уқубатларга сабр қилган улуғ кишилардир. Улар Аллоҳнинг розилиги учун сабр қилган ва бу аснода фақат Роббиларига таваккал этган ҳамда фақат Унгагина суянган зотлардир.)

43Биз сендан олдин ҳам фақат эр кишиларни юбориб, уларга ваҳий қилганмиз. Агар билмайдиган бўлсангиз, зикр аҳлларидан сўрангиз.

44Очиқ-ойдин баёнотлар ва китоблар ила (юбордик). Ва сенга одамларга нозил қилинган нарсани ўзларига баён қилиб беришинг учун зикрни нозил қилдик. Шоядки, тафаккур қилсалар. (Қуръони Каримнинг исмларидан бири «зикр» эканини бошқа жойларда ҳам айтиб ўтган эдик. Ушбу оят ҳам уни «зикр» деб атамоқда. Яъни, Пайғамбарларни ўз қавмларига турли очиқ-ойдин баёнотлар ва китоблар билан юбордик. Сени эса, эй Муҳаммад, одамларга нозил қилинган нарсани ўзларига баён қилиб беришинг учун зикр–Қуръон ила юбордик.)

45Макр ила ёмонликлар қилганлар, Аллоҳ уларни ерга ютқазиб юборишидан ёки уларга кутмаган томонларидан азоб келиб қолишидан хотиржам бўлдиларми?!

46Ёхуд уларни ҳаракатлари асносида олишидан, улар У зотни ожиз қолдирувчи бўла олмасликларидан хотиржаммилар?! (Агар Аллоҳ хоҳласа, уларни ҳаракатда бўлиб, шаҳарма-шаҳар кезиб, сайру саёҳат ёки бошқа ишлар билан машғул бўлиб юрганларида ҳам олаверади. Аллоҳни ожиз қолдириб қочиб қутула билмайдилар. Нимага ишониб кофир ҳолида юрибдилар?)

47Ёки У зот уларни хавфсираб турган ҳолларида ҳам олишидан (хотиржаммилар?!). Албатта, Роббингиз меҳрибон ва раҳмлидир.

48Ахир улар Аллоҳ яратган ҳар бир нарсанинг соялари ўнгга, чапга мойил бўлиб, Аллоҳга сажда қилиб ётганини ва улар бўйсунувчи эканини кўрмайдиларми?! (Барча мавжудотларнинг Аллоҳ жорий этган қонун-қоидаларга бўйсунишларини ушбу ояти карима, Аллоҳга сажда қилиш, деб таърифламоқда.)

49Осмонлару ердаги барча жонзотлар ва фаришталар фақат Аллоҳга сажда қилурлар. Улар мутакаббирлик қилмаслар.

50Улар устиларидаги Роббиларидан қўрқурлар ва ўзларига амр қилинган
нарсаларни қилурлар.

51Аллоҳ: «Иккита илоҳ тутмангиз. Ҳақиқатда, У ёлғиз илоҳдир. Бас, Мендангина
қўрқингиз», деди.

52Осмонлару ердаги нарсалар Уникидир. Дин ҳам бардавом Уникидир. Аллоҳдан
ўзгадан қўрқасизларми?

53Сизда қайсики неъмат бўлса, Аллоҳдандир. Сўнгра қачонки сизга ёмонлик етса,
Унгагина ёлборурсиз.

54Сўнгра У сиздан ёмонликни кушойиш қилган чоғда, кўрибсизки, сиздан бир
гуруҳ ўз Роббларига ширк келтирурлар. (Ёмонлик етган пайтида фақат Аллоҳга
ёлбориб турган одамлардан баъзилари Аллоҳ таоло уларга етган ёмонликни
кетказгандан сўнг яна Аллоҳга ширк келтиришга ўтадилар.)

55Уларга берган нарсаларимизга куфр келтирурлар. Бас, ҳузурланиб туринглар,
тезда билурсиз.

56Ва улар ўзлари (моҳиятини) билмаган нарсага Биз уларга берган ризқдан насиба
ажратурлар. Аллоҳга қасамки, ўзингиз уйдирган ёлғон нарса ҳақида, албатта,
сўралурсиз. (Яъни, мушриклар ўзлари асл моҳиятини билмайдиган бутларига Биз
берган ризқдан насиба ажратадилар. Жоҳилият пайтида мушриклар баъзи
ҳайвонларни маълум бир бутларга атаб қўяр эдилар. Ўша ҳайвон аталгандан
сўнг, бу фалон худонинг насибаси, деб унга алоҳида эҳтиром ила муомала
қилинарди. Ўша ҳайвон минилмас, устига юк юкланмас, сути ичилмас, гўшти ҳам
ейилмас эди.)

57Улар қизларни Аллоҳники қилишадир. У (бундан) покдир. Уларга эса,
кўнгиллари тусагани (эмиш). (Аллоҳ «қизи бор» деган айбдан покдир. Чунки
фарзандга муҳтож бўлиш нуқсондир. Аллоҳнинг ҳеч қандай нуқсони йўқдир.
Мушрикларга кўнгиллари тусаган ўғил фарзандлар эмиш. Жоҳилият даврида қиз
фарзанд ор-номус ҳисобланар эди. Шунинг учун мушриклардан ҳеч ким қиз
фарзанд кўришни хоҳламас эди.)

58Қачонки улардан бирига қизнинг хушхабари берилса, ғам-аламга тўлиб, юзи
қорайиб кетур.

59Унга берилган хушхабарнинг ёмонлигидан (уялиб) қавмидан беркинадир.
У(қиз)ни хорлик-ла олиб қолсамикин ёки тупроққа кўмсамикин? Огоҳ бўлинг!
Улар қилган ҳукм нақадар ёмон.

60Охиратга иймон келтирмайдиганларнинг мисоли ёмон мисолдир. Аъло мисол
Аллоҳникидир. У азиз ва ҳакимдир.

61Агар Аллоҳ одамларни қилган зулмларига биноан тутганида, ер юзида битта ҳам
жонзотни қўймас эди. Лекин уларни белгиланган ажалига қўйиб қўюр. Қачонки,
ажаллари келса уни бир соат орқага ҳам, олдинга ҳам сура олмаслар.

62Улар ўзлари ёқтирмаган нарсани Аллоҳники қилурлар. Уларнинг тиллари эса, ёлғондан ўзларига гўзал (оқибат) бўлишини васф қиладир. Ҳеч шубҳа йўқки, уларга, албатта, дўзах бўлур ва, албатта, улар (дўзах) пешқадамларидир.

63Аллоҳга қасамки, Биз сендан олдинги умматларга ҳам (Пайғамбар) юборганмиз. Бас, шайтон уларга амалларини зийнатлаб кўрсатди. У бугун уларнинг дўстидир. Уларга аламли азоб бўлур.

64Биз сенга китобни фақат уларга ўзлари ихтилоф қилган нарсаларни баён қилишинг учун, иймон келтирадиган қавмларга ҳидоят ва раҳмат этиб нозил этдик, холос. (Ҳа, Аллоҳ таоло Муҳаммадга (с.а.в.) Қуръони Каримни турли халқларнинг ҳақ ва ботил, иймон ва куфр, яхшилик ва ёмонлик ҳамда бошқа нарсалар устидаги ихтилофларини баён этиб бериш учун нозил қилди.)

65Аллоҳ осмондан сув тушириб, у ила ерни ўлимидан кейин тирилтирди. Албатта, бунда эшитадиган қавмлар учун оят-белгилар бордир. ( Ер ўлик бўлса, ер юзидаги нарсалар ҳам жонсиз бўлади. Ер тирилиши билан унинг устидаги ҳамма нарсаларга жон киради. Демак, сув ҳамма нарсага ҳаёт бағишлайди. Сувни эса, фақатгина Аллоҳ таоло тушира олади. Ҳамма нарсага ҳаётни фақат Аллоҳгина бера олади. Демак, ҳамма нарсага маъбуд бўлишга фақат Аллоҳгина ҳақлидир.)

66Чорва ҳайвонларида ҳам сиз учун, албатта, ибрат бордир. Биз сизларни уларнинг қорнидан, гўнг ва қон орасидан ичувчилар (томоғи)дан осон ўтувчи соф сут ила суғорамиз.

67Ва хурмо ва узумларнинг меваларидан маст қилувчи нарса ва гўзал ризқ олурсиз. Албатта, бунда ақл юритгувчилар учун оят-белги бордир. (Ушбу ояти карима Қуръони Каримда маст қилувчи ичимлик ҳақида нозил бўлган тўрт оятнинг биринчисидир, бу оятда маст қилувчи ичимлик ҳақида бир ҳукм йўқ. Аммо унинг яхши ризққа қиёсан ёмон эканига ишора бор. Бу ишора маст қилувчи ичимликка қарши қуръоний тарғиботнинг бошланишидир.)

68Роббинг асаларига: «Тоғлардан, дарахтлардан ва кўтарилган сўритоклардан уй тутгин.

69Сўнгра ҳамма мевалардан егин. Бас, Роббинг осон қилиб қўйган йўллардан юргин», деб ваҳий қилди. Уларнинг қоринларидан турли рангдаги шароб чиқар. Унда одамлар учун шифо бордир. Албатта, бунда тафаккур қилувчилар учун оят-белги бордир. (Аллоҳ таолонинг ҳайвонотларга, жумладан, асаларига ваҳий қилиши унга илҳом бериши ҳисобланади. ллоҳ таоло асаларини яратганда унга ҳис-туйғу ва илҳомни қўшиб яратгани учун у кўргина ақлли инсонлар ҳам қила олмайдигананиқлик билан ўзига топширилган ишни бажаради.)

70Аллоҳ сизларни яратгандир. Сўнгра У сизларни вафот эттирадир. Сизлардан баъзилар билимли бўлгандан сўнг ҳеч нарса билмаслиги учун умрнинг энг заифлигига қайтариладир. Албатта, Аллоҳ билгувчи ва қодирдир.

71Аллоҳ ризқда баъзингизни баъзингиздан афзал қилди. Бас, афзал қилинганлар ўз ризқларини қўлларида мулк бўлганларга, ҳамма тенг бўлсин, деб берувчи эмаслар-ку. Аллоҳнинг неъматини инкор қиладиларми?!

72Аллоҳ сизларга ўзларингиздан жуфлар қилди ва сизларга жуфтларингиздан болалар ва набиралар қилди ҳамда сизларга пок ризқларни берди. Ботилга иймон келтирадилар-у, Аллоҳнинг неъматига куфр келтирадиларми?! (Ояти каримада жон, жуфти ҳалол, фарзанд ва набира каби неъматлар ҳақида сўз кетмоқда. Бу орқали ўша улуғ неъматларни беришга ягона Аллоҳнинг ўзи ҳақли экани таъкидланади. Шунингдек, Аллоҳ таоло мазкур неъматлардан баҳраманд бўлган бандаларнинг ягона илоҳи-маъбуди бўлишга ҳам ҳақли эканига ишорат қилинади.)

73Ва Аллоҳдан ўзга уларга осмонлару ердан ҳеч бир ризққа молик бўла олмайдиган ва ҳеч нарсага қодир бўла олмайдиган нарсаларга ибодат қиладиларми? (Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётган ўша нарсаси нима эканини ўйлаб кўрмайдими? Нима учун унга сиғиняпти ўзи? Ахир, сиғинаётган нарсаси унга бирор ризқни бера олмайди-ку?! У нарса ризқ ҳам, неъмат ҳам беришга қодир эмас-ку! Хўш, ризқ беришга қодир бўлмаган, ҳеч бир ризқ бера олмайдиган нарсага нима учун ибодат қилади?! Эй мушриклар!!!)

74Аллоҳга зарбул масал келтирманглар! Албатта, Аллоҳ биладир. Сизлар эса, билмайсизлар.

75Аллоҳ ҳеч нарсага қодир бўлмайдиган мамлук-қул билан Биз уни яхши ризқ ила ризқлантирган ва ўшандан махфий ва ошкоро инфоқ қиладиган кимсани зарбул масал қиладир. Улар тенг бўладиларми? Ҳамду сано Аллоҳгадир. Лекин кўплари билмаслар. (Ушбу мисол ояти карима нозил бўлган жойдаги араб жоҳилий жамияти воқеълигидан олингандир. Исломни инкор этиб, Аллоҳга ширк келтираётганларнинг бошлиқлари Қурайшнинг зодагон-бойлари эди. У даврдаги бойларнинг мамлук-қуллари бор эди. Бу қуллар эгасига мулк, ўзлари ҳеч нарсага ҳақсиз бир жонзот эди. Кўп ризқу рўзга эга бўлиб, ҳаммага хайру эҳсон қилаётган хўжайин билан унинг ҳеч нарсаси йўқ мамлук қули тенг бўладими? Албатта, тенг эмаслар. Демак, ҳамманинг холиқи ва розиқи Аллоҳ таоло билан ҳеч нарсага қодир бўлмаган, мушриклар ибодат қилаётган бутлар ҳам тенг бўла олмайдилар.)

76Аллоҳ икки кишини зарбул масал келтирди. Бири соқов, ҳеч нарсага қодир бўлмайдир. У ўз хожасига юкдир. Қаерга юборса ҳам, яхшилик келтирмайдир. Ўша одам билан ўзи тўғри йўлда туриб, бошқаларни адолатга амр қиладиган киши баробар бўларми?

77Осмонлару ернинг ғайб(илм)и Аллоҳникидир. Соат(қиёмат) иши эса, кўз очиб-юмгандек ёки ундан ҳам яқинроқдир. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

78Аллоҳ сизни оналарингиз қорнидан ҳеч нарса билмайдиган ҳолингизда чиқарди. У сизга қулоқ, кўзлар ва дилларни берди. Шоядки, шукр қилсангиз. (Дунёда фақат инсон боласигина жуда ожиз ҳолда туғилади. Бошқа ҳайвонларнинг болалари туғилгандан бир оз ўтиб, ҳаракатга тушади, ўзи юради, онасини эмади ва бошқа ҳожатларини чиқаради. Инсон боласи эса, йиғидан бошқа ҳеч нарсани билмай тураверади. Ҳар бир нарсани унга соат, кун, ҳафта, ой эмас, балки йил давомида ўргатиш керак. Ўша ўрганиш ҳам Аллоҳ берган хусусиятлар билан бўлади.)

79Осмон бўшлиғидаги беминнат, бўйсундирилган қушларга қарамайдиларми? Уларни фақатгина Аллоҳ ушлаб туради, холос. Албатта, бунда иймон келтирадиган қавмлар учун оят-белгилар бордир.

80Аллоҳ сизга уйларингизни оромгоҳ қилди. У сизга чорва ҳайвонларининг терисидан кўчадиган ва қўнадиган кунингизда енгил кўтариладиган уйлар қилди. Уларнинг жунлари, юнглари ва қилларидан маълум вақтгача фойда ва мато бўладиган қилди. (Инсоннинг уйи энг қулай оромгоҳи ҳисобланади. Уйдан бошқа жойда одам оромини йўқотади. Шунинг учун ҳам Ислом динида уйга ва унинг осойишта, хотиржамлик макони бўлишига катта эътибор берилган.)

81Аллоҳ сизга Ўзи яратган нарсалардан соялар қилиб қўйди ва сизга тоғлардан бошпаналар, сизларни иссиқдан сақлайдиган кийимлар ва зарбадан сақлайдиган кийимлар қилиб қўйди. Шундай қилиб, У сизларга Ўз неъматини батамом қилиб берди. Шоядки, мусулмон бўлсангиз. (Бу ўринда инсон, айниқса, ушбу ояти карима тушган жой ва вақтнинг одами кундалик ҳаётида муҳтож бўлиб турадиган Аллоҳнинг неъматлари ҳақида гап кетмоқда.)

82Агар юз ўгириб кетсалар, бас, сенинг зиммангда очиқ-ойдин етказиб қўйиш, холос.

83Улар Аллоҳнинг неъматини танирлар, кейин эса, инкор қилурлар. Уларнинг кўплари кофирлардир. (Аллоҳнинг неъматини била туриб инкор қилган киши аниқ кофир бўлади.)

84Ҳар бир умматдан гувоҳ келтирган кунимизда, сўнгра куфр келтирганларга (узр учун) изн ҳам берилмас ва улар итобга ҳам қайтарилмаслар. (Қиёматда Аллоҳ таоло ўтган умматлардан ҳар бирига ўзининг Пайғамбарини гувоҳ қилиб келтиради. Кўпчилик олдида ҳамма нарса аён бўлади. Шармандаси чиққан кофирлар, узр айтмоқчи бўладилар. Аммо узр айтишга изн берилмайди. Улар ҳаёти дунёга яна қайтарилишларини, итобдан сўнг яхши ишлари қилишларига имкон берилишини сўрайдилар. Унга ҳам изн берилмайди.)

85Зулм қилганлар азобни кўрган вақтларида, улардан у енгиллатилмас ва уларга муҳлат ҳам берилмас.

86Ва ширк келтирганлар ўзларининг «шерик»ларини кўрган чоғларида: «Эй Роббимиз, анавилар бизнинг Сендан ўзга ибодат қилган «шерик»ларимиз», дерлар. Бас, у(шерик)лар буларга: «Албатта, сизлар ёлғончидирсизлар», деб сўз ташларлар. ( Бу дунёда Аллоҳни тан олмасдан қиёматга келиб, Аллоҳга «Эй Роббимиз» деб мурожаат, илтижо қиладиган бўлиб қолибдилар. Авваллар бошқани Роббимиз деб юрганлар энди ўша Роббиларини «анавилар» дейдиган бўлиб қолишибди. Ўша «анавилар» уларни адаштириб ўзига ибодат қилдирганлигини юзларига солдилар.)

87Ўшал кунда у(мушрик)лар Аллоҳга таслим бўлурлар ва уйдириб юрган нарсалари ботил бўлур. (Охиратда буту санамларимиз бизга шафоатчи бўлур, дея ўзларича тўқиб чиқарган умидлари ботил бўлади.)

88Куфр келтирган ва Аллоҳнинг йўлидан тўсганларга фасод қилганлари учун азоб устига азоб зиёда қилдик. (Кофирлик ёмон фасоддир. Одамларни Аллоҳнинг динидан тўсиш ундан ҳам ёмонроқ фасод саналади.)

89Ҳар бир умматга ўзидан гувоҳ олиб келган кунимизда сени анавиларга (умматингга) гувоҳ қилиб келтирамиз. Сенга китобни ҳар бир нарсани баён қилувчи этиб, мусулмонларга ҳидоят, раҳмат ва хушхабар қилиб нозил этдик. (Яъни, қиёмат куни ҳар бир умматга Пайғамбарини гувоҳ этганимиздек, сени ҳам умматингга гувоҳ қилиб келтирамиз. Сенга Қуръони Каримни нозил қилишдан мақсад ҳар бир нарсани баён қилиб беришдир. Қуръон мўминлар учун Аллоҳнинг раҳматидир, мусулмонлар учун ҳидоятдир. Қуръони Карим мўминлар учун хушхабардир, уларга иймонлари орқасидан келадиган яхшиликлар хушхабарини беради.)

90Албатта, Аллоҳ адолатга, эҳсонга, қариндошларга яхшилик қилишга амр этадир ва фаҳшу мункар ҳамда зулмкорликдан қайтарадир. У сизларга ваъз қилур. Шоядки, эсласангиз. (Абдуллоҳ ибн Масъуддан (р.а.) қилинган ривоятда у киши: «Қуръондаги энг жамловчи оят шу оятдир. Эргашиладиган яхшиликни ҳам, четланиши лозим бўлган ёмонликни ҳам жамлаб зикр қилган», дейдилар. Аллоҳ буюрган адолат–исломий мутлоқ адолатдир. Бу адолатга кўра, ҳар бир шахс, жамоат ва ҳар бир қавмга одилона муомалада бўлинади. Ҳамма учун ўлчов бир. «Эҳсон»яхшилик қилиш маъносини англатади. Исломда унинг эшиги кенг очилган. «Фаҳш» сўзининг луғавий маъноси ҳаддан ошишликдир. Лекин урфда кишилар номусига тааллуқли жиноятлар тушунилади. «Мункар» деганда, инсоннинг соф табиати инкор қиладиган ишлар кўзда тутилади. Буни, албатта, шариат ҳам инкор этади. «Зулмкорлик» эса, ҳаққа тажовуз қилиш ва адолатни бузишдир. Дарҳақиқат, булар эслашга арзигулик ваъз-насиҳатдир.)

91Агар аҳдлашсангиз Аллоҳнинг аҳдига вафо қилинг. Қасамларни таъкид қилинганидан сўнг бузманг. Батаҳқиқ, Аллоҳни ўзингизга кафил қилгансиз-а! Албатта, Аллоҳ нима қилаётганингизни билур.

92Тўқигани кучли бўлгандан сўнг уни сўкиб юборган хотинга ўхшаб, бир уммат бошқа умматдан зиёдроқ бўлгани учун қасамларингизни орангизга алдов воситаси қилиб олманг. Албатта, бу билан сизни Аллоҳ синамоқда, холос. Албатта, У қиёмат куни нима ҳақида ихтилоф қилганингизни баён қилиб берадир. (Аҳдни бузиш, асосан, ўз манфаатларини кўзлаб, кўпроқ кучли томонга ялтоқланиш мақсадида бўлади.)

93Агар Аллоҳ хоҳласа, сизларни бир уммат қилар эди. Лекин хоҳлаган кимсани залолатга кетказади ва хоҳлаган кимсани ҳидоят қилади. Ва, албатта, қилиб юрган амалларингиздан сўралурсизлар.

94Қасамларингизни орангизда алдов воситаси қилиб олманг. Бас, қадам собит бўлганидан сўнг тоймасин ва Аллоҳнинг йўлидан тўсганингиз учун ёмонликни татиб юрманг. Сизга улкан азоб бўлмасин.

95Аллоҳнинг аҳдини оз баҳога сотиб юборманг. Агар билсангиз, сиз учун, албатта, Аллоҳнинг ҳузуридаги нарса яхшироқдир.

96Сизнинг ҳузурингиздаги нарса тугайдир. Аллоҳнинг ҳузуридаги нарса эса,
боқийдир. Албатта, Биз сабр этганларни қилиб юрган амалларининг энг гўзалига
бериладиган ажр ила мукофотлармиз.

97Эркагу аёл, ким мўмин ҳолида яхши амал қилса, Биз унга яхши ҳаёт
кечиртирамиз ва, албатта, уларни қилиб юрган амалларининг энг гўзалига
бериладиган ажр ила мукофотлармиз.

98Қуръон ўқиган чоғингда, Аллоҳдан қувилган шайтон(шарри)дан паноҳ сўрагин.
(Яъни, аввал «Аъузу биллаҳи минаш шайтонир рожийм»ни айтиб туриб, кейин
Қуръон қироатини бошлагин. «Аъузу биллаҳи»ни айтиш Қуръони Карим
тиловати учун тилни поклайди. Кишини Аллоҳнинг китоби Қуръони Каримни
ўқишга тайёрлайди. Шайтоннинг васвасасидан сақлайди. Бутун вужуди ва
шуурини Аллоҳ томон буради. Ушбу ояти каримадан уламоларимиз Қуръон
ўқишни бошламоқчи бўлган ҳар бир инсонга «Аъузу биллаҳи»ни айтиш
вожиблиги ҳукмини чиқарганлар. Чунки Аллоҳ шунга амр қилмоқда. Аллоҳнинг
амри ҳар бир мўминга вожиб. Уни қилмаган одам гуноҳкор бўлади.)

99Албатта, иймон келтирганлар ва ўз Роббиларига таваккал қилганларга
у(шайтон)нинг султони йўқ.

100Унинг султони фақат уни дўст тутадиганларга ва у сабабли мушрик
бўлганларга, холос.

101Қачонки, Биз бир оят ўрнини бошқа бир оят ила алмаштирсак,–ҳолбуки, Аллоҳ
нимани нозил қилишни ўзи яхши билгувчидир–улар: «Шубҳасиз, сен
уйдирмачисан!» дерлар. Йўқ! Уларнинг кўплари билмаслар. (Аввалги ўрганган
сураларимизда Қуръондаги баъзи оятлар кези келганда маълум сабабларга кўра
насх этилиб, Аллоҳ уларнинг ҳукми ўрнига бошқа оят ила бошқа ҳукм жорий
қилишини билган эдик. Ушбу оятда Қуръондаги баъзи оятларнинг насх бўлишига
мушрикларнинг муносабатлари билдирилмоқда.)

102Сен уни руҳул қудус Роббингдан иймон келтирганларни собитқадам қилиш
учун ва мусулмонларга ҳидоят ва хушхабар этиб ҳақ ила туширганини айт. (Эй
Муҳаммад! Сен уларга Қуръонни Аллоҳ таоло ҳузуридан руҳул қудус унвонига
эга бўлган фаришта Жаброил (а.с.) олиб тушганини айт.)

103Батаҳқиқ, биламизки, албатта, улар: «Унга фақат башар таълим бермоқда,
холос», дерлар. Улар гумон қилаётганнинг тили ажамийдир. Бу эса очиқ-ойдин
араб тилидадир. (Қадимги Қурайш кофирлари, Муҳаммадга Қуръонни Жабр,
Балзот ёки Яъийш ўргатди, деб ажам қулларнинг исмларини айтганлар. Улардан
бир минг тўрт юз йил сўнги кофирлар, Муҳаммад катта олимларни тўплаб
Қуръонни ёздирди, сўнгра уларнинг ҳаммасини ўлдириб юбориб, китобни
бедапояга ташлаб қўйди-да, одамларни чақириб келиб, мана менга осмондан
китоб тушди, деб даъво қилди, дейишди. Ушбу уйдирмани уялмай-нетмай дарс
қилиб ўтишди. Уларнинг бу уйдирмаси ўзларининг ақлсизликларига далолат
эканини тушуниб етишмас эди. Кофир бўлгандан кейин шу экан-да!)

104Албатта, Аллоҳнинг оятларига иймон келтирмайдиганларни Аллоҳ ҳидятга
солмас ва уларга аламли азоб бордир.

105Ёлғонни фақат Аллоҳнинг оятларига иймон келтирмайдиганларгина тўқирлар. Ана ўшалар ўзлари ёлғончилардир.

106Ким иймондан сўнг Аллоҳга куфр келтирса, қалби иймон ила ором топа туриб зўрланганлар бундан мустасно, ким кўксини куфрга очса, бас, уларга Аллоҳдан ғазаб бор. Уларга улкан азоб бор. (Мушриклар саҳобалардан Аммор ибн Ёсир (р.а.) ва у кишининг оталари Ёсир (р.а.) ҳамда оналари Сумаййаларни (р.а.) ҳам тутиб келиб, диндан қайтариш учун қаттиқ азобладилар. Улар азобларга чидам билан сабр қилиб, иймонларидан қайтишга кўнмадилар. Сумаййанинг (р.а.) икки оёқларини қозиққа боғлаб, аврат жойларига найза санчдилар. Сўнгра Амморнинг отаси Ёсирни (р.а.) ҳам ўлдирдилар. Бу икки улуғ инсон–эру хотин Ислом йўлида, иймон учун биринчи шаҳидлар бўлиш шарафига эришдилар. Амморнинг кўз ўнгида ҳам онасини, ҳам отасини ўлдирган мушриклар уни ҳам ўлдиришга қасд қилганларида унинг оғзидан кофирларни рози этадиган гап чиқди. Шунда мушриклар уни ўлдирмадилар. Одамлар Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) ҳузурларига келиб: «Эй Аллоҳнинг Расули, Аммор муртад бўлди», дедилар. Бунга жавобан Расулуллоҳ (с.а.в.): «Йўқ! Аммор бошидан товонигача иймонга тўлиқдир. Иймон унинг этига ҳам, қонига ҳам сингиб кетгандир», дедилар. Сўнг ушбу оят нозил бўлди.)

107Бу уларнинг дунё ҳаётини охиратдан устун қўйганлари сабабидандир. Албатта, Аллоҳ кофир қавмларни ҳидоят этмас.

108Ана ўшаларнинг қалблари, қулоқлари ва кўзларига Аллоҳ муҳр босгандир. Ана ўшалар ғофиллардир.

109Ҳеч шубҳа йўқки, охиратда улар зиён кўргувчилардир.

110Сўнгра, албатта, Роббинг фитнага учраганларидан кейин ҳижрат этиб, жиҳод қилган ва сабр этгани учун, албатта, Роббинг шулардан кейин мағфиратли ва раҳмлидир.

111У кунда ҳар жон ўзи ҳақида тортишиш учун келур ва ҳар бир жонга амалига яраша вафо қилинур ҳамда уларга зулм этилмас. (Яъни, қиёмат кунида ҳар ким ўзини ўйлаб, ўзини азобдан қутқазиш пайидан бўлиб қолади. Бошқаларни тамоман унутади.)

112Аллоҳ бир шаҳарни зарбул масал қилади: у омонлик ва хотиржамликда эди. Ризқи ҳар макондан сероб ҳолда келиб турарди. Сўнг у Аллоҳнинг неъматларига куфр келтирди. Бас, Аллоҳ унга қилган ишлари учун очлик ва хавф кийимини тоттирди. (Яъни, қилган ношукрчиликлари, келтирган куфрлари учун уларга очлик ва хавфни кийим қилиб кийгазиб қўйди. Аллоҳнинг амри билан Маккага етти йил қаҳатчилик келгани, унинг аҳолиси ўлимтиклар, туянинг юнги ва одатда еб бўлмайдиган бошқа нарсаларни еганлари ҳаммага маълум. Шундай қилиб, Аллоҳ уларни тўқликдан очликка чиқарди. Мусулмонлар Мадинаи Мунавварага ҳижрат этиб, ўша ерда ўз жамиятларини қурганларидан сўнг эса, аҳли Маккадан хотиржамлик неъматини ҳам олиб, уларни хавф-хатарда яшайдиган қилиб қўйди. Улар мусулмонлар Маккани фатҳ этиши учун келиб қолармикан, деган хавфда яшардилар.)

113Батаҳқиқ, уларга ўзларидан Пайғамбар келди. Бас, улар уни ёлғончига чиқардилар. Кейин золим бўлганлари учун уларни азоб тутди. (Аҳли Макка бу Пайғамбарга иймон келтириш, у билан фахрланиш ўрнига, уни ёлғончига чиқарди, унга турли бўҳтонлар қилди ва озорлар берди.)

114Бас, Аллоҳ сизга ризқ қилиб берган нарсалардан ҳалол-пок ҳолида енг. Ва агар Унга ибодат қиладиган бўлсангиз, Аллоҳнинг неъматига шукр қилинг.

115Сизларга фақат ўлимтикни, қонни, чўчқа гўштини ва Аллоҳдан ўзгага атаб сўйилган нарсаларнигина ҳаром қилди. Ким золим ва ҳаддан ошувчи бўлмаган ҳолида мажбур бўлиб қолса, албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмлидир. (Инсонни яратган ва унга неъматларини берган зот–Аллоҳ таолонинг Ўзигина инсонга нима ҳалол ва нима ҳаром эканини ҳам белгилаб беради.)

116Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиш учун тилларингиз васф қилган ёлғонни гапириб: «Бу ҳалол, бу ҳаром», деяверманглар. Албатта, Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқувчилар нажот топмаслар. (Инсон неъматни розиқ Аллоҳдан олади. Шунинг учун инсоннинг ҳалол ёки ҳаром ҳақида ҳукм чиқаришга ҳаққи йўқдир. Кимки ўзи ҳақсиз бўлган нарсага аралашиб, «Бу ҳалол, бу ҳаром», деса, Аллоҳ таологa нисбатан ёлғон тўқиган бўлади.)

117Озгина матоҳ ва аламли азоб бор.

118Яҳудий бўлганларга эса, сенга бундан олдин айтиб берган нарсаларимизни ҳаром қилдик. Биз уларга зулм қилмадик. Лекин улар ўзларига зулм қилган эдилар. (Ушбу оятда ишора этилаётган, — Аллоҳ яҳудийларга ҳаром қилган нарсалар Анъом сурасида келган.)

119Сўнгра, Роббинг билмасдан ёмон амал қилган, ундан кейин эса тавба қилиб яхши амалларни қилганларга, албатта, Роббинг ўшандан сўнг мағфиратли ва раҳмлидир.

120Албатта, Иброҳим Аллоҳнинг итоат қилгувчи, ҳаққа мойил уммати эди. Мушриклардан бўлган эмас.

121Унинг неъматларига шукр қилгувчи эди. У зот уни танлаб олди ва сиротул мустақиймга ҳидоят қилди.

122Унга бу дунёда яхши (ҳаёт) бердик. Охиратда эса, у, албатта, солиҳлардандир.

123Сўнгра сенга: «Иброҳимнинг ҳаққа мойил миллатига эргаш. У мушриклардан бўлмаган эди», деб ваҳий қилдик.

124Шанба фақат у тўғрисида ихтилоф қилганлар зиммасига юкланди, холос. Албатта, Роббинг қиёмат кунида улар орасида ихтилоф қилган нарсалари ҳақида ҳукм чиқарур. (Яҳудийларга фарз қилинган шанба кунини улуғлаш ҳам Иброҳимнинг (а.с.) миллатларида йўқ нарса. Аллоҳ яҳудийлар ихтилоф қилганлари учун жазо сифатида жорий этгандир. )

125Роббингнинг йўлига ҳикмат ва яхши мавъиза ила даъват қил. Ва улар ила гўзал
услубда мунозара қил. Албатта, Роббинг Ўз йўлидан адашганларни ўта билгувчи
ва ҳидоят топгувчиларни ҳам ўта билгувчидир. (Аввало, даъват «Аллоҳнинг
йўлига» бўлмоғи керак. Баъзи шахсларга, гуруҳларга эмас,холис Аллоҳнинг
йўлига бўлиши керак. Иккинчидан, даъват ҳикмат билан амалга оширилиши
керак. Бунда даъват қилинаётганларнинг ижтимоий, маданий савиясини
эътиборга олиб, оғир келмайдиган йўсинда даъват қилиш лозим. Учинчидан,
даъват яхши мавъиза орқали йўлга қўйилмоғи керак. Кишиларни қизиқтириш
учун чиройли гапларни топиб гапириш зарур. Уларни нафратлантирмаслик
лозим. Тўртинчидан, кишилар билан «гўзал услубда мунозара қилиш» керак.
Аллоҳнинг йўлига даъват, аввало, фикрий ҳаракатдир. Фикрий ҳаракат бор
жойда мунозара бўлиши турган гап. Ислом даъватчиси мунозарани ғоятда гўзал
услубда олиб бориши керак. У рақиби билан талашиб, тортишиб, бақир-чақир,
уруш-жанжал этмасдан, унинг табъига йўл топиб, унга қаноат ҳосил қилдириб,
ўзи сезмаган ҳолда Исломга мойил бўлиб қоладиган усталик билан мунозара олиб
бориши лозим. Бешинчидан, даъватчи ўз вазифаси даъват қилиш эканини, ҳидоят
ва залолат Аллоҳга боғлиқлигини ҳеч қачон унутмаслиги керак.)

126Агар иқоб қиладиган бўлсангиз, ўзингизга қилинган иқобга ўхшаш иқоб
қилинг. Агар сабр қилсангиз, албатта, у сабр қилгувчилар учун хайрлидир. (Ўрни
келганда сабр қилиб ўч олмаслик ҳам, хайр бўлиб, Ислом даъватига фойда
келтириши мумкин.)

127Сабр қил, сенинг сабринг фақат Аллоҳ ила бўлур. Улар(ҳоли)га хафа бўлма.
Улар қилаётган макрдан сиқилма.

128Албатта, Аллоҳ тақво қилганлар ва гўзал ишлар қилганлар биландир.

Chapter 17 (Sura 17)

1Ўз бандасини кечаси Масжидул Ҳаромдан атрофини баракали қилганимиз
Масжидул Ақсога оят-мўъжизаларимизни кўрсатиш учун сайр қилдирган зот пок
бўлди. Албатта, У эшитгувчи ва кўргувчи зотдир.

2Ва Биз Мусога китобни бердик ва у(китоб)ни Бани Исроилга ҳидоят қилиб:
«Мендан ўзгани вакил тутманглар!» дедик.

3(Эй) Нуҳ билан бирга кўтарганларимизнинг зурриётлари! Албатта, у ўта шукрли
банда эди. (Нуҳ (а.с.) ўта шукрли банда эди. Унга иймон келтирганлар ҳам ўта
шукрли бандалар эдилар. Сизлар ҳам шукрли бўлинглар.)

4Биз у китобда Бани Исроилга, ер юзида икки марта бузғунчилик қилурсизлар ва
катта туғёнга кетурсизлар, деб билдирдик.

5Бас, ўша икки(бузғунчилик)дан биринчисининг ваъда вақти келганда,
устингизга шиддатли куч-қудратга эга бандаларимизни юбораурмиз. Бас, улар
ҳовли-жойларни оралаб кезарлар. Бу қилиниши лозим ваъда эди. (Турли
имконларга эга бўлиб, муқаддас ерда юксаладилар. Сўнгра бузғунчиликга
ўтадилар. Сизга қилмишингизнинг жазосини куч-қувватга эга бандаларимиз
беради, сизларни топиб, азоблаб ўлдирадилар. Улардан қочиб қутула олмайсиз.)

6Сўнгра сизга улар устидан ғалабани қайтардик ва сизга молу дунё ва фарзандлар ила мадад бердик. Ва сизларнинг нафарингизни кўп қилиб қўйдик.

7Агар яхшилик қилсангиз, ўзингиз учун яхшилик қиласиз. Агар ёмонлик қилсангиз ҳам, ўзингиз учундир. Бас, кейинги (бузғунчиликнинг) ваъда вақти келганда, юзингизни қора қилишлари учун, масжидга аввал кирганларидек киришлари учун ва эгаллаган нарсаларини тамоман парчалашлари учун (бандаларимизни юборамиз). (Сиз ўзингизнинг қилмишингиз ила ўша ваъданинг юзага чиқишига сабаб бўлганингизда... У бандаларимиз шиддатли куч-қувват эгалари бўладилар. Улар масжидга–Байтул Мақдисга аввал қандай кирган бўлсалар, шундай кирадилар ва ўзлари эгаллаган нарсаларни тамоман парчалаб йўқ қилиб ташлайдилар.)

8Шояд Роббингиз сизга раҳм қилса. Агар сиз қайтсангиз, Биз ҳам қайтамиз. Ва жаҳаннамни кофирларга зиндон қилганмиз.

9Албатта, бу Қуръон энг тўғри йўлга ҳидоят қилур ва яхши амалларни қилувчи мўминларга, албатта, ўшаларга, улуғ ажр борлиги хушхабарини берур.

10Албатта, охиратга иймон келтирмайдиганларга, ўшаларга аламли азобни тайёрлаб қўйдик.

11Инсон яхшиликка дуо қилганидек, ёмонликка ҳам дуо қилур. Инсон шошқалоқ бўлгандир. (Яъни, иймонсиз, Қуръон ҳидоятидан маҳрум бўлган ҳар бир инсон ўзини яхшиликка урганидек, ёмонликка ҳам ураверади. Чунки у нима яхши ва нима ёмон — ажрата олмайди. Шунингдек, яхшилик тилаб дуо қилганидек, ёмонлик тилаб ҳам дуо қилаверади. У аввал ёмонликни англаб етмайди, англаган чоғида ҳам ундан ўзини тўхтата олмайди.)

12Кеча ва кундузни икки оят-аломат қилдик. Кеча аломатини маҳв этдик. Кундуз аломатини кўрсатувчи қилдикки, токи Роббингиздан фазл талаб қилсангиз ва йиллар ададини ҳамда ҳисобини билсангиз. Ва ҳар бир нарсани батафсил баён қилганмиз.

13Биз ҳар бир инсоннинг амалини бўйнига боғлаб қўйганмиз ва қиёмат куни унга китоб чиқарамизки, унга очилган ҳолда рўбарў бўлур.

14Китобингни ўқи, бугунги кунда сен ўзингга ўзинг ҳисобчиликка кифоя қилурсан (дейилур). (Бошқа ҳисобчининг кераги йўқ. Ҳамма ишларинг шу китобда ёзилган, ўқиб олсанг бўлди. Ўзинг ўзингга ҳисобчисан, гувоҳсан.)

15Ким ҳидоятга юрса, фақат ўзи учунгина ҳидоят топадир. Ким залолатга кетса, фақат ўзи учунгина залолатга кетадир. Ҳеч бир жон ўзганинг оғирлигини кўтарувчи бўлмас. Токи Пайғамбар юбормагунимизча, азобловчи бўлган эмасмиз.

16Қачон бир шаҳарни ҳалок этишни истасак, унинг маишатпарастларини (итоатга) амр қилурмиз, бас, улар у(шаҳар)да фисқ қилурлар. Шунда унга «сўз» ҳақ бўлур. Бас, Биз у(шаҳар)ни мутлақо вайрон қилурмиз. (Ҳар бир юртнинг маишатпарастлари бор. Улар каттакон амалдорлар ва ҳар хил нозу неъматга кўмилган кишилар тоифасидир. Фазилат, муқаддас нарса, гуноҳ ёки савоб каби

тушунчалар уларнинг хаёлига ҳам келмайди. Кўнгиллари тусаган ишни қилишга ўрганиб қоладилар. Кўнгиллари эса, доимо фисқу фасодни, ҳаром маишатни тилайди. Аъёнлари шу даражага етишига томошабин бўлиб турган халқдан ҳам яхшилик кутилмайди. Бундай юрт ҳалок бўлишга сазовордир.)

17Нуҳдан сўнг қанчадан-қанча асрларни ҳалок қилдик. Бандаларининг гуноҳларидан хабардор бўлиш ва уларни кўришда Роббинг Ўзи кифоя қилур.

18Ким шошган(дунё)ни истаса, унга бу дунёда ирода қилган кишимизга нимани хоҳласак, шошилинч берурмиз. Сўнгра унга жаҳаннамни берурмиз. Унга хор ва қувғинга учраган ҳолда кирур. (Бундай киши бу дунёда керак нарсасига эришиб олади. Аммо охиратига ҳеч нарса қолмайди.)

19Ким охиратни истаса ва унга эришиш учун мўмин бўлган ҳолида керакли ҳаракатини қилса, бас, ана ўшаларнинг ҳаракатлари мақбулдир. (Яъни, одам охиратда яхши натижага эриштирадиган ишларни қилиши, охиратда жаҳаннамга дучор этадиган ишларнинг яқинига йўламаслиги лозим бўлади.)

20Барчага–манавиларга ҳам, анавиларга ҳам Роббингнинг атою неъматларидан чўзамиз. Роббингнинг атою неъматлари ман бўлган эмас. (Барча бандаларга, яъни, охиратни истаган, иймонга келиб, ибодат қилиб, керакли саъй-ҳаракатларни қилганларга ҳам, дунёни истаб, иймонга келмай, исён қилиб, гуноҳкор бўлиб юрганларга ҳам Робингнинг атою неъматларидан берамиз.)

21Баъзиларини баъзиларидан қандай афзал қилиб қўйганимизга назар сол. Албатта, охират даражаси ва афзаллиги каттароқдир. (Бу дунёда баъзи одамларга кўпроқ неъмат тегса, бошқаларидан афзал бўлиб юраверадилар. Аммо бу ҳоллари ҳақиқий афзаллик, ҳақиқий юксак мартаба эмас. Охиратнинг даража ва афзаллиги ҳақиқийдир. Чунки бу даража ва афзалликлар абадий қолажакдир. Ўзини билган одамлар ана ўша афзаллик ва ана ўша даражага эришиш учун ҳаракат қиладилар.)

22Аллоҳ билан бирга ўзга илоҳни (шерик) қилма! Яна мазамматга учраб, чорасиз ўтириб қолмагин.

23Роббинг фақат Унинг Ўзигагина ибодат қилишингни ва ота-онага яхшилик қилишнигни амр этди. Агар ҳузурингда уларнинг бирлари ёки икковлари ҳам кексаликка етсалар, бас, уларга «уфф» дема, уларга озор берма ва уларга яхши сўз айт! (Бу жумланинг «уфф» сўзига боғлиқ икки хил маъноси бор. Бир маъноси — ота-онага ёмон сўз айтиб, беҳурмат қилма, дегани бўлса, иккинчи маъноси — ота-онанг олдида «уфф» дема, улар болам оғир ҳолга тушибди, деб озорланадилар, деганидир.)

24Икковларига меҳрибонлик ила хокисорлик қанотингни паслат ва «Роббим, алар мени кичикликда тарбия қилганларидек, уларга раҳм қилгин», деб айт.

25Роббингиз, сизнинг дилингиздаги нарсани ҳам ўта билгувчидир. Агар аҳли солиҳлардан бўлсангиз, албатта, У сертавбалар учун сермағфиратдир.

26Қариндошга ҳаққини бер! Мискинга ва кўчада қолганга ҳам. Исрофгарчиликка мутлақо йўл қўйма.

27Албатта, исрофчилар шайтонларнинг биродарлари бўлганлар. Шайтон эса, Роббига ўта ношукр бўлгандир.

28Агар улардан Роббингдан раҳмат талаб қилган ҳолда юз ўгирадиган бўлсанг, бас, уларга мулойим сўз айтгин. (Қўлингда берадиган нарсанг бўлмаса, ота-она, қариндош, мискинларга моддий ёрдам бера олмай юз ўгирадиган бўлсанг, Роббингдан келажакда сенга ҳам ризқ-рўз–раҳмат талаб қилган ҳолда уларга ширин сўз айт. «Ўзимда ҳеч вақо йўқ-ку, сенларга нимани берар эдим! каби қўпол сўзларни айтиш яхши эмас. «Кечирасизлар, ҳозир бир оз қўлим қисқароқ бўлиб турувди, Аллоҳнинг раҳматидан умидвормиз, бизга ҳам неъматидан бериб қолса, инша Аллоҳ, сизларга ҳам берамиз», каби ширин сўзлар айтиш керак.)

29Қўлингни бўйнингга боғлаб олма. Уни бир йўла ёзиб ҳам юборма. Яна маломат ва ҳасратда ўтириб қолмагин. (Бахил одам кутилмаганда ҳамёнимга қўл солиб, бировга пул бериб юбормай, деб қўлини бўйнига боғлаб олган кишига ўхшатилмоқда. ҳар бир нарса тавозин ила меъёрида қилиш тавсия этилади. Бир нарсани жуда ошириб ҳам юборилмайди ёки, аксинча, жуда йўқ даражага ҳам тушуриб қўйилмайди. Балки ўртача меъёрида адо этилади.)

30Албатта, Роббинг ризқни кимга хоҳласа, кенг қилур ёки тор қилур. Албатта, у бандаларидан хабардор ва (уларни) кўргувчи зотдир.

31Болаларингизни фақирликдан қўрқиб ўлдирманг. Биз уларни ҳам, сизларни ҳам ризқлантирамиз. Албатта, уларни ўлдириш катта хатодир. (Жоҳилият даврида арабларда фақирлик ва очликдан қўрқиб фарзандни тириклай кўмиб юбориш одати бор эди.)

32Ва зинога яқинлашманглар. Албатта, у фоҳиша иш ва ёмон йўлдир. (Оятда «зино қилманглар» эмас, балки «зинога яқинлашманглар» дейилмоқда. Бу дегани, зино қилманглар, дегандан кўра қаттиқроқдир. Мўмин-мусулмон одам зино қилиш тугул, унинг яқинига ҳам йўламаслиги керак. Зинога олиб борувчи нарсалардан ҳам узоқда бўлиши лозим.)

33Аллоҳ (ўлдиришни) ҳаром қилган жонни ўлдирманг. Магар ҳақ ила бўлса, майли. Кимки мазлум ҳолида ўлдирилса, унинг валийсига ҳақ берганмиз. Бас, у ўлдиришда исроф қилмасин. Албатта, у нусрат берилган одамдир.

34Етимнинг молига, токи у балоғат ёшига етгунча, яқинлашманглар. Магар яхшилик ила бўлса, майли. Аҳдга вафо қилинглар. Албатта, аҳд масъул бўлган ишдир.

35Ўлчаган чоғингизда тўлиқ ўлчанг ва тўғри тарози ила тортинг. Ана ўша яхшидир ва оқибати гўзалдир.

36Ўзинг билмаган нарсага эргашма! Албатта, қулоқ, кўз ва дил — ана ўшалар, масъулдирлар.

37Ер юзида кибру ҳаво ила юрма! Албатта, сен зинҳор ерни тешиб юбора олмайсан ва зинҳор бўйда тоғларга ета олмассан!

38Буларнинг барча ёмони Роббининг ҳузурида хуш кўрилмагандир. (Яъни, юқоридаги оятларда зикр қилинган нарсаларнинг ёмонлари Аллоҳ севмаган ишлардир.)

39Ушбулар Роббинг сенга ваҳий қилган баъзи ҳикматлардир. Аллоҳ билан бирга ўзга илоҳ қилма. Яна жаҳаннамга маломат қилинган ва қувилган ҳолингда ташланмагин.

40Роббингиз сизларга ўғилларни хос қилиб бериб, фаришталарни ўзига қиз қилиб олдими? Албатта, сизлар зўр гапни айтмоқдасизлар. (Араб мушриклари қиз фарзандни ҳеч ёқтирмас эдилар. Бошқа оятларда зикр қилинганидек, улардан қиз кўргани қаттиқ хафа бўлиб, юзи қорайиб кетар эди. Киз фарзанд тўғрисида шунчалар салбий эътиқодда бўла туриб, араб мушриклари, фаришталар Аллоҳнинг қизлари, деб эътиқод қилишар эди. Ояти каримада уларнинг мазкур нотўғри ақидалари инкор этилмоқа.)

41Батаҳқиқ, Биз бу Қуръонда эслашлари учун баён қилдик. Лекин бу уларга нафратдан ўзгани зиёда қилмас.

42Сен: «Агар, улар айтганидек, У билан бирга бошқа илоҳлар бўлганида, улар Арш эгаси томон йўл излардилар», деб айт. (Бу оят мушрикларнинг Аллоҳдан бошқа ибодатга сазовор турли илоҳлар бор, деган даъволарига раддиядир. Фаразан, мушриклар айтаётганидек, Аллоҳ таоло билан бирга бошқа илоҳлар бўлса эди, ўша илоҳлар Арш эгаси бўлмиш Аллоҳ томон, унга яқинлашаман деб ёки унинг мулкига соҳиб бўламан, деб йўл излаган бўлар эдилар.)

43У зот улар айтаётган нарсадан пок ва ниҳоятда олийдир.

44Унга етти осмону ер ва улардаги кимсалар тасбеҳ айтур. Унинг ҳамди ила тасбеҳ айтмаган ҳеч бир нарса йўқ. Лекин уларнинг тасбеҳини англамассизлар. Албатта, у ҳалийм ва сермағфират зотдир. (Араб тилида тасбиҳ айтиш «Аллоҳни поклаб ёд этиш» маъносини англатади. Ушбу ояти карима бутун борлиқ, барча мавжудот Аллоҳ таолони айбу нуқсондан поклаб тасбиҳ айтишини таъкидламоқда.)

45Қачон Қуръон қироат қилсанг, сен билан охиратга иймон келтирмайдиганлар орасида кўринмас парда қилурмиз. (Ана ўша кўринмас парда уларни Қуръонга ишонишдан тўсиб туради.)

46Ва қалбларига уни англамасликлари учун ғилоф қилдик ва қулоқларини кар қилдик. Қачон сен Қуръонда Роббингнинг ёлғиз ўзини зикр қилсанг, улар ортларига ўгирилиб қочурлар.

47Биз улар нима сабабдан тинглаётганларини, улар сени тинглаётганларида ўзаро пичирлашаётганларини, золимларнинг: «Сизлар сеҳрланган кишига эргашяпсиз, холос», деганларини ҳам яхши билурмиз. (Улар Қуръондан манфаат олиш, ҳидоят топиш учун эмас, масхара қилиш, айб топиш учун эшитадилар.)

48Улар сенга қандай мисол келтирганларига назар сол! Бас, залолатга кетдилар ва (тўғри) йўлга қодир бўлмаслар.

49Улар: «Суяк ва титилган тупроқ бўлганимиздан кейин ҳам, яна янгидан яратилиб тирилтириламизми?» дедилар.

50Сен:«Тош ёки темир бўлиб олинглар.

51Ёки кўнгилларингизда катта кўринган бошқа бирон махлуқ бўлиб олинглар», деб айт. Бас, улар: «Бизни ким қайта тирилтирур», дерлар. Сен:«Сизларни биринчи марта йўқдан бор қилган Зот», дегин. Улар сенга бошларини қимирлатурлар ва: «У қачон бўлур?» дерлар, Сен:«Шояд яқинда бўлса», дегин.

52У кунда У зот сизни чақирур. Бас, сиз Унга ҳамд ила жавоб берурсиз ва (дунёда) фақат озгина турганлигингизни гумон қилурсиз.

53Бандаларимга айтгин, улар энг гўзал бўлган нарсани айтсинлар. Албатта, шайтон ораларини бузиб турадир. Албатта, шайтон инсон учун очиқ-ойдин душмандир.

54Роббингиз сизларни яхши билгувчи зотдир. Хоҳласа, сизга раҳм қилар, хоҳласа сизни азоблар. Ва Биз сени улар устидан қўриқчи қилиб юборганимиз йўқ. (Қиёмат куни ҳамма бир хил бўлиб, титраб-қақшаб, фақат Аллоҳга ҳамд айтишдан бошқа нарсага тили бормай тургани билан, Аллоҳ ҳар бир банданинг кимлигини, нима қилганини ипидан-игнасигача яхши билади. Ҳа, бу дунёдаги ишларни ҳисоб-китоб қилиш, уларга яраша мукофот ёки жазо бериш Аллоҳ таолонинг ишидир. Пайғамбарга эса, Аллоҳнинг таълимотини бандаларга етказиш топширилган, холос.)

55Роббинг осмонлару ердаги кимсаларни яхши билгувчи зотдир. Батаҳқиқ, Биз баъзи Пайғамбарларни баъзиларидан афзал қилдик. Ва Довудга Забурни бердик. (Мисол учун, баъзиларига китоб нозил қилдик, баъзиларига нозил қилмадик. Айримларига кўп ва катта мўъжизалар, айримларига оз ва кичик мўъжизалар бердик ва ҳоказо. «Ва Довудга Забурни бердик». Бу ҳам Пайғамбарларнинг бирини бошқасидан афзал қилганимиз намунасидир.)

56Сен: «Ундан ўзга ўзингизча гумон қилганларингизни чақиринг. Бас, улар сиздан зарарни кушойиш қила олишга ёки буриб юборишга молик эмаслар», деб айт.

57Ана ўша дуо қилаётганлари Роббиларига васила изларлар, қайсилари яқинроқ эканини (билмоқ учун). Унинг раҳматини орзу қилурлар ва азобидан қўрқурлар. Албатта, Роббингнинг азоби ҳазир бўлишга лойиқдир. (Ўзи Аллоҳнинг раҳмати орзуида юрган кимса қандай қилиб бировни раҳмат қила олади? Ўзи Аллоҳнинг азобидан қўрқиб турган кимса қандай қилиб бировни азоблай олади? Шунга қарамасдан, Аллоҳнинг азобидан қўрқмай, бир пулга арзимайдиган нарсаларни уУга шерик қилиб юрганларга ҳайронсан.)

58Ҳеч бир шаҳар йўққи, биз уни қиёмат кунидан аввал ҳалок қилгувчи бўлмасак ёки шиддатли азоб-ла азобловчи бўлмасак. Бу китобда битилгандир. (Хеч бир юрт

қолмай азобга ёки ҳалокатга учраши Аллоҳнинг ҳузуридаги китобда–Лавҳул Маҳфузда очиқ-ойдин битилгандир.)

59Бизни оят-мўъжизаларни юборишимиздан фақат аввалгиларнинг уларни ёлғонга чиқарганлари ман қилди. Самудга туяни кўз очувчи (мўъжиза) қилиб бердик. Бас, унинг сабабидан (ўзларига) зулм қилдилар. Биз оят-мўъжизаларни фақат қўрқитиш учунгина юборурмиз. ( Қурайш кофирлари ҳам худди ўзларидан олдинги кофирларга ўхшаб, оят-мўъжизаларни кўрса ҳам, иймонга келмасликлари турган гап. Бу масаланинг бир томони. Иккинчи томони эса, талабга биноан мўъжиза келтирилгандан кейин ҳам иймонга келмаган қавмни Аллоҳ таоло таг-томири билан йўқ қилиб юбориши керак. Муҳаммаднинг (с.а.в.) умматлари охирги уммат бўлганлари учун уларни бутунлай ҳалок этишни Аллоҳ ирода қилмаган. Бу уммат қиёматгача туриши керак.)

60Биз сенга: «Албатта, Роббинг одамларни иҳота қилиб ўраб олгандир», деганимизни эсла. Биз сенга кўрсатган нарсаларни ва Қуръонда лаънатланган дарахтни фақат одамлар учун синов қилдик, холос. Ва уларни қўрқитамиз. Бас, бу улар учун катта туғёндан бошқани зиёда қилмас. (Пайғамбарнинг (с.а.в.) Исро ва Меърожда кўрган нарсалари одамлар учун синов бўлганидек, Қуръонда лаънатланган дарахт ҳам синов бўлди. Қуръонда лаънатланган дарахтдан мақсад Заққум дарахтидир. Ушбу Заққум дарахти ҳақида ас-Соффат сурасида: «...ёки Заққум дарахтими? Дарҳақиқат, Биз уни золимлар учун фитна қилиб қўйдик. Албатта, у дўзах қаъридан чиқадиган дарахтдир. Унинг шингиллари худди шайтонларнинг бошларига ўхшайди. Бас, албатта, улар ундан егувчилардир ва ундан қоринларини тўлдиргувчилардир. Сўнгра, албатта, улар учун унинг устидан қайноқ сувли ичимлик бўлур», дейилган. Ушбу оятдан ҳам Заққум дарахти нима учун Қуръонда лаънатлангани аниқ кўриниб турибди.)

61Фаришталарга: «Одамга сажда қилинглар!» деганимизда сажда қилганларини, магар иблис қилмаганини, «Сен лойдан яратган кимсага сажда қиламанми?» деганини эсла.

62У:«Менга хабар бер-чи, мендан устун қилганинг шуми? Агар мени қиёмат кунигача қўйиб қўйсанг, унинг зурриётининг озгинасидан бошқасини жиловлаб оламан», деди.

63У зот: «Боравер, улардан ким сенга эргашса, бас, албатта, жаҳаннам тўлиқ жазоингиз бўлур.

64Улардан кимига кучинг етса, овозинг ила қўзғат, уларнинг устига отлиқ ва пиёда аскарингни торт, уларга молларда ва болаларда шерик бўл ва ваъдалар қил. Шайтон уларга ғурурдан бошқани ваъда қилмайдир.

65Албатта, Менинг бандаларим устидан сенинг султонинг йўқ. Роббингнинг Ўзи вакилликка кифоядир», деди.

66Роббингиз, Унинг фазлидан талаб қилишингиз учун денгизда кемани юргизиб қўйган зотдир. Албатта, У сизга раҳмлидир.

67Қачон сизни денгизда фалокат тутса, Ундан ўзга илтижо қиладиганларингиз ғойиб бўлур. Қачонки сизга нажот бериб қуруқликка чиқарса, юз ўгирасиз. Инсон ўзи куфрон(и неъмат) қилгувчидир.

68Сизни қуруқликнинг бир томонига ютқазиб юборишидан ёки устингиздан тошли шамол юборишидан, сўнгра ўзингизга қутқарувчи топа олмай қолишингиздан хотиржаммисиз?!

69Ёки сизни у(денгиз)га яна бир марта қайтариб, устингиздан шиддатли шамол юбориб, куфр қилган нарсангиз сабабли ғарқ қилиб юборишидан ва сиз ўзингизга Биздан ўч олувчи топа олмай қолишингиздан хотиржаммисиз?!

70Батаҳқиқ, Биз Бани Одамни азизу мукаррам қилиб қўйдик ва уларни қуруқлигу денгизда (улов-ла) кўтардик ҳамда уларни пок нарсалар ила ризқлантирдик ва уни Ўзимиз яратган кўп нарсалардан мутлақо афзал қилиб қўйдик. (Аллоҳ таоло қуруқликда ҳам, денгизда ҳам инсон боласи учун турли уловларни яратиб, шунга биноан қонун-қоидаларни жорий қилиб қўйди. Бу ҳам Аллоҳ одам боласини азизу мукаррам қилганидандир. Афзалликда унга яқин кела оладиган махлуқот оламда йўқдир. Барча махлуқотлар одам боласи учун беминнат хизматкордир. Лекин бу афзалликнинг жавобгарилиги ҳам бор. Қиёмат куни ҳар бир берилган афзаллик ва неъматлардан сўралади. Ҳисоб-китоб қилинади.)

71Биз барча одамларни ўз имомлари ила чақирадиган кунни (эсла). Кимга китоби ўнг томонидан берилса, бас, ана ўшалар китобларини ўқирлар ва уларга қилчалик зулм қилинмас. (Аҳли жаннатларнинг, яъни, жаннатга элтувчи амал қилиб ўтганларнинг номаи аъмол китоби ўнг томонидан берилади. Ана ўшанда улар амаллари битилган китобларини мароқ билан ўқийдилар. Ёруғ дунёда ана шундай ишлар қилиб яшаганларидан мамнун бўладилар. Уларга ажру савоблар тўлалигича берилади, заррача зулм қилинмайди.)

72Ким бу дунёда кўр-гумроҳ бўлса, у охиратда янада кўр-гумроҳ ва янада йўлдан адашганроқ бўлади.

73Сени Биз ваҳий қилган нарсадан фитна орқали буриб, Бизнинг шаънимизга бошқасини уйдиришингга ундашларига оз қолди. Шундай бўлган тақдирда, албатта, сени дўст тутар эдилар. (Мушриклар турли йўллар билан Муҳаммадни (с.а.в.) Аллоҳ юборган ваҳийдан буриб юборишга кўп уриниб кўрганлар.)

74Агар Биз сени собит қилмаганимизда, батаҳқиқ, уларга бир оз бўлса-да, мойил бўлишингга оз қолар эди.

75Шундай бўлган тақдирда биз сенга ҳаёт (азобини) ҳам икки ҳисса, мамот (азобини) ҳам икки ҳисса тоттирган бўлардик. Сўнгра Ўзинг учун бизга қарши ёрдамчи топа олмас эдинг.

76Улар сени бу ерда безовта қилиб, ундан сени чиқариб юборишларига оз қолди. Шундай бўлган тақдирда, сендан кейин улар озгина муддатдан бошқа тура олмаслар. (Бу қилмишлари учун Аллоҳ таоло уларни ҳалок қилган бўларди. Аллоҳ уларни ҳалок қилишни истамагани учун Пайғамбарни (с.а.в.) Маккадан

чиқаришларига йўл қўймади. Балки Пайғамбарнинг (с.а.в.) ўзларига чиқиб кетишни амр қилди.)

77Бу сендан олдин юборган Пайғамбарларимизнинг суннатидир. Бизнинг сунннатимизга ўзгартиш топа олмайссан.

78Қуёш оғишидан то кун қоронғусигача намозни тўкис адо қил. «Фажр Қуръони»ни ҳам. Албатта, «фажр Қуръони» гувоҳлантирилгандир. (Уламоларимиз, бу оятда беш вақт намозни адо этишга ишора бор, дейдилар. Қуёш қиёмдан оғиши билан Пешин вақти киради. Ҳар бир нарсанинг сояси ўзига икки баравар бўлиши билан Аср вақти киради. Қуёш ботиши билан Шом ва тун қоронғусида Хуфтон вақти бўлади. «Фажр қуръони», Бамдоддир. )

79Кечанинг баъзисида у ила бедор бўл. Сенга нофила бўлсин. Шоядки Роббинг сени мақтовли мақомда тирилтирса.

80Ва сен: «Эй Роббим, мени кирадиган жойимга содиқлик ила киритиб, чиқадиган жойимга содиқлик билан чиқаргин ва менга Ўз ҳузурингдан ёрдам берувчи қувват ато эт», дегин.

81Ва: «Ҳақ келди, ботил йўқ бўлди. Зотан, ботил доимо йўқ бўлгувчидир», дегин.

82Биз Қуръонни мўминлар учун шифо ва раҳмат ўларок нозил қилурмиз. У золимларга зиёндан бошқани зиёда қилмас. (Дарҳақиқат, Қуръони Карим шифодир, Қуръони Карим раҳматдир. Қуръони Карим куфр, ширк ва мунофиқлик каби энг зарарли ақидавий хасталикларни даволайди.)

83Қачон Биз инсонга неъмат ато этсак, юз ўгирур ва четга бурилиб, узоқлашур. Қачон уни ёмонлик тутса, ноумид бўлур.

84Сен:«Ҳар ким ўз ҳолича амал қилур. Бас, Роббингиз ким тўғри йўлдалигини яхши билгувчидир», деб айт.

85Ва сендан руҳ ҳақида сўрарлар. Сен:«Руҳ Роббимнинг ишидир. Сизга жуда оз илм берилгандир», деб айт. (Яҳудийлар руҳ ҳақидаги саволга Аллоҳдан бошқа ҳеч ким жавоб бера олмаслигини аввалдан билганлар. Тавротда шу ҳақда маълумот бўлган. Улар қурайшликларга Пайғамбардан (с.а.в.) руҳ ҳақида сўрашни ўргатишлари билан баробар, агар жавоб берса, Пайғамбар эмас, жавоб бермаса, ҳақиқий Пайғамбар бўлади, дейишган. Муҳаммад (с.а.в.) ҳақиқий Пайғамбар бўлганлари учун ҳам, руҳ ва унинг моҳияти ҳақидаги саволларга жавоб бермадилар. Аллоҳ таоло берган жавобни уларга ўқиб бердилар.)

86Агар хоҳласак, сенга ваҳий қилган нарсаларимизни кетказамиз. Сўнгра бизга қарши ўзингга вакил топа олмассан.

87Магар Аллоҳда марҳамат бўлсагина. Албатта, Унинг фазлу карами сен учун каттадир.

88Агар инсу жинлар тўпланиб, ушбу Қуръонга ўхшаш нарса келтирмоқчи бўлсалар, бунда баъзилари баъзиларга ёрдамчи бўлсалар ҳам, унга ўхшашини келтира олмаслар.

89Батаҳқиқ, ушбу Қуръонда одамларга турли мисолларни баён қилдик. Бас, одамларнинг кўплари куфрдан бошқа нарсадан бош тортдилар. (Аллоҳ таоло Қуръони Каримда одамларни иймонга чорловчи, ҳидоятга йўлловчи, уларнинг қалбларини, ҳис-туйғуларини, ақлларини ишга солувчи турли мисолларни баён қилди. Аммо буни идрок эта олмаган инсонлар ҳамма нарсадан бош тортдилар.)

90Улар: «Токи бизга ердан чашма отилтирмагунингча зинҳор сенга иймон келтирмасмиз», дедилар.

91Ёки сенинг хурмо ва узум боғинг бўлиб, уларнинг орасидан анҳорларини отилтириб чиқармагунингча.

92Ёки ўзинг даъво қилганингдек, устимиздан осмонни парча-парча қилиб туширмагунингча ёхуд Аллоҳни ва фаришталарни олдимизга келтирмагунингча (сенга иймон келтирмаймиз, дерлар). (Бу таклифда очиқ тажовузкорлик, Аллоҳнинг қудратидан қўрқмаслик кўриниб турибди.)

93Ёки сенинг олтиндан безалган уйинг бўлмагунича, ёхуд осмонга кўтарилмагунингча, ўша кўтарилишингга ҳам токи биз ўқишимиз учун китоб келтирмагунингча, ишонмаймиз», (дерлар). Сен: «Роббим пок бўлди. Мен фақат башар Пайғамбардан бошқа нарса эмасман», дегин.

94Одамларга ҳидоят келган пайтда иймон келтиришларидан манъ қилган нарса фақат, Аллоҳ башардан Пайғамбар юборадими, дейишлари бўлди. (Улар фариштадан кўра, Аллоҳ одамни азизу мукаррам қилиб қўйганини англаб етмас эдилар. Агар одам Аллоҳнинг йўлида юриб, буюрган ишларини қилиб, қайтарганларидан қайтса, фариштадан афзал бўлишини идрок этмас эдилар.)

95Сен айт:«Агар ер юзида фаришталар хотиржам юрганларида, уларга осмондан фаришта Пайғамбар туширган бўлар эдик». (Ер юзида яшаб юрганлар одамлар бўлгани учун уларга одамларни Пайғамбар қилди. Агар ер юзида хотиржам яшаб юрганлар фаришталар бўлганида, уларга осмондан фаришта Пайғамбар туширган бўлар эди.)

96Сен:«Мен билан сизнинг орамизда гувоҳликка Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур. Албатта, У Ўз бандаларидан хабардор ва уларни кўриб тургувчи зотдир», деб айт. (Одамлар ҳақиқатни, Пайғамбарлик нима эканини англашни хоҳламасалар, улар билан тортишишнинг ҳожати йўқ, уларни Аллоҳнинг ўзига ҳавола қилиб қўйиш керак.)

97Аллоҳ кимни ҳидоят қилса, ўша ҳидоят топгувчидир. У кимни адаштирса, уларга Ундан ўзга зинҳор валийлар топа олмассан. Уларни қиёмат куни юзтубан, кўр, кар, соқов ҳолларида тўплармиз. Уларнинг турар жойлари жаҳаннамдир. У қачон сокин бўлса, уларга оловни зиёда қилармиз. (Аллоҳ таоло, ақлини ишлатиб ҳидоят йўлини ихтиёр этган бандаларини ҳидоятга бошлайди. Ана ўша одам

ҳақиқий ҳидоят топган одам бўлади. Ҳавои нафсининг гапига кириб, залолат
йўлини ихтиёр этганларни эса, залолатга кетказади.)

98Ана ўша, Бизнинг оятларимизга куфр келтирганлари ва «Агар суяк ва титилган
тупроқ бўлсак ҳам, албатта, янгитдан яратилиб, қайта тирилтирилурмизми?!»
деганлари учун жазоларидир.

99Улар осмонлару ерни яратган Аллоҳ уларга ўхшашини яратишга қодир эканини
ва улар учун шак-шубҳасиз ажал белгилаганини билмадиларми?! Бас, золимлар
куфрдан бошқа нарсадан бош тортдилар.

100Сен:«Агар сизлар Роббим раҳмати хазиналарига эга бўлсангиз ҳам, уни
сарфлашдан қўрқиб, мумсиклик қилган бўлар эдингиз. Инсон зоти ўзи бахил
бўлур», деб айт.

101Батаҳқиқ, Биз Мусога тўққизта очиқ-ойдин оят-мўъжиза бердик. Бани
Исроилдан уларга у (Мусо) келган пайтини ўрагин. Бас, Фиръавн унга: «Албатта,
мен сени, эй Мусо, сеҳрлангансан деб ўйлайман», деди. (Мазкур тўққиз мўъжиза–
қўл, асо, тўфон, чигиртка, бит, бақалар, қон, очарчилик йиллари ва меваларнинг
камчил бўлиши эди. Бу мўъжизалар ҳақида Аъроф сурасида ва бошқа сураларда
сўз кетган.)

102У:«Ановиларни кўзни очгувчи қилиб, осмонлару ернинг Роббидан ўзга ҳеч бир
зот туширмаганини яхши биласан. Албатта, мен сени, эй Фиръавн, ҳалок
бўлгувчисан деб ўйлайман», деди. (Анови тўққиз очиқ-ойдин мўъжизаларни
ғафлат уйқусида қолганлар учун кўзини очувчи қилиб осмонлару ернинг Робби
туширганини, ундан ўзга ҳеч ким тушира олмаслигини яхши биласан. Лекин
шундай бўлса ҳам, инкор қилмоқдасан.)

103Бас, уларни ердан қўзғатиб чиқармоқчи бўлди. Шунда биз уни ва у билан бирга
бўлганларни жамлаб ғарқ қилдик. (Фиръавн Мусони (а.с.) ва у кишининг
қавмлари Бани Исроилни Миср еридан қўзғатиб чиқармоқчи бўлди. Шунда
Аллоҳ таоло Фиръавнни ва унинг қавмини жамлаб денгизга ғарқ қилди.
Ҳаммалари ҳалок бўлдилар.)

104У(Фиръавн)дан сўнг Бани Исроилга: «Мана шу ерни маскан тутинглар. Бас,
охират ваъдаси келган чоғида ҳаммангизни тўплаб келтирурмиз», дедик. (Қиёмат
қоим бўлганида, ҳаммангизни–сизни ҳам, Фиръавн ва унинг қавмини ҳам тўплаб
келтирамиз. Ўшанда ҳисоб-китоб бўлаверади.)

105Уни ҳақ ила нозил қилдик ва ҳақ ила нозил бўлди. Биз сени фақат хушхабар
бергувчи ва огоҳлантиргувчи этиб юбордик, холос.

106Ва Қуръонни одамларга аста-секин ўқиб беришинг учун бўлиб қўйдик ва бўлак-
бўлак қилиб туширдик.

107Сен: «Унга иймон келтиринглар ёки иймон келтирманглар барибир. Албатта,
ундан олдин илм берилганлар у уларга тиловат қилинганда юзлари ила саждага
йиқилурлар», деб айт. (Ушбу оят сажда ояти бўлиб уни ўқиган ёки эшитган
одамга қироат саждаси қилишлик вожиб бўлади. Қуръондан олдин илм

берилганлар деганда Таврот ва Инжил берилганлар тушунилади. Аллоҳни таниганлар, дин-диёнат, Пайғамбар, илоҳий китоб, ваҳий, фаришта каби нарсалар нима эканини биладиганлар уларга Қуръони Карим тиловат қилиниши билан ўзларини тута олмай саждага йиқиладилар.)

108Ва улар: «Роббимиз мутлақо пок бўлди. Шубҳасиз, Роббимизнинг ваъдаси амалга ошажак», дерлар.

109Ва юзлари ила йиқилиб йиғларлар ва у хокисорликларни зиёда қилур.

110Сен: «Аллоҳга дуо қилинглар, Роҳманга дуо қилинглар, қайсисига дуо қилсангиз ҳам, барибир. Гўзал исмлар Уникидир», деб айт. Намозингни жуда баланд овоз ила ўқима, уни жуда махфий ҳам ўқима, бунинг орасида бир йўл тут.

111Сен:«Ҳамд бўлсин, фарзанд тутмаган, мулкда шериги бўлмаган ва хорликдан қутқаргувчи дўстга зор бўлмаган Аллоҳга», дегин. Ва Уни мутлақо улуғла!

Chapter 18 (Sura 18)

1Ўз бандасига китоб нозил этган ва унда ҳеч бир эгрилик қилмаган Аллоҳга ҳамд бўлсин.

2Уни тўғри қилган; Ўз ҳузуридан бўладиган шиддатли азобдан огоҳлантирадиган; яхши амалларни қиладиган мўминларга, уларга гўзал ажр бўлиши башоратини берадиган қилган Зотга.

3(Улар) у(ажр)да абадий қолгувчидирлар.

4Ва, Аллоҳ Ўзига бола тутди, деганларни огоҳлантириш учун.

5На уларнинг ва на ота-боболарининг бу ҳақда илми йўқдир. Оғизларидан чиқадиган сўз қандай ҳам оғир. Улар ёлғондан бошқани айтмаслар. ( Ҳолбуки ўзлари тўқийдиларми ёки ота-боболарига суяниб гапирадиларми–барибир уларнинг бу даъволарида заррача илмийлик йўқ. Бу даъво жоҳилона айтилган қуруқ гап, холос. Аллоҳ ҳақида билмай туриб гапириш жуда оғир. Айниқса, илмсизларча, жоҳиллик билан, Аллоҳ Ўзига бола тутди, дейиш яна ҳам оғир.)

6Улар бу сўзга иймон келтирмасалар, эҳтимол уларнинг ортидан таассуф ила ўзингни ҳалок этмоқчи бўларсан?! (Яъни, мушриклар Қуръонга иймон келтирмасалар, уларга афсусланиб, ўзингни ўзинг қийнарсан? Йўқ, бундай қилма. Улар бунга арзимайдилар.)

7Биз ер юзидаги нарсаларни, уларнинг қайсилари гўзалроқ амал қилишини синаш учун, зебу зийнат қилиб қўйганмиз.

8Албатта, Биз унинг юзидаги нарсаларни қуп-қуруқ тупроққа айлантиргувчимиз.

9Каҳф ва битик эгаларини Бизнинг ажойиб оят-белгиларимиздан деб ўйладингми?! (Яъни, эй Пайғамбар, ўша каҳф (ғор) эгалари ва ундаги уларнинг

исмлари битилган битикни Бизнинг энг ажойиб мўъжизаларимиз деб ўйладингми?)

10Қачонки йигитлар каҳфдан жой олганларида: «Эй Роббимиз, бизга Ўз ҳузурингдан раҳмат бергин ва ишимизни ўзинг тўғрилагин», дедилар. (Каҳф эгалари йигитлар экан. Улар ғордан паноҳ жой топибдилар. Яъни, бировдан қочиб келиб яширинибдилар. Демак, ишларидан кўнгиллари тўқ эмас. Уларга бу борада ҳам Аллоҳдан ёрдам керак.)

11Бас, каҳфда уларнинг қулоқларига бир неча йиллар (парда) урдик. («Қулоққа парда урди» дегани, қулоғини эшитмайдиган қилиб қўйди, деганидир. Йигитлар қочиб келиб ғорга жойлашганларида Аллоҳ таоло уларнинг қулоқларини эшитмайдиган қилиб қўйган, яъни, ухлатиб қўйган. Яъни, йигитлар ғорда узоқ вақт ҳеч нарсани эшитмай ухлаб ётганлар.)

12Сўнгра икки гуруҳдан қайси бири уларнинг турган муддатини ҳисобловчироқ эканини билиш учун уларни уйғотдик.

13Биз сенга уларнинг хабарларини ҳақ ила қисса этиб берурмиз. Албатта, улар Роббиларига иймон келтирган йигитлардир. Ва Биз уларга янада зиёда ҳидоят бердик.

14Уларнинг қалбларини мустаҳкамладик. Қачонки турдилар ва: «Бизнинг Роббимиз осмонлару ернинг Роббидир. Ундан ўзгани ҳаргиз илоҳ дея дуо қилмаймиз. Агар шундай қилсак, ноҳақ сўзни айтган бўлурмиз.

15Ана у қавмимиз Ундан ўзга худолар тутдилар. Уларга равшан ҳужжатлар келтира олармиканлар?! Аллоҳга ёлғон уйдиргандан ҳам золимроқ ким бор.

16Модомики улардан ва улар Аллоҳдан бошқа ибодат қилаётган нарсадан узоқлашмоқчи бўлсангиз, каҳфдан паноҳ жой олингиз. Роббингиз сизга Ўз раҳматини таратур ва сизга ишингизда осонлик яратур», дедилар. (Роббиларига иймон келтирган, Роббилари ҳидоятларини зиёда қилиб, қалбларини мустаҳкамлаган йигитлар кофирлар билан баҳслашиш бефойдалиги, улар ёмонлигидан фақат қочибгина қутулиш мумкинлигини англаб етгач, иймонлари муҳофазаси учун каҳф-ғорга кириб бекинишни ўзаро маслаҳат қилдилар.)

17Қуёш чиққанида уларнинг каҳфининг ўнг томонидан мойил бўлганини, ботганда эса, чап томонидан қийиб ўтганини кўрасан. Улар эса у(ғор)нинг кенг жойидадирлар. Ана шу ҳам Аллоҳнинг оят-мўъжизаларидандир. Кимни Аллоҳ ҳидоятга бошласа, ўша ҳидоят топгувчидир. Кимни адаштирса, бас, ҳаргиз унга иршод қилувчи бирон дўст топа олмассан. (Араб тили билимдонлари, бу тасвир ёлғиз Аллоҳга хос, дейдилар. Ғорда бир гуруҳ йигитлар бир неча йилдан бери ухлаб ётишибди. Ҳар куни қуёш чиқади, уларга тегмайди. Сўнгра оғиб ботишга мойил бўлади, яна ғор аҳлига тегмайди.)

18Уларни уйғоқ деб ўйлайсан, ҳолбуки, ухлаб ётурлар. Уларни гоҳ ўнгга, гоҳ чапга ағдариб турурмиз. Итлари эса, остонада олд оёқларини чўзиб ётур. Гар уларни кўрсайдинг, ортга ўгирилиб қочар ва улардан қўрқинчга тўлар эдинг. (Ўзлари уйғоққа ўхшайдилар, аммо ухлаб ётибдилар. У ёқ-бу ёққа қимирлайдилар, аммо

уйғониб ўринларидан турмайдилар. Бунинг устига, итлари остонада олд оёқларини чўзиб ётибди.)

19Ва шундай қилиб, уларни ўзаро сўрашлари учун уйғотдик. Улардан бири: «Қанча қолдинглар?» деди. Улар: «Бир кун ёки бир куннинг баъзисича қолдик», дейишди. «Қанча қолганингизни Роббингиз яхши билгувчидир, шаҳарга бирингизни ушбу пулингиз ила юборинг, назар солиб, яхши таомни танлаб, ундан ризқ келтирсин ва диққатли бўлсин, сизни бировга сездириб қўймасин.

20Чунки агар улар сизни қўлга олсалар, тошбўрон қиладилар ёки ўз миллатларига қайтарурлар. Ундай бўлса, зинҳор ва абадий нажот топмассиз, дейишди. (Демак, йигитлар қаттиқ таҳдидга учраб, шаҳар аҳолиси уларга, динимизга қайтасизлар ёки сизларни тошбўрон қилиб ўлдирамиз, деганларидан кейингина қочиб ғорга бекинишган экан. Ғорга кириб, ухлаб турганларидан кейин ҳам ўша таҳдидни эсламоқдалар ва пул олиб шаҳарга таом учун борувчини эҳтиёт бўлишга, сездириб қўймасликка чорламоқдалар. Улар ўлимни эмас, шаҳар аҳолисининг жоҳиллигини, ўз миллатлари-динларига қайтишга мажбурлашини ўйлашди. Ҳақиқий мўмин ҳар доим, ҳар жойда иймон ташвишида бўлади.)

21Шундай қилиб, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақ эканини ва қиёмат соатида шубҳа йўқ эканини билишлари учун уларни (одамларга) билдирдик. Энди эса, улар иши ҳақида тортиша бошладилар: «Уларнинг устларига бино барпо қилинглар, Роббилари уларни яхши билгувчидир», дедилар. Ишларига ғолиб келганлар эса: «Уларнинг устларига, албатта, масжид қуриб олурмиз», дедилар. (Бу ердаги «Аллоҳнинг ваъдаси»—охир-оқибат иймон аҳли ғолиб келиши ва ўлгандан кейин қайта тирилиш ҳақлиги ҳақидаги ваъдадир. Йигитлар йиллар ўтиб қайта уйғондилар ва иймон иши ғолиб бўлганини кўрдилар. Иймонга келиб қолган шаҳар аҳолиси иймон йўлидаги жиҳодлари учун Аллоҳ томонидан муносиб тақдирланган каҳф эгаларини ҳақиқий ўлимларидан кейин қандай қилиб иззат-эҳтиром этиш борасида тортиша бошладилар.)

22Ҳали улар: «Учтадирлар, итлари тўртинчиларидир», дерлар. Ва: «Бештадирлар, итлари олтинчиларидир», деб ғайбга тош отарлар. Ва: «Еттитадирлар, итлари саккизинчиларидир ҳам», дерлар. Сен:«Роббим уларнинг саноғини яхши билгувчидир. Уларни жуда оз киши билур», дегин. Бас, улар ҳақида тортишиб юрма. Тортишсанг ҳам, очиқ тортиш. Улар ҳақида ҳеч кимдан фатво ҳам сўрама.

23Зинҳор бир нарсани: «Буни эртага албатта қилгувчиман», дема.

24Магар: «Аллоҳ хоҳласа», дегин. Қачонки унутсанг, Роббингни эсла ва: «Шоядки Роббим мени бундан яхшироққа яқин бўлишимга ҳидоят қилса», дегин. (Инсоннинг ҳар бир ҳаракати, иши, ҳатто нафас олиб-чиқариши ҳам буткул Аллоҳнинг иродасига боғлиқдир. Аллоҳ таоло хоҳласа бўлади, хоҳламаса бўлмайди. Шунинг учун келажакда бирон иш қилмоқчи бўлсанг, доимо «Инша Аллоҳ, қиламан», деб айтгин. Чунки келажак сенга нисбатан ғайбдир. Сал ўтиб нима бўлишини ўзинг билмайсан. Шунинг учун келажакдаги ҳар бир ишни « Аллоҳ хоҳласа, қиламан», деб зикр этгин.)

25Ва каҳфларида уч юз йил қолдилар ва тўққиз йил зиёда ҳам қилдилар. (Йигитлар каҳфларида шамсий йил ҳисоби бўйича уч юз йил, қамарий йил ҳисоби

бўйича уч юз тўққиз йил қолдилар. Чунки шамсий юз йил қамарий бир юз уч йилга тўғри келади, деган тафсирчиларимиз ҳам бор. Бу хулоса уларнинг ўз ижтиҳодаларидир. Чунки Қуръони Каримда ҳам, суннати набавияда ҳам бу ҳақда, яъни, шамсий ва қамарий йил ҳисоби ушбу оятда эътиборга олингани ҳақида аниқ маълумот йўқ. Шунинг учун оятда келганини ўз ҳолича қабул қилган маъқул.)

26Сен:«Уларнинг қанча қолганларини Аллоҳ яхши билгувчидир. Осмонлару ернинг ғайби Унга хосдир. У зот нақадар яхши кўргувчи ва яхши эшитгувчи зотдир. Уларга Ундан ўзга дўст йўқдир. Ва У Ўз ҳукмида ҳеч кимни шерик қилмас», дегин.

27Сенга Роббинг китобидан ваҳий қилинганини тиловат қил. Унинг калималарини алмаштиргувчи йўқ. Ундан ўзга ҳеч қандай паноҳни топа олмассан.

28Ўзингни эртаю кеч Роббиларига дуо қилиб, Унинг юзини ирода қилувчилар ила сабр этиб тут. Ҳаёти дунё зийнатини хоҳлаб, улардан икки кўзингни бурма. Қалбини Ўз зикримиздан ғофил қилиб қўйганларимизга ва ҳавойи нафсига эргашиб иши издан чиққанларга итоат қилма. (Ушбу ояти кариманинг нозил бўлиш сабаби ҳақида тафсири Кабирда қуйидагилар ривоят қилинади: «Қурайш раҳбарлари тўпланиб Расулуллоҳнинг (с.а.в.) ҳузурларига боришди ва: «Агар бизнинг сенга иймон келтиришимизни истасанг, анави фақир-фуқароларни ҳузурингдан ҳайда», дейишди. Улар бу гаплари билан Билол, Ҳаббоб, Суҳайб ва бошқаларни кўзда тутган эдилар. Қурайшликлар яна: «Улар билан бир жойда бўлсак, кўнглимиз айнийди. Улар билан бирга тўпланишга алоҳида вақт тайин қилиб қўй», дейишди. Ана шунда Аллоҳ таоло: «Ўзингни эртаю кеч Роббиларига дуо қилиб, унинг юзини ирода қилувчилар ила сабр этиб тут» оятини нозил қилди».)

29Сен:«Бу ҳақ Роббингиз томонидандир. Бас, ким хоҳласа, иймон келтирсин, ким хоҳласа, куфр келтирсин», дегин. Албатта, Биз золимларга деворлари уларни ўраб оладиган оловни тайёрлаб қўйганмиз. Агар ёрдам сўрасалар, эритилган маъдан каби юзларни қўғирувчи сув билан «ёрдам» берилур. Нақадар ёмон шароб ва нақадар ёмон жой!

30Албатта, Биз иймон келтирган ва яхши амаллар қилганларнинг, гўзал иш қилганларнинг ажрини зое қилмасмиз.

31Ана ўшаларга адн жаннатлар бордир. Остиларидан анҳорлар оқиб турадир. У ерда олтиндан бўлган билакузуклар ила безанурлар, шойи иплардан яхши либослар киярлар. Улар у ерда сўриларда ёнбошлаган ҳолда бўлурлар. Нақадар яхши савоб ва нақадар яхши жой.

32Уларга икки кишини мисол қилиб келтир. Улардан бирига узумлардан икки боғ бердик ва уларни хурмо ила ўрадик ва ораларида экинзор қилдик. (Демак, икки киши бор экан. Улардан бирига Аллоҳ таоло иккита узумзор боғ ато қилибди.)

33Ўша икки боғ ҳосилларини бекаму кўст берар ва ораларидан анҳор оқизиб қўйган эдик. (Ҳар икки боғнинг ҳосили тўлиқ чиқар эди. Икки боғ орасидан эса, Аллоҳ таоло анҳор оқизиб қўйган эди.)

34Унинг меваси бор эди. У ўз шериги ила гаплашар экан: «Менинг сендан молим кўп ва одамларим қувватлироқ», деди. (У кишининг боғларидан бошқа ҳам «меваси»–молу дунёси бор эди. Бир куни шериги ила баҳслашар экан, мақтаниб қолди. Менинг сендан кўра молу дунём кўп. Одамларим, болаларим, хизматчиларим, ёрдамчиларим ҳам кўп, ҳам кучли, деди. Ушбу дунёнинг зебу зийнатидан фахрланишидан бу одамнинг кофирлиги кўриниб турибди.)

35У ўз боғига кирар экан, ўзига зулм қилган ҳолида: «Мен буни ҳеч қачон йўқ бўлмар, деб ўйлайман.

36Қиёмат қоим бўлмаса керак, деб ўйлайман. Агар Роббимга қайтарилсам ҳам, албатта, бундан яхши оқибатни топаман», деди. (Кофирлар наздида, ҳамма нарсани мол-дунё, бойлик, мансаб ҳал қилади. Ҳатто охират иши ҳам шунга қараб ҳал этилиши керак. Ушбу қиссадаги уларнинг тамсилчиси, икки боғнинг эгаси бўлган кофир ҳам шуни даъво қилмоқда.)

37Унга шериги гаплаша туриб: «Сени тупроқдан, сўнгра нутфадан яратган ва инсон этиб ростлаган зотга куфр келтирдингми?!. (Яъни, молу дунёга берилган ўша кофир кишининг беодобона гапларини эшитган мўмин киши, сени йўқдан бор қилган, аслингни тупроқдан, сўнгра сенга ўхшаган зурриётларини бир томчи нутфадан яратган зотга, бекаму кўст инсон қилиб ростлаган зотга куфр келтирдингми, деди.)

38Лекин мен: «У Аллоҳ менинг Роббимдир ва Унга ҳеч кимни шерик қилмайман.

39Боғингга кирганингда: «Аллоҳнинг хоҳлагани, Аллоҳдан бошқада (бунга) қувват йўқ», десайдинг. Агар мени ўзингдан молу дунё ва бола-чақа жиҳатидан кам деб билсанг.

40Шояд Роббим менга сенинг боғингдан яхшироғини берса, сенинг боғингга осмондан офат юбориб, у сип-силлиқ тупроққа айланиб қолса.

41Ёки суви ерга сингиб кетиб, сен уни талаб қилишга қодир бўлмай қолсанг», деди.

42Ва унинг меваси (ҳалокат-ла) ўралди. Ўзи эса, унга сарф қилгани ҳасратидан чапак чалиб, боғида ишкомлар йиқилиб ётганини кўриб: «Қани энди Роббимга ҳеч кимни шерик қилмаганимда», деб қолаверди.

43Унга Аллоҳдан бошқа ёрдам берадиган гуруҳ бўлмади, ўзи ҳам нусрат қозона олмади.

44Бундай мақомда ҳақ нусрат Аллоҳга хосдир. У яхши савобли ва яхши оқибатли зотдир.

45Уларга ҳаёти дунёнинг мисолини келтир. У Биз осмондан туширган сувга
ўхшайдир. Унинг сабаби ила ер набототлари аралашиб чиқди. Бас, хашакка
айланиб, уни шамол учириб кетди. Аллоҳ ҳар бир нарсага қодир бўлган зотдир.
(Аллоҳ таоло бу оятда дунё ҳаётини, ердан униб чиқадиган набототларга
ўхшатмоқда. Ёмғир ёққанида кўзни қувонтирувчи ям-яшил ўсимликлар ўсиб
чиққандек, кишига янги ҳаёт берилганида ҳам бу дунё унга гўзал, ёш, чиройли ва
лаззатли кўринади. Аммо вақт ўтиши билан набототлар қуриб, хашакка айланиб,
уларни шамол учириб кетгани сингари, ҳаётнинг ҳам ўткинчи эканлиги аён бўлиб
қолади. Шунинг учун ўткинчи нарсага алданиб қолмаслик керак. Қодир Аллоҳни
ҳеч қачон унутмасдан, охиратга, абадий ҳаётга тайёргарлик кўриш лозим.)

46Мол-мулк, бола-чақа ҳаёти дунё зийнатидир. Боқий қолгувчи солиҳ амаллар
Роббинг ҳузурида савоб ва умид жиҳатидан яхшироқдир. (Ҳа, молу мулк, бола-
чақа бу дунёнинг зийнатидир, аммо қиймати эмасдир. Исломда зийнатга ҳам
ҳалол-пок бўлиш шарти ила изн берилган. Аммо зийнатлар ҳаёт қадрини ўлчовчи
қийматга айлантирилмаган. Зийнатга зийнат деб қаралган. Исломда боқий
қолувчи солиҳ амаллар қиймат саналади. Инсонга унинг иймони ва яхши
амалига қараб қиймат берилади.)

47Тоғларни юргизадиган ва ерни яп-яланғоч кўрадиган кунда. Ўшанда уларни
жамлаймиз ва бирон кишини қўймаймиз.

48Ва Роббингга сафга тортилган ҳолларида рўбарў қилиндилар. «Батаҳқиқ,
сизларни аввал қандай яратган бўлсак, шундай Бизга келдингиз. Аммо сиз Бизни
ҳеч жой ва вақт ваъда қилганимиз йўқ, деб ўйлар эдингиз», (дейилди). (Яъни,
онадан янги туғилгандай ҳолда қайта тирилиб ҳузуримга келдингиз. Молу
дунёнгиз, бола-чақангиз, хизматчи-мардикорингиз, мансаб-амалингиз ва дўст-
ёрингиз у дунёда қолиб кетди. Ваъда қилинган қиёмат кунига, маҳшардаги
тўпланиш жойига ишонмас эдингиз. Мана, ваъда қилинган ўша вақт–қиёмат
куни қойим бўлди. Мана, ваъда қилинган ўша жойда–маҳшарда саф тортиб
турибсиз. Энди сизга ваъда қилинган жазоларни берамиз.)

49Ва китоб қўйилди. Бас, жиноятчиларни ундаги нарсадан қўрққан ҳолларида
кўрасан. Улар: «Вой, шўримиз қурисин. Бу қандай китоб, кичикни ҳам, каттани
ҳам ҳеч қўймай ҳисоб қилибди-я», дерлар. Ва қилган амалларини ҳозир ҳолда
топдилар. Роббинг ҳеч кимга зулм қилмас.

50Фаришталарга: «Одамга сажда қилинглар», деганимизни эсла. Бас, ўшанда улар
сажда қилдилар. Магар Иблис қилмади. У жиндан бўлган эди. У ўз Роббининг
амридан чиқди. Энди сизлар Мени қўйиб уни ва унинг зурриётларини дўст қилиб
оласизларми?! Ҳолбуки, у сизларга душман-ку! У золимлар учун нақадар ёмон
бадалдир.

51Мен уларни на осмонлару ерни яратишга ва на ўзларини яратишга гувоҳ
қилмаганман ва адаштиргувчиларни ёрдамчи қилиб олган эмасман.

52У зот: «Сизлар Менинг шерикларим, деб ўйлаганларингизни чақиринг», деган
кунида уларни чақирдилар. Бас, улар жавоб бермадилар ва уларнинг орасига
ҳалокатгоҳ қилмишмиз.

53Жиноятчилар дўзахни кўрурлар ва, албатта, унга тушувчи эканларига
ишонарлар ва ундан қочар жой топмаслар. (Аллоҳнинг тайёрлаб қўйган
дўзахидан қочиб бўладими? Бу жойдан қочиш фурсатини у дунёда бой берганлар.
Ёруғ дунёда иймон ва Исломда яшаганларида, бу жойдан нажот топардилар. Ёруғ
дунёда Қуръонга эргашганларида, дўзахдан сақланган бўлардилар.)

54Батаҳқиқ, бу Қуръонда одамлар учун турли масаллар баён қилдик. Инсон ўзи
кўп тортишувчи бўлган эди.

55Одамларни уларга ҳидоят келганида иймон келтиришларидан ва Роббиларига
истиғфор айтишларидан фақатгина аввалгиларнинг суннати келишини ёки очиқ
азоб келишини кутишлари тўсди, холос.

56Биз Пайғамбарларни башорат бергувчи ва огоҳлантиргувчи қилиб юборамиз,
холос. Куфр келтирганлар эса, ботил ила мунозара қилиб, у билан ҳақни енгмоқчи
бўлурлар. Ҳамда Менинг оятларимдан ва ўзлари огоҳлантирилган нарсадан
истеҳзо қилурлар.

57Роббиси оятлари ила эслатилганда, улардан юз ўгириб, ўзи қилган (гуноҳ)ларни
унутган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Албатта, Биз у (Қуръон)ни
англамасликлари учун уларнинг дилларига пардалар ва қулоқларига оғирлик
қилиб қўйдик. Агар уларни ҳидоятга чақирсанг ҳам, ҳаргиз ҳидоят топмаслар.

58Ва Роббинг сермағфират ва раҳм-шафқат соҳиби зотдир. Агар уларни қилган
касбларига биноан олганида, азобларини тезлаштирган бўлар эди. Лекин уларга
ваъда қилинган вақт бор. У келганда ундан ўзга паноҳгоҳ топмаслар.

59Ана у шаҳарларни ҳам зулм қилганларида ҳалок этганмиз ва уларнинг
ҳалокатларига вақт белгилаганмиз.

60Мусо ўз йигитига: «Икки денгиз жамланган жойга етмагунимча, йилларни
ўтказсам ҳам, юраверaман», деганини эсла. («Мусо Бани Исроил орасида бир куни
хутба қилиб турганида, одамларнинг қайсиниси энг илмли, деб сўралди. У:
«Мен», деди. Аллоҳ уни илмни ўзига нисбат бергани учун итоб қилди. У Мусога:
«Икки денгиз қўшилган жойда менинг бир бандам бор. У сендан илмлироқ», деди.
Мусо: «Эй Роббим, мен уни қандай топаман?» деди. Аллоҳ: «Ўзинг билан бир
балиқни саватга солиб ол. Балиқни қаерда йўқотсанг, уни ўша ерда топасан»,
деди». Шундан кейин Мусо (а.с.) йўлга тайёргарлик кўрдилар ва хизматкор
йигитларига юқоридаги оятда келган азму қарорни айтдилар. У киши ўзларидан
илмлироқ бандани топиш учун икки денгиз жамланган жойга боришга қарор
қилган эдилар.)

61Икковлон икки (денгиз) жамланган жойга етганларида, балиқларни унутдилар.
Бас, у денгизни тешиб йўл олди. (Мусо (а.с.) хизматкор йигит билан юриб-юриб,
икки денгиз қўшиладиган жойга етиб келдилар. Ўша жойда саватда олиб келган
балиқларини унутиб қўйдилар. Балиқ эсларига келмади. Яна юриб кетавердилар.
Яъни, балиқ денгизни тешиб сузиб кетди. Яъни, балиқ сузиб кетган жой тешик
бўлиб сувсиз ҳолга келиб қолди. Уни кўрган одам, бу ердан бир балиқ сузиб
ўтибди, деган хулосага келадиган бўлди.)

62У(ер)дан ўтганлари замон у йигитига: «Тушлигимизни келтир. Бу сафаримизда чарчоққа учрадик», деди.

63У: «Буни қара, харсангга (суяниб) жойлашганимизда, мен балиқни унутибман. Фақат шайтонгина уни эслашимни унутдирибди. Ажабо, у денгизга йўл олибди», деди. (Тушлик пайти балиқ ёдларига келса, уни тушириб қўйишгани маълум бўлади. Билъакс, унинг денгизга йўл олишидан йигит ажабланмас ҳам эди. Мусо (а.с.) тушлик сўраганларидан сўнг балиқнинг йўқлигини билди. Аввалги харсанг тошга суяниб дам олган жойларида балиқ сувга тушиб, сузиб кетганини пайқаб қолди. Ҳамда бу ишдан ғоятда ажабланганини баён қилди.)

64У (Мусо) «Ана шу биз истаган нарса», деди. Бас, келган йўлларидан изларига қайтдилар.

65Бас, бандаларимиздан бир бандани топдилар. Биз унга Ўз даргоҳимиздан раҳмат ва Ўз тарафимиздан илм ўргатган эдик.

66Мусо унга: «Сенга ўргатилган рушддан менга ҳам ўргатмоғинг учун сенга эргашсам майлими?» деди. (Мусо (а.с.) улкан Пайғамбар бўлишларига қарамай, ўзларидан кўра илмлироқ, ўзларига устоз бўлиши мумкин бўлган кишига ўта одоб билан мурожаат қилиб, унга шогирд тушишни сўрадилар.)

67У: «Сен мен билан бирга бўлишга сабр қила олмассан.

68Ўзинг хабарини иҳота қилмаган нарсага қандай сабр қиласан», деди. (Бўлаётган ҳодисани иҳота эта олмаган одам унга сабр қилиб, индамай қараб тура олиши қийин эканини эслатди.)

69У: «Инша Аллоҳ, менинг сабрли эканимни кўрурсан ва сенга ҳеч бир ишда осий бўлмасман», деди.

70У: «Агар менга эргашадиган бўлсанг, то ўзим зикр қилиб айтмагунимча бир нарса ҳақида сўрамагин», деди.

71Бас, юриб кетдилар. Кемага минганларида, уни тешиб қўйди. У (Мусо): «Буни унинг аҳлини ғарқ қилиш учун тешдингми?! Жуда ғалати нарса қилдинг-ку», деди.

72У: «Сенга, албатта, мен билан бирга бўлишга сабр қила олмайсан демабмидим?!» деди.

73У: «Эсимдан чиққан нарса учун мени жазолама, бу ишим учун мени қийнама», деди.

74Бас, улар юриб кетдилар. То бир болани учратганида, уни ўлдирди. У (Мусо): «Бировни ўлдирмаган бегуноҳ жонни ўлдирасанми?! Жуда мункар нарса қилдинг-ку?!» деди. (Бу иши кемани тешгандан ҳам баттар туюлди. Чунки кўриб билиб туриб бир маъсум гўдакни қасддан ўлдириш ҳазилакам иш эмас эди.)

75У: «Сенга, албатта, сен мен билан бирга сабр қила олмайсан демабмидим?!» деди.

76У: «Агар бундан кейин сендан яна бир нарсани сўрасам, мен билан биродарлик қилмай қўявер. Батаҳқиқ, мен тарафимдан узр (қабули)ни охирига етказдинг», деди.

77Бас, юриб кетдилар. То бир шаҳар аҳолисига келганларида, унинг аҳлидан таом сўрадилар. Улар икковларини зиёфат қилишдан бош тортдилар. Икковлари у ерда йиқилиб кетай деб турган бир деворни кўришди. Бас, уни турғизиб қўйди. У (Мусо): «Агар хоҳласанг, бунинг учун ҳақ олар эдинг», деди.

78У: «Бу, мен билан сенинг орамиздаги ажрашишдир. Энди сенга сабр қила олмаган нарсанинг таъвилини айтиб бераман;

79Кемага келсак, у денгизда ишлайдиган мискинларники эди. Бас, мен уни айбли қилишни ирода қилдим. Чунки ортларида бир подшоҳ бўлиб, барча кемани тортиб олаётган эди. (Кемани айбли қилиб, кема эгаларига зарар етказдим. Аммо аслини олганда, уларга фойда қилдим. Подшоҳ одамлари айбли кемани ташлаб кетадилар. Камбағаллар кемасиз қолгандан кўра, айбли бўлса ҳам, уни ишлатиб кун ўтказа берадилар.)

80Энди болага келсак, ота-онаси мўмин кишилар эди. Бас, биз унинг икковларини туғён ва куфр ила эзишидан қўрқдик. (Боланинг ота-онаси мўмин кишилар эдилар. Аммо бола улғайса, кофир бўлиб, туғёнга кетиб, ота-онасини эзар эди. Ўша ота-онани келажакдаги ёмонликдан асраш учун болалари вояга етмасдан, куфр ва туғён содир этмасдан ўлдириб қўйишни лозим топдик.)

81Бас, Роббилари уларга унинг бадалига ундан кўра яхшироғини, аҳли солиҳроқ ва меҳрибонроғини беришни ирода қилди.

82Деворга келсак, у шаҳардаги икки етим боланики бўлиб, унинг остида икковларининг хазинаси бор эди. Уларнинг оталари солиҳ одам эди. Бас, Роббинг икковларининг вояга етишини ва хазиналарини чиқариб олишини ирода қилди. Бу Аллоҳнинг раҳмати ила бўлди. Мен ўзимча қилганим йўқ. Мана шу сен сабр қила олмаган нарсанинг таъвилидир», деди.

83Сендан Зулқарнайн ҳақида сўрарлар. сен:«Сизга унинг ҳақидаги зикрни тиловат қилурман», дегин. (Баъзи ривоятларда яҳудийлар сўраган, дейилса, бошқаларида яҳудийлар ўргатган, қурайшликлар сўраган, ҳам дейишади. Умуман олганда, одамлар Пайғамбардан (с.а.в.) Зулқарнайн ҳақида сўрашган. Қуръоннинг хабар бериши шундай. Аллоҳ Пайғамбарига савол ҳақида хабар бериб, унга қандай жавоб беришни ҳам ўзи ўргатмоқда: Ўша зикр-хабарга назар солинса, сўров Зулқарнайннинг шахси, яшаган жойи ёки замони ҳақида эмас, балки бошқа нарсалар, яъни, қилган ишлари ҳақида экани ойдинлашади.)

84Албатта, Биз унга ер юзида имконият бердик ва ҳар бир нарсага (эришиш) сабабини ато қилдик. (Аллоҳ таоло Зулқарнайнга ер юзида ҳукмронлик ва бошқа катта имкониятларни берган эди.)

85Бас, сабабга эргашди. (Яъни, ўзига осон қилинган йўлдан юрди.)

86То қуёш ботиш жойига етганида, унинг қора балчиқ булоққа ботаётганини
кўрди ва унинг олдида бир қавмни кўрди. Биз: «Эй Зулқарнайн, ё уларни
азобларсан, ёки гўзаллик-ла тутарсан», дедик. (Аллоҳ бу гапни Зулқарнайнга
қандай айтганини Ўзи билади. Ваҳий орқалими, илҳом қилдими? Лекин ўша қавм
бўйича қарор қабул қилишни–хоҳласа, азоблаб, хоҳласа, яхшилик этишни
ихтиёрига қўйди.)

87У: «Ким зулм қилган бўлса, тезда уни азоблаймиз, сўнгра Роббига қайтарилар,
бас, У зот ҳам уни мункар азоб ила азоблайдир.

88Аммо иймон келтириб яхши амаллар қилганларга эса, уларга гўзал мукофот
бордир ва унга ўз ишимиздан осонини айтурмиз», деди.

89Сўнгра яна сабабга эргашди.

90То қуёш чиқиш жойига етганида, уни бир қавм устидан чиқаётганини кўрди.
Уларга у(қуёш)дан тўсиқ бўладиган нарса қилмаган эдик.

91Ана шундай, батаҳқиқ, Биз унинг олдидаги нарсанинг хабарини иҳота қилдик.
(Яъни, мағрибдаги ҳақ сўзлар ва ишлар машриқда ҳам жорий қилинди.
Зулқарнайн мағрибда ҳукмронлик қилганидек, машриқда ҳам ҳукмронлик қилди.
Биз, шубҳасиз, Зулқарнайннинг ҳузуридаги ҳамма нарсанинг хабарини тўлиқ
биламиз.)

92Сўнгра у яна сабабга эргашди.

93То икки тоғ орасига етганида, уларнинг ортида бирон гапни англамайдиган
қавмни кўрди.

94Улар: «Эй Зулқарнайн, албатта, Яъжуж ва Маъжуж ер юзида бузғунчилик
қилгувчилардир. Биз сенга харож берсак, биз билан уларнинг орасида тўсиқ
қилиб берурмисан?» дедилар. (Яъжуж ва Маъжуж ҳақида ҳам жуда кўп гаплар
бор. Бу ҳам тахминий гаплардан иборатдир. Биз эса, Қуръони Каримдаги
маълумотлар билан кифояланамиз. Шуниси хайрли.)

95У:«Роббим менга берган имконият яхшидир. Бас, сиз менга куч ила ёрдам
беринг. Сиз билан уларнинг орасида бир девор қилажакман.

96Менга темир парчаларини келтиринг», деди. Ниҳоят, икки тоғ томонлари ила
баробарлашганда: «Дам урингглар», деди. Ниҳоят, у (тўп темир)ни ўтга
айлантиргач: «Олиб келинглар, устидан мис қуяман», деди. (Икки тоғ орасига
тўпланган темирни босқонлар билан дам уриб эритиб олов ҳолига келтирдилар.
Эритилган мис олиб келинглар, олов бўлиб турган темир устидан қуяман, деди.)

97Бас, улар унинг устига чиқа олмадилар, уни тешиб ҳам ўта олмадилар.

98У:«Бу Роббим раҳматидандир. Агар Роббимнинг ваъдаси келса, буни ер баробар
қилур. Роббимнинг ваъдаси ҳақдир», деди.

99Ўша куни уларни бир-бирлари ила мавж урган ҳолларида тарк этдик ва сур чалинди. Бас, уларнинг ҳаммаларини жамладик.

100Ўша куни кофирларга жаҳаннамни кўндаланг қилиб кўрсатдик.

101Улар кўзлари Менинг зикримдан пардада бўлган ва эшитишга қодир бўла олмайдиганлар эдилар.

102Ёки куфр келтирганлар Мени қўйиб бандаларимни валий-илоҳ қилиб олишни гумон қилдиларми?! Албатта, Биз жаҳаннамни кофирларга манзил этиб тайёрлаганмиз.

103Сен:«Сизга амаллари юзасидан энг зиёнкорларнинг хабарини берайми?

104Улар бу дунё ҳаётидаёқ сайъи-ҳаракатлари ботил бўлган, ўзлари эса, гўзал иш қиляпман, деб ҳисоблайдиганлардир», дегин.

105Ана ўшалар Роббилари оятларига ва унга рўбарў келишга куфр келтирганлардир. Бас, уларнинг амаллари ҳабата бўлди. Қиёмат куни уларга ҳеч қандай вазн бермасмиз. (Яъни, қиёмат куни кофирларнинг ҳеч қандай қадр-қиймати бўлмайди. Уларнинг бу дунёда қилган амалларининг вазни ҳам бўлмайди. Чунки Аллоҳнинг наздида ҳамма қадр-қиймат ва амалларнинг вазни иймонга боғлиқ. Иймони йўқнинг қадри ҳам йўқ, қиймати ҳам йўқ. Унинг қилган ишининг вазни ҳам йўқ.)

106Шунингдек, куфр келтирганлари ва Менинг оятларим ва Пайғамбарларимни масхара қилганлари сабабли уларнинг жазоси жаҳаннамдир.

107Албатта, иймон келтирган ва яхши амалларни қилганларга Фирдавс жаннати манзил бўлгандир.

108Унда абадий қолурлар ва ундан кўчишни истамаслар.

109Сен:«Агар денгиз Роббим калималарига сиёҳ бўлсаю унга ўз мислича мадад келтирсак ҳам, Роббим калималари тугашидан олдин денгиз тугаб қолур», дегин. (Оятдаги «денгиз» лафзи барча денгиз жинсини ўз ичига олади. Демак, дунёдаги барча денгизлар сиёҳ қилиб олиниб, уларга яна шунча денгиз сиёҳи қўшилса-да, Аллоҳ таолонинг калималари ёзилса, ўшанча денгиз сиёҳ тугаб қолади, аммо Аллоҳнинг калималари тугамайди. Демак, Аллоҳ таолонинг илми шунчалик кўп. Буни қиёсдан тушуниб олса бўлаверади.)

110Сен:«Мен ҳам сизларга ўхшаган башарман. Менга, шубҳасиз, илоҳингиз битта «илоҳ» экани ваҳий қилинди. Бас, ким Роббига рўбарў келишни умид қилса, яхши амал қилсин ва Робби ибодатига бировтани шерик қилмасин», дегин.

Chapter 19 (Sura 19)

1Кааф, ҳаа, йаа, айн, сод.

2Бу, Роббингнинг бандаси Закариёга раҳмати зикридир. (Яъни, эй Муҳаммад (с.а.в.), ушбу қисса «Роббингнинг бандаси Закариёга раҳмати зикридир».)

3Унинг Роббига махфий нидо қилган чоғини эсла.

4У: «Эй Роббим, менинг суякларим мўртлашди, бошга оқ туташди, эй Роббим, сенга дуо қилиш-ла бадбахт бўлмаганман.

5Ва, албатта, мен ортимдаги қариндошлардан қўрқдим. Аёлим туғмас эди. Бас, менга Ўз даргоҳингдан бир валий–ортдан қолгувчи ато эт.

6У менга ва Яъқуб оиласига меросхўр бўлсин. Эй Роббим, уни Ўзинг рози бўладиган қил», деди.

7Эй Закариё, Биз сенга исми Яҳё бўлган бир ўғилнинг хушхабарини берамиз. Бундан олдин унга отдош қилган эмасмиз. (Кўриниб турибдики, Аллоҳ таоло Закариё алайҳиссаломга буюк раҳмат назари билан боқди. Фарзанд берибгина қолмай, унга Ўзи Яҳё, деб исм ҳам қўйди. Буларнинг бари дунёга келаётган фарзандининг келажаги жуда қутлуғлигидан дарак берар эди.)

8У: «Эй Роббим, аёлим туғмас бўлса, ўзим қариб-чириб қолган бўлсам, қандай қилиб менинг ўғлим бўлсин?!» деди.

9У: «Ана шундай! Роббинг айтдики, бу мен учун осон. Батаҳқиқ, бундан олдин сени яратдим. Ҳолбуки, сен ҳеч нарса эмас эдинг», деди.

10У: «Роббим, менга бир белги ато қил», деди. У зот: «Сенинг белгинг саломат ҳолингда, одамларга уч кеча гапирмаслигингдир», деди.

11Бас, у ўз қавми ҳузурига меҳробдан чиқди ва уларга, эртаю кеч тасбиҳ айтинглар, деб ишора қилди. (Соғлом ҳолда тилдан қолган Закариё алайҳиссалом меҳробда ибодат, тасбиҳ ва Таврот тиловати билан машғул бўлдилар. Меҳробдан чиқиб қавмларига, эртаю кеч Аллоҳга тасбиҳ айтинглар, деб ишора қилдилар. Бу билан қавмларини бирга ибодат қилишга, берилган улуғ неъмат шукронасини адо этишга чорладилар. Шу нуқтада Закариёга алайҳиссалом тегишли тарих хотима топади. Яҳё алайҳиссаломнинг таваллудлари, ҳаётларига тааллуқли бошқа тарихлар баён этилмай, бир йўла ул зотга китоб нозил этилиш қиссаси зикр этилади.)

12«Эй Яҳё, китобни қувват-ла ол!» (дедик) ва унга гўдаклигидаёқ ҳукмни бердик. (Аллоҳ таоло Яҳё алайҳиссаломга, илоҳий Тавротни қувват билан ол, демоқда. Оятдаги: «Унга гўдаклигидаёқ ҳукмни бердик», деган жумлани уламоларимиз илму ҳикмат мазмунида таъвил қилганлар.)

13Ва Ўз томонимиздан меҳрибонлик ва поклик (бердик). Ҳамда у тақводор эди.

14У ота-онасига меҳрибон бўлиб, жабр-ситам қилгувчи ва исёнчи эмасди.

15Унга туғилган кунида ҳам, ўладиган кунида ҳам, қайта тириладиган кунида ҳам саломлар бўлсин.

16Китобда Марямни эсла. У ўз аҳлидан шарқий маконга ажраб чиққанда.

17Ва улар билан ўзи орасида тўсиқ олганда, Биз унга Ўз руҳимизни юбордик. Бас, у унга бус-бутун одам бўлиб кўринди. (Яъни, эй Муҳаммад, бу китобда (Қуръонда) Марямни эсла. Байтул Мақдисда яшаётган, бокира, тақводор қиз Марям, шаҳарнинг шарқий томонига ёлғиз чиқди. Нимага чиққанини Аллоҳ билади. Қавмидан ҳеч ким Марямни кўрмайдиган бўлди. У холи ва ёлғиз қолди. Жаброил алайҳиссалом Марямга тўла-тўкис одам сиймосида намоён бўлди. Аллоҳ уни яратган асл ҳолатида кўринмади. Чунки бус-бутун ҳолида кўринса, Марям буткул даҳшатга тушиши мумкин эди.)

18У: «Мен сендан Аллоҳ паноҳ беришини сўрайман. Агар тақводор бўлсанг...» деди.

19У: «Мен Роббингнинг элчисиман, холос, сенга бир пок ўғилни ҳадя этиш учун келдим», деди.

20У: « Менда қаёқдан ўғил бўлсин, менга башар тегмаган бўлса, мен бузуқ ҳам бўлмасам?!» деди.

21У: «Ана шундай, Роббинг айтдики, бу Мен учун осондир ва уни одамларга белги қилиш учун ҳамда Биздан раҳмат бўлиш учун, бу, ҳукми чиқиб бўлган ишдир», деди.

22Бас, унга ҳомиладор бўлди. Сўнгра у билан узоқ маконга четланди. (Яъни, Жаброил алайҳиссалом Марямнинг ёқасидан пуфлаганидан кейин Ийсога алайҳиссалом ҳомиладор бўлди.)

23Бас, тўлғоқ уни хурмо танасига олиб борди. У: «Кошки бундан олдин ўлсам эди ва бутунлай унутилиб кетсам эди», деди.

24Унинг остидан: «Маҳзун бўлма, батаҳқиқ, Роббинг остингдан оқар ариқ қилди.

25Хурмо танасини силкит, сенга янги мева туширади», деб нидо қилди. (Тафсирчи уламоларимиз ушбу ояти каримани икки хил талқин қиладилар. Баъзилар «Унинг остидан» иборасини хурмонинг остидан маъносида, «нидо қилди» иборасини, фаришта нидо қилди мазмунида шарҳлаганлар. Айрим уламолар эса, «Унинг остидан»ни «Марямнинг остидан» ва «нидо қилди»ни, Ийсо нидо қилди, деб талқин этганлар.)

26Е, ич ва кўзинг қувонсин. Бас, бирор одамни кўрар бўлсанг: «Мен Роҳманга рўза назр қилдим. Бугун инсон зотига зинҳор гапирмасман», дегин.

27Бас, уни кўтариб қавмига олиб келди. Улар: «Эй Марям, сен ажойиб нарса келтирдинг-ку!

28Эй Ҳорун синглиси, отанг ёмон одаммас ва онанг ҳам бузуқ бўлмаган эди-ку!» дедилар. (Биби Марям Ийсо алайҳиссаломни кўтариб қавми ҳузурига борди. Қавм бу ҳолни кўриб ҳайратга тушди. Дарҳол Марямни тергаб, дашном бера бошлади.)

29Бас, у унга ишорат қилди. Улар: «Бешикдаги гўдак ила қандай гаплашамиз?!» дедилар. (Бешикдаги бола ҳеч қачон гапирмайди. Аммо Аллоҳ ҳар нарсага қодир. У хоҳлаган иш бўлади. Бешикдаги гўдак Ийсо алайҳиссалом тилга кирдилар.)

30У: «Албатта, мен Аллоҳнинг бандасиман. У менга китоб берди ва мени Пайғамбар қилди.

31Мени қаерда бўлсам ҳам, муборак қилди. Модомики ҳаёт эканман, намоз ва закотни адо этмоқни тавсия қилди.

32Мени онамга меҳрибон қилди ва жабр-ситам қилгувчи, бадбахт қилмади.

33Менга туғилган кунимда ҳам, ўладиган кунимда ҳам ва қайта тириладиган кунимда ҳам салом бордир«, деди.

34Мана шу шубҳа қилишаётган Ийсо ибн Марям тўғрисидаги ҳақ сўздир. (Баъзилар уни «худо» дедилар, баъзилар оналари Биби Марямни зинокорликда айбладилар. Бу қуруқ ва асоссиз сўзларга эмас, Аллоҳнинг ҳақ каломига ишониш керак.)

35Бола тутмоқ Аллоҳга ҳеч тўғри келмас. У бундан покдир. У бир ишни истаса, унга «Бўл!» дейдир. Бас, бўладир.

36«Ва, албатта, Аллоҳ менинг Роббимдир ва сизнинг Роббингиздир. Бас, Унга ибодат қилинг. Мана шу тўғри йўлдир».

37Сўнгра фирқалар ўзаро ихтилофга тушдилар. Куфр келтирганларга буюк кундаги кўринишдан вой бўлсин. (Насоролар ҳозиргача Ийсо алайҳиссалом хусусида ихтилофдалар. Баъзилари, Ийсо Аллоҳнинг ўғли деса, баъзилари Ийсо ота, ўғил ва муқаддас руҳдан иборат учликнинг бири дейди; баъзилари эса, Ийсо ота худо, она худо ва бола худодан бири–бола ўғил худо, дейдилар. Уларнинг орасида Ийсо алайҳиссалом Аллоҳнинг бандаси, Расули, руҳи ва калимаси дейдиганлар ҳам бор. Аммо ҳанузгача мазкур ихтилофлар давом этиб келмоқда.

38Бизга келадиган куни қандай ҳам яхши эшитадилар, қандай ҳам яхши кўрадилар. Лекин золимлар бугунги кунда очиқ залолатдадирлар.

39Уларни ҳасрат кунидан, иш битмиш пайтидан огоҳ қил. Улар ғафлатдадирлар, улар иймон келтирмаслар.

40Албатта, Биз ерга ва унинг устидаги кимсаларга меросхўр бўламиз ва Бизгагина қайтурлар.

41Китобда Иброҳимни эсла. Албатта, у сиддиқ ва Набий бўлган эди.

42Қачонки у отасига: «Эй отам, нима учун эшитмайдиган, кўрмайдиган ва сенга бирон фойда бера олмайдиган нарсага ибодат қиласан?

43Эй отам, албатта, сенга келмаган илм менга келди. Бас, менга эргаш, сени тўғри йўлга бошлайман.

44Эй отам, шайтонга ибодат қилма. Албатта, шайтон Роҳманга осий бўлгандир.

45Эй отам, албатта, мен сени Роҳман томонидан азоб тутишидан ва шайтонга дўст
бўлиб қолишингдан қўрқаман», деган эди.

46У: «Эй Иброҳим, сен менинг худоларимдан юз ўгирувчимисан?! Қасамки, агар
тўхтамасанг, сени, албатта, тошбўрон қиламан! Мендан узоқ кет!» деди.

47У: «Омон бўл. Энди Роббимдан сени мағфират қилишини сўрайман. Албатта, у
менга жуда ҳам лутфи марҳаматлидир.

48Мен сизлардан ҳам, Аллоҳдан ўзга илтижо қилаётган нарсангиздан ҳам
четланаман ва Роббимга илтижо қиламан. Шоядки, Роббимга илтижо қилиш ила
бадбахт бўлмасам», деди.

49Бас, улардан ва улар Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётган нарсадан четланганида,
Биз унга Исҳоқ ва Яъқубни ҳадя этдик ва барчаларини Пайғамбар қилдик.
(Иброҳим алайҳиссалом Аллоҳни, Унинг динини деб ўз ватанлари, қавм-қариндошларини тарк этиб, ҳижрат қилган эдилар. Аллоҳ таоло у зотни ёлғиз қўймади. Қариб қолган бўлсалар ҳам, Исҳоқ ва Яъқубни берди. Иброҳим алайҳиссалом насабини бардавом айлади. Энг муҳими, уларнинг ҳаммасини Пайғамбар қилди.)

50Ва уларга Ўз раҳматимиздан ҳадя этдик ҳамда уларга ростгўй ва олий тил
бердик.

51Китобда Мусони эсла. Албатта, у танлаб олинган Набий ва Расул эди. (Эй
Муҳаммад, илоҳий Китоб–Қуръонда Мусо алайҳиссалом қиссасини эсла. У Аллоҳ таоло томонидан танлаб олинган банда: ҳам Набий ва ҳам Расул эди. Биз Аллоҳ томонидан бандаларга етказиш учун кўрсатмалар олган шахсни Пайғамбар деб одатланиб қолганмиз. Аслида эса, Пайғамбарлик моҳият жиҳатидан икки турлидир. Бир турларига «Набий», бошқаларига «Расул» дейилади. Набийлар Аллоҳдан ваҳий келган, бироқ китоб берилмаган, шунингдек, даъватлари кенг оммага эмас, ўзлари учунгина кифоя қилган зотлардир. Расул Аллоҳ томонидан ваҳий берилган, даъватлари кенг оммага мўлжалланган зот ҳисобланадилар. Мусо алайҳиссалом ушбу икки сифатни ўзларида мужассам қилган Пайғамбарлардан биридир.)

52Биз унга Турнинг ўнг томонидан нидо қилдик ва муножот учун Ўзимизга
яқинлаштирдик.

53Ва унга Ўз раҳматимиздан оғаси Ҳорунни Пайғамбар қилиб ҳадя этдик.
(Оғалари Ҳоруннинг Пайғамбар бўлишини Мусонинг алайҳиссалом ўзлари Аллоҳ таологa дуо қилиб сўраган эдилар.)

54Ва китобда Исмоилни эсла. Албатта, у ваъдасига содиқ ҳамда Расул ва Набий
бўлган эди.

55У аҳлини намозга ва закотга буюрар эди ва Робби наздида рози бўлган эди.

56Ва китобда Идрисни эсла. Албатта, у сиддиқ ва Набий бўлган эди.

57Ва уни олий мақомга кўтардик. (Унинг қадрини юксак, зикрини олий қилдик. Дунёда шундай олиймақом зотлар ўтган.)

58Ана ўшалар, Аллоҳ неъмат берган зотлар, Пайғамбарлардан, Одам зурриётидан, Нуҳ билан бирга (кемада) кўтарганларимиздан, Иброҳим ва Исроилнинг зурриётидан, Ўзимиз ҳидоят қилган ва танлаб олганлардан бўлган зотлар, уларга Роҳманнинг ояти тиловат қилинса, йиғлаб саждага йиқилардилар.

59Бас, уларнинг ортидан бир ўринбосарлар қолдики, улар намозни зое қилиб, шаҳватларга эргашдилар. Бас, тезда улар ёмонликка йўлиқдилар. (Роҳманнинг ояти тиловат қилинганда йиғлаб, саждага отиладиган ҳассос зотлар ортидан, нобакор, фосиқ ва бетавфиқ ўринбосарлар келди. Бу бетавфиқ кимсалар намозни зое қилдилар,шаҳватга эргашадилар. Шаҳватга эргашган залолатга юз буради. Залолатга кетганга эса, ҳалокат етади.)

60Магар ким тавба қилса ва иймон келтириб, амали солиҳ қилса, бас, ана ўшалар жаннатга кирурлар ва ҳеч зулм қилинмаслар. (Ким тавба қилса, ношойиста амалидан афсус-надомат чекиб, тўғри йўлга қайтса, сўнгра иймон келтириб, мўмин бўлса ва яхши амалларни адо этса, ёмонликка учрамайди.)

61Роҳман Ўз бандаларига ғайбдан ваъда қилган адн жаннатларидир. Албатта, Унинг ваъдаси келгусидир.

62Улар унда беҳуда сўз эшитмаслар, илло, салом эшитурлар. Уларга у ерда эртаю кеч ризқлари келиб турур.

63У жаннат, бандаларимиздан тақводор бўлганларига мерос қилиб берадиган жаннатимиздир.

64Биз фақат Роббингнинг амри билангина тушамиз. Бизнинг олдимиздаги нарсалар ва ортимиздаги нарсалар ҳамда уларнинг орасидаги нарсалар ҳам Уникидир. Роббинг унутгувчи бўлмаган. (Яъни, эй Муҳаммад, бизда ўзимизча тушавериш ихтиёри йўқ. Качонки амр қилсагина, ҳузурингга тушамиз. Акс ҳолда, амрни кутиб тураверамиз. Жамики нарса Аллоҳнинг измида. Бизнинг олдимиздаги ва ортимиздаги ҳамда ҳар иккисининг орасидаги нарсалар Уникидир.)

65У осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Роббидир. Бас, Унга ибодат қил ва Унинг ибодатида сабрли бўл. Унга тенгдошни билурмисан? (Инсон сабр-матонат ила Аллоҳга ибодат қилиб, бутун ҳаётини унинг кўрсатмасига мос этиб яшагандагина мақсадга ноил бўлади.)

66Инсон: «Агар ўлсам, яна қайта тирик ҳолда чиқариламанми?!» дейди.

67Ўша инсон Биз уни бундан олдин ҳеч нарса бўлмай турганида яратганимизни эсламайдими?!

68Роббингга қасамки, Биз уларни ва шайтонларни, албатта, маҳшарга тўплаймиз, сўнгра уларни жаҳаннам атрофига тиз чўккан ҳолларида ҳозир қиламиз.

69Сўнгра ҳар бир гуруҳдан Роҳманга ашаддий осий бўлганини суғуриб оламиз. (Анчайин чорлаб ёхуд таклиф қилиб эмас, шиддат билан суғуриб олинади. Демак, кофирлар шайтонлари билан жаҳаннам атрофига ўтқазиб қўйилиб, қилган гуноҳларига қараб бирин-кетин дўзахга ташланадилар. Қолганлари навбат кутиб, кузатиб турадилар.)

70Кейин, албатта, Биз у(жаҳаннам)га киришга кимлар лойиқроқ эканини яхши билгувчимиз.

71Сиздан унга яқинлашувчи бўлмаган ҳеч ким йўқ. Бу Роббинг ҳузуридаги кескин ҳукмдир. (Аллоҳ таоло Анбиё сурасида мўминлар ҳақида: «Ана ўшалар у (жаҳаннам)дан узоқлаштирилганлар, унинг овозини ҳам эшитмайдилар» деган, шунинг учун ҳам бу оятга «Сиздан унга яқинлашувчи бўлмаган ҳеч ким йўқ», деб маъно берсак аслига мувофиқ бўлади. Бинобарин, мўминлар жаҳаннамга, хусусан, сиротдан ўтаётганларида яқинлашадилар, бироқ тушмай ўтиб кетадилар. Кофирлар эса, яқинлашиб, жаҳаннам атрофида тиз чўкиб ўтирадилар ва гуноҳларига мос равишда кетма-кет дўзахга ташланадилар.)

72Сўнгра тақво қилганларга нажот берамиз ва золимларни унда тиз чўккан ҳолларида қолдирамиз.

73Қачонки уларга Бизнинг равшан оятларимиз тиловат қилинса, куфр келтирганлар иймон келтирганларга: «Икки гуруҳнинг қайси бири мақом ва мажлис жиҳатидан яхшироқдир?» дерлар.

74Ҳолбуки, Биз улардан олдин мол ва кўриниш жиҳатидан яхшироқ бўлган қанчадан-қанча асрларни ҳалок қилганмиз.

75Сен: «Ким залолатда бўлса, Роҳман унга муҳлат бериб қўйсин. Токи ўзларига ваъда қилинган нарсани — азобни ёки қиёматни кўрганларида, албатта, кимнинг мартабаси ёмонроқ ва аскари кучсизроқ эканини билурлар», дегин.

76Ва Аллоҳ ҳидоятга юрганларнинг ҳидоятини зиёда қиладир. Боқий қолувчи, солиҳ амаллар, Роббинг наздида, савоб жиҳатидан яхшироқдир ва оқибат жиҳатидан яхшироқдир.

77Оятларимизга куфр келтирган ва: «Албатта, (охиратда) менга молу дунё ҳамда бола-чақа берилажак», деганни кўрдингми?!

78У ғойибни билармикан ёки Роҳманнинг ҳузуридан аҳду паймон олдимикан?! (Ғойибда унга охиратда албатта молу дунё ҳамда бола-чақа берилиши муқаррар эканлиги ҳақида аломат бормикан?)

79Йўқ! Нима деганини, албатта, ёзиб қўямиз ва унга азобни узундан-узоқ қиламиз.

80У айтаётган нарсага меросхўр бўлурмиз ва у бизга ёлғиз ҳолида келур. (Кофир молу мулк, бола-чақа ва бошқа дунёвий нарсаларидан жудо бўлган ёлғиз ҳолида

бизга–ҳузуримизга келади. Ўша пайт у билан қандай муомала қилишни ўзимиз биламиз.)

81Улар ўзларига куч-қудрат, иззат бўлиши учун Аллоҳдан ўзгаларни худо қилиб оладилар.

82Йўқ! у(худо)лар уларнинг ибодатларини инкор этурлар ва уларга зид бўлурлар. (Қиёмат куни сохта худолар мушрикларнинг уларга қилган ибодатини, бандалигини инкор этадилар. Биз уларга, бизга ибодат қилинг деганимиз йўқ, деб Аллоҳ ҳузурида ўзларини оқлайдилар.)

83Биз шайтонларни кофирларга уларни доимий қўзғаб туришга юборганимизни кўрмадингми?

84Уларнинг зиддига шошилма! Биз уларнинг саноғини санамоқдамиз.

85Тақводорларни Роҳман ҳузурига меҳмон ҳайъати этиб тўплаган кунимизда.

86Жиноятчиларни жаҳаннамга чанқоқ ҳолларида ҳайдаймиз.

87Улар шафоатга молик бўлмаслар. Магар ким Роҳман ҳузурида аҳду паймон олган бўлса (молик бўлур). (Шафоатга молик бўлганлар фақат Аллоҳнинг Ўзидан бу ҳақда аҳду паймон олганлардир, холос.)

88Улар: «Роҳман бола тутди», дедилар.

89Батаҳқиқ, жуда оғир нарса келтирдингиз.

90Ундан осмонлар парчаланиб, ер ёрилиб, тоғлар қулаб йиқилай, дейдир.

91Роҳманнинг боласи бор, деганларига.

92Роҳманга бола тутиш лойиқ эмасдир. (Унинг бола тутишга ҳожати йўқ. У фарзанд талабида эмас. Бу унинг шаънига тўғри келмайди. Роҳман яккадир. Воҳид ва Биру Бордир.)

93Осмонлару ердаги барча кимсалар Роҳманга банда бўлган ҳолларида келурлар.

94Батаҳқиқ, У зот уларни иҳота қилган ва санаб қўйгандир.

95Уларнинг барчалари У зотнинг ҳузурига қиёмат куни ёлғиз ҳолларида келгувчидирлар.

96Албатта, иймон келтирган ва яхши амалларни қилганларга Роҳман муҳаббат пайдо қилур.

97Бас, албатта, тақводорларга хушхабар беришинг ва у билан саркаш қавмларни огоҳлантиришинг учун у(Қуръон)ни тилингга осон қилдик.

98Улардан олдин қанчадан-қанча аср(аҳли)ни ҳалок қилдик. Улардан бирортасини ҳис этасанми ёки шарпасини эшитасанми?!

Chapter 20 (Sura 20)

1Тоҳо.

2Сенга Қуръонни бадбахт бўлишинг учун нозил қилганимиз йўқ.

3Магар қўрққан кимсаларга эслатма бўлиши учун.

4У ерни ва юксак осмонларни яратган зотдан нозил бўлгандир.

5У–Роҳман Аршни эгаллади. (Роҳман сифатининг соҳиби Аллоҳ Аршни эгаллади. Аршни эгаллашининг эса, ўхшаши йўқ, мисли йўқ, шакли ҳам йўқ. Унинг эгаллаши ўзига хос.)

6Осмонлардаги нарсалару ердаги нарсалар, уларнинг орасидаги нарсалару ер остидаги нарсалар Уникидир.

7Сен агар сўзда овозингни юксалтирсанг ҳам. Бас, албатта, у сирни ҳам, махфийни ҳам билгувчидир.

8Аллоҳ–ундан бошқа ибодатга сазовор илоҳ йўқ зотдир. Гўзал исмлар Уникидир.

9Сенга Мусонинг хабари келдими?

10У оловни кўрган чоғида ўз аҳлига: »Туриб турингглар, мен оловни кўрдим, шояд сизга ундан чўғ келтирсам ёки олов бошида йўл кўрсатувчини топсам«, деди. (Ояти каримада Мусо алайҳиссалом Мадяндан Мисрга келаётганларида рўй берган ҳодиса баён этилмоқда.)

11Бас, у(олов)га келганида, нидо қилинди: «Эй Мусо.

12Албатта, Мен Ўзим сенинг Роббингдирман. Кавушларингни еч. Чунки сен муқаддас Туво водийсидасан».

13Мен сени ихтиёр қилиб олдим. Ваҳий қилинадиган нарсага қулоқ ос.

14Албатта, Мен, Ўзим, Аллоҳдирман. Мендан ўзга илоҳ йўқ. Бас, Менга ибодат қил ва мени зикр этиш учун намозни тўкис адо эт.

15Албатта, (қиёмат) соати келгувчидир. Ҳар бир жон саъйи-ҳаракатига яраша жазо олиши учун уни махфий тутурман.

16Ҳаргиз сени унга иймон келтирмайдиганлар ва ҳавойи нафсига эргашганлар ундан тўсмасинлар. У ҳолда ҳалок бўласан».

17«Эй Мусо, қўлингдаги нима?»

18У: «Бу асоимдир, унга суянаман, у билан қўйларимга (барг) қоқиб бераман ва унда менинг бошқа ишларим бор», деди.

19У зот: «Эй Мусо, уни ташла», деди.

20Бас, уни ташлади. Бирдан у(асо) илон бўлиб юра бошлади.

21У зот: «Уни ол, қўрқма. Биз уни аввалги ҳолига келтирамиз.

22Қўлингни қўлтиғингга тиқ, ёмонликсиз оппоқ бўлиб чиқади. Бу бошқа бир мўъжизадир. (Қўл оппоқ бўлди, аммо бу оқликда ёмонлик йўқдир. Яхшилик бор. Жуда чиройли бўлиб кўринади. Бундай бўлиши сенинг Пайғамбар эканлигингни тасдиқловчи асодан кейинги яна бир мўъжизадир.)

23Биз сенга буюк мўъжизаларимизни кўрсатиш учун(шундай қилдик).

24Сен Фиръавнга бор, албатта у туғёнга кетди», деди.

25У: «Эй Роббим, менинг қалбимни кенг қил.

26Менинг ишимни осон қил.

27Тилимдаги тугунни ечгин.

28Сўзимни англасинлар.

29Менга ўз аҳлимдан бир вазир қилиб бер.

30Оғам Ҳорунни.

31У билан белимни қувватла.

32Уни ишимга шерик айла.

33Сенга кўп тасбиҳ айтишимиз учун.

34Ва Сени кўп зикр қилишимиз учун.

35Албатта, Сен Ўзинг бизни кўриб турувчи эдинг», деди.

36У зот: «Эй Мусо, сенга сўраганинг берилди», деди. (Бир оғиз гап билан ҳал қилиб қўйди. Нимани сўраган бўлсалар, берди.)

37«Батаҳқиқ, Биз сенга бошқа марта ҳам неъмат берган эдик. (Яъни, ҳозир берган неъматларимиздан бошқа ҳам неъмат берган эдик.)

38Ўшанда онангга илҳом қилинадиган нарсани илҳом қилган эдик.

39«Уни тобутга сол, уни эса, дарёга ташла. Дарё уни соҳилга отсин. Уни Менинг душманим ва унинг душмани оладир», дедик. Ва сенга Ўзимдан муҳаббат солдим. Буни Менинг кўз олдимда етиштирилишинг учун (қилдим). (Мусонинг онаси Аллоҳ берган илҳом билан уни сандиққа солиб, сувга оқизиб юборади. Мусонинг Ўз кўзи остида вояга етиши учун душман Фиръавннинг уйига уни жойлаштирган, қалбига унинг муҳаббатини солган Зот онанинг фарзанд фироқида қийналишига ҳам барҳам берди. Мурғак Мусо аёлларнинг биттасини ҳам эммай қўйди.

Мусонинг опасини Фиръавн саройига юбориб, шу болани эмизадиган аёл бор, деб айтишни буюради.)

40Ўшанда опанг юриб бориб: «У (Мусо)ни кафилликка оладиганларга далолат қилайми?« деган эди. Бас, Биз сени кўзи қувониши ва хафа бўлмаслиги учун онангга қайтардик. Ва бир жонни ўлдирдинг. Бас, Биз сени ғамдан қутқардик ва турли синовлар ила синадик. Сўнгра Мадян аҳли ила йилларга қолдинг ва тақдирга биноан келдинг, эй Мусо!

41Мен сени Ўзим учун танладим. (Яъни, Пайғамбар қилиб олдим. Кейин эса, Пайғамбарлик вазифасига оид топшириқлар берилди:)

42Сен ва оғанг мўъжизаларимни олиб боринглар ва Мени зикр этишда сусткашлик қилманглар.

43Фиръавнга боринглар! Чунки, у туғёнга кетди.

44Бас, унга юмшоқ сўз айтинглар. Шояд эсласа ёки қўрқса». (Юмшоқ сўз тасир қилиши мумкин. Юмшоқ сўз кофирни ва туғёнга кетган шахсни ҳам мулойим қилиб қўйиши мумкин. Шояд Фиръавн ҳам ўзига келиб, инсоф қилса.)

45Икковлари: «Эй Роббимиз, биз унинг тезда бизга ёмонлик қилишидан ёки ҳаддан ошишидан қўрқамиз», дедилар.

46У зот: «Қўрқманглар! Албатта, Мен сизлар биланман, эшитаман ва кўраман», деди.

47Бас, унинг олдига боринглар ва унга: «Албатта, биз Роббингнинг Пайғамбарларимиз, Бани Исроилни биз билан қўйиб юбор. Уларни азоблама. Батаҳқиқ, биз сенга Роббингдан мўъжиза келтирдик. Ҳидоятга эргашган кимсага салом бўлур.

48Албатта, бизга ваҳий қилиндики, ёлғонга чиқарганларга ва юз ўгириб кетганларга шубҳасиз азоб бўлур», денглар.

49У: «Эй Мусо, икковингизнинг Роббингиз ким?» деди.

50У: «Бизнинг Роббимиз ҳар нарсага ўз яратилишини берган ҳамда уни ҳидоятга солган зотдир», деди.

51У: «Ўтган асрларнинг ҳоли недир?» деди.

52У: «Уларнинг илми Роббим ҳузурида, китобдадир. Роббим адашмас ва унутмас. (Яъни, ўтган асрлар ҳақидаги барча илм Роббим ҳузуридаги китобда ёзилгандир. Қанча асрлар ўтиб, қанча одамлар яшаб, нима ишлар қилган бўлсалар, ҳамма-ҳаммаси Роббим ҳузурида турибди, китобда ёзилган. Шунга қараб жазолайди ёки мукофотлайди.)

53У сизга ерни бешик қилган, сизга унда йўллар очган ва осмондан сув туширган зотдир», деди. Бас, ўша (сув) ила турли набототлар жуфтларини чиқардик.

54Енглар ва чорваларингизни боқинглар. Албатта, бунда ақл эгалари учун ибратлар бордир.

55Сизларни ундан яратдик, унга қайтарамиз ва яна бир бор ундан чиқариб оламиз. (Яъни, Биз сизларни ердан яратдик, ўлганингиздан сўнг яна унга қайтарамиз. Қиёмат куни эса, сизларни қайта тирилтириб, ердан чиқариб оламиз. Эй Фиръавн, сен ҳам одамсан, сенинг ҳам бошингга шу кун тушади.)

56Батаҳқиқ, Биз унга оят-мўъжизаларимизнинг ҳаммасини кўрсатдик. Бас, у ёлғонга чиқарди ва бош тортди.

57У: «Эй Мусо, бизни еримиздан чиқариш учун сеҳринг ила келдингми?!

58Бас, албатта, биз ҳам унга ўхшаш сеҳр келтирамиз, биз билан ўзинг орангда ваъда вақти тайин қил, унга биз ҳам, сен ҳам хилоф қилмайдиган бўлайлик, ўрта жой бўлсин«, деди.

59У: «Ваъда вақтингиз зийнат куни. Одамларнинг чошгоҳда тўпланиши», деди. (Мисрликларнинг «зийнат куни» катта байрами бўлиб, унда барча халойиқ зийнатли кийимлар кийиб чиқар эдилар. Мусо алайҳиссалом ҳамма гувоҳ бўлсин деб зийнат кунини танладилар.)

60Бас, Фиръавн қайтиб кетди, сўнгра ҳийласини йиғиб келди. (Ояти карима, учта ҳолатни тасвир этмоқда. Фиръавн Мусо алайҳиссалом билан бўлган учрашувдан қайтиб кетди. Кейин ҳийласини йиғди–ҳамма кучли сеҳргарларини тўплади. Сўнгра яна қайтиб келди. Тортишув, мусобақага тайёргарлик ниҳоясига етди.)

61Уларга Мусо: «Ҳолингизга вой! Аллоҳга нисбатан ёлғон уйдирманг, бас, сизни азоб ила бутунлай ҳалок қилур. Батаҳқиқ, ким ёлғон уйдирса, ноумид бўлур», деди.

62Бас, улар ишлари ҳақида ўзаро аста шивирлашиб, мунозара қила бошладилар.

63Улар: «Албатта, бу иккови сеҳргардирлар. Сизни сеҳрлари билан ерларингиздан чиқаришни ва сизнинг афзал йўлингизни йўқотишни хоҳлайдилар.

64Бас, макр-ҳийлангизни жамлаб, бир саф бўлиб келинг. Батаҳқиқ, бугунги кунда ким устун келса, ўша ғолиб бўладир», дедилар.

65Улар: «Эй Мусо, сен ташлайсанми ёки биз аввал ташловчи бўлайликми?» дедилар.

66У: «Йўқ. Сизлар ташланг», деди. Бирдан уларнинг арқонлари ва асолари унга сеҳрларидан худди ҳаракатланаётгандек бўлиб кўринди.

67Бас, Мусо ичида хавф ҳис этди.

68Биз: «Қўрқма, албатта, сен устунсан.

69Қўлингдаги нарсани ташлагин, уларнинг қилган ҳунарини ютиб юбораур.
Уларнинг қилган ҳунари сеҳргарнинг ҳийласи, холос. Сеҳргар қаерда бўлса ҳам,
зафар топмас», дедик. (Фиръавнлар ва уларнинг гумашталари-сеҳргарлари доимо
ҳийла-найранглар ила халқнинг кўзини бўяб келганлар. Уларнинг ботили ҳақ
кўринмаган пайтда ўтади, холос. Ҳақ келганида, ботил йўқ бўлади. Сен
Роббингдан ҳақ келтирдинг, энди уларнинг ботили йўқолади. Аллоҳ таолонинг
амри ила Мусо алайҳиссалом қўлларидаги асони ерга ташладилар. У
сеҳргарларнинг ҳунарини ютиб юборди.)

70Бас, сеҳргарлар: «Ҳорун ва Мусонинг Роббига иймон келтирдик», деб саждага
ташландилар.

71У: «Сизга изн бермасимдан олдин унга иймон келтирдингизми?! Албатта, у
сизга сеҳр ўргатган каттангиздир! Бас, албатта, қўл-оёқларингизни қарама-
қаршисидан кесурман ва, албатта, сизларни хурмо танасига осурман, албатта,
қайси биримизнинг азобимиз шиддатлироқ ва боқийроқ эканини билурсиз», деди.
(Фиръавн ўз қаричи билан ўлчар эди. У таҳдид, азоб-уқубат, қийнаш, чопиш-
кесиш, ўлдириш билан одамларни измимда ушлаб тураман, деб хаёл қиларди.
Аммо инсоннинг қалбига ҳақиқий иймон кирганида, унинг бу чоралари заррача
ҳам таъсир қилмай қолишини англамасди. Унинг собиқ сеҳргарлари қалбига ана
шундай иймон жо бўлган эди. Энди улар Фиръавннинг ҳеч қандай дўқ-
пўписаларидан қўрқмасдилар.)

72Улар: «Биз сени зинҳор ўзимизга келган очиқ-ойдин (мўъжиза)лардан ва бизни
яратган зотдан устун қўймаймиз. Бас, нима ҳукм қилсанг, қилавер. Сен фақат
ҳаёти дунёда ҳукм чиқарасан, холос.

73Албатта, биз Роббимиз хатоларимизни ва сен бизни мажбур қилган сеҳрни
мағфират қилиши учун иймон келтирдик. Аллоҳ яхши ва боқийдир», дедилар.

74Шубҳасиз, ким Роббига жиноятчи бўлган ҳолида келса, албатта, унга жаҳаннам
бордир. У ерда у ўлиб ўлмас, яшаб яшамас.

75Ким Унга мўмин ўлароқ, яхши амаллар қилган ҳолида келса, бас, ана ўшаларга
олий даражалар.

76Остидан анҳорлар оқиб турган адн жаннатлар бордир. Унда абадий қолурлар.
Ана шу пок бўлганнинг мукофотидир.

77Батаҳқиқ, Биз Мусога: «Сен бандаларим ила кечаси йўлга туш, уларга
денгиздан қуруқ йўл оч, етиб олишларидан хавф қилма ва қўрқма», деб ваҳий
қилдик. (Мусо алайҳиссалом Аллоҳ таолонинг амрини амалга оширди. Бани
Исроил билан кечаси йўлга чиқдилар. Денгизга бордилар, асолари билан уриб,
йўл очдилар. Аллоҳнинг амри ила денгиз иккига ёрилиб, қуруқ ер–йўл очилди.
Бани Исроил эсон-омон ўтиб олди.)

78Бас, Фиръавн аскарлари ила уларнинг ортидан таъқиб этди. Денгиз уларни
ўраганича ўраб олди.

79Фиръавн ўз қавмини адаштирди, тўғри йўлга бошламади. ( Худога эмас,
фиръавнларга эргашганлар доимо шундай оқибат топадилар. Аллоҳ таоло
Фиръавн ва аскарларини ғарқ этиб, Бани Исроилни зулм, жабр-ситамдан озод
қилди.)

80Эй Бани Исроил, батаҳқиқ, Биз сизни душманингиздан қутқардик ва сиз билан
Турнинг ўнг томонини ваъдалашдик ҳамда сизларга манн ва бедана туширдик.
(Аллоҳ таоло ушбу ояти каримада Бани Исроилга уч турлик неъматини
эслатмоқда.)

81Биз сизга ризқ қилиб берган пок нарсалардан енглар, унда ҳаддингиздан
ошманг, яна бошингизга ғазабим тушиб қолмасин. Кимнинг бошига ғазабим
тушса, бас, батаҳқиқ, ҳалок бўлибдир.

82Албатта, Мен тавба қилган, иймон келтириб, яхши амал қилган, сўнгра тўғри
юрганларни кўплаб мағфират қилгувчиман.

83Эй Мусо, сени қавмингдан нима илгарилатди?

84У: «Улар, ана, изимдалар. Рози бўлишинг учун Мен сенга шошдим, эй Роббим»,
деди.

85У зот: «Батаҳқиқ, Биз қавмингни сендан кейин фитнага дучор қилдик. Сомирий
уларни адаштирди», деди. (Бани Исроилга ҳурлик оғир келди, уни кўтара олмади.
Жумладан, энг нозик ва аҳамиятли масала–иймон-эътиқод масаласида ҳам. Мусо
алайҳиссалом илк бор тарк этишлари биланоқ залолатга кетдилар. Сомирийга
эргашиб, бузоқнинг ҳайкалини худо қилиб олдилар.)

86Бас, Мусо қавмига ғазабланган, афсусланган ҳолда қайтди. У: «Эй қавмим,
Роббингиз сизга яхши ваъда қилмаганмиди?! Сизларга замон узоқ кўриндими ёки
бошингизга Роббингиздан ғазаб тушишини хоҳладингизми?! Менга берган
ваъдага хилоф қилибсиз?!» деди.

87Улар: «Биз сенга берган ваъдага ўз ихтиёримиз ила хилоф қилмадик. Лекин
бизга (у) қавмнинг зийнатидан оғирликлар юкланган эди. Бас, уларни ташладик,
Сомирий ана шундай илқо қилди», дедилар. (Тақинчоқларни оловли чуқурга
ташлашган экан, Сомирий уларни эритиб, бузоқ шаклига солиб, мана шу
сизларнинг худоингиз, унга ибодат қилинглар, деса, ибодат қилиб кетаверишибди.
Уларнинг фикрича, бу ихтиёрларидан ташқари иш эмиш!)

88Бас, у (Сомирий) уларга бўкирадиган бузоқ шаклини чиқариб берди. Улар:
«Мана шу сизнинг илоҳингиз ва Мусонинг ҳам илоҳи, фақат у унутди», дедилар.
(Сомирий уларга тилла тақинчоқлардан овоз чиқарадиган бузоқ ҳайкали ясаб, шу
ҳайкал сизнинг илоҳингиз, Пайғамбаримиз Мусо бизга буни айтмади, деган
хаёлга борманг. Мусонинг илоҳи ҳам шу бузоқ. Аммо, Мусо буни унутиб қўйиб,
тоққа излаб чиқиб кетди, деди. Улар бу гапни такрорладилар.)

89Унинг ўзларига бирон сўз қайтара олмаётганини, на зарар ва на фойдага молик
бўла олмаётганини кўрмаяптиларми?!

90Батаҳқиқ, илгари Ҳорун уларга: «Эй қавмим, бу билан фитнага дучор
қилиндингиз, холос. Шубҳасиз, Роббингиз Роҳмандир. Бас, менга эргашинг.
Менинг амримга итоат қилинг», деган эди.

91Улар: «То Мусо бизга қайтгунича, унга ибодат қилишда бардавом бўламиз»,
дедилар.

92У: «Эй Ҳорун, уларнинг залолатга кетганларини кўрганингда сени нима ман
қилди?!

93Менга эргашишингдан?! Менинг амримга осий бўлдингми?!» деди.

94У: «Эй онамнинг ўғли, соч-соқолимдан тутма. Мен сенинг: «Бани Исроилни
тафриқага солибсан, гапимга кирмабсан, дейишингдан қўрқдим», деди.

95У: «Бу нима қилганинг, эй Сомирий?!» деди.

96У: «Улар кўрмаган нарсани кўрдим. Бас, Расулнинг изидан бир сиқим олдим,
сўнгра уни ташладим. Ҳавои нафсим менга шундай қилишни хуш кўрсатди»,
деди. (Сомирийнинг Бани Исроил кўрмаганини кўргани–Жаброилнинг
алайҳиссалом ҳаёт отига миниб келишлари. «Расул»дан мурод Жаброил
алайҳиссалом. Изидан олинган бир сиқим эса, Жаброил алайҳиссалом миниб
келган отнинг туёғи тагидан олинган тупроқ. У тупроқни сочган жойи эса, Бани
Исроилнинг зеб-зийнатлари тўплаб қўйилган жой. Сомирий ана шу ишларни
қилганида зийнатлар бузоққа айланиб, ундан овоз чиқадиган бўлибди. Мен ҳеч
нарса қилганим йўқ, ёмон ниятим ҳам йўқ эди, кўнглимга тушган ишни қилсам,
ўзларидан ўзлари эргашиб кетишаверди, демоқчи бўлди.)

97У: «Бас, жўна! Кет! Энди сенга бу ҳаётда «тегиш йўқ» дейишинг бор, холос.
Албатта, сенга хилоф қилмайдиган ваъдамиз бор. Ўзинг ибодатида бардавом
бўлган илоҳингга назар солиб қўй. Биз уни, албатта, куйдирурмиз, сўнгра
денгизга сочиб юборурмиз. ( Бани Исроилда, «тегиш йўқ» номли қувғин жазоси
бор эди. Ўша жазога маҳкум бўлган шахс билан ҳеч ким алоқа қилмас, ҳатто
гаплашмас ҳам эди. У ёлғизлик азобида ўлиб кетар эди.)

98Албатта, сизнинг илоҳингиз Аллоҳдир, холос. Ундан ўзга ибодатга сазовор зот
йўқдир. У барча нарсани ўз илми билан қамраб олгандир.

99Шундай қилиб, сенга ўтган нарсалар хабарини қисса қилиб берурмиз. Батаҳқиқ,
сенга ўз тарафимиздан зикрни бердик. (Яъни, Мусо қиссасини айтиб
берганимиздек, бошқаларнинг хабарини ҳам қисса қилиб берамиз.)

100Ким ундан юз ўгирса, албатта, у қиёмат куни (гуноҳ) юкини кўтарур.

101Унда абадий қолурлар. Қиёмат кунида уларнинг юки қандай ҳам ёмон бўлди.

102У кун сурга пуфланадиган кундир. Ўша кунда жиноятчиларни кўзлари кўк
бўлган ҳолда тўплармиз. (Қиёматнинг келганини билдириб, сур чалинади. Ўша
қиёмат кунида кофирлар-жиноятчиларни Аллоҳ таоло қўрқувдан юзлари
қорайиб, кўзлари кўкариб кетган кетган ҳолларида маҳшарга жамлайди.)

103Улар ўзаро: «Ўн кундан ортиқ турганингиз йўқ», дея шивирлашади.

104Биз нима деяётганларини яхши билгувчимиз. Ўшанда уларнинг энг тўғри
йўлдагиси: «Бир кундан ортиқ турганимиз йўқ», дейдир. (Демак, охират
азобларини кўрган кофирлар гарчи бу дунёда узоқ йиллар роҳат-фароғатда кун
кечирган бўлсалар ҳам, яшаган муддатлари оз кўриниб кетади.)

105Сендан тоғлар ҳақида сўрарлар. Бас: «Роббим уларни мутлақо совуриб
юборажак.

106Сўнг уларни теп-текис ҳолга келтирур.

107У ерда чуқур ҳам, дўнг ҳам кўрмассан.

108У кунда чорловчига эргашурлар. Ундан бурилиш йўқ. Овозлар Роҳман
(ҳайбати)дан жим қолмиш. Пичирлашдан бошқа нарса эшитмассан. (Ҳаммаёқ
теп-текис. Ҳамма жим ҳолда бўйин эгиб, маҳшарга чорловчига эргашишдан
бошқа нарсани билмайди.)

109У кунда Роҳман унга изн берган ва сўзидан рози бўлганлардан бошқанинг
шафоати фойда бермас.

110У уларни олдиларидаги нарсаларни ҳам, орқаларидаги нарсаларни ҳам билур.
Улар эса, уни илм ила иҳота қила олмаслар. (Аллоҳ таоло бандаларнинг
келажагини ҳам ўтмишини ҳам билади. Илмнинг барчаси Аллоҳникидир.
Одамлар эса ҳеч нарса билмаслар.)

111Бутун юзлар тирик ва доим турувчи зотга бош эгмиш. Батаҳқиқ, ким зулм
кўтарган бўлса, ноумид бўлмиш.

112Ким мўмин ҳолида яхши амаллардан қилган бўлса, зулмдан ҳам, нуқсондан ҳам
қўрқмас», деб айт.

113Шундай қилиб, Биз уни арабий Қуръон этиб нозил этдик. Шоядки тақво
қилсалар ёки уларда эслаш пайдо қилса, деб унда қўрқинчли ваъдаларни баён
қилдик. (Ушбу арабий Қуръонда кўплаб қўрқинчли ваъдаларни ҳам баён этдик.
Бундан мақсадимиз, шояд одамлар тақво қилсалар, куфр ва ёмонликлардан
сақлансалар, қўрқинчлик ваъдалардан эслатма олсалар.)

114Ҳақ Подшоҳ–Аллоҳ олий бўлди. Сенга ваҳийи битгунча Қуръон (тиловати)га
ошиқма ва: «Роббим, илмимни зиёда қилгин», дегин. (Пайғамбаримиз (с.а.в.)
унутиб қўйишдан хавфланиб, ваҳий тушган пайтида Қуръони Карим оятларини
Жаброилга алайҳиссалом қўшилиб, ўқиб турар эдилар. Бу эса, қийинчилик
туғдирарди. Яъни, эй Муҳаммад, Жаброил ваҳийни сенга охиригача ўқиб
бермагунича, Қуръонни тиловат қилиб, оятларни ўқишга шошилма. Олдин
Жаброил тўлиқ ўқиб берсин, кейин сен ўқийсан.)

115Батаҳқиқ, илгари Биз Одам билан аҳдлашган эдик. Лекин у унутди. Унда азму
қарор топмадик. (Биз қадимда Одам билан буйруққа бўйсуниш–дарахтдан

емаслик ҳақида аҳдлашган эдик. Аммо Одам аҳдни унутди ва дарахтдан еб қўйди. У шайтоннинг иғвосига сабр қила олмади. Азму қарорида турмади.)

116Биз фаришталарга: «Одамга сажда қилинг», деганимизда, улар сажда қилдилар. Магар Иблис бош тортди.

117Бас, Биз: «Эй Одам, албатта, бу сенга ва жуфтингга душмандир. Яна у икковингизни жаннатдан чиқариб, бадбахт бўлиб қолмагин.

118Албатта, сен у ерда оч-яланғоч қолмассан. (Яъни, жаннатда доимо сенинг қорнинг тўқ, устинг бут бўлади.)

119Албатта, сен у ерда ташна ҳам бўлмассан, иссиқда ҳам қолмассан», дедик.

120Бас, шайтон уни васваса қилди. У: «Эй Одам, мен сенга абадият дарахтини ва битмас-туганмас мулкни кўрсатайми?» деди. ( Роббинг манави дарахт мевасидан ейишингни ман қилган бўлса, сенинг абадий яшашингни, мулкинг бардавом бўлишини хоҳламаганидандир, бу дарахтнинг мевасидан есанг, ҳеч ўлмайсан, мулкинг йўқолмайди, деди.)

121Бас, икковлари ундан едилар. Кейин, авратлари ўзларига очилиб қолиб, ўзларини жаннат барглари билан тўса бошладилар. Одам Роббига осий бўлди ва йўлдан озди.

122Сўнгра Робби уни танлаб олди, бас, тавбасини қабул қилди ва ҳидоятга бошлади.

123У зот: «Ҳаммангиз бир-бирингизга душман ҳолда ундан тушинг. Агар Мен томонимдан сизга ҳидоят келганида, ким ҳидоятимга эргашса, адашмас ва бадбахт бўлмас.

124Ким Менинг зикримдан юз ўгирса, албатта, унга торчилик ҳаёти бўлур ва қиёмат куни уни кўр ҳолида тирилтирурмиз», деди.

125У: «Эй Роббим, нима учун мени кўр ҳолда тирилтирдинг. Ахир, кўрувчи эдим-ку!» деди.

126У зот: «Шундай. Сенга оятларимиз келди. Сен эса, уларни унутдинг? Шунингдек, сен ҳам бугун унутиурсан», деди.

127Исроф қилган ва Робби оятларига иймон келтирмаганларни ана шундай жазолаймиз. Охират азоби, албатта, ашаддийроқ ва боқийроқдир.

128Улардан илгари уларнинг масканларида юрган асрлардан қанчадан-қанчасини ҳалок қилганимиз ҳам ҳидоят қилмадими? Албатта, бунда ақл эгалари учун ибратлар бордир.

129Агар Роббингдан сўз ўтиб қолмаганида ва номланган ажал бўлмаганида, албатта, (азоб) лозим бўлар эди.

130Бас, улар айтаётган нарсаларга сабр қил. Роббингга қуёш чиқишидан олдин ва ботишидан олдин тасбиҳ ва ҳамд айт. Шунингдек, кечанинг бир қисмида ва кундузнинг атрофида ҳам тасбиҳ айт. Шоядки рози бўлсанг. (Эй Муҳаммад, шундай экан, кофир ва мушрикларнинг нохуш гап-сўзларига, сўкишларига, иғво-бўҳтонларига сабр қил. Доимо Роббингга тасбиҳу ҳамд айт. Қуёш чиқишидан олдин ҳам, қуёш ботишидан олдин ҳам Роббингга тасбиҳ ва ҳамд айт. Кечанинг бир қисмида ҳам Роббингга тасбиҳ айт, кундузнинг атрофида ҳам. Намоз ўқи. Албатта, рози бўласан. Роббинг ҳам сендан рози бўлади.)

131Кўзларингни уларни синаш учун айримларига баҳраманд қилиб берганимиз ҳаёти дунёнинг турли зийнатларига тикма. Роббингнинг ризқи яхши ва боқийдир.

132Аҳлингни намозга амр эт ва ўзинг унга сабр қил. Биз сендан ризқ сўрамасмиз. Биз сенга ризқ берурмиз. Оқибат тақвоникидир.

133Улар: «Бизга Роббидан оят-мўъжиза келтирса эди», дейдилар. Ахир, уларга аввалги саҳифалардаги нарсаларнинг баёноти келмадими? (Кофир ва мушриклар, Муҳаммад Роббидан бир лол қолдирувчи мўъжиза келтирса эди, дейдилар. Ахир, Қуръонда аввалги умматларга келган нарсаларнинг баёни келди-ку. Шу уларга кифоя қилмайдими?)

134Агар Биз уларни у(келиши)дан олдин азоб-ла ҳалок қилганимизда эди, албатта: «Эй Роббимиз, бизга Пайғамбар юборганингда эди, хору зор ва шарманда бўлишимиздан олдин оятларингга эргашган бўлар эдик», дердилар.

135Сен:«Барча кутгувчидир. Бас, кутинглар. Албатта, кимлар тўғри йўл соҳиблари ва кимлар ҳидоят топганини билурсизлар», деб айт. (Пайғамбаримизга (с.а.в.) қилинган бу хитоб доимо янгиланиб туради.)

Chapter 21 (Sura 21)

1Одамларга ҳисоблари яқинлашиб қолди. Улар эса, ғафлатда, юз ўгирувчи бўлган ҳолларида.

2Қачон Роббиларидан янги эслатма келса, фақат уни ўйнаётган ҳолларида тингларлар.

3Қалблари ғофил бўлиб. Зулм қилганлар ўзаро: «Бу ўзимизга ўхшаган башардан ўзга эмас-ку. Ўзингиз кўриб туриб сеҳрга келасизми?» деб пичирлашарлар.

4У: «Роббим осмону ердаги сўзни билур. У эшитгувчи ва билгувчи зотдир», деди.

5Улар: «Балки алғов-далғов тушлардир, балки ўзи уйдириб олгандир, балки у шоирдир. Бас, бизга аввалгилар юборилганидек, мўъжиза келтирсин», дедилар.

6Улардан олдин бирор шаҳар (аҳолиси) иймон келтирмади. Биз уларни ҳалок қилдик. Энди улар иймон келтирармидилар?! (Улардан олдин лол қолдирувчи мўъжиза келтиришни талаб қилганлардан бирортаси ҳам иймонга келмади. шунинг учун ҳаммасини ҳалок қилдик. Энди улар иймонга келармидилар?!

7Биз сендан илгари ҳам фақат эр кишиларни Пайғамбар қилиб юбориб, уларга
ваҳий қилганмиз, холос. Агар билмасангиз зикр аҳлларидан сўранг. (Башар
Пайғамбар бўлмайди, деб даъво қилаётган, эй кофир-мушриклар, агар
Пайғамбарлар башар эканини билмасангиз зикр-илм эгаларидан, аҳли
китоблардан сўранг.)

8Биз уларни таом емайдиган жасад қилганимиз йўқ. Улар абадий қолгувчи ҳам
бўлган эмаслар.

9Сўнгра уларга (берган) ваъдамиз устидан чиқдик. Бас, уларга ҳамда ўзимиз
хоҳлаганларга нажот бердик ва исрофчиларни ҳалок қилдик. (Кейин
Пайғамбарларга берган ваъдамиз устидан чиқдик, уларга эргашган мўминларга
нажот ва фатҳу нусрат бердик. Исрофчиларни, кофир бўлганларни ҳалок этдик.
Одат шу. Ҳозирги кофирлар ибрат олсинлар.)

10Батаҳқиқ, Биз сизга китоб нозил қилдик. Унда сизнинг зикрингиз бор. Ақл
ишлатмайсизларми?!. (Зикрингиз-шарафингиз бор. Одамлар ақлнини
ишлатишлари лозим. Яна Қуръонга қайтиб, унга амал қилмоқлари шарт.)

11Биз золим бўлган шаҳар-қишлоқлардан қанчасини (белини) синдирдик ва
улардан кейин бошқа қавмларни пайдо этдик.

12Бизнинг азобимизни ҳис қилганларида эса, бирдан у ердан қочишга бошларлар.

13Қочманглар! Маишатпарсатлик қилган нарсаларингизга, масканларингизга
қайтинглар. Ҳали эҳтимол сўралурсизлар.

14Улар: «Ҳолимизга вой! Биз, албатта, золим бўлган эканмиз», дедилар.

15Уларнинг ўша дод-войлари, Биз уларни ўрилган ўтдай, совуган кулдай
қилгунимизча бардавом бўлди.

16Биз осмонлару ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни ўйин учун яратганимиз
йўқ. (Бундай улкан ва ажойиб нарсалар, албатта, ўйин учун яратилмайди.
Беҳудага шунчалик уринишнинг кераги йўқ. Мақсад ўйин бўлса, шунга мосроқ
нарса яратилар эди.)

17Агар Биз кўнгилхуши тутишни ирода қилсак, уни қилувчи бўлганимизда ҳам,
Ўз томонимиздан тутар эдик.

18Йўқ, Биз ҳақни ботил устига отурмиз. Бас, уни яксон қилур. Кўрибсанки,
у(ботил) заволга учрабди. Сизларга эса, қилган васфларингиздан ҳалокат келур.

19Осмонлару ердаги барча жонзотлар Уникидир. Унинг ҳузуридагилар ибодатидан
такаббурлик қилмаслар ва малол олмаслар.

20Улар кечаю кундуз тасбиҳ айтарлар. Чарчамаслар.

21Ёки улар ердан худолар тутдилару ўшалар тирилтирурларми?

22Агар у(осмонлару ер)ларда Аллоҳдан ўзга «худо»лар бўлганида, бузулиб кетар
эдилар. Аршнинг Робби Аллоҳ улар васф қилган нарсадан покдир. (Борлиқни бир
зот яратган, бир зот идора қилиб, бошқариб туради. Борлиқ шунга бўйсунади. Шу
боис ҳам ҳадсиз-ҳисобсиз бўлишига қарамай, борлиқда қойил қоларлик даражада
низом ва мутаносиблик ҳукм суради. Агар борлиқни яратган, уни идора қилиб
турган зот биттадан кўп бўлса, ўша зотларнинг иродаси бир-бири билан, албатта,
тўқнашар эди. Оқибатда борлиқда номутаносиблик келиб чиқар, жипслик
йўқолар ва низом бузилар эди. Модомики борлиқ бир низомда турибдими,
мутаносибми, демак, уни яратган ва тадбирини қилиб турган зот битта.)

23У қилган нарсасидан сўралмас. Ҳолбуки, улар сўралурлар.

24Ёки ундан ўзга «худо»лар тутдиларми? Сен:«Ҳужжатларингизни келтиринг.
Мана бу мен билан биргаларнинг зикридир ва мендан олдингиларнинг
зикридир», дегин. Йўқ, уларнинг кўплари ҳақни билмаслар. Бас, улар юз
ўгиргувчидирлар. (Борлиққа назар солиб, ундаги мавжудотларни мулоҳаза қилиб
кўрганда, Аллоҳ таолонинг шериги бўлиши мумкин эмаслиги исботланди. Яна
нима учун мушриклар Аллоҳ таологa ибодат қилмаяптилар?)

25Сендан илгари юборган ҳар бир Пайғамбарга: «Албатта, Мендан ўзга ибодатга
сазовор илоҳ йўқ. Бас, Менга ибодат қилинг», деб ваҳий қилганмиз.

26Улар: «Роҳман фарзанд тутди», дедилар. У покдир. Йўқ! Икром этилган
бандалардирлар. (Яъни, мушриклар, Аллоҳ фаришталарни қиз қилиб олди,
дедилар. Аллоҳ бу нуқсондан покдир. Фаришталар Аллоҳнинг қизи эмас,
муҳтарам бандаларидаир.)

27Улар ундан олдин сўз айтмаслар. Улар Унинг амри ила амал қилурлар.

28У зот уларнинг олдиларидаги нарсани ҳам, ортларидаги нарсани ҳам биладир.
Улар фақат у зот рози бўлган шахсларгагина шафоат қилурлар. Улар у зотнинг
қўрқинчидан титраган ҳолда турурлар.

29Улардан ким: «Мен ундан ўзга илоҳман», деса, бас, ўшани жаҳаннам ила
жазолармиз. Золимларни шундай жазолармиз.

30Куфр келтирганлар осмонлару ер битишган бўлган эканини, бас, Биз уларни
очганимизни ва сувдан ҳар бир тирик нарсани қилганимизни билмайдиларми?
Иймон келтирмайдиларми? (Ояти карима маъноси хусусида тафсирчилар бир
неча хил маънолар айтганлар. Биринчиси, Ибн Умар ва Ибн Аббослардан (р.а.)
ривоят қилинган бўлиб, осмон ёпиқ эди, Биз уни очдик ва ёмғир-қор ёғдирдик,
оқибатда ўша сув ила ҳамма тирик нарсалар пайдо бўлди, деган маъно чиқади.
Иккинчиси, унга кўра осмонлару ер йўқ эди, уларни Биз яратдик, сўнгра сувдан
тирик нарсаларни пайдо қилдик, маъноси бўлади.Учинчиси, Ҳасан, Қатодалардан
(р.а.) ривоят қилинган бўлиб, осмонлару ер бир-бирига битишган бир нарса эди,
уларнинг орасини Биз очдик, сўнгра сувдан тирик нарсаларни пайдо қилдик,
маъноси бор.Тўртинчиси ҳозирги замон баъзи тафсирчиларнинг фикрлари бўлиб:
осмону ер, юлдузлару қуёш ҳамма-ҳаммаси бир бутун эди, Аллоҳнинг иродаси ила
кўп айланиш ва ички портлашлар оқибатида парчаланиб, алоҳида-алоҳида бўлиб
кетди: қуёш алоҳида, ер алоҳида, ой алоҳида, юлдузлар алоҳида ва бошқа

нарсалар ҳам; сувдан эса, барча тирик нарсалар, инсон, ҳайвон ва набототлар пайдо қилинди. Булар, ояти кариманинг маъносини тушунишга уринишдир. Оятнинг ҳақиқий маъносини Аллоҳнинг Ўзи билади.)

31Биз ерда уларни тебранмасликлари учун тоғлар қилдик ва шоядки тўғри йўл топсалар, деб унда даралар, йўллар қилдик.

32Ва осмонни сақлаган шифт қилиб қўйдик. Улар эса, Унинг аломатларидан юз ўгиргувчи бўлмоқдалар.

33У кечаю кундузни, қуёшу ойни яратган зотдир. Ҳаммаси фалакда сузмоқдалар.

34Сендан олдин ҳам бирор башарга абадийликни қилганимиз йўқ. Агар сен ўлсанг, улар абадий қолар эканларми?

35Ҳар бир жон ўлимни татиб кўргувчидир. Биз сизларни ёмонлик ва яхшилик ила имтиҳон учун синаймиз ҳамда бизгагина қайтарилурсиз.

36Куфр келтирганлар сени кўрганларида, масхара қилиб: «Худоларингизни зикр қилаётган шуми?!» дейишдан бошқани билмаслар. Ҳолбуки, улар Роҳманнинг зикрига ўзлари кофирдирлар.

37Инсон шошқалоқ ўлароқ яратилгандир. Мен, албатта, сизларга Ўз оят-аломатларимни кўрсатурман. Бас, мени шошилтирманглар.

38Улар: «Агар содиқ бўлсангиз, бу ваъда қачон бўладир», дерлар.

39Куфр келтирганлар юзларидан ва сиртларидан оловни тўса олмайдиган ва ўзларига ёрдам берилмайдиган вақтни билсалар эди.

40Йўқ! У уларга тўсатдан келиб, ҳайрату даҳшатга солур. Бас, уни рад қилишга қодир бўлмаслар ва уларга муҳлат ҳам берилмас.

41Батаҳқиқ, сендан олдин ҳам Пайғамбарлар масхара қилинган. Бас, уларни масхара қилганларга ўзлари масхара этиб юрган нарса тушди.

42Сен:«Кечаси ва кундузи сизни Роҳмандан ким қўрийди?» дегин. Йўқ! Улар Роббилари зикридан юз ўгиргувчилардир!

43Ёки уларнинг Биздан ўзга ҳимоя қиладиган «худо»лари борми? Улар ўзларига ҳам ёрдам беришга қодир бўла олмаслар ва Биздан дўстлик топмаслар. (Дўстлик топганларида ҳимоямизга ўтишлари мумкин эди. Лекин зинҳор биздан дўстлик топмаслар. Чунки улар бунга муносиб эмаслар. Кофирлар эса, буни ўйлаб ҳам кўрмайдилар. Қачон ва қаерда сохта худолари уларга ҳомий бўлибди, бирор ёрдам қилибди, яхшилик етказибди?)

44Балки Биз уларни ва ота-боболарини баҳраманд қилдик, ҳатто уларга умр узун кўринди. Улар ерга келиб, уни атрофидан қисқартираётганимизни кўрмайдиларми?! Ғолиб келгувчи уларми? (Тафсирчи уламоларимиз ояти каримадаги ушбу жумла маъноси ҳақида бир неча хил фикр билдирганлар.

Қадимги тафсирчиларимиз, ернинг атрофидан қисқартирилиши–куфр ерлари қисқариб Ислом ерлари кенгайиб бориши, деганлар. Мужоҳид ва Икрималар (р.а.), ернинг атрофидан қисқариши–хароб бўлиши, дейишган. Ал-Афвий Ибн Аббосдан (р.а.) қилган ривоятда эса, баракасининг қисқариши, дейилган. Аш-Шаъбий, агар ер қисқарадиган бўлса, унга сиғмай қолар эдинг, лекин жонлар ва мева-чева, ҳосиллар қисқаради, деган. Икрима (р.а.) ҳам, агар ер қисқарганида, ўтиргани жой топа олмай қолар эдинг, қисқариш ўлимдир, деб айтган. Кейинги давр тафсирчилари эса, роҳат-фароғатда яшаган, ернинг турли атрофларида ғолиб бўлиб, ўзининг сўзини ўтказиб турган давлатлар ва халқлар баҳрамандликдан ҳовлиқиб кетиб, ҳадларидан ошганларида, нуқсонга дучор қилинишлари–қисқартирилишларидир, дейдилар. Ушбу маънолар бир-бирини тўлдириб келади. Ҳар бир тафсирчи олим ўз замонасидаги воқеликдан, ўз тушунчасидан келиб чиқиб маъно айтган бўлади.)

45Сен:«Мен сизларни фақат ваҳий орқалигина огоҳлантирурман. Гунглар огоҳлантирилганларида даъватни эшитмаслар», дегин.

46Қасамки, агар уларга Роббинг азобидан салгина етса, албатта: «Ҳолимизга вой! Ҳақиқатда биз золимлар бўлган эканмиз», дерлар.

47Биз қиёмат куни учун адолат тарозуларини қўюрмиз. Бирор жонга ҳеч қандай зулм қилинмас. Агар (амал) ачитқи донаси оғирлигича бўлса ҳам, келтирурмиз. Ҳисобчиликда Ўзимиз кифоя қилурмиз.

48Батаҳқиқ, Биз Мусо ва Ҳорунга Фурқонни тақводорлар учун зиё ва эслатма қилиб бердик. (Аллоҳ таоло ояти каримада шундай китобни Мусо ва Ҳорунларга алайҳиссалом берганини эслатмоқда. Шу билан бирга, Таврот ҳам Фурқон сифатига, ҳам «тақводорлар учун зиё ва эслатма» сифатига эга экани баён қилинмоқда. Ҳа, илоҳий китоб зиёсидан баҳраманд бўлиш ва ундаги эслатмалардан ибрат олиш учун тақводор бўлиш керак. Бетавфиқ ва тақвосизлар унинг зиёсидан ҳам, эслатмасидан ҳам баҳраманд бўла олмайдилар.)

49Улар Роббиларидан ғойибона қўрқурлар ва улар (қиёмат) соатидан титрарлар.

50Бу, Биз нозил қилган муборак эслатмадир. Сизлар уни инкор қилгувчи бўласизларми?!

51Батаҳқиқ, илгари Биз Иброҳимга рушди ҳидоятни берган эдик. Биз унинг (ҳолини) билгувчи эдик. (Иброҳим Аллоҳ томонидан рушди ҳидоят берилган зотлар ичида аввалгиларидан бири эди. Биз унга рушдни бехосдан берганимиз йўқ. Биз Иброҳимнинг рушди ҳидоятга, Пайғамбар бўлишга лойиқ зотлигини яхши билар эдик.)

52Ўшанда у отасига ва қавмига: «Манави сиз ибодатига берилаётган ҳайкаллар нима?» деган эди.

53Улар: «Ота-боболаримизни уларга ибодат қилган ҳолларида топганмиз», дедилар.

54У: «Батаҳқиқ, сиз ҳам, ота-боболарингиз ҳам очиқ-ойдин залолатдасизлар», деди.

55Улар: «Сен бизга ҳақ ила келдингми ёки ўйин қилгувчилардανмисан?» дедилар.

56У: «Йўқ! Роббингиз осмонлару ернинг Роббидир. У зот уларни яратгандир. Мен бунга гувоҳлик бергувчилардανман.

57Аллоҳга қасамки, сизлар ортга ўгирилиб кетганингиздан кейин санамларингизга бир бало қиламан», деди. (Яъни, Иброҳим алайҳиссалом ўзлари билан тортишаётган қавмларига, уларнинг санамларига бир ёмонлик етказишлари аниқлигини қасам ила таъкидлаб айтдилар. Аммо нима қилишларини очиқ-ойдин айтмадилар. Араб тилида «санам» деб бош қисми инсон шаклига ўхшатиб ишланган бутларга айтилади.)

58Бас, уларни парча-парча қилиб ташлади. Магар энг каттасини, шоядки унга қайтсалар, деб қолдирди. (Мушрик қавм йиллик байрамларида шаҳардан ташқарига чиқар эди. Улар навбатдаги йиллик байрамни нишонлаш учун кетганларида Иброҳим алайҳиссалом ҳамма бутларни парча-парча қилиб ташладилар ва энг катта бутга тегмасдан қолдириб қўйдилар.)

59Улар: «Бизнинг худоларимизга ким бундай қилди?! Албатта, у золимлардандир!» дедилар.

60Улар: «Уларни эслаб юрган бир йигитни эшитган эдик, уни Иброҳим, деб айтиларди», дедилар.

61Улар: «Уни одамлар кўзи олдига олиб келинглар. Шоядки гувоҳ бўлсинлар», дедилар.

62Улар: «Худоларимизга буни сен қилдингми, эй Иброҳим?!» дедилар.

63У: «Йўқ, буни манави, уларнинг каттаси қилди. Агар гапирадиган бўлсалар, улардан сўраб кўринглар», деди.

64Бас, улар ўзларига келдилар ва: «Албатта, сизлар ўзингиз золимдирсиз», дедилар. (Иброҳимнинг алайҳиссалом мантиқли саволларидан кейин мушриклар ўзларига келдилар.)

65Сўнгра яна бошлари айланиб: «Сен, батаҳқиқ, буларнинг гапирмаслигини билар эдинг!» дедилар.

66У: «Аллоҳни қўйиб, сиз ҳеч манфаат ҳам, зарар ҳам бермайдиган нарсага ибодат қиласизми?!

67Сизга ҳам, Аллоҳни қўйиб, ибодат қилаётган нарсаларингизга ҳам суф-э! Ахир, ақл юритиб кўрмайсизларми?!» деди.

68Улар: «Уни куйдиринглар! Агар (бир иш) қиладиган бўлсангиз, худоларингизга ёрдам беринг!» дедилар. (Яъни,Иброҳимни куйдириб юборишингиз

худоларингизга ёрдам бўлади, дедилар. Хуллас, мушриклар катта гулхан ёқиб, Иброҳимни алайҳиссалом ўша гулханга отдилар.)

69Биз: «Эй олов, сен Иброҳимга салқин ва саломатлик бўл!» дедик.

70Улар у(Иброҳим)га ёмонлик ирода қилган эдилар. Биз уларни энг зиёнкорлар қилиб қўйдик.

71Унга ва Лутга нажот бериб, оламлар учун баракали қилган ерга юбордик.
(Аллоҳ таоло Иброҳим алайҳиссаломга ва у кишининг жиянлари Лут алайҳиссаломга нажот берди. Қавмларига етган балодан уларни соғ-саломат олиб қолиб, «оламлар учун баракали қилган ер»га–Шомга юборди. Дарҳақиқат, Шом ери энг баракали ерлардан ҳисобланади. Барча Пайғамбарлар ўша жойдан чиққан. У ер муқаддас жой. У юртда Байтул Мақдис жойлашган.)

72Унга Исҳоқни ҳадя этдик ва Яъқубни зиёда қилиб бердик ва ҳаммаларини аҳли солиҳлар қилдик.

73Ва уларни Ўз амримиз ила ҳидоятга бошловчилар қилдик. Уларга яхшиликлар қилишни, намозни тугал адо этишни ва закот беришни ваҳий қилдик. Улар Бизга ибодат қилгувчилар бўлдилар.

74Ва Лутга ҳукм ва илм бердик ва унга ифлосликлар қилаётган қишлоқдан нажот бердик. Албатта, улар ёмон, бузғунчи қавм эдилар.

75Ва Биз уни Ўз раҳматимизга киритдик. Албатта, у солиҳлардандир.

76Ва Нуҳни (эсла). Бундан олдин у нидо этганида, Биз унинг нидосига жавоб қилдик ва унга ҳамда унинг аҳлига улуғ ғамдан нажот бердик.

77Унга оятларимизни ёлғонга чиқарган қавмга қарши нусрат бердик. Албатта, улар ёмон қавм эдилар. Бас, Биз уларнинг барчасини ғарқ қилдик. (Нуҳ алайҳиссаломнинг қиссалари бошқа сураларда батафсил келган. Бу сурада сиёққа қараб икки оятда қисқача баён қилинмоқда.)

78Ва Довуд билан Сулаймоннинг экинзор ҳақида ҳукм қилаётганларини (эсла). Ўшанда у(экинзор)га қавмнинг қўйи кечаси тарқалиб кетган эди. Биз уларнинг ҳукмига шоҳид бўлган эдик. (Ўз даврининг Пайғамбари ва подшоҳи бўлмиш Довуд алайҳиссаломнинг ҳузурларига икки киши ораларида ҳукм чиқаришни сўраб келишибди. Улардан бири экинзор соҳиби, иккинчиси қўйлар эгаси экан. «Ўшанда у (экинзор)га қавмнинг қўйи кечаси тарқалиб кетган эди». Кечаси билан экинзорни пайҳон қилиб, еб битирган эди. Довуд алайҳиссалом икки томоннинг гапини эшитиб бўлиб, қўйларни экинзор эгасига берилишига ҳукм чиқардилар. Пайҳон бўлиб йўқолган экинзор ўрнига уни пайҳон қилган қўйларни олиб бериш айни адолат эди. Бу ҳукмдан кейин қайтиб кетаётган қўй эгаси Сулаймонни алайҳиссалом кўриб қолиб, бўлган ҳодисани у кишига айтиб берди. Шунда Сулаймон алайҳиссалом оталари Довуд алайҳиссалом олдиларига кирдилар ва «Эй Аллоҳнинг Набийи, ҳукм сиз чиқарган ҳукмдек бўлмаслиги керак эди», дедилар. Довуд алайҳиссалом: «Қандай бўлиши керак эди», дедилар. Сулаймон алайҳиссалом: «Қўйини экинзор эгасига беринг, у фойдаланиб турсин. Экинзорни

эса, қўй эгасига беринг, уни тузатиб асл ҳолига келтирсин. Сўнгра ҳар ким ўз нарсасини қайтариб олади. Экинзор эгаси экинзорини эски ҳолига келгандан сўнгра қайтариб олади. Қўй эгаси ҳам қўйларини қайтариб олади», дедилар. Шунда Довуд алайҳиссалом: «Ҳукм сен чиқарган ҳукмдир», дедилар.)

79Бас, Биз уни Сулаймонга фаҳмлатдик. Уларнинг ҳар бирига ҳукмни ва илмни берган эдик. Довуд билан бирга тасбиҳ айтсин деб тоғларни ва қушларни бўйинсундириб қўйдик. Шуларни қилгувчи бўлган Бизмиз.

80Биз унга сизлар учун сизни ёмонликдан сақлайдиган кийим қилиш санъатини ўргатдик. Энди шукр қиларсизлар?!

81Сулаймонга шамолни қаттиқ эсувчи қилиб бердик. У(шамол)ни унинг амри ила, Биз баракали қилган ерга эсадиган қилиб қўйдик. Барча нарсани билгувчи бўлдик.

82Ва шайтонлардан унга ғаввослик қиладиганларни ва бундан бошқа амалларни қиладиганларни қилдик. Биз уларни муҳофаза қилгувчи бўлдик.

83Ва Айюбнинг ўз Роббига нидо қилиб: «Албатта, мени зарар тутди. Сенинг Ўзинг раҳмлиларнинг раҳмлигисан!» деганини эсла. (Айюб алайҳиссаломга жуда катта зарар етгани маълум. Лекин ўша зарарнинг айнан номини Қуръони Карим аниқ айтмайди. Ушбу оятда ҳам Айюбнинг алайҳиссалом Аллоҳга ёлбориб нидо қилаётганлари келяпти, холос.)

84Бас, Биз унинг (дуосини) истижобат қилдик. Унга етган зарарни кетказдик. Унга аҳлини, улар билан бирга яна шунчани ҳам бердик. Буни Ўз раҳматимиз ила ва, обидларга эслатма бўлсин, деб қилдик.

85Ва Исмоил, Идрис ва Зул-кифлни эсла. Уларнинг ҳар бири сабр қилгувчилардандир.

86Ва уларни Ўз раҳматимизга киритдик. Албатта, улар солиҳлардандир.

87Зуннунни эсла. Ўшанда у ғазабланган ҳолда чиқиб кетган эди. Бас, у Бизни ўзига (ер юзини) тор этмайди, деб гумон қилди. Зулматларда туриб, Сендан ўзга Илоҳ йўқ, Сен поксан, албатта, мен золимлардан бўлдим, деб нидо қилди. (Зуннундан мурод Юнус алайҳиссаломдир. «Нун» балиқ дегани, Зуннун эса, балиқ эгаси дегани. Юнусни алайҳиссалом денгизда балиқ ютиб юборган, кейин қирғоққа келиб, Аллоҳнинг амри билан чиқариб ташланган. Шунинг учун Зуннун–балиқ эгаси, лақабини олганлар. У зотнинг қиссалари Ас-Саффот сурасида келади. Аммо бу сурада сиёққа мос равишда қисқача баён қилинмоқда. Юнус алайҳиссалом қавмларининг қилмишларидан ғазабланиб, юртларини ташлаб чиқиб кетдилар. Уламоларимиз айтишларича, аслида у киши бошқа Пайғамбарларга ўхшаб сабр қилишлари, Аллоҳнинг амрини кутишлари керак эди. Аммо бундай қилмадилар. Қавмларига зарда қилиб, юртларидан чиқиб кетдилар. Сўнгра Аллоҳ таоло, у кишини балиққа юттириб, синовга учратди. Ана ўшанда, «зулматларда туриб», яъни кеча зулмати, денгиз ости зулмати ва балиқ қорни зулматида туриб, Аллоҳ таолога ёлбориб: «Сендан ўзга Илоҳ йўқ, Сен поксан, мен золимлардан бўлдим, деб нидо қилди».)

88Бас, Биз унинг (дуосини) ижобат қилдик. Унга ғамдан нажот бердик.
Мўминларга шундай нажот берурмиз.

89Ва Закариёни эсла. Ўшанда у Роббига нидо қилиб: «Эй Роббим, мени ёлғиз
ташлаб қўйма, Сен, Ўзинг ворисларнинг энг яхшисисан», деган эди.

90Бас, Биз унинг (дуосини) ижобат этдик ва унга Яҳъёни ҳадя қилдик ҳамда
жуфтини ўнглаб қўйдик. Албатта, улар яхшиликларга шошилишар эди ва Бизга
рағбат ила ва қўрқиб дуо қилишар эди. Улар Бизга таъзим ила бўйинсунувчи
эдилар.

91Фаржини пок сақлаган аёлни эсла. Биз унга Ўз руҳимиздан пуфладик. Уни ва
унинг ўғлини оламларга оят-белги қилдик. («Фаржини пок сақлаган» аёл деганда,
Биби Марям назарда тутилган.)

92Албатта, сизнинг ушбу умматингиз бир умматдир ва Мен сизнинг Роббингизман.
Бас, Менгагина ибодат қилинг.

93Улар эса ишларини парчаладилар. Барчалари Бизга қайтувчидирлар. (Аслида,
ҳамма бир уммат бўлиб, бир динга ишониб, ягона Аллоҳга ибодат қилиши керак
эди. Аммо одамлар бу йўлдан юрмай, ўзларича йўлларини, динлари ва ишларини
бўлак-бўлак қилиб олдилар. Уларнинг ҳаммаси барибир охир-оқибат бизга
қайтадилар. Ўшанда биз ўзимиз билиб ҳисоб-китоб қиламиз.)

94Ким мўмин ҳолида солиҳ амаллардан қилса, саъйи-ҳаракати зое кетмас.
Албатта, Биз уни ёзиб қўйгувчидирмиз.

95Биз ҳалок қилган қишлоқ-шаҳарларнинг қайтмаслиги ҳаромдир. (Бу дунёдаги
гуноҳлари учун йўқотиб юборилган шаҳар-қишлоқларнинг аҳолиси қиёмат куни
жазоларини олиш учун қайтариладилар. Уларнинг қайтмасликлари мумкин
эмас.)

96Ниҳоят, Яъжуж ва Маъжуж очилиб, улар ҳар бир тепаликлардан оқиб
келганларида.

97Ва ҳақ ваъда яқинлашгандаги ҳолни кўрсанг, куфр келтирганларнинг кўзлари
чақчайиб: «Ҳолимизга вой! Бизлар бундан ғафлатда эдик. Йўқ! Бизлар зулм
қилгувчилар эдик», дерлар. (Каҳф сурасида айтиб ўтилганидек, қиёматнинг
аломатларидан бири–Зулқарнайн қурган садд-тўғон очилиб, Яъжуж ва
Маъжужлар чиқиб кетишидир, улар жуда кўп бўлиб, кўпликларидан
юрганларида худди сел оққандек оқиб келар эканлар. Қиёмат қойим бўлгандаги
ҳолни кўрсанг, унда «...куфр келтирганларнинг кўзлари чақчайиб», яъни қотиб
қолади. Шундай, ғафлатда эмас. Балки билиб туриб тайёргарлик кўрмаган эдик.
Ишонмай, зулм қилган эдик, дейдилар.)

98Албатта, сизлар ва Аллоҳдан ўзга ибодат қилган нарсаларингиз жаҳаннам
ёқилғисидирсиз. Сизлар унга киргувчилардирсиз.

99Агар анавилар худолар бўлганида унга кирмас эдилар. Ҳаммалари унда абадий
қолурлар. (Сизлар Аллоҳдан ўзга сиғинган нарсалар ҳақиқатда худолар

бўлганида, жаҳаннамга кирмас эдилар. Аммо улар ҳеч қачон худо бўлган эмас, уларни сизлар худо деб олгансиз, шунинг учун жаҳаннамга тушмоқдалар.)

100У ерда уларга инграш бордир. Улар у ерда эшитмаслар.

101Албатта, Биздан уларга яхшилик раво кўрилганлар, ана ўшалар, ундан узоқлаштирилгандирлар. (Яъни, Аллоҳнинг мўмин бандалари, Аллоҳ уларга яхшиликни раво кўрган бандалар жаҳаннамдан узоқда бўладилар. Унинг яқинига ҳам келмайдилар.)

102Улар унинг чисирлашини эшитмаслар. Улар ўз нафслари иштаҳа қилган нарсалари ичида абадий қолгувчилардир.

103Уларни буюк даҳшат ғами босмас. Уларни фариштталар: «Бу сизларга ваъда қилинган кунингиздир», деб кутиб оларлар.

104Ўша кунда осмонни худди мактуб ёзилган дафтарни ёпгандек ёпамиз. Аввал қандай яратган бўлсак, шундай ҳолга қайтарамиз. Бу зиммамиздаги ваъдадир. Албатта, Биз буни қилгувчимиз. (Худди ҳисоб-китоб ёзиб борувчи шахс ишини тугатиб дафтарини ёпганидек, қиёмат кунида осмон шундай ёпилади. Демак, дунёдаги ишлар ҳаммаси битган, охирига етган бўлади. Энди ишга, амалга, савоб топиш ёки тавба қилишга фурсат қолмайди.)

105Батаҳқиқ, Биз зикрдан сўнг Забурда ҳам: «Албатта, ерга солиҳ бандаларим меросхўр бўлурлар», деб ёзган эдик. (Тафсирчиларимиз ушбу ояти каримадаги «зикр» ва «ер» сўзларидан кўзланган мақсад ҳақида икки хил фикр билдирганлар. Баъзилари, «зикр»дан мурод–Тавротдир, шунга кўра, оятнинг маъноси: «Батаҳқиқ, Биз Тавротдан сўнг Забурда ҳам: «Албатта, ерга солиҳ бандаларим меросхўр бўлурлар», деб ёзган эдик» бўлади, дейдилар. Бошқалари эса, «зикр»дан мурод–Лавҳул Маҳфуз, бинобарин, аввал ўша маънони Лавҳул Маҳфузга ёзиб, кейин Забурга ҳам ёзган эдик, маъноси чиқади, деганлар.«Ер» ҳақида эса, баъзи уламоларимиз оддий ер кўзда тутилган десалар, бошқалари жаннат ери назарда тутилган, дейдилар. Ушбу икки хил маънони қўшиб, ҳар иккиси кўзда тутилган, деса ҳам бўлади.)

106Албатта, бу(Қуръон)да ибодат қилгувчи қавм учун етарли ўгит бордир.

107Биз сени фақат оламларга раҳмат қилиб юбордик.

108Сен:«Менга фақат, албатта, сизнинг илоҳингиз битта илоҳдир, деб ваҳий этилади. Бас, сизлар мусулмон бўласизларми?!» деб айт.

109Агар улар юз ўгириб кетсалар: «Мен сизларга баробарлик бўлиши учун эълон қилдим. Сизга ваъда қилинаётган нарса яқинми ёки узоқми билмасман. (Яъни, иймон масаласида ҳамма баробар бўлиши учун, менга тушган ваҳийни эълон қилдим. Кейин бехабар эдик, деган даъво бўлмаслиги учун эшиттирдим.)

110Албатта, У сўзнинг ошкорасини биладир ва нимани беркитаётган бўлсангиз ҳам биладир.

111Билмайман, эҳтимол, бу сизлар учун синовдир ёки вақтинчалик ҳаловатдир»,деб айт. (Азобнинг келмай туриши эҳтимол синовдир, эҳтимол бу дунёнинг ҳузур-ҳаловатидан фойдаланиб олишингиз учун муҳлатдир.)

112У:«Эй Роббим, Ўзинг ҳақ ила ҳукм қил. Роббимиз Роҳмандир ва сизлар қилган васфлардан мадад сўраладиган зотдир», деди. (Яъни, Пайғамбар алайҳиссаломэй Роббим, мен омонатингни адо этдим. Кишиларга таълимотларингни етказдим. Энди ўзинг ҳақ ила ҳукм қилавер, дедилар.)

Chapter 22 (Sura 22)

1Эй одамлар! Роббингиздан қўрқинг! Албатта, (қиёмат) соати зилзиласи улкан нарсадир.

2Уни кўрадиган кунингизда, ҳар бир эмизувчи ўзи эмизаётган нарсасини унутар. Ҳар бир ҳомиладор ҳомиласини ташлар. Одамларни маст ҳолда кўрарсан. Ҳолбуки, улар маст эмас. Лекин Аллоҳнинг азоби шиддатлидир.

3Одамлардан Аллоҳ ҳақида билмасдан тортишганлари ва бебош шайтонга эргашганлари ҳам бор. (Аллоҳ таоло ҳақида, «билмасдан» тортишиш жоҳилликдир. Бундай тортишувга журъат қилган шайтонга эргашган бўлади.)

4Унга битилганки, албатта, унга ким дўст бўлса, шубҳасиз, уни адаштиради ва дўзах азобига «ҳидоят» қилади.

5Эй одамлар! Агар қайта тирилиш ҳақида шубҳа қиладиган бўлсангиз, бас, Биз сизга баён қилишимиз учун сизларни тупроқдан, сўнгра нутфадан, сўнгра алақадан, сўнгра битган-битмаган бир чайнам гўштдан яратдик. Ва бачадонларда хоҳлаган нарсамизни маълум муддатгача қарор топдирамиз. Кейин сизларни бувак ҳолингизда чиқарамиз. Сўнгра вояга етишингиз учун (тарбия қиламиз). Сиздан вафот қилиб кетадиганлар ҳам, билганидан кейин ҳеч нарсани билмай қоладиган даражада тубан умрга етадиганлар ҳам бор. Ва ерни қақраган ҳолда кўрасан. Қачонки, Биз унга сув туширсак, у сесканар ва кўпчир. Ҳамда ҳар хил гўзал жуфтларни ўстирадир. (Сизнинг отангиз Одамни тупроқдан яратганмиз. Инсон йўқ эди. У отасининг нутфа-спермасидан дунёга келди. Оддий кўзга кўринмас ушбу маний ҳайвончалар билан баркамол инсон орасида қанча фарқ бор?! Ана шу заррадан одам яратган Холиқ Аллоҳ ўлган одамни қайта тирилтира олмасми?! Қуръони Каримда «алақа» деб номланган босқичдаги ҳомила зулукдек бачадонга ёпишиб туриши маълум бўлди. Алақанинг сурати ҳақиқий зулук билан солиштирилса, уларни фарқлаб бўлмайди.Хўш, ўша зулукка ўхшаш қотган лахта қон билан инсон орасида қанча фарқ бор? Ҳомила ривожланиб, алақа-лахта қон шаклидан бир парча чайналган гўшт ҳолига ўтади. Ана ўшанда унга шакл киради. Шакл кирса, битган бўлади. Шакл кирмаса, битмаган бўлади, бачадондан тушиб кетади. Ҳеч ким уни эсламайди ҳам. Энди, ўша бир парча чайналган гўштга ўхшаш нарса билан инсон орасида қанча фарқ борлигини бир ўйлаб кўрайлик? Ўша гўштдан инсон яратган Аллоҳ ўлган одамни қайта тирилтира олмасми?!)

6Булар кўрсатурки, албатта, Аллоҳ ҳақ зотдир ва, албатта, У ўликларни тирилтирур ҳамда У ҳар бир нарсага қодирдир.

7Ва, албатта, (қиёмат) соати келгувчидир, бунга шубҳа йўқ. Ва, албатта, Аллоҳ қабрлардаги кимсаларни тирилтирур.

8Одамлардан Аллоҳ ҳақида билмасдан, ҳидоятга ёки нурли китобга эга бўлмасдан туриб тортишадиганлари бор.

9Аллоҳнинг йўлидан адаштириш учун, бўйнини булқаб (тортишади). Унга дунёда расволик бор. Қиёмат куни унга куйдириш азобини тотдирамиз.

10Бундай бўлиши ўз қўлларинг тақдим қилган нарсалардандир. Албатта, Аллоҳ бандаларга зулм қилгувчи эмасдир.

11Одамлардан Аллоҳга бир томонлама ибодат қиладиганлари ҳам бор. Агар унга яхшилик етса, кўнгли тўлур. Агар унга бало етса, юз ўгириб кетур. У дунёда ҳам, охиратда ҳам зиён кўрур. Ана ўша очиқ-ойдин зиёндир. (Ислом тижорат эмаски, унга ўткинчи фойдани кўзлаб кирилса. Ислом–иймон, эътиқод, Аллоҳга бандалик қилиш, Унинг йўлида жонни ҳам, молни ҳам фидо этиш, ҳар хил бало-офатларга бардош бериш демакдир. Ана ўша синовлардан ўтганлар икки дунё бахтига сазовор бўладилар. Аммо Исломга муайян фойдани кўзлаб кирган, ўша фойдага эришса, хурсанд бўлиб, эришмаса, динни тарк этиб, юз ўгириб кетадиган мунофиқлар икки дунёда зиён кўришлари муқаррар. Аслини олганда мунофиқ, Исломдан, Аллоҳдан юз ўгириб, қаёққа ҳам борарди, кимга ҳам топинарди?)

12У Аллоҳни қўйиб, ўзига зарар ҳам бермайдиган, манфаат ҳам бермайдиган нарсага илтижо қилур. Шунинг ўзи қаттиқ адашишдир.

13У манфаатидан кўра зарари яқинроқ бўлганга илтижо қиладир. У қандай ҳам ёмон хожа ва қандай ҳам ёмон дўстдир!

14Албатта, иймон келтириб, яхши амалларни қилганларни Аллоҳ остиларидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритадир. Албатта, Аллоҳ ирода этган нарсани қиладир.

15Кимки унга бу дунёю охиратда Аллоҳ нусрат беришига шубҳа қилса, бир восита топиб, осмонга осилсин, сўнгра уни кессин. Бас, назар солсин-чи, унинг бу ҳийласи ғам-ғуссани кеткизармикан?! (Аллоҳга иймони йўқ кишининг ҳоли шундай бўлади. Унинг бало-офатдан, ғам-ғуссадан қутулишга чораси йўқ. Аллоҳга иймони бўлмагани учун ундан нусрат келишига ҳам умид қилмайди. Шунинг учун ё осмонга чиқиб, ёрдам топсин, ё, ундай қила олмаса, ўзини оссин. Бошқа иложи йўқ.)

16Мана шундай қилиб, Биз у(Қуръон)ни очиқ-ойдин оятлар ҳолида нозил қилдик. Албатта, Аллоҳ хоҳлаган кишиларни ҳидоят қиладир.

17Албатта, Аллоҳ қиёмат куни иймон келтирганлар, яҳудий бўлганлар, собиийлар, насоролар, мажусийлар ва ширк келтирганлар орасида Ўзи ажрим қилур. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага шоҳиддир.

18Осмонлардаги кимсалар, ердаги кимсалар, қуёш, ой, юлдузлар, тоғлар, дарахтлар, жониворлар ва одамлардан кўплари, албатта, Аллоҳга сажда

қилишини кўрмайсанми? Кўпларига эса, азоб ҳақ бўлди. Кимни Аллоҳ хор қилса, уни икром қилгувчи бўлмас. Албатта, Аллоҳ хоҳлаган нарсасини қилади. (Демак, дунёдаги барча мавжудот Аллоҳ таолога сажда қилади. Уларнинг қандай сажда қилишини Аллоҳнинг Ўзи билади. «Осмонлардаги кимсалар, ердаги кимсалар Аллоҳга сажда қилади», деб қўйилса, кифоя эди, бутун борлиқнинг сажда қилиши тушунаверилар эди. Лекин баъзи махлуқлар алоҳида қайд этилди, чунки баъзи одамлар ўша махлуқларга–қуёш, ой ва юлдузларга сажда қиладилар. Оятда ўша нарсаларнинг Аллоҳга сажда қилишини таъкидлашдан мақсад улар худо бўла олмаслигини яна бир бор таъкидлашдир. Бутун борлиқ ҳеч бир истисносиз Аллоҳга сажда қилаётгани айтилган бўлса ҳам, одамларга келганда, «кўплари» сажда қилмасликларига ишора этилмоқда. Ҳа, фақат одам боласигина Аллоҳга исён қилади. Аллоҳга сажда қилмагани учун, кофир бўлгани учун уларга азоб ҳақ бўлди. Аллоҳнинг азобига дучор бўлганлар икки дунёда хордир.)

19Мана бу икки ғаним Роббилари ҳақида талашган эдилар. Бас, куфр келтирганларга оловдан кийим бичилди. Бошлари устидан ўта қайноқ сув қуйиладир.

20У билан қоринларидаги нарсалар ва терилари эритилади.

21Улар учун темир гурзилар бор.

22Улар ҳар қачон ундаги ғамдан чиқмоқчи бўлсалар, унга қайтариладилар ва «Ёниш азобини тотинг!» дейиладир.

23Албатта, Аллоҳ иймон келтириб, яхши амалларни қилганларни остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритур. Улар у ерда олтин билакузуклар ва инжулар ила безанурлар. У ердаги либослари эса, ипакдандир. (Бир-бирига қарама-қарши икки нарсани бир жойда, бир хил савияда васф қилишлик Қуръони Каримга хос хусусиятлардан биридир. Жаҳаннамда оловнинг азобига қўшимча қилиб, ўта қайноқ сув қуйилса, жаннатда соя-салқин боғлар остидан муздек зилол, ҳузурбахш сувлар оқиб турибди. Жаҳаннамда азоб устига азоб келса, жаннатда ҳузур устига ҳузур. Дўзахиларга оловдан кийим кийдирилса, жаннатиларга ипакдан кўйлак кийдирилади. Дўзахилар бошига темир гурзи билан урилса, жаннатиларга олтин ва инжулардан безак тақилган.)

24Улар ширин сўзга ҳидоят қилинурлар ва мақталган Зотнинг йўлига ҳидоят қилинурлар. (Жаҳаннам аҳлига «Ёниш азобини тотинг!» деб гурзи билан урилса, жаннат аҳлига ширин сўзлар айтилиб, Аллоҳ таолонинг йўлига ҳидоят қилиб қўйилади.)

25Куфр келтирганлар ва Аллоҳнинг йўлидан ҳамда ерли ва четдан келган одамлар учун баробар қилиб қўйганимиз Масжидул Ҳаромдан тўсганларга ва у ерда ким зулм ила янглиш йўлга бурилишни ирода қилса, унга аламли азобни тоттирамиз.

26Биз Иброҳимга Байтнинг жойини белгилаб бериб: «Менга ҳеч нарсани шерик қилма, Байтимни тавоф қилгувчилар, (ибодатда) қоим тургувчилар ҳамда рукуъ, сужуд қилгувчилар учун поклагин.

27Одамларни ҳажга чақир, улар сен томон пиёда, узоқ-узоқ йўллардан юриб, озиган уловлар устида келсинлар.

28Ва ўзларига бўладиган манфаатларга шоҳид бўлсинлар. Маълум кунларда уларга ризқ қилиб берган чорва ҳайвонларини (сўйишда) Аллоҳнинг исмини зикр қилсинлар. Бас, улардан енглар ва бечора ва фақирларга ҳам егизинглар.

29Сўнгра ўзларидаги кирларни кетказсинлар, назрларига вафо қилсинлар ва «қадимги уй»ни тавоф қилсинлар», деганимизни эсла. (Байтуллоҳнинг эгаси Аллоҳ таоло томонидан, унинг қурувчиси Иброҳим алайҳиссаломга айтилаётган бу сифатлар Қурайш кофирларида эмас, мусулмонларда мавжуд. Демак, Байтуллоҳга, Масжидул Ҳаромга Қурайш кофирлари эмас, мусулмонлар ҳақлидирлар. Эй Иброҳим, одамларни ҳаж ибодатига чақир. Энг узоқ юртлардан ҳам келсинлар. Пиёда юриб бўлса ҳам, келсинлар. Йўл узоқлигидан, машаққатлилигидан уловлари озиб-ҳориб кетса ҳам, келсинлар.Ҳажга келувчилар, аввало, Аллоҳга ибодат қилади, тақвоси зиёда бўлади, ўзаро фикр ва тажриба алмашадилар, фойдали маслаҳатлар оладилар, шунингдек, савдо-сотиқ, тижорат ҳам қиладилар. Ҳаж мавсумнинг авжи, ийд кунлари бўлиб, унда зикр қурбонлик сўйиш жараёнида яна авжланади. Қурбонлик қилувчи ҳожи қурбонлигидан ўзи еса ҳам бўлади, бева-бечора, фақир-фуқароларга егизса ҳам бўлади Қурбонлик қилиб бўлганидан кейин, ҳожига эҳромдан чиқишга рухсат бўлади, эҳром вақтида мумкин бўлмаган соч олдириш ёки қисқартиришга, қўлтиқ остидаги ва бошқа жойлардаги тукларни, тирноқларни олишга изн берилади. Ҳожи бу ишларни бажариб, ювиниб-таранади. Оятда«...ўзларидаги кирларни кетказсинлар...» дейишдан мақсад шу. «Қадимги уй»дан мурод Каъбатуллоҳ. Бу тавофни фарз тавоф, ифоза тавофи, дейилади. Бу тавофсиз ҳаж ҳаж бўлмайди. Шуни адо этишлик билан ҳаж ибодати ҳам тугайди.)

30Ана шундай. Ким Аллоҳ ҳаром қилган нарсаларга риоя қилса, бас, бу Робби ҳузурида унинг ўзи учун яхшидир. Ва сизларга (келажакда) тиловат қилинадиганлардан бошқа чорва ҳайвонлари ҳалол қилинди. Бас, бутлардан иборат нажосатдан йироқ бўлинг ва ёлғон сўздан йироқ бўлинг.

31Аллоҳга бўлган иймондан оғманг, Унга ширк келтиргувчи бўлманг. Ким Аллоҳга ширк келтирса, бас, у гўёки осмондан қулаб тушгану уни йиртқич қуш олиб қочган ёки уни шамол узоқ ерга учириб кетган кабидир. (Инсон иймонга эришганда, юқори мартабаларга эришган бўлади,кимки ўша юксак мартабани хоҳламай, Аллоҳга ширк келтирса, худди осмондан қулаб тушган каби бўлади.)

32Иш бундоқ. Ким Аллоҳнинг нишонларини улуғласа, бас, албатта, бу қалбларнинг тақвосидандир. (Ушбу оят маъносида «нишонлар» деб таржима қилган ибора Қуръони Каримда «шаоир» деб айтилган. Бу «шаъийра» сўзининг жами–кўплиги, нишон, белги, аломат маъноларини билдиради. Бу сўз Аллоҳ таологa нисбат берилиб, «шаоируллоҳ–Аллоҳнинг нишонлари», дейилганда эса, Аллоҳнинг дини, Исломнинг кўзга кўринган, шон-шавкати аломати бўлган ибодатлар кўзда тутилади. Ушбу ояти каримада эса, қурбонликка сўйиладиган катта ҳайвонлар кўзда тутилмоқда.)

33Сизга у(нишон)ларда маълум вақтгача манфаатлар бордир. Сўнгра уларни (сўйиш) ҳалол макони «қадимги уй» (атрофи)дадир.

34Ҳар бир умматга уларга чорва ҳайвонларини ризқ қилиб берганига Аллоҳнинг исмини эслашлари учун қурбонлик қилишни жорий этганмиз. Бас, илоҳларингиз бир илоҳдир. Бас, Унгагина мусулмон бўлинг. Итоатли, мутавозеъларга башорат бер.

35Улар Аллоҳ зикр қилинган вақтда қалблари титрайдиган ва ўзларига етган мусибатга сабр қилгувчилар ҳамда намозни тўкис адо этгувчилардир, уларга ризқ қилиб берган нарсамиздан инфоқ қиларлар.

36Ва туяларни сиз учун Аллоҳнинг нишонларидан қилдик. Уларда сизга яхшилик бор. Уларга олд оёқларидан бири боғлиқ турган ҳолида Аллоҳнинг номини зикр қилинг. Ёнлари ерга текканида эса, бас, улардан енг ва қаноатли ва тиланган камбағалларни ҳам таомлантиринг. Шундай қилиб, Биз уларни сизга бўйинсундириб қўйдик. Шоядки шукр қилсангиз.

37Уларнинг гўштлари ҳам, қонлари ҳам зинҳор Аллоҳга етмайдир. Лекин Унга сиздан тақво етадир. Шундай қилиб, сизни ҳидоят қилгани эвазига Аллоҳга такбир айтишингиз учун уларни сизга бўйинсундириб қўйди. Яхшилик қилгувчиларга башорат бер. (Қурбонлик қилишдан мақсад банданинг Аллоҳ амрига итоатини, тақвосини намоён этишдир. Банда Аллоҳни қанча улуғласа, шунча оз. Биргина ҳидоятга бошлаб қўйгани учун қанча такбир айтса, оз. Қурбонлик қилиш ҳам, Аллоҳнинг йўлида ҳар қандай қурбонлик беришга тайёр эканини кўрсатиш ҳам ўша ҳидоят учун Аллоҳ таолони улуғлашдир.)

38Албатта, Аллоҳ иймон келтирганларни мудофаа қиладир. Албатта, Аллоҳ барча хоин ва кофирларни хуш кўрмас.

39Ўзларига қарши уруш очганларга уларга зулм қилингани учун (урушга) изн берилди. Албатта, Аллоҳ уларга нусрат беришга қодирдир. (Демак, кофирлар аввал мусулмонларга қарши уруш очган. Мусулмонлар ҳужумга ва зулмга учраганлар. Энди улар ўзларини ҳимоя қилмасалар, бўлмайди. Кофирлар уларни йўқ қилиб юборишлари мумкин. Мусулмонлар урушга кирсалар, Аллоҳ уларга ёрдам беришга қодирдир.)

40Улар ноҳақдан, фақатгина «Роббимиз Аллоҳ» деганлари учун ўз диёрларидан чиқарилгандирлар. Агар Аллоҳ одамларнинг баъзиларини баъзилари билан даф қилиб турмаса, узлатгоҳлар, канисалар, ҳавралар ва Аллоҳнинг номи кўплаб зикр қилинадиган масжидлар вайрон қилинган бўлур эди. Албатта, Аллоҳ Ўзига ёрдам берганларга ёрдам берур. Албатта, Аллоҳ кучли ва ғолибдир.

41Уларга ер юзида имкон берсак, намозни тўкис адо этарлар, закотни берарлар, яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтарарлар. Ишларнинг оқибати Аллоҳга оиддир. (Ояти каримадаги «Уларга ер юзида имкон берсак» жумласидан «макон берсак» маъноси ҳам тушунилади. Бунга қўшимча «ер юзида нусрат, ғалаба берсак» маънолари ҳам чиқади. Диёрларидан «Роббимиз Аллоҳ» деганлари учун чиқарилган мусулмонларга ер юзида макон, нусрат, ғалаба–имкон берсак: Ховлиқиб кетмайдилар, балки Аллоҳ таологa ихлос билан ибодат қиладилар, у билан боғланишни кучайтирадилар. Аллоҳ хоҳлаган оқибатини келтириб чиқаради. Хоҳласа, мағлубиятни ҳам ғалабага айлантириб юборади.)

42Агар сени ёлғончи қилаётган бўлсалар, бас, булардан олдин Нуҳ қавми, Од ва Самуд ҳам ёлғончи қилган эдилар.

43Иброҳим қавми, Лут қавми.

44Мадян эгалари ҳам. Ва Мусо ҳам ёлғончи қилинди. Мен кофирларга бир оз муҳлат бердим, сўнгра уларни тутдим. Бас, Менинг инкорим қандоқ бўлди?! (Албатта, ўта шиддатли бўлди. Ўта қўрқинчли бўлди. Ўша кофир, жиноятчи, Пайғамбарларини ёлғончига чиқарган қавмларнинг баъзиларини тўфон азоби тутди. Баъзиларини ер ютди, зилзила ва бошқа азобларга дучор бўлдилар.)

45Қанчадан-қанча шаҳар-қишлоқларни зулм қилгувчи бўлган ҳолида ҳалок этдик. Бас, улар (ҳозирда) шифтлари қулаган, ташландиқ қудуқ, (ҳувиллаган) юксак қаср (ҳолидадир).

46Ахир, ер юзида айланиб юрмайдимиларки, уларга ақл этадиган қалблар, эшитадиган қулоқлар бўлсин. Зеро, кўзлар кўр бўлмас, кўксилардаги қалблар кўр бўлур. (Ўша кофирлар ер юзида айланиб юрганларида, ўтган кофирлардан қолган асарларни кўрар эдилар. Уларни кўриб, тафаккур қилганларида қалблари таъсирланиб, ақллари кирар эди. Одамлардан ўтган золим кофир қавмлар нима учун ва қандай қилиб ҳалокатга учраганлари ҳақидаги ривоятларни эшитар, улардан ибрат олар эдилар.)

47Улар сендан азобнинг тезроқ келишини сўрарлар. Ҳолбуки, Аллоҳ ваъдасига хилоф қилмас. Дарҳақиқат, Роббинг ҳузуридаги бир кун, сиз санайдиган минг йилдекдир. (Модомики кофирларга азоб юборишни ваъда қилдими, уларга Аллоҳнинг азоби, албатта, келади. Шошилмай турсинлар. Азобни қачон юборишни Аллоҳнинг Ўзи билади. Аллоҳ таоло ҳеч шошилмайди. «Дарҳақиқат, Роббинг ҳузуридаги бир кун сиз санайдиган минг йилдекдир». Шунинг учун ҳам У зот шошилмайди.)

48Қанчадан-қанча шаҳар-қишлоқларга зулм қилгувчи бўлган ҳолида ҳам муҳлат бердим. Сўнгра уларни (азобга) тутдим. Қайтиш фақат менгагинадир.

49Сен: «Эй одамлар! Мен сизлар учун фақат бир очиқ огоҳлантиргувчиман, холос», деб айт.

50Иймон келтириб, яхши амалларни қилганларга мағфират ва икромли ризқ бордир.

51Бизнинг оятларимизни ожиз қолдирмоқчи бўлиб, саъйи-ҳаракат қилганлар, ана ўшалар жаҳийм эгаларидир.

52Биз сендан илгари ҳеч бир Расул ва Набий юбормадикки, у бир нарсани таманний қилганида, шайтон унинг таманнийсига (шубҳа) ташламаган бўлса. Бас, Аллоҳ шайтон ташлайдиган нарсани кетказур. Сўнгра Аллоҳ Ўз оятларини мустаҳкам қилур. Аллоҳ ўта билгувчи ва ҳикматли зотдир. (Луғат жиҳатидан қарайдиган бўлсак «Таманний» сўзи араб тилида «олий орзу» (ажНабий тилдаги «идеал») маъносини англатади. Шунинг учун ҳам ояти карима маъносини таржима қилишда бу сўзни шу ҳолда қолдиришни раво кўрдик. Ушбу ояти

каримада, бу олий орзу бошқа Расул ва Набийларда ҳам бўлганлиги, бу кўпроқ шайтон томонидан нотўғри фикр ёки ҳолатларга олиб бориши мумкинлиги, аммо Аллоҳ доимо Ўзи Пайғамбарларни бундан сақлаб келганлиги айтилмоқда. Ушбу ҳолат Пайғамбаримиз (с.а.в) ҳаётларида бир неча марта кўрилган.)

53Шайтон ташлайдиган нарсанинг қалбларида касали борларга ва қалблари тошларга фитна бўлиши учундир. Албатта, золимлар (ҳақдан) узоқ тортишувдадирлар.

54Илм берилганлар у(Қуръон) Роббингдан келган ҳақ эканини билишлари, унга иймон келтиришлари ва қалблари унга боғланиб, таскин топиши учундир. Албатта, Аллоҳ иймон келтирганларни тўғри йўлга ҳидоят қилгувчидир.

55Куфр келтирганлар, уларга (қиёмат) соати тўсатдан келгунича ёки қисир Кун азоби келгунича у(Қуръон)дан шубҳада бўлишда давом этурлар. (Кофирлар қиёматгача Қуръони Карим Аллоҳдан келган ҳақ эканига шубҳада бўладилар. Шунинг учун иймон келтирмайдилар. Лекин бу билан фақат ўзларига зиён қиладилар, холос.)

56Ўша кунда ҳукмронлик (ёлғиз) Аллоҳгагина хосдир. У улар орасида ҳукм қилур. Бас, иймон келтирганлар ва яхши амал қилганлар нозу неъмат жаннатларидадирлар.

57Куфр келтирган ва оятларимизни ёлғонга чиқарганлар эса, бас, ана ўшаларга хорловчи азоб бордир.

58Аллоҳ йўлида ҳижрат қилганлар, сўнгра ўлдирилиб ёки вафот этганларни, албатта, Аллоҳ гўзал ризқ ила ризқлантирур. Албатта, Аллоҳ ризқ бергувчиларнинг энг яхшисидир. (Ҳижрат Аллоҳ йўлида ватандан, қариндош-уруғдан, молу дунёдан, турли қулайликлардан узоқда бўлишдир. Ҳижрат барча Пайғамбарлар, улуғ зотлар бошидан ўтказган ҳолатдир. Исломда эса, Ислом Пайғамбари Муҳаммад (с.а.в.) ва у кишининг сафдошлари–саҳобаларнинг бир қисми ҳаётидаги катта синовдир. Аллоҳ таоло уларнинг Маккадан Мадинага қилган ҳижратларидан сўнг Исломга фатҳу футуҳ, шону шавкат берди.)

59Албатта, У зот уларни ўзлари рози бўладиган жойга киритур. Албатта, Аллоҳ ўта билгувчи ва ҳалим зотдир.

60Иш бундоқ. Ким ўзига иқоб қилинганига ўхшаш иқоб қилсаю, сўнгра унга яна зўравонлик қилинса, Аллоҳ, албатта, унга нусрат берур. Албатта, Аллоҳ авфли ва мағфиратли зотдир. (Биров зулмга учраб, бошқа бир киши томонидан иқобга учраса, қасос олиш тариқасида ўша золимдан ўзига қилинган иқоб даражасида ўч олсаю, сўнгра унга яна тажовуз қилинса, ўша одамга Аллоҳ ёрдам беради. Чунки у зулм қилмаяпти, ҳаддидан ошмаяпти, фақат ўз ҳаққини талаб қиляпти. Бошқа томон эса, аввал ноҳақдан тажовузкорлик қилган эди. Тажовузига яраша жавоб келганида, тушуниб ўзини тийиши керак эди. Аммо у яна тажовузкорлик қилди.)

61Чунки Аллоҳ, албатта, кечани кундузга киритур ва кундузни кечага киритур. Албатта, Аллоҳ ўта эшитгувчи ва ўта кўргувчи зотдир. (Доимий сувратда кеча кундузга, кундуз кечага кириб туради. Буни Аллоҳга куфр келтириб, гердайиб

юрган одамлар ҳам, бошқалари ҳам қила олмайди. Буни фақат Аллоҳ таологина қилади. Аллоҳнинг бу ишини биров тўхтата олмаганидек, у зотнинг мазлумларга нусрат беришини ҳам тўхтата олмайди.)

62Чунки Аллоҳнинг Ўзигина ҳақдир, Ундан бошқа топинаётганлари эса, ботилдир. Албатта, Аллоҳ юксак ва буюкдир.

63Аллоҳ осмондан сув туширганида, ернинг ям-яшил бўлишини кўрмадингми?! Албатта, Аллоҳ ўта лутфли ва хабардор зотдир.

64Осмонлару ердаги нарсалар Уникидир. Албатта, Аллоҳ, Унинг Ўзигина беҳожат ва мақталган зотдир. (Аллоҳ таоло осмонлару ердаги нарсаларга эга бўлганидан, У зотнинг ҳеч бир нарсага ҳожати йўқ. Шундай ҳам мақталган, ҳамду сано эгаси бўлган зотдир. Ўзидан бошқа ёрдамчига Унинг ҳожати бўлмаганидек, бировнинг мақтовига ҳам ҳожати йўқдир.)

65Аллоҳ ердаги нарсаларни, денгизда Ўз изни ила юрадиган кемани сизларга бўйсундириб қўйганини ҳамда осмонни изнисиз ерга тушишдан тутиб туришини кўрмадингизми?! Албатта, Аллоҳ одамларга шафқатли ва меҳрибондир. (Инсоф билан фикр ишлатиб қаралса, Аллоҳ таоло ер юзидаги ҳамма нарсаларни инсон фойдаси учун, унга бўйсунадиган, унга беминнат хизмат қиладиган қилиб қўйган. Ҳаводан тортиб, тошу тоққача, набототу жамодот, катта-кичик жонзотлар, ҳамма-ҳаммаси инсон учун хизматкор. Уларнинг эвазига инсондан ҳақ талаб қилинмайди.)

66Сизларни тирилтирган, кейин ўлдирадиган, сўнгра (қайта) тирилтирадиган ҳам Унинг Ўзидир. Албатта, инсон ўта ношукрдир. (Инсонга ҳаёт бериб, уни йўқдан бор қилган ким?! Албатта, Аллоҳ! Ана шу зотга шукр қилиб, Унга иймон келтириб, Унинг ибодатини қилса, бўлмасмиди?! Бу дунёда яшаб юрган инсонни ўлдирадиган ким?! Албатта, Аллоҳ! Ўлганларни қиёмат куни қайта тирилтирадиган, уларни сўроқ-саволга тутадиган, қилганига яраша мукофот ёки жазо берадиган ким?! Албатта, Аллоҳ! Шундай экан, инсон ўша кунга тайёргарлик кўрса бўлмасмиди?! «Албатта, инсон ўта ношукрдир». Шунинг учун ҳам Аллоҳга куфр келтиради. Унга исён қилади. Унинг кўрсатган йўлидан юрмайди.)

67Биз ҳар бир умматга шариат берганмиз. Улар ўшанга амал қилгувчилардир. Бас, бу ишда ҳаргиз сен ила низо қилмасинлар. Роббингга даъват қил. Албатта, сен мустақийм ҳидоятдасан.

68Агар улар сен билан тортишсалар: «Аллоҳ нима қилаётганингизни билгувчидир.

69Аллоҳ қиёмат куни сиз ихтилоф қилган нарса бўйича орангизда ҳукм қиладир», деб айт.

70Аллоҳ, албатта, осмону ердаги нарсани билишини, ана ўша, албатта, китобда эканини ва, албатта, у нарса Аллоҳга осон эканини билмайсанми?! (Ушбу оятдаги савол иқрор қилдириш маъносидадир. Яъни, билар эдинг-ку, дейилмоқда. Ояти

каримадаги «китоб»дан мурод «Лавҳул маҳфуз»дир. Демак, ҳукм қилиш Аллоҳ таоло учун ҳеч нарса эмас.)

71Улар Аллоҳни қўйиб, У зот ҳақларида бирон ҳужжат туширмаган, ўзларида у ҳақда илм бўлмаган нарсага ибодат қиладилар. Золимларга ҳеч бир нусрат бергувчи йўқдир.

72Уларга очиқ-ойдин оятларимиз тиловат қилинаётганида, куфр келтирганларнинг юзларида инкорни кўрурсан. Улар ўзларига оятларимизни тиловат қилиб бераётганларга чанг солишга оз қолурлар. Сен уларга: «Бунингиздан ҳам ёмонроқ нарсанинг хабарини берайми? У дўзахдир. Аллоҳ уни куфр келтирганларга ваъда қилгандир. Ва у нақадар ёмон қайтиш жойидир», деб айт.

73Эй одамлар! Бир масал айтилмиш, бас, унга қулоқ солинг! Албатта, сизлар Аллоҳни қўйиб, топинаётган нарсаларингиз, агар барчалари бирлашсалар ҳам, битта пашша ярата олмаслар. Ва агар пашша улардан бирон нарсани тортиб олса, ундан ўшани қутқариб ололмаслар. Талаб қилувчи ҳам, талаб қилинган ҳам ожиз бўлди. (Бошқа катта жонзотларни қўйсинлар-у, энг кичик, энг ҳақир, энг аҳамиятсиз кўринган пашшани яратишга уриниб кўрсинлар. Ярата олмаслар. Хўш, энди бир дона пашшани ярата олмаган бутга қандай қилиб топиниш, сиғиниш, айтганини (агар айтолса,) қилиш мумкин? Асло мумкин эмас. Умуман ақлга, мантиққа тўғри келмайди. Пашша жуда заиф, ҳақир жон. Аммо, у сабаб бўлиб баъзи бир касалликларни ташиб келтирса, ҳаммаси тўпланиб, ҳаракат қилса ҳам, ўша касалликдан зарар кўраётганни ёки ўлаётганни қутқариб қололмайдилар. Буни ҳамма ҳаётда кўрган. «Талаб қилувчи ҳам, талаб қилинган ҳам ожиз бўлди». Яъни, Аллоҳдан ўзганинг ибодатини талаб қилувчи ҳам, ибодати талаб қилинган нарсалар ҳам ожиздирлар. Бирон нарса қўлларидан келмас.)

74Улар Аллоҳнинг қадрини жойига қўймадилар. Албатта, Аллоҳ кучли ва азиздир. (Яъни, улар ёлғиз Аллоҳнинг Ўзига эътиқод қилишлари, фақат Унгагина ибодат қилишлари лозим эди. Аммо улар Аллоҳнинг қадрини билмадилар, унга ширк келтирдилар, Ундан ўзгаларга топиндилар.)

75Аллоҳ фаришталардан ва одамлардан Пайғамбарлар танлар. Албатта, Аллоҳ ўта эшитгувчи ва кўргувчидир.

76У зот уларнинг олдиларидаги ва ортларидаги нарсани билур. Барча ишлар ёлғиз Аллоҳгагина қайтарилур.

77Эй иймон келтирганлар! Рукуъ, сажда қилинглар ва Роббингизга ибодат қилинглар ҳамда яхшилик қилинглар, шоядки нажот топсангиз.

78Ва Аллоҳ (йўлида) ҳақ жиҳод қилингиз. У сизларни танлаб олди. Ва сизга бу динда ҳеч танглик қилмади. Бу отангиз Иброҳимнинг миллати. У сизларни бундан олдин ва бу(Қуръон)да Пайғамбар сизларга гувоҳ бўлиши учун, сизлар эса, одамларга гувоҳлар бўлишингиз учун мусулмонлар деб номлади. Бас, намозни тўкис адо этинглар, закот беринглар ва Аллоҳга боғланинглар. У сизнинг хожангиздир. Бас, У зот қандай ҳам яхши хожа ва қандай ҳам яхши нусрат бергувчи. (Суранинг охиридаги ушбу икки оятда Аллоҳ таоло Ислом умматига

нидо қилмоқда. Бу нидо мусулмонларга энг маҳбуб мурожаат билан «Эй иймон келтирганлар», деб бошламоқда. Бу нидо ўзидан кейин келадиган амрларни алоҳида кўтаринки руҳда адо этишга ундайди. Ундан кейин келаётган амрлар эса, рукуъ, сажда қилмоқликдир.)

Chapter 23 (Sura 23)

1Батаҳқиқ, мўминлар нажот топдилар.

2Улар намозларида хушуъ қилувчилардир.

3Улар беҳуда нарсалардан юз ўгиргувчилардир.

4Улар закотни адо қилгувчилардир.

5Улар фаржларини сақловчилардир.

6Магар ўз жуфти ҳалоллари ва қўлларида мулк бўлганлардан (сақламасалар), албатта, улар маломат қилинувчи эмаслардир.

7Ким ана шундан бошқани талаб қилса, бас, ана ўшалар тажовузкорлардир.

8Улар омонатларига ва аҳдларига риоя қилгувчилардир.

9Улар намозларини муҳофаза қилувчилардир.

10Ана ўшалар ворис бўлгувчилардир.

11Улар Фирдавсни мерос олурлар, улар унда абадий қолгувчилардир.

12Қасамки, батаҳқиқ, инсонни лой сулоласидан яратдик.

13Сўнгра уни мустаҳкам қароргоҳда нутфа қилдик.

14Сўнгра нутфадан алақа яратдик, алақадан чайналган гўшт яратдик, чайналган парча гўштдан суяк яратдик, бас, суякка гўшт қопладик, сўнгра уни бошқа бир жонзот этиб пайдо қилдик. Бас, яратгувчиларнинг энг яхшиси Аллоҳ баракотли ва буюкдир.

15Сўнгра, албатта, сизлар бундан кейин ўлгувчисизлар.

16Сўнгра, албатта, сизлар қиёмат куни қайта тирилтирилурсизлар.

17Батаҳқиқ, Биз устингизда етти йўлни яратдик. Биз махлуқотдан ғофил бўлган эмасмиз. (Эй одамлар, Биз устингизга етти табақа осмонни яратиб қўйганмиз. Шундай жонсиз, мустаҳкам ва чексиз нарсаларда нима бўлаётганини ҳам билиб турамиз.)

18Биз осмондан ўлчов ила сув тушириб, уни ерга жойлаштирдик. Албатта, Биз уни кетказишга ҳам қодирдирмиз. (Осмондан ўлчов ила сув тушириб, уни ерда қарорлаштириш ҳам Аллоҳ таолонинг ишидир. Ким керакли миқдорда осмондан

сув тушира олади? Ердаги ҳамма сув осмондан ўлчов билан тушгандир. Ортиқча ҳам эмас, кам ҳам эмас. Шунинг ўзини ибрат назари билан ўйлаган одам иймонга келиши керак. Сувни келтирган зот кетказа олмасмиди? Аллоҳ таоло сувни кетказишига далил сифатида баъзан маълум жойларни сувдан бебаҳра қилиб қўяди. Ўша ерда қурғоқчилик бўлиб, ҳамма нарса ҳалокатга юз тутади. Ана шу қурғоқчилик ҳодисалари ҳам Аллоҳ таолонинг қудратига далолат қилади. Улар ҳам одамларни иймонга чақирадиган ибратли нарсалардир.)

19Ва у(сув) ила сиз учун хурмо ва узум боғлари пайдо қилдик, сизга у(боғ)ларда
кўп мевалар бўлиб, улардан ерсизлар.

20Ва Тури Сийнодан чиқадиган бир дарахтни (пайдо қилдикки), у ёғ ва
егувчиларга нонхуриш ила ўсур. (Яъни, ҳам ёғ, ҳам нонхуриш сифатида
ишлатиладиган, кўпроқ Тури Сийнода ўсадиган зайтун ҳам ибратга сазовор
дарахт саналади.)

21Албатта, сиз учун чорва ҳайвонларида ибрат бордир. Биз сизни уларнинг
қоринларидаги нарса ила суғорурмиз ва сиз учун уларда кўпгина манфаатлар бор
ва улардан ерсизлар.

22Ва уларга ва кемаларга юклanурсизлар.

23Батаҳқиқ, Биз Нуҳни қавмига юбордик. Бас, у: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат
қилинг. Сиз учун Ундан ўзга ҳеч бир илоҳ йўқдир. Наҳотки қўрқмасангиз?!» деди.

24Бас, унинг қавмидан куфр келтирган зодагонлари: «Бу сизга ўхшаш башар,
холос, сиздан афзал бўлиб олмоқчи. Агар Аллоҳ хоҳласа, фаришталарни туширар
эди. Аввалги ота-боболаримизда буни эшитган эмасмиз.

25У фақат бир жинни одам, холос. Бас, уни бир оз муддат пойлаб туринг», дедилар.

26У: «Эй Роббим, мени ёлғончи қилганларга қарши менга нусрат бер», деди. (Нуҳ
алайҳиссалом ҳақиқий нусрат қаердалигини яхши билганлари учун дарҳол
Аллоҳга илтижо қилиб, ўзларини ёлғончи санаганларга қарши ёрдам сўрадилар.)

27Бас, Биз унга: «Бизнинг кўз ўнгимизда ва ваҳийимиз ила кема яса. Бас, Бизнинг
амримиз келиб, таннур фаввора бўлганда, у(кема)га ҳар бир турдан бир жуфтдан
ва аҳлингни чиқар, магар кимнинг зиддига олдин сўзимиз ўтган бўлса (чиқарма).
Зулм қилганлар ҳақида Менга хитоб қилма. Албатта, улар ғарқ
қилингувчилардир.

28Бас, сен ўзинг билан бирга бўлганлар ила кемага жойлашиб олгач: «Бизни золим
қавмлардан қутқарган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин», дегин.

29Ва: «Эй Роббим, мени муборак манзилга туширгин, Сен, Ўзинг манзилга
туширгувчиларнинг энг яхшисисан», дегин», дедик.

30Албатта, бунда оят-ибратлар бордир. Албатта, Биз синовчи бўлган эдик.

31Сўнгра улардан кейин бошқа авлодларни пайдо қилдик. (Яъни, Нуҳ ва унинг қавмидан кейин бошқа халқларни пайдо қилдик.)

32Бас, уларнинг ичига ўзларидан бўлган Пайғамбарни: «Аллоҳга ибодат қилинг. Сиз учун Ундан ўзга илоҳ йўқдир, наҳотки, қўрқмасангиз», деб юбордик. (Эътибор берадиган бўлсак, бу Пайғамбар ҳам Нуҳ алайҳиссаломнинг сўзларининг айнан ўзини такрорламоқда. Аллоҳдан ўзга ибодатга сазовор илоҳ йўқлигини таърифламоқда ва Аллоҳга иймон келтирмай юриш қўрқинчли эканини уқтирмоқда.)

33Унинг қавмидан куфр келтирган, охиратга рўбарў бўлишини ёлғонга чиқарган ва Биз уларни ҳаёти дунёда маишатпараст қилиб қўйган зодагонлари: «Бу сизга ўхшаган башар, холос. Сиз еган нарсадан ейди, сиз ичган нарсадан ичади.

34Агар ўзингизга ўхшаган башарга итоат қилсангиз, унда, албатта, сиз зиёнкорлардандирсиз.

35У сизга, ўлсангиз, тупроқ ва суяк бўлсангиз ҳам, албатта, чиқарилгувчи бўлишингизни ваъда қилмоқдами?!

36Ҳайҳот! Ҳайҳот! Сизга ваъда қилинган нарса нақадар узоқ!

37Шу дунёдаги ҳаётимиздан бошқа ҳаёт йўқдир. Ўламиз, тириламиз ва биз қайта тирилгувчи эмасмиз.

38У фақат Аллоҳга нисбатан ёлғон уйдирган одам, холос. Биз унга иймон келтиргувчи эмасмиз», дедилар. (Бу қавмнинг жавоби ҳам моҳиятан Нуҳ қавми жавобининг айнан ўзи. Бу сафар ҳам қавм номидан зодагонлари жавоб бермоқда.)

39У: «Эй Роббим, мени ёлғончи қилганларга қарши менга нусрат бер», деди.

40У зот: «Озгинадан сўнг улар надомат чекувчи бўлурлар», деди. (Яъни, Аллоҳ таоло у Пайғамбар алайҳиссаломнинг дуоларини қубул қилди. У зот алайҳиссаломга нусрат берадиган бўлди. Ва сабр қил, озгина вақтдан сўнг у кофирлар пушаймон қилувчи бўладилар, деди.)

41Бас, уларни ҳақ ила қичқириқ олди. Бас, Биз уларни хасу чўпга айлантирдик. Даф бўлсин золим қавмлар!

42Сўнгра улардан кейин бошқа аср авлодларини пайдо қилдик. (Яъни, қиссаси келтирилган ўша қавмдан кейин бошқа турли қавмларни дунёга келтирдик.)

43Ҳеч бир уммат ўз ажалидан олдин ҳам кетмас, ортда ҳам қолмас.

44Сўнгра Пайғамбарларимизни кетма-кет юбордик. Ҳар қачон бир умматга ўз Пайғамбари келса, уни ёлғончи қилдилар. Бас, Биз ҳам уларни баъзилари ортидан баъзиларини (ҳалокатга) эргаштиравердик ва уларни гапу сўзга айлантирдик. Бас, даф бўлсин иймон келтирмайдиган қавмлар!

45Сўнгра биз Мусо ва биродари Ҳорунни оятларимиз ва очиқ ҳужжат ила
юбордик.

46Фиръавн ва унинг аъёнларига. Бас, улар мутакаббирлик қилдилар ва ўзини
юқори қўйган қавм бўлдилар.

47Бас, улар: «Ўзимизга ўхшаган икки башарга иймон келтирамизми?! Ҳолбуки,
уларнинг қавми бизга қуллик қилгувчи бўлиб турибди-ку?!« дедилар. (Яъни,
қандай қилиб ўзимизга ўхшаган, қўлимизда қул бўлиб турган Бани Исроил
қавмининг икки одамига Пайғамбар деб иймон келтирамиз, дедилар.)

48Бас, икковларини ёлғончи қилдилар ва ҳалок қилинганлардан бўлдилар.

49Батаҳқиқ, Биз, шоядки, ҳидоят топсалар, деб Мусога Китобни берган эдик.

50Ибн Марямни ва унинг онасини оят-аломат қилдик ва икковларини оқар сувли
қароргоҳ тепаликка жойладик. (Ийсо ибн Марям алайҳиссаломни ва у кишининг
оналари Биби Марямни Аллоҳ Ўз қудратига далолат қилувчи мўъжиза-аломат
ўлароқ юборди ва Байтул Мақдис еридан оқар суви бор, бир тепаликка жойлади.)

51Эй Пайғамбарлар! Пок нарсалардан енглар ва солиҳ амаллар қилинглар.
Албатта, Мен нима амал қилаётганингизни ўта билгувчиман.

52Албатта, сизнинг бу умматингиз ягона умматдир. Мен эса, Роббингизман. Бас,
Менгагина тақво қилинг. (Эй Пайғамбарлар, сизнинг динингиз
Исломдир.Роббингиз бўлган Аллоҳга тақво қилинг.)

53Бас, улар ишларини ўз ораларида пора-пора қилиб бўлиб юбордилар. Ҳар фирқа
ўз ҳузурларидаги нарса ила хурсанддирлар. (Пайғамбарлар бир динда бўлган
эдилар. Аммо улардан кейингилар ягона динни турли фирқаларга парчалаб
юбордилар.)

54Бас, сен уларни ғафлатларида бир муддат қўйиб қўй.

55Улар Бизнинг ўзларига молу дунё ва фарзандлар ила мадад бераётганимизни.

56Уларга яхшиликларни тезлатишимиз, деб ҳисоблайдиларми? Йўқ! Улар
сезмаслар.

57Албатта, Роббиларидан қўрқиб хавфда турувчилар.

58Ва Роббилари оятларига иймон келтирадиганлар.

59Ва Роббиларига ширк келтирмайдиганлар.

60Ва берадиган нарсаларини, албатта, Роббиларига қайтгувчи эканликларидан
қалблари титраган ҳолда берурлар.

61Ана ўшалар яхшиликларга шошилурлар ва улар ўша(яхшилик)лар учун
мусобақа қилурлар.

62Биз ҳеч бир жонга тоқатидан ташқари таклиф қилмасмиз. Ҳузуримизда китоб бор. У ҳақни сўзлайдир. Уларга зулм қилинмас.

63Йўқ! Уларнинг қалблари бундан ғафлатдадир. Уларнинг бундан бошқа амаллари бордир. Улар ўша (амал)ларни қилгувчидирлар.

64Токи уларнинг маишатпарастларини азоб ила тутганимизда, бирдан фарёд солурлар.

65Энди, бугун фарёд солманг! Албатта, Биз томонимиздан сизга нусрат қилинмас.

66Батаҳқиқ, Менинг оятларим сизга тиловат қилинар эди. Сиз эса, ортингизга қочар эдингиз.

67У(Каъба) билан кибрланар, тунги суҳбатингизда беҳуда сўзлар айтар эдингиз.

68Наҳотки улар бу сўзни тадаббур қилиб кўрмадилар? Ёки уларга аввалги ота-боболарига келмаган нарса келибдими?

69Ёки ўз Пайғамбарларини танимасдан улар унга инкор қилгувчи бўлмоқдалармы?

70Ёки, унда жиннилик бор, дейдилармы? Йўқ! У уларга ҳақ ила келди. Уларнинг кўплари эса, ҳақни ёмон кўргувчидирлар. (Муҳаммад (с.а.в.) уларга ҳақ дин ила келди. Шунинг учун улар Исломдан юз ўгирмоқдалар. Улар ҳақни ёмон кўрадилар.)

71Агар ҳақ уларнинг ҳавойи нафсларига эргашса, албатта, осмонлару ер ва улардаги кимсалар фасодга учрар эди. Йўқ! Биз уларга ўз шарафларини келтирдик. Улар эса, шарафларидан юз ўгирмоқдалар. (Ҳақ битта, яъни, Аллоҳнинг динидир. Ҳамма ҳаққа эргашмоғи лозим. Чунки ҳақ битта, одамларнинг ҳавойи нафслари эса, чексиздир. Инчунин, ҳавойи нафс ила ҳақиқатга эришиб бўлмайди. Қачон ҳавойи нафснинг кўйига тушилса, фасодга учралади. Аллоҳдан келган ҳақ–Ислом одамларни йўлга солиши керак. Аммо одамлар у ҳақдан–Исломдан юз ўгирмоқдалар. Ҳақни–Исломни ҳавойи нафсларига эргаштиришни истайдилар. Биз келтирган Қуръон–Ислом–ҳақ улар учун шарафдир. Ким ҳаққа эргашса, амал қилса, шон-шарафга эга бўлади.)

72Ёки сен улардан харож сўраяпсанми?! Бас, Роббингнинг харожи яхшироқдир. У зот энг яхши ризқ бергувчидир.

73Албатта, сен уларни тўғри йўлга чақирасан.

74Албатта, охиратга иймон келтирмайдиганлар бу йўлдан озгувчидирлар.

75Агар уларга раҳм қилиб, уларга етган зарарни кушойиш қилсак ҳам, туғёнларида бардавом бўлиб, адашиб-улоқиб юраверадилар.

76Батаҳқиқ, Биз уларни азоб ила тутдик, бас, улар Роббиларига бўйин ҳам эгмадилар, тазарруъ ҳам қилмадилар.

77Токи қачон уларга шиддатли азоб эшигини очганимизда, тўсатдан ноумид бўлгувчилардир.

78У зот сизга қулоқни, кўзлару қалбларни пайдо қилган зот. Нақадар оз шукр қилурсиз!

79У зот сизларни ер юзида яратиб, таратгандир. Ва Унгагина тўпланурсизлар.

80У зот тирилтирур ва ўлдирур. Кечаю кундузнинг алмашиниши ҳам Унга оид. Наҳотки ақл юритмасангиз?

81Йўқ! Улар аввалгилар айтган нарсага ўхшаш нарсани айтдилар.

82Улар: «Биз ўлиб тупроқ ва суяк бўлганимиздан кейин ҳам-а? Биз, албатта, қайта тирилтирилувчимизми-а?

83Батаҳқиқ, бизга ҳам, бундан олдин ота-боболаримизга ҳам бу ваъда қилинган эди. Бу аввалгиларнинг афсонасидан бошқа нарса эмас», дедилар.

84Сен: «Агар билсангиз, Ер ва ундаги кимсалар кимникидир?» деб айт.

85«Аллоҳникидир», дерлар. Сен: «Наҳотки эслатма олмасангиз?!» дегин.

86Сен: «Етти осмоннинг Роббиси ким? Улуғ аршнинг Робби ким?» деб айт.

87Улар: «Аллоҳникидир», дерлар. Сен: «Наҳотки қўрқмасангиз?!» деб айт.

88Сен: «Агар билсангиз (айтинг-чи), ҳар бир нарсанинг мулки қўлида бўлмиш, Ўзи ҳимоя қиладиган ва Ундан ҳимоя қилинмайдиган зот ким?!» деб айт. (Яъни, хоҳлаган кишисини Ўз ҳимоясига ола биладиган, бошқалар Ундан ҳимоялана олмайдиган зот ким?)

89«Аллоҳникидир», дерлар. Сен: «Қандоқ ҳам сеҳрланмоқдасиз-а?!» деб айт. (Агар ўша нарсалар Аллоҳники эканини билсангиз, нима учун Аллоҳга иймон келтирмаяпсиз?! Кофир ҳолингизда юрибсиз? Буни фақат сеҳрланган одам қилиши мумкин, холос. Сиз қандоқ ҳам сеҳрлангансиз-а?! Ушбу саволлар мушрикларга, Аллоҳга ширк келтирадиганларга берилмоқда. Бунда Аллоҳга турли-туман бут-санамларни ширк келтирадиганлар ҳам, аҳли китоб бўла туриб, Аллоҳга баъзи шахсларни ширк келтирадиганлар ҳам баробардирлар. Чунки уларнинг ҳаммаси Аллоҳдан бошқа ҳеч бир зот бирор нарсани ярата олмаслигини, бирор нарсага молик бўла олмаслигини билгани ҳолда, Аллоҳнинг ваҳдониятига эмас, ширкка қараб юрадилар. Улар бу ишни ҳужжат-далил йўқлигидан қиладиларми?)

90Йўқ! Биз уларга ҳақни келтирдик. Улар эса ёлғончилардир.

91Аллоҳ ҳеч бир фарзанд тутмаган, У билан бирга ҳеч бир илоҳ бўлмаган. Шундоқ бўлганида, ҳар бир илоҳ ўзи яратган нарсаси билан кетиб, баъзилари баъзиларидан устун келар эди. Аллоҳ улар қилаётган васфдан пок бўлди. (Яъни, Аллоҳдан бошқа яна илоҳ бўлганида, у ҳам ўзига бирор нарсаларни яратган бўлар

эди. Оқибатда ҳар бир илоҳ ўзи яратган нарсани ўзича тасарруф қилавериб, дунёнинг низоми бузилар эди. Ҳар бир илоҳ ўзиникини ўтказаман деб уриниши натижасида ораларида низо чиқар, баъзилари баъзиларидан устун келар эди. Дунё низоми бузилар эди. Бу ақида Аллоҳдек зотга айб, нуқсонни васф қилишдир.)

92У ғайбни ва ҳозирни билгувчидир. У улар ширк келтираётган нарсадан олийдир. (Аллоҳ таоло ҳамма нарсани–ғайбни ҳам, ҳозирни ҳам билгувчи зотдир. У зот мушриклар ширк келтираётган нарсадан олийдир.)

93Сен: «Эй Роббим, агар менга, албатта, уларга ваъда қилинган нарсани кўрсатадиган бўлсанг.

94Эй Роббим, мени золим қавмлар ичида қилмагин», деб айт.

95Албатта, Биз уларга ваъда қилаётган нарсамизни сенга кўрсатишга қодирмиз.

96Сен эса, ёмонликни гўзал нарса ила даф қил. Биз нима васф қилаётганларини яхши билгувчимиз.

97Сен: «Эй Роббим, сендан шайтонларнинг васвасасидан паноҳ сўрайман!

98Сендан, эй Роббим, уларнинг менга ҳозир бўлишларидан паноҳ сўрайман», деб айт.

99Токи улардан бирига ўлим келган чоғда: «Эй Роббим, мени (ҳаётга) қайтаргин.

100Шоядки тарк қилган нарсамда солиҳ амал қилсам», дер. Йўқ! Албатта, бу (қуруқ) сўз бўлиб, у айтгувчи, холос. Уларнинг ортида қайта тириладиган кунларигача тўсиқ бордир.

101Бас, қачонки сурга пуфланганда, у кунда ораларида на насаб қолур ва на бир-бирларини суриштирурлар. (Яъни, қиёматдан дарак бергувчи сурга пуфланган пайтда ҳар ким ўзи билан овора бўлиб, одамлар орасида наслу насаб алоқалари қолмас. Балки ҳамма отаси, онаси, ака-укаси, бола-чақасидан қочадиган бўлиб қолади.)

102Кимнинг мезонлари оғир келса, бас, ана ўшалар, ўзлари нажот топгувчилардир.

103Кимнинг мезони енгил келса, бас, ана ўшалар, ўзларига зиён қилибдилар. Жаҳаннамда абадий қолгувчи бўлибдилар.

104Юзларини олов куйдирур. Улар унда бадбашара ҳолда бўлурлар.

105Сизларга оятларим тиловат қилинган эмасмиди?! Бас, сиз уларни ёлғонга чиқарган эмасмидингиз?! (Шунда улар ўз айбларига иқрор бўладилар.)

106Улар: «Эй Роббимиз, бадбахтлигимиз ўзимиздан устун келиб, залолатга кетган қавм бўлган эканмиз.

107Эй Роббимиз, бизни бу (дўзах)дан чиқаргин, агар яна (эски ҳолимизга) қайтсак, бас, албатта, золимлардан бўлурмиз«, дерлар.

108У зот: «У(ер)да хор бўлиб қолаверинг ва Менга гапирманг!

109Аниқки, Менинг бандаларимдан бир гуруҳи: «Эй Роббимиз, Биз иймон келтирдик. Бизни мағфират қилгин. Бизга раҳм қилгин. Сенинг Ўзинг раҳм қилгувчиларнинг яхшисисан», деган эдилар.

110Бас, сиз уларни масхара қилдингиз. Ҳаттоки улар (ни масхара қилиш) сизга Менинг зикримни унуттирди. Сиз улардан кулар эдингиз.

111Албатта, Мен бугун уларни сабр қилганлари учун мукофотладим. Албатта, улар ўзлари ютуққа эришгувчилардир.

112У зот: «Ер юзида неча йил қолдингиз?» деди.

113Улар: «Бир кун ёки куннинг баъзисича қолдик. Ҳисобловчилардан сўра», дедилар.

114У зот: «Агар билсангиз, жуда оз қолдингиз, холос», деди. (Энди кўрадиган кунингизга нисбатан жуда оз қолдингиз.)

115Наҳотки Бизнинг сизни яратишимиз беҳуда бўлган ва сиз Бизга қайтарилмассиз, деб ҳисобласангиз?! (Эй мушриклар, наҳотки Биз сизни беҳудага яратган бўлсак? Наҳотки сиз охиратда бизга қайтарилмасангиз?!)

116Бас, ҳақ подшоҳ Аллоҳ юксакдир. Ҳеч бир илоҳ йўқ. Магар у–карамли Аршнинг Робби бор.

117Ким Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳга илтижо қилса, бу хусусда ҳеч бир далили йўқдир. Бас, унинг ҳисоби фақат Роббининг ҳузуридадир. Албатта, кофирлар нажот топмаслар. (Аллоҳга бошқа илоҳни шерик этганлар, ҳеч бир далил-ҳужжатсиз ширк келтирган бўладилар. Ундоқ одамлар билан Аллоҳ таоло Ўзи билиб ҳисоб-китоб қилади. Сuранинг аввалида мўминларнинг, албатта, нажот топишлари айтилган эди. Суранинг охирида эса, кофирларнинг нажот топмасликлари таъкидланмоқда. Ва ниҳоят, охирги оятда Аллоҳ таолодан раҳмат ва мағфират сўраш тавсия қилинмоқда.)

118Сен: «Эй Роббим, мағфират қил, раҳм қил. Ўзинг раҳм қилгувчиларнинг яхшисисан», деб айт.

Chapter 24 (Sura 24)

1(Бу бир) сурадир. Биз уни нозил қилдик. Биз уни фарз қилдик. Биз унда очиқ-ойдин оятларни нозил қилдик. Шоядки эсласангиз.

2Зинокор аёл ва зинокор эркак, икковларидан ҳар бирини юз даррадан уринг. Агар сиз Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирадиган бўлсангиз, сизларни уларга нисбатан Аллоҳнинг динида шафқат тутмасин. Ва уларнинг азобига бир тоифа мўминлар гувоҳ бўлсинлар. (Никоҳда бўлмай, эр-хотинлик ҳаётини таниб олмаганлар зино қилсалар, ушбу оятнинг ҳукмига биноан юз даррадан урилади.)

3Зинокор эркак фақат зинокор ёки мушрика аёлга никоҳланур. Зинокор аёлга фақат зинокор ёки мушрик эркак никоҳланур. Бу мўминларга ҳаром қилинмишдир. (Зинокор Ислом жамияти жисмидан умуман олиб ташланади. Гувоҳлиги қабул қилинмайдиган бўлади, мўминлар билан никоҳда бўлишдан ман этилади ва ҳоказо.)

4Покиза аёлларга (бўҳтон) тоши отиб, сўнгра тўртта гувоҳ келтира олмаганларни саксон дарра уринглар ва уларнинг гувоҳлигини абадий қабул қилманглар. Ана ўшалар фосиқлардир.

5Магар бундан кейин тавба қилиб, ўзини ислоҳ қилганлар (мустасно). Зеро, Аллоҳ ўта мағфиратли ва ўта раҳмлидир.

6Ўз жуфтларига (бўҳтон) тоши отиб, фақат ўзларидан бошқа гувоҳлари бўлмаганлар эса, бас, улардан ҳар бирининг гувоҳлиги Аллоҳнинг номи ила тўрт марта, албатта, у ростгўйлардан эканлиги ҳақида шоҳидлик беришдир.

7Бешинчисида эса, агар ёлғончилардан бўлса, унга Аллоҳнинг лаънати бўлишини (айтишликдир).

8Ва у(аёл)дан азобни қайтарадиган нарса, Аллоҳнинг номи ила тўрт марта, албатта, у(эр) ёлғончилардандир, деб шоҳидлик беришидир.

9Бешинчисида эса, агар у(эр) ростгўйлардан бўлса, ўзи(аёл)га Аллоҳнинг ғазаби бўлишини (айтишликдир).

10Агар сизларга Аллоҳнинг фазли ва марҳамати бўлмаганида!.. Албатта, Аллоҳ тавбаларни кўплаб қабул қилгувчи ва ўта ҳикматли зот бўлмаганида эди!..

11Албатта, ифкни келтирганлар ўзингиздан бўлган бир тўдадир. Уни ўзингизга ёмонлик деб ҳисобламанг. Аксинча, у сиз учун яхшиликдир. Улардан ҳар бир киши учун ўзи қилган касбнинг гуноҳи бордир. Улардан (гуноҳнинг) каттасини кўтарган кимсага буюк азоб бордир. (Ислом душманлари ақлий тортишувларда, жанг майдонларида мусулмонлардан устун кела олишларига кўзлари етмаганидан кейин мусулмонларнинг энг кучли нуқтасини заифлаштириш учун очиқдан-очиқ иғво, бўҳтон, туҳмат ва уйдирма қилишга ўтдилар. Гапни бошқа ёққа буриб, ҳақиқатдан четга чиқиш, ёлғондан уйдирма тўқиш, бўҳтон ва иғво қилиш араб тилида »ифк« дейилади. Мунофиқлар Ойиша онамизга нисбатан ифк уюштирдилар. Уларнинг ифкига баъзи содда мусулмонлар ҳам қўшилдилар. Орада катта фитна чиқди. Ойиша онамизни зино қилганликда айблай бошладилар. У кишига нисбатан ифк–иғво, бўҳтон, туҳмат ва уйдирма уюштирилди. Бу ҳодиса »Ифк ҳодисаси« номи билан машҳурдир.)

12У(ифк)ни эшитган вақтингизда мўминлар ва мўминалар ўзлари ҳақида яхши гумонга бориб: «Бу очиқ-ойдин ифк-ку!» десалар бўлмасмиди?!

13У(ифкчи)лар ўша(ифк)га тўртта гувоҳ келтирсалар бўлмасмиди?! Бас, гувоҳларни келтира олмаган чоғда ана ўшалар ўзлари Аллоҳнинг ҳузурида ёлғончидирлар.

14Агар дунёю охиратда сизларга Аллоҳнинг фазли, марҳамати бўлмаганида, ўзингиз ичига шўнғиган нарса учун сизни, албатта, буюк азоб тутар эди.

15Ўшанда сиз у(ифк)ни тилларингиз ила илиб олар, оғзингиз ила ўзингиз билмаган нарсани гапирар эдингиз ва у(ифк)ни ўзингизга енгил санардингиз. Ҳолбуки, у Аллоҳнинг наздида буюкдир.

16Уни эшитган чоғингизда: «Бизга буни гапирмоғимиз тўғри келмайди. Сен, Ўзинг поксан! Бу катта бўҳтондир!« десангиз бўлмасмиди?!

17Агар мўмин бўлсангиз, ҳаргиз у(ифк)га ўхшаш нарсага қайтмаслигингизни Аллоҳ сизга ваъз-насиҳат қилур.

18Аллоҳ сизга оятларни баён қилур. Ва Аллоҳ ўта билгувчи, ўта ҳикматли зотдир.

19Албатта, иймон келтирганлар ичида фоҳиша тарқалишини яхши кўрадиганларга бу дунёю охиратда аламли азоб бордир. Аллоҳ биладир, сизлар билмассизлар.

20Агар сизларга Аллоҳнинг фазли, марҳамати бўлмаганида... Ва, албатта, Аллоҳ ўта шафқатли ва раҳмли бўлмаганида...

21Эй иймон келтирганлар! Шайтоннинг изидан эргашманг. Ким шайтоннинг изидан эргашса, бас, албатта, у фоҳиша ва мункарга буюради. Агар сизларга Аллоҳнинг фазли ва марҳамати бўлмаганида абадул-абад ичингиздан бирор киши поклана олмас эди. Лекин Аллоҳ Ўзи хохлаган кишини поклайдир. Аллоҳ ўта эшитгувчи, ўта билгувчи зотдир.

22Сизлардан фазл ва бойлик эгаси бўлганлар қариндошларга, мискинларга ва Аллоҳнинг йўлида муҳожир бўлганларга (нафақа) бермасликка қасам ичмасинлар, бас, авф этсинлар, ўтиб юборсинлар. Аллоҳ сизларни мағфират қилишини хуш кўрмайсизларми?! Аллоҳ ўта мағфиратли, ўта раҳмли зотдир». (Ойиша онамиз қуйидагиларни айтадилар: «Аллоҳ таоло мени оқлаш учун ушбу оятларни нозил қилганида Абу Бакр (у киши қариндош бўлгани ва фақирлиги учун Мистоҳ ибн Асосага нафақа бериб турардилар): »Аллоҳга қасамки, Ойиша ҳақида қилган гапи учун Мистоҳга абадий ҳеч нарса бермайман», дедилар. Шунда Аллоҳ таоло қуйидаги оятни нозил қилди. Абу Бакр (р.а.) дарҳол: «Ҳа! Аллоҳга қасамки, албатта, Аллоҳ мени мағфират қилишини хуш кўраман», дедилар ва Мистоҳга бериб юрган нафақаларини қайтадан жорий қилдилар. Сўнгра: «Аллоҳга қасамки, бу нафақани ундан ҳеч узмайман», дедилар».)

23Албатта, покиза, ғофила ва мўмина аёлларга (бўҳтон) тоши отганлар, бу дунёю охиратда лаънатланурлар. Уларга катта азоб бордур.

24У кунда тиллари, қўллари ва оёқлари қилиб юрган амаллари ҳақида уларга қарши гувоҳлик берур.

25Ўша кунда Аллоҳ уларнинг ҳақ жазоларини тўлиқ берур ва улар Аллоҳнинг Ўзи очиқ ҳақ эканини билурлар.

26Нопок хотинлар нопок эркаклар учундир. Нопок эркаклар нопок хотинлар
учундир. Покиза аёллар покиза эркаклар учундир. Покиза эркаклар покиза
аёллар учундир. Ана ўшалар у (бўҳтончи)лар айтаётган нарсалардан
поклангандирлар. Уларга мағфират ва гўзал ризқ бордир. (Шу билан ифк
ҳодисаси — мусулмонлар жамоасини катта мусибатга солган ҳодиса ҳақидаги
оятлар ниҳоясига етди. Бу ҳодиса Пайғамбар (с.а.в.) оиласининг поклигини ва бу
оилани Аллоҳнинг Ўзи сақлашини исбот этди.)

27Эй иймон келтирганлар! Ўз уйларингиздан бошқа уйларга то изн
сўрамагунингизча ва уларнинг аҳлига салом бермагунингизча, кирманг. Ана
шундай қилмоғингиз сиз учун яхшидир, шоядки эсласангиз. (Ушбу оятга амал
қилинса, бировнинг хонадонига изн сўраб, салом бериб кирилсагина, турли
ноқулай ҳолатларнинг олди олинади. Изн сўрамай кирган одам уй эгаларининг
ноқулай ҳолда турганларини кўриб қолса, гуноҳ бўлади. Икки томон ҳам
ҳижолатга тушади. Балки хусумат, уруш-жанжал чиқиши ҳам мумкин. Баъзи
ҳолларда уйда аёл киши ёлғиз бўлиши, устига бегона эркак кириб, орада иғво,
бўҳтон, фитна чиқиши мумкин.)

28Бас, агар у(уй)ларда бирортани топмасангиз, то сизга изн берилмагунча уларга
кирманг. Агар сизга, қайтинг, дейилса, бас, қайтинг, ўша сиз учун покдир. Аллоҳ
нима амал қилаётганингизни ўта билгувчидир.

29Маскан бўлмаган, сиз учун фойда бор уйларга (изнсиз) киришингизда гуноҳ
йўқдир. Аллоҳ нимани ошкор қилаётганингизни ва нимани яширин
қилаётганингизни билади.

30Сен мўминларга айт, кўзларини тийсинлар ва фаржларини сақласинлар. Ана шу
улар учун покдир. Албатта, Аллоҳ нима ҳунар қилаётганларидан хабардордир.

31Сен мўминаларга айт: Кўзларини тийсинлар, фаржларини сақласинлар ва
зийнатларини кўрсатмасинлар, магар зоҳир бўлган зийнатлар бўлса (майли).
Рўмолларини кўксиларига тўсиб юрсинлар. Зийнатларини кўрсатмасинлар,
магар эрларига ё оталарига ё эрларининг оталарига ё ўғилларига ё эрларининг
ўғилларига ё ака-укаларига ё ака-укаларининг ўғилларига ё опа-сингилларининг
ўғилларига ё аёлларига ё ўз қўлларида мулк бўлганларга ё (аёлларга) беҳожат
эркак хизматчиларга ё аёллар авратининг фарқига бормаган ёш болаларга (бўлса
майли). Махфий зийнатларини билдириш учун оёқларини (ерга) урмасинлар.
Аллоҳга барчангиз тавба қилинг, эй мўминлар! Шоядки, нажот топсангизлар».
(Ушбу оятда Аллоҳ таоло Пайғамбаримизга (с.а.в.) хитоб қилиб, мўмина аёлларга
кийим кийиш ва аврат беркитиш борасида ўзларини қандай тутишлари
лозимлигини баён қилиб беришини буюрмоқда. Муслима аёллар ҳам
номаҳрамларга шаҳват назари билан қарамасликлари лозимлиги ушбу оятдан
тушунилади. Аёлнинг аёлга нисбатан аврати киндигидан тиззасигачадир. Аёл
кишининг номаҳрам эркакларга нисбатан аврати юзи ва икки кафтидан бошқа
бутун баданидир. Мўмина-муслима аёл шарафини сақлаш учун Аллоҳнинг
амрига итоат этиб, авратини номаҳрам эркаклардан беркитмоғи керак. Бунинг
учун эса, юзи ва икки кафтидан бошқа бутун танасини тўсиб турадиган кийим
киймоғи лозим. Шунингдек, кийим юпқа, баданга ёпишган, тор бўлмаслиги ҳам
зарур. Номаҳрам эркакларнинг эътиборини жалб қилмайдиган даражада бўлиши

керак. Зийнат деганда чиройли кийимлар, тақинчоқлар ва аёллар ўзларини чиройли кўрсатиш учун ишлатадиган турли воситалар кўзда тутилади. Аёл киши ушбу оятга амал қилиб, зийнатини номаҳрамлардан беркитмоғи лозим, беркитишнинг имкони бўлмай қолганда гуноҳ эмас. бошларига ўраган рўмоллари фақат сочларини эмас, балки томоқлари, кўксилари ва кўкракларини ҳам тўсиб турсин. Токи, уларнинг жамоли бегона кўзларга мўлжал бўлмасин, турли фитналар келтириб чиқармасин. Жоҳилият даврида аёллар оёқларига ҳам турли тақинчоқлар, қўнғироқлар тақиб олишар экан. Кейин эса, эркакларнинг эътиборини жалб этиш учун оёқларини ерга қаттиқ-қаттиқ уриб юриб, ҳалиги тақинчоқларнинг овозини чиқаришар экан. Бу эса, ўз навбатида, эркакларнинг шаҳватини қўзғаган, аёлнинг ортидан тушиб хиралик қилишига ва охир-оқибат зинога олиб бориши мумкин бўлган.)

32Ораларингиздаги никоҳсизларни ва қулу чўриларингиздан солиҳларини никоҳлаб қўйинг. Агар фақир бўлсалар, Аллоҳ уларни Ўз фазлидан бой қилур. Аллоҳ (фазли) кенг, ўта билгувчи зотдир.

33Никоҳ (имкони)ни топа олмаганлар, то Аллоҳ уларни Ўз фазлидан бой қилгунича иффатларини сақласинлар. Қўлларингизда мулк бўлганлардан (озодлик) васиқасини истайдиганлари бўлса, бас, уларда яхшилик борлигини билсангиз, улар ила васиқа ёзинг ва Аллоҳнинг сизга берган молидан уларга беринг. Ҳаёти дунёнинг ўткинчи матоҳини истаб, покликни ирода қилган чўриларингизни фоҳишаликка мажбур қилманг. Ким уларни мажбур қилган бўлса, бас, албатта, Аллоҳ улар мажбур қилганларидан кейин ўта мағфиратли ва раҳмли зотдир. (Ушбу ояти каримада учта муҳим масала–никоҳга қодир бўлмаганлар нима қилишлиги, озод бўлишни истаб, ўз хожаси билан шартнома тузган, маълум маблағ эвазига озод бўлишга ҳаракат қилаётган қулу чўрилар ва фоҳишабозлик, яъни, баъзи аёлларни зинога мажбурлаб пул топишга уриниш масалалари муолажа этилмоқда.)

34Батаҳқиқ, Биз сизларга очиқ-ойдин оятларни, сиздан олдин ўтганлардан мисолни ва тақводорлар учун ваъзни нозил қилдик.

35Аллоҳ осмонлар ва ернинг нуридир. Унинг нурининг мисоли худди бир токча, унинг ичига чироқ қўйилган, чироқ эса, шиша ичида, шиша эса, гўё дурдан бўлган бир юлдуз бўлиб, шарқий ҳам, ғарбий ҳам бўлмаган муборак зайтун дарахтидан ёқилур. Унинг мойи ўзига олов тегмаса ҳам, ёритиб юборай дейдир. (Бу) нур устига нурдир. Аллоҳ хоҳлаган одамни Ўз нурига ҳидоят қилур. Аллоҳ одамларга мисолларни келтирур. Аллоҳ ҳар бир нарсани ўта билгувчидир. (Суранинг номи ушбу ояти каримадан олинган. Бу ояти карима «Нур» ояти деб ҳам номланади. Оятда Аллоҳ таолонинг Ўзи Ўз зоти олийсини «Нур» деб атамоқда. Лекин бу нур сиз билан бизнинг тушунчамиздаги моддий, кўзга таъсир ўтказадиган ёруғлик нури эмас. Аллоҳ таолонинг ҳеч бир сифати сиз билан бизнинг тасаввуримизга тўғри келмайди. Бу жумлани баъзи уламоларимиз, «Аллоҳ осмонлар ва ерни мунаввар қилгувчидир», деб тушунтирганлар. Бошқа бирлари эса, «Аллоҳ осмонлару ерни вужудга келтиргувчидир», деганлар. Яна бошқалари, Аллоҳ таоло осмонлар ва ерни, яъни, борлиқни Ўз нуридан яратгандир, деган маънода тафсир қилганлар. Бу тушунчаларнинг ҳаммаси араб тилида «нур» сўзи ифода этадиган маънолардан олингандир. «Нур» сўзи аслида

ўзи зоҳир бўлиб, ўзгаларни ҳам зоҳир этувчи вужудга нисбатан ишлатилади. Мисол учун, қоронғуликда ёруғлик зоҳир бўлиб, аввал ўзи кўринади ва шунинг баробарида атрофни ҳам ёритади-кўрсатади.)

36(У) бир уйлардаки, Аллоҳ уларнинг кўтарилишига ва уларда Ўз исми зикр қилинишига изн бергандир. Уларда Унга эртаю кеч тасбиҳ айтурлар;

37Бир кишиларки, уларни тижорат ҳам, олди-сотди ҳам Аллоҳнинг зикридан, намозни тўкис адо этишдан ва закот беришдан машғул қила олмас. Улар қалблар ва кўзлар изтиробга тушадиган кундан қўрқарлар.

38Аллоҳ уларни қилган амалларининг энг гўзали ила мукофотлаши ва фазли карамидан зиёда қилиб бериши учундир. Аллоҳ хоҳлаган кишига беҳисоб ризқ берур.

39Куфр келтирганларнинг амаллари саҳродаги саробга ўхшайдир. Чанқоқ одам уни сув деб ҳисоблайдир. Қачонки, унинг олдига келса, ҳеч нарсани топмас. Ва у олдида Аллоҳни топур. Бас, У зот унинг ҳисобини тўлиқ қилур. Аллоҳ ўта тез ҳисоб қилгувчидир. (Ушбу ояти каримада Аллоҳ таолонинг нуридан маҳрум бўлган кофир ва мунофиқларнинг ҳоли ажойиб услуб ила васф этилмоқда. Ўзлари чанқоқ одамга, амаллари эса, саҳродаги саробга ўхшатилмоқда. Мунофиқлар ҳам бу дунёда ўзларича, у қилдим-бу қилдим, деб амалларини санаб, »яхши-яхши« умидлар билан охират томон кетаверадилар. Қиёмат қоим бўлиб, »манзил«га етганларида эса, ҳеч нарса топмайдилар. Қилган амалимизнинг савобини топамиз, деб борган жойларида Аллоҳни топадилар ва Аллоҳ уларни бекаму кўст ҳисоб-китоб қилади.)

40Ёки худди қаърсиз денгиздаги зулматларга ўхшайдир. Унинг устидан мавж қоплагандир, у(мавж)нинг ҳам устидан мавж ва уни эса, булут (қоплагандир). Бир-бирининг устидаги зулматлардир. У қўлини чиқарса, кўра олмас. Кимгаки Аллоҳ нур бермаса, унинг учун нур бўлмас. (Ушбу ояти каримада ҳам Аллоҳнинг нуридан маҳрум бўлган кофир ва мунофиқларнинг ҳолати ажойиб услуб ила васф қилинмоқда. Яъни, денгизни катта тўлқин қоплаб олгандир. Бу тўлқин эса, зулмат устига зулматдир. Аммо бу ҳали ҳаммаси эмас. Ўша қоп-қора тўлқиннинг устидан қоп-қора булут қоплаб турибди. Бу зулматлар остида кофир ва мунофиқ қандай қилиб Аллоҳнинг нурини кўрсин. У ўз қўлини кўра олмагандан кейин, Аллоҳнинг нурини кўра олмаслиги турган гап.)

41Аллоҳга осмонлар ва ердаги бор жонзот ва саф тортган ҳолидаги қушлар тасбиҳ айтишини ҳам кўрмайсанми?! Ҳар бири ўз дуоси ва тасбиҳини, батаҳқиқ, билмишдир. Аллоҳ нима амал қилишларини ўта билгувчидир.

42Осмонлар ва ернинг мулки Аллоҳникидир ва қайтиш ҳам фақат Аллоҳгадир.

43Аллоҳ булутларни ҳайдашини, сўнгра бирга тўплашини, сўнгра уйиб қўйишини кўрмаяпсанми?! Бас, унинг орасидан ёмғир чиқаётганини кўрурсан. У зот осмондан, ундаги тоғлардан дўл тушириб, у билан Ўзи хоҳлаган кишиларга мусибат етказур ва уни Ўзи хоҳлаган кишилардан буриб юборур. Унинг чақмоғининг ярқираши кўзларни кетказгудек бўлур.

44Аллоҳ кеча ва кундузни айлантириб турур. Албатта, бунда кўзи борлар учун ибрат бордир.

45Аллоҳ ҳамма жониворни сувдан яратди. Бас, улардан баъзилари қорни билан юрадир, баъзилари икки оёқ билан юрадир ва баъзилари тўрт (оёқ) билан. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган нарсани яратур. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

46Батаҳқиқ, Биз очиқ-ойдин баён қилгувчи оятларни туширдик. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кимсани тўғри йўлга ҳидоят қиладир.

47Улар: «Аллоҳга ва Пайғамбарга иймон келтирдик ва итоат қилдик», дерлар. Сўнгра улардан бир гуруҳи юз ўгириб кетурлар. Ана ўшалар мўмин эмаслар. (У гуруҳ–мунофиқлардир. Улар тиллари билан: «Аллоҳга ва Пайғамбарга иймон келтирдик ва итоат қилдик», дейдилар. Лекин иймонга амални қўшмайдилар. Оғизлари билан иймонли эканлари ҳақида сафсата сотсалар ҳам, ҳаётда иймон тақозоси ила амал қилмай, Ислом шариатига юришни истамай, бошқа қонун-қоидалар асосида яшашга уринадилар. Аллоҳга ва Пайғамбарга (с.а.в.) иймонлари борлигини айтсалар ҳам, уларга итоат этишлари ҳақида оғиз кўпиртириб сўзласалар ҳам, амал қилмайдилар. Уларга, айниқса, Нур сураси ўқилганда юраклари сиқилиб кетади. Чунки бу сура уларга зинони, очиқ-сочиқликни, ахлоқий бузуқлик бўлмиш ҳавойи нафснинг хоҳишларини ман қилиб, одоб-ахлоқ доирасида ҳалол-пок яшашни таклиф этади. «Сўнгра улардан бир гуруҳи юз ўгириб кетурлар». Тиллари билан айтган гапларига амал қилиш керак бўлганда юз ўгириб, бошқа томонга қараб кетадилар.)

48Уларни қачонки Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига ораларида ҳукм чиқариш учун чорланса, баногоҳ улардан бир гуруҳи юз ўгиргувчилардир.

49Агар ҳақ улар(тарафда) бўлса, у (Пайғамбар)га бўйин эгиб келурлар.

50Уларнинг қалбларида мараз борми?! Ёки шубҳа қилдиларми?! Ёхуд Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари уларга зулм қилишидан қўрқадиларми?! Йўқ! Уларнинг ўзлари золимлардир.

51Албатта, мўминларнинг Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига ораларида ҳукм чиқариш учун чорланганларидаги гаплари: «Эшитдик ва итоат қилдик», демоқларидир. Ана ўшаларнинг ўзларигина нажот топгувчилардир.

52Ким Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига итоат этса ҳамда Аллоҳдан қўрқиб, Унга тақво қилса, бас, ана ўшаларгина ютуққа эришгувчилардир.

53Улар агар амр қилсанг, албатта, (жиҳодга) чиқишлари ҳақида Аллоҳ номи билан жон-жаҳдлари ила қасам ичадилар. Сен: «Қасам ичманглар! (Бу жиҳод) маълум тоатдир! Албатта, Аллоҳ нима амал қилаётганларингиздан хабардордир», деб айт.

54Сен: «Аллоҳга итоат қилинглар, Пайғамбарга итоат қилинглар. Бас, агар юз ўгириб кетсангиз, у(Пайғамбар)га ўзига юклатилган нарса, сизга ўзингизга юклатилган нарса. Агар унга итоат қилсангиз, ҳидоят топурсиз. Пайғамбарнинг зиммасида очиқ-ойдин етказишдан бошқа нарса йўқ», деб айт.

55Аллоҳ сизлардан иймон келтириб, солиҳ амалларни қилганларга уларни ер юзида худди улардан олдин ўтганларни халифа қилганидек халифа қилишни, улар учун Ўзи рози бўлган динни мустаҳкамлашни ва уларнинг хавф-хатарларидан сўнг омонликни бадал қилиб беришни ваъда қилди. Менгагина ибодат қилурлар ва Менга ҳеч нарсани ширк келтирмаслар. Шундан кейин ҳам ким куфр келтирса, бас, ана ўшалар, ўзлари фосиқлардир. (Олдинги ўтган умматлардан қайси бири Аллоҳ таологa иймон келтирган ва бу иймони ҳақиқий бўлиб, бутун вужудини қамраб олган ҳамда ўша ҳақиқий иймонлари тақозоси ила солиҳ амаллар қилиб ҳаёт кечирган бўлса, Аллоҳ таоло уларни ер юзига Ўзининг халифаси этиб тайинлаб қўйган эди. Ер юзида ҳукми юритилиши учун уларни Ўзига ўринбосар қилиб қўйган эди. Энди ўшалар каби ер юзида халифа бўлиш имконияти фақат Муҳаммаднинг (с.а.в.) умматларида бордир. Уларнинг мазкур халифаликка эришишлари учун асосий шарт–иймон келтириб, амали солиҳ қилишдир. Ислом уммати қачон ушбу шартни бажарганида, Аллоҳ таоло ваъдасининг устидан чиққан.)

56Намозни тўкис адо этинглар, закот беринглар ва Пайғамбарга итоат қилинглар. Шоядки раҳм қилсангиз.

57Сен куфр келтирганларни ер юзида қочиб қутула олгувчилардир, деб ҳисоблама! Уларнинг жойи дўзахдир. У нақадар ёмон борар жойдир!

58Эй иймон келтирганлар! Қўлингизда мулк бўлганлар ва ўзингиздан балоғатга етмаганлар сиздан уч вақтда изн сўрасинлар: бомдод намозидан олдин, пешинда кийимларингизни ечадиган пайтингизда ва хуфтон намозидан сўнг. (Ушбу) уч вақт, сиз учун авратдир. Улардан кейин сизга ҳам, уларга ҳам гуноҳ йўқ. Улар сизнинг атрофингизда, бир-бирингизга айланиб турувчидирсиз. Аллоҳ сизларга оятларни ана шундай баён қилур. Аллоҳ ўта билгувчи, ўта ҳикматли зотдир. (Ушбу ояти каримада зикри келаган шахслар уч вақтда, албатта изн сўрашлари керак: «...бомдод намозидан олдин...» Чунки бу вақтда одам ҳали ўрнида ётган бўлади. «...пешинда кийимларингизни ечадиган пайтингизда...» Қуръон нозил бўлган иссиқ ўлкаларда пешин вақтида ечиниб, салқинлаб, дам олмасликнинг ҳеч иложи йўқ. «...хуфтон намозидан сўнг». Бу вақтда ҳам кишилар ечиниб, дам олаётган бўлади. «(Ушбу) уч вақт сиз учун авратдир». Яъни, авратлар очиладиган вақтдир. Шунинг учун қул ва чўрилар ҳам, балоғатга етмаган ёш болалар ҳам изн сўраб кирсинлар. Одатда хизматчилар ва ёш болаларнинг кириб чиқишлари кўп бўладиШунинг учун мазкур аврат вақтларидан бошқасида изн сўрамай киришларига рухсат берилди.)

59Қачон сизнинг ёш болаларингиз балоғатга етсалар, улардан олдингилар изн сўраганидек, изн сўрасинлар. Аллоҳ Ўз оятларини сизга ана шундай баён қилур. Аллоҳ ўта билгувчи, ўта ҳикматли зотдир.

60Аёллардан (кексайиб) ўтириб қолганлари, никоҳни умид қилмайдиганларига зийнатларини кўз-кўз қилмаган ҳолда кийимларини қўйишларида гуноҳ йўқдир. Иффат талабида бўлсалар, ўзлари учун яхшидир. Аллоҳ ўта эшитгувчи, ўта билгувчи зотдир. (Ушбу оятдаги «кийимлари»дан мурод катта ёпинчиқ ва ҳамда устдан кийиладиган ридодир. Аёл киши ўта қариб, никоҳдан умуман умидсиз бўлиб қолганда паранжи-чиммат қилмасликка рухсат бор. Лекин, шундай бўлса

ҳам, иффатларини сақлаганлари ўзлари учун яхшидир. Аммо воқеъликда қари аёлларнинг ўраниб-чирманиб, ёшларнинг очилиб-сочилиб юргани кўрилади. Бу ҳам, яъни, ёшларнинг бу ҳолати шариатга бўйинсунмасликнинг бир кўринишидир.)

61Кўзи ожизга гуноҳ-танглик йўқдир. Чўлоққа гуноҳ-танглик йўқдир. Беморга гуноҳ-танглик йўқдир. Сизнинг ўзингизга ҳам ўз уйингиздан ё оталарингизнинг уйларидан ё оналарингизнинг уйларидан ё ака-укаларингизнинг уйларидан ё опа-сингилларингизнинг уйларидан ё амакиларингизнинг уйларидан ё аммаларингизнинг уйларидан ё тоғаларингизнинг уйларидан ё холаларингизнинг уйларидан ё сиз калитига молик бўлган ёки дўстингиз (уйидан) емоқлигингизда (гуноҳ-танглик) йўқдир. Сизларга жамланган ёки тарқоқ ҳолда емоқликда ҳам гуноҳ-танглик йўқдир. Уйларга кирган чоғингизда ўзларингизга Аллоҳдан бўлган покиза ва муборак табрик ила салом берингլар. Аллоҳ сизларга оятларни ана шундай баён қилур. Шоядки ақл юритсангиз. (Ушбу ояти кариманинг аввалида кўзи ожиз, чўлоқ ва бемор кишиларга нимада гуноҳ бўлмаслиги, танглик йўқлиги ҳақида муфассир уламоларимиз ихтилоф қилишган. Бир гуруҳлари, уларнинг жиҳодга чиқмай қолишларида гуноҳ ва танглик йўқ, дейдилар. Бошқалари, бу ерда эса, сўз жиҳод ҳақида эмас, балки айнан таом емоқ ҳақида кетмоқда, шунинг учун ҳам мазкур жумлани «таом ейишда уларга гуноҳ ва танглик йўқ», деб тушунмоқ керак, дейдилар ва бу фикрларини тасдиқловчи ривоятларни келтирадилар. Иккинчи тоифа муфассирларнинг фикрлари кучлироқдир. «Калитга молик бўлиш» уй эгасининг калитни ишониб топшириб қўйишидир. Ана шундай кишилар инсоф билан, қоринлари тўйгунча есалар, бўлаверади. Ойиша онамиздан Имом аз-Зуҳрий қилган ривоятда айтилишича, Расулуллоҳ (с.а.в.) билан жиҳодга жўнаб кетаётган мусулмонлар уйлари калитларини ўзлари билган кишиларга топшириб, ҳожатингиз тушганда емоқни сизга ҳалол қилдик, деб кетар эканлар. Аммо калитни олиб қолганлар, қуруқ манзират учун айтилган бўлса керак, деб ўзларини тийишаркан. Ушбу оят билан уларга Аллоҳ ҳам изн берган.)

62Албатта, мўминлар Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтирган кишилардир. Улар у (Пайғамбар) билан бирга жамловчи (муҳим) ишда бўлсалар, ундан изн сўрамасдан туриб кетиб қолмаслар. Албатта, сендан изн сўрайдиганлар, ана ўшалар Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтирадиганлардир. Улар баъзи ишлари учун сендан изн сўрасалар, улардан кимга хоҳласанг, изн бер ва улар учун Аллоҳга истиғфор айт. Албатта, Аллоҳ ўта мағфиратли, ўта раҳмли зотдир.

63Пайғамбарнинг орангиздаги даъватини бир-бирингизнинг даъватингизга ўхшатманг. Батаҳқиқ, Аллоҳ сизлардан паналаб, аста-аста суғирилиб чиқиб кетадиганларни яхши биладир. Унинг ишига хилоф қиладиганлар ўзларига фитна етиши ёки аламли азоб етишидан ҳазир бўлсинлар. (Ушбу ояти кариманинг биринчи жумласи ҳақида уламолар уч хил фикр айтганлар. Учала фикр ҳам бир-бирини тўлдириб келади. Биринчи фикрга биноан, Пайғамбарни чақиришда, бир-бирингизни чақиришингиздаги лафзларни қўлламанг, дегани. Иккинчи фикрга кўра, Пайғамбарнинг чақириғини, буйруғини бошқаларнинг чақириғи каби оддий қабул қилманг, балки алоҳида аҳамият ва эътибор билан қабул қилинг, деганидир. Учинчи фикрга кўра эса, Пайғамбарнинг дуосини,

бошқаларнинг дуосига ўхшатманг, деганидир. У зотнинг дуоси, албатта, қабул бўлиши муқаррардир.)

64Огоҳ бўлинглар! Албатта, осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. У зот сизнинг қай ҳолатда эканингизни яхши биладир. Унинг Ўзига қайтариладиган кунда эса, қилган амаллари ҳақида уларга хабар берур. Аллоҳ ҳар бир нарсани ўта билгувчи зотдир.

Chapter 25 (Sura 25)

1Оламларга огоҳлантирувчи бўлсин учун бандасига Фурқонни нозил қилган Зот баракотли, улуғдир.

2У осмонлару ернинг мулки Унга хос бўлган, Ўзига фарзанд тутмаган, мулкида шериги бўлмаган, ҳар бир нарсани ўлчов ила ўлчаб яратган Зотдир.

3У Зотдан бошқа, ҳеч нарса ярата олмайдиган, ўзлари яратиладиган, ўзлари учун зарарга ҳам, нафга ҳам эга бўлмайдиган, ўлимга ҳам, ҳаётга ҳам, қайта тирилишга ҳам молик бўлмайдиган «худо»лар тутдилар.

4Куфр келтирганлар: «Бу (Қуръон) уйдирмадан бошқа нарса эмас. Уни ўзи уйдириб олди ва бунда унга бошқа қавмлар кўмак бердилар», дедилар. Бас, шубҳасиз, зулм ва ёлғон гувоҳлик келтирдилар.

5Улар: «Бу аввалгиларнинг афсонасидир. Уларни ёздириб олган. Ҳолбуки, улар унга эртаю кеч имло қилинур», дедилар. (Аввалги мушриклар ҳар қанча жоҳил бўлсалар ҳам, ҳозиргиларга қараганда бир оз инсофли бўлган экан. Улар ҳозирги мушрикларга ўхшаб, «ёзиб олган», демасдан, «ёздириб олган», демоқдалар. Чунки улар Муҳаммаднинг (с.а.в.) ўқиш ва ёзишни билмасликларини яхши биладилар. Шунинг учун афсоналарни бошқаларга ёздириб олган, дедилар. Яъни, ўша афсоналар Муҳаммадга (с.а.в.) эртаю кеч айтиб турилади, дейдилар.)

6Сен:«Уни осмонлару ердаги сирни биладиган Зот нозил қилди. Албатта, У мағфиратли ва раҳмли Зотдир», дегин. (Қуръонни ҳамма нарсани билгувчи зот– Аллоҳ нозил қилгандир. Ҳамма нарсани билгувчи зот ўтган умматларнинг тарихини ҳам жуда яхши билади. Ўтганларнинг афсоналарини бировдан ёздириб олишга ҳожат йўқ. Балки бу афсоналар ёлғон, бидъат ва хурофотларга тўлиқдир. Қуръони Каримда эса, ўтган умматларнинг қиссалари энг рост ва тўғри равишда келтирилади. Кишиларни улардан ўрнак олишга чақирилади. Вақт ўтиб, илм ривожланиши билан бу ҳақиқат яна ҳам равшанлашиб бормоқда.)

7Улар: «Бу не Пайғамбарки, таом еб, бозорда юрадир?! Унга бир фаришта туширилса эди, у билан огоҳлантиргувчи бўлар эди.

8Ёки унга хазина ташланса ёхуд унинг боғи бўлсаю ундан еса», дедилар. Золимлар: «Сизлар фақат сеҳрланган кишига эргашяпсизлар, холос», дедилар.

9Сенга қандай мисоллар келтирганига назар сол! Бас, улар йўлдан оздилар. Энди йўл топишга қодир эмаслар.

10Агар хоҳласа, сенга ўшандан яхшироғини–остидан анҳорлар оқиб турадиган боғларни ва қасрларни қилиб берадиган Зот баракотли ва улуғ бўлди. (Аллоҳ хоҳласа, бу нарсаларни истаган лаҳзада Пайғамбарига ато этиши ҳеч гап эмас. Лекин мақсад боғу роғ ва қасрлар эмас. Мақсад ҳамма нарсанинг холиқи Аллоҳ таолонинг розилигига эришишдир.)

11Йўқ! Улар соат(қиёмат)ни ҳам ёлғонга чиқардилар. Ва Биз соат(қиёмат)ни ёлғонга чиқарганларга дўзахни тайёрлаб қўйдик. (Кофирлар, қиёмат бўлмайди, дедилар. Қиёмат бўлади, деяётганларнинг гапи ёлғон, дедилар. Ҳолбуки, дўзах уларни кутиб турибди. Ушбу мушриклар тўппа-тўғри ўша тайёр дўзахга равона бўладилар.)

12Вақтики у уларни узоқ жойдан кўрганида, унинг ғазабнок қайнашини ва бўкиришини эшитурлар. (Қиёмат соатини ёлғонга чиқарганларга Аллоҳ таоло томонидан тайёрлаб қўйилган дўзах шу даражада даҳшатлики, у кофирларни узоқдан кўриши билан ғазаби тўлиб-тошиб, қайнаб ўкира бошлайди.)

13Унинг тор жойига кишанланган ҳолларида ташлаганларида эса, ўша жойда (ўзларига) ҳалокат тиларлар.

14Бугунги кунда бир ҳалокатни эмас, кўп ҳалокатни тиланглар! (Бир марта ҳалок бўлиб қутулиб кета олмайсизлар. Ҳали кўп ҳалок бўласизлар. Ўзингизча, ҳалок бўлсак, бу азоблардан қутулармиз, деб ўйламанглар.)

15Бу яхшими ёки тақводорларга тайёрлаб қўйилган мангулик жаннати яхшими? У (жаннат) улар учун мукофот ва қайтиш жойидир.

16Уларга у ерда хоҳлаган нарсалари бор, абадий ҳолда қолурлар. Бу Роббинг зиммасидаги масъулиятли ваъдадир. (Жаннатда тақводор мўминларга истаган нарсалари бор. Жаннатда нималар борлигини санаб адоғига етиб бўлмайди. Шунинг учун осонгина, истаган нарсалари бор, деб қўйилди.)

17У(мушрик)ларни ва Аллоҳдан ўзга ибодат қилган нарсаларини тўплаган кунда У зот: «Анави бандаларимни сизлар адаштирдингизми ёки улар ўзлари йўлдан оздиларми?!» дейдир. (Бу дунёда мушрик бўлиб, Аллоҳдан ўзга нарсаларга ибодат этиб, ўшаларнинг «айтгани»ни қилиб, ўшаларнинг «розилиги»ни тилаб ўтган манави бандаларнинг мушрик бўлишлари сабаби нима? Уларни ўша «худо»лари адаштирдими? Ёки ўзлари йўлдан оғдиларми?)

18Улар: «Эй пок Парвардигор, Сендан ўзгани дўст тутмоқ биз учун ярашмас. Лекин сен уларни ва ота-боболарини (шунчалик) ҳузурлантирдингки, ҳатто улар зикрингни унутдилар ва ҳалокат қавми бўлиб қолдилар», дерлар.

19Батаҳқиқ, улар сизларни айтаётган нарсангизда ёлғончига чиқардилар. Энди (азобни) буришга ҳам, ёрдам олишга ҳам қодир бўлмассиз. Сиздан ким зулм қилган бўлса, унга азобни тортдирамиз.

20Биз сендан олдин юборган Пайғамбарларимиз ҳам, албатта, таом ер ва бозорларда юрар эдилар. Баъзиларингизни баъзиларингизга синов қилдик. Сабр қиласизлармикин?! Роббинг кўргувчи бўлган зотдир. (Оддий башардан

Пайғамбар юбориб одамларни синовга учратдик, баъзилари синовдан ўта олмай, оддий башар ҳам Пайғамбар бўладими, деб йўлдан адашди. Уларнинг бу тасарруфлари эса, иймонлилар учун синов бўлди.)

21Бизга учрашдан умидсиз бўлганлар, бизга фаришталар туширилса ёки Роббимизни кўрсак эди, дерлар. Батаҳқиқ, улар ўзларидан кетдилар ва катта туғён-ла туғён қилдилар.

22Улар фаришталарни кўрадиган кунда, ҳа, ўша кунда жиноятчиларга хушхабар бўлмас. Ва у(фаришта)лар: «Ҳаром, ҳаром», дерлар. (Эй кофир-мушриклар, сизларга хушхабар ҳаром, жаннат ҳаром, мағфират ҳаром, меҳр-шафқат ҳаром, осойишталик ҳаром... дерлар.)

23Ва қилган амалига келиб, уларни тўзон каби сочиб юборурмиз. (Кофирларнинг бу дунёда қилган баъзи бир яхши амаларидан умидлари бўлиши мумкин. Аммо иймон бўлмаганидан кейин у ишлар ҳеч фойда бера олмайди. Қиёмат куни Аллоҳ таоло у амалларни ҳам тўзон каби сочиб юборади.)

24Ўша кунда жаннат эгаларининг қароргоҳлари ва оромгоҳлар ғоят яхшидир.

25У кунда булутли осмон ёрилиб, фаришталар бўлак-бўлак тушурилурлар.

26У кунда ҳукмронлик Роҳманга ҳақ бўлур. У кун кофирлар учун кўп қийин кун бўлур.

27У кунда золим икки қўлини тишлаб: «Эй воҳ!!! Пайғамбар ила бир йўлни тутганимда эди!» дер.

28«Эй воҳ!!! Кошки фалончини дўст тутмасам эди.

29Батаҳқиқ, менга зикр (Қуръон) келгандан сўнг у (дўст) мени адаштирди. Шайтон инсонни ёрдамсиз ташлаб кетгувчидир», дер. (Муҳаммаддан (с.а.в.) бошқага эргашганларнинг барчасининг ҳоли шу бўлади. Қуръон йўлидан бошқа йўлга юрган, Қуръондан бошқа дастурга амал қилганларнинг барчасининг ҳоли шу бўлади. Қиёмат куни уларнинг ҳаммасининг бу дунёдаги «дўст»лари ёрдамсиз ташлаб кетади.)

30Ва Пайғамбар: «Эй Роббим, албатта, менинг қавмим ушбу Қуръонни тарк этдилар», деди. (Муҳаммад (с.а.в.) Роббиларига шикоят қилиб, эй Роббим, менинг қавмим–Қурайш ушбу Қуръонни тарк этди, дедилар. Аллоҳ таоло уларнинг қилмишларини жуда яхши билади. Аммо Пайғамбар (с.а.в.) ўзларининг дардларини тўкиб солиш учун, Аллоҳнинг амрини тўла бажарганликларини билдириш учун айтмоқдалар.)

31Ана шундай. Ҳар Пайғамбар учун жиноятчилардан душман қилганмиз. Ҳидоят ва ёрдамчиликда Роббинг Ўзи кифоя қилур.

32Куфр келтирганлар: «Унга Қуръон бир йўла нозил қилинса эди», дедилар. Биз сенинг қалбингни у билан собит қилиш учун шундай қилдик ва уни дона-дона қилиб ўқидик. (Яъни, эй Муҳаммад, Биз сенинг қалбингни Қуръон билан собит

қилиш, қувватлаш учун уни бўлак-бўлак ҳолда нозил этдик ва гўзал равишда дона-дона қилиб ўқиб бердик. Қуръон бирданига тушмасдан, бўлак-бўлак бўлиб тушар, ҳар ваҳий келганида Пайғамбарнинг (с.а.в.) қалблари қувватланар, кучларига куч, ғайратларига ғайрат қўшилар эди.)

33Улар сенга бирор масал келтирсалар, Биз, албатта, сенга ҳақни ва гўзал шарҳини келтирамиз.

34Жаҳаннам томон юз тубан ҳолларида судраладиганлар, ана ўшалар, маконлари энг ёмон, йўллари энг адашган кимсалардир.

35Батаҳқиқ, Биз Мусога китобни бердик ва унга акаси Ҳорунни вазир қилдик.

36Бас: «Иккингиз бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқарган қавмга боринг», дедик. Сўнг уларни ер билан яксон қилдик.

37Ва Нуҳ қавми Пайғамбарларни ёлғонга чиқарганларида ғарқ этдик ва уларни одамларга ибрат қилдик. Ҳамда Биз золимларга аламли азоблар тайёрлаб қўйдик.

38Од, Самуд ва қудуқ эгаларини ҳамда бу орадаги асрларни эсла. (Биз «қудуқ» деб таржима қилган сўз ояти каримада «расс» ибораси ила ифодаланган бўлиб, ичи маҳкамланмаган, нураб турган қудуққа айтилади. Ривоятларда келишича, ўша жиноятчи қавм қудуқ атрофида ўтирганларида, у қулаб, ҳаммалари ичига тушиб ҳалок бўлган эканлар. Баъзи тафсирчиларимиз, бу қавм Солиҳ алайҳиссалом қавми, десалар, бошқалари Шуайб алайҳиссалом қавмидир, дейдилар. Ибн Жарир Табарий эса, улар Ухдуд эгаларидир, деган эканлар. Улар ҳақида Буруж сурасида сўз юритилган.)

39Улардан ҳар бирига мисоллар келтирдик. Ва уларни қириб битирдик. (Яъни, ўша ўтмиш асрлардаги барча жиноятчи қавмларнинг ҳар бирига ўрнак бўлсин учун мисоллар келтирдик. Улар ибрат олмадилар, ўзларини ўнгламадилар.)

40Батаҳқиқ, улар ёмонлик ёмғири ёғдирилган шаҳарга келган эдилар. Уни кўрмаган эдиларми?! Йўқ! Улар қайта тирилишдан умидсиз эдилар. (Ушбу ояти каримадаги «ёмонлик ёмғири ёғдирилган шаҳар»дан мурод Лут алайҳиссалом қавми яшаган шаҳардир. Маълумки, бу шаҳарни Аллоҳ таоло тош ёғдириб ҳалок қилгандир. Оятдаги «Улар»дан мурод эса, Макка кофирлари. Улар Шомга қилган сафарларида Лут алайҳиссалом қавми шаҳри харобалари ёнидан ўтар эдилар. Агар уларда инсоф бўлганида, заррача тафаккур бўлганида, кўрганларидан ибрат олардилар.)

41Улар сени кўрган вақтларида: «Аллоҳ Пайғамбар қилиб юборган шуми?!

42Агар сабр қилмаганимизда, албатта, у бизни сал бўлмаса худоларимиздан оздирарди-я!» деб масхарага олурлар. Яқинда–азобни кўрган чоғларида–ким йўлдан озганроқ эканини билурлар.

43Ҳавои нафсини ўзига худо қилиб олганни кўрдингми?! Энди сен унга вакил бўласанми?! (Йўқ, албатта. Пайғамбарнинг вазифаси ҳавои нафсини ўзига худо

қилиб олганларга вакил бўлиш эмас, балки Аллоҳдан келган амрларни кишиларга етказишдир.)

44Ёки сен уларнинг кўплари тинглай оладилар ё англай оладилар, деб ҳисоблайсанми? Аслида, уларнинг ҳайвонлардан фарқи йўқ. Балки яна ҳам йўлдан озганроқдирлар. (Ушбу ояти каримада Пайғамбарга (с.а.в.) тасалли ва ҳавои нафсларини худо қилиб олган кофирларни ерга уриш бор.)

45Роббингнинг сояни қандай ёйиб қўйганини кўрмадингми? Агар хоҳласа, уни жилмас қиларди. Сўнгра қуёшни Биз унга далил қилдик. (Ҳа, агар Аллоҳ хоҳласа, сояни жилмас қилиб, бир хилда, яъни, узаймай ҳам, қисқармай ҳам турадиган қилиб қўяр эди. Мисол учун ерни айланмайдиган қилиб қўйса, соя жилмай тураверар эди, биз эътибор бермайдиган соянинг ёйилиши ҳодисаси ортида Аллоҳнинг улкан қудрати турибди.)

46Сўнгра Биз уни Ўзимизга аста-секин тортиб олдик.

47У сиз учун кечани либос, уйқуни истироҳот қилган ва кундузни тирилиш (замони) қилган Зотдир.

48У Ўз раҳмати олдидан шамолларни хушхабар қилиб юборган Зотдир. Ва осмондан пок сув туширдик.

49У ила ўлик юртни тирилтиришимиз ва ўзимиз яратган кўплаб чорва ҳайвонлари ҳамда инсонларни суғоришимиз учун.

50Батаҳқиқ, Биз у(Қуръон)ни эслатма олишлари учун ораларида турлича тасарруф қилиб кўрдик. Одамларнинг кўплари куфрдан бошқа нарсадан бош тортдилар. (Аллоҳ осмондан пок сув туширади. Аллоҳ осмондан пок сўз (Қуръон) туширади. Аллоҳ осмондан туширган пок суви ила ўлик диёрларни тирилтиради, чанқоқ ҳайвон ва одамларни суғоради. Аллоҳ осмондан туширган пок сўзи билан маънавий ўлик халқларни тирилтиради, руҳий чанқоқларни, ташналарни руҳий-маънавий таълимотлар ила суғоради. Қуръонни уларга турли услублар ила тақдим қилдик. Лекин улар бундан ўзларига эслатма олмадилар.)

51Агар хоҳласак, ҳар шаҳарга битта огоҳлантиргувчи юборар эдик.

52Кофирларга итоат этма! Уларга қарши у(Қуръон) билан катта жиҳод қил!

53У икки денгизни-буниси чучук-ширин, униси шўр-аччиқ қилиб оқизиб қўйган ва ораларига кўринмас тўсиқ ҳамда очилмас сарҳад қилган Зотдир. (Барча уммонлар ва денгизлар шўр, дарёлар чучук. Дарёлар оқиб бориб сувини денгизларга, уммонларга қуяди. Аммо бу билан денгиз суви чучук бўлиб қолмайди, дарё суви шўр бўлиб қолмайди. Зотан, дарёларнинг суви ҳам денгиз ва уммонлардан буғланиб кўтарилган сувдан иборат.)

54У сувдан башар яратган ва уни насл-насаб, қуда-анда қилиб қўйган Зотдир. Роббинг қодир бўлган Зотдир.

55Улар Аллоҳдан ўзга уларга наф ҳам, зарар ҳам етказмайдиган нарсаларга ибодат қиларлар. Ва кофир Роббига қарши ёрдамчи бўлгандир.

56Биз сени фақат хушхабарчи ва огоҳлантиргувчи этиб юборганмиз, холос.

57Сен: «Мен сизлардан бунинг учун ажр сўрамайман, фақат, ким хоҳласа, Робби томон йўл олишини (сўрайман)», деб айт. (Исломда эътиқод-динга кириш ёки унинг аъзолари сафида бўлиш учун тўланадиган бадал ёки солиғу мажбуриятлар йўқ. Хоҳлаган киши Аллоҳга томон йўл олсин. Унга иймон келтирсин, ибодат қилсин. Бошқалар эса, унинг йўлини тўсмасин.)

58Ва барҳаёт, ўлмайдиган Зотга таваккал қил ҳамда Уни ҳамду сано ила поклаб ёд эт. Бандаларининг гуноҳларидан ўта хабардор бўлишда Унинг Ўзи кифоядир.

59У осмонлару ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни олти кунда яратган, сўнгра аршни эгаллаган зотдир. У Роҳмандир. Бас, ўша ўта Хабардордан сўра. (Ушбу маънолар эътиқод бобида ўта нозик ва ҳассос эканлиги эътиборидан уламоларимиз жуда ҳам эҳтиёткорлик билан баён қилишга ҳаракат қиладилар. «Олти кун» масаласига келганда, баъзилари, бу дунёнинг кунларига ўхшаш кунлар, Аллоҳ «бўл» деса бўлиб қолар эди-ю, лекин бандаларга шошилмай иш қилишни ўргатиш мақсадида шундай қилди, дейдилар. Бошқалари эса, «олти кун» қандай кунлар эканини Аллоҳнинг Ўзи билади. Бизнинг кунларимиз осмонлару ер яратиб бўлингандан кейин, қуёш мажмуасидаги сайёралар низоми яратилгандан кейин вужудга келган тушунчалар, дейдилар. «Сўнгра» калимаси одатда «кейин» маъносидаги тартибни ифода қилади, бу оятдаги «сўнгра» эса, мартабани билдиради.)

60Қачонки уларга: «Роҳманга сажда қилинглар!» дейилса, улар: «Роҳман нима? Сен буюрган нарсага сажда қилаверамизми?» дерлар. Бу уларнинг узоқлашишини зиёда қилур.

61Осмонда буржлар қилган ва унда чироқ ва нур сочгувчи ой қилган Зот баракотли-буюк бўлди.

62У ибрат олмоқни ирода қилган ва шукр қилмоқни ирода қилган киши учун кеча-кундузни бирин-кетин қилган Зотдир.

63Роҳманнинг бандалари ер юзида тавозуъ ила юрадиган ва жоҳиллар хитоб қилганида, «салом», дейдиганлардир. (Роҳманнинг суюкли бандаси бўлиш шарафига эришган инсон ер юзида камтарлик, содда ва мулойимлик билан юради. Унда такаббурлик, манманлик, ваҳшату даҳшат, турли сохта кўринишлардан асар ҳам бўлмайди. Шу билан бирга, бўшанглик, иродасизлик, беҳуда қисилиб-қимтиниш, ўзини пастга уришлик ҳам бўлмайди.)

64Улар тунларни Роббиларига сажда қилиб, бедор ўтказурлар.

65Улар: «Эй Роббимиз, Ўзинг биздан жаҳаннам азобини бургин, албатта, жаҳаннам азоби доимийдир.

66Албатта, у энг ёмон қароргоҳ ва турар жойдир», дейдиганлардир.

67Улар инфоқ қилганларида исроф ҳам ва хасислик ҳам қилмаслар. У иккиси ўртасида мўътадил бўлурлар.

68Улар Аллоҳ билан бирга бирор илоҳга илтижо қилмаслар. Аллоҳ (ўлдиришни) ҳаром қилган жонни ноҳақдан ўлдирмаслар. Зино қилмаслар. Ким ана шуни қилса, уқубатга дучор бўлур. (Аллоҳга ширк келтириш улкан зулмдир. Бировни ноҳақдан ўлдирадиган одам Роҳманнинг суюкли бандаси бўла олмайди. Зинода ҳам моддий, ҳам маънавий равишда одам ўлдириш руҳи бор. Зинокорлар бола кўришдан қочадилар. Улар, зинодан бола бўлиб қолмаслигига уринадилар. Бу эса, ўзига хос одам ўлдиришдир. Аллоҳга ширк келтирса, ноҳақдан одам ўлдирса ва зино қилса, гуноҳнинг уқубатига дучор бўлади.)

69Қиёмат куни унинг азоби бир неча баробар кўпайтирилур ва у(азоб) да хор бўлиб абадий қолур.

70Магар ким тавба қилса, иймон келтириб, солиҳ амал қилса, бас, Аллоҳ ана ўшаларнинг ёмонликларини яхшиликларга алмаштирур. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли бўлган зотдир.

71Ким тавба қилиб, солиҳ амал қилса, у, албатта, Аллоҳга (ҳақиқий) қайтиш ила қайтар. (Тавбанинг ҳақиқий ёки сохта эканлиги унинг эълонидан кейинги амалдан билинади. Агар эълондан кейинги амал солиҳ-яхши бўлса, тавба ҳақиқий, ёмон бўлса, тавба сохта бўлади. Гуноҳ ҳам фақат ният эмас, балки қилинган амалдир, тавба ҳам амалсиз бўлмас.)

72Улар ёлғон гувоҳлик бермайдиганлардир ва беҳуда нарсалар олдидан ўтсалар, ҳурматларини сақлаган ҳолда ўтарлар.

73Уларга Роббиларининг оятлари эслатилганда, у(оят)ларга гунг ва кўрлардек ташланмаслар. (Роҳманнинг суюкли бандалари бутпараст мушрикларга ўхшаб, ўзлари англамаган нарсага ёпишиб олмайдилар. Мушриклар сохта худоларига худди кўр ва карқулоқдек билиб-билмай, кўриб-кўрмай, эшитиб-эшитмай ёпишиб оладилар. Агар улар «худо»ларининг нима эканлигини билганларида, кўрганларида ва эшитганларида, ҳеч қачон уларга ибодат қилмас эдилар.)

74Улар: «Эй Роббимиз, Ўзинг бизга жуфти ҳалолларимиздан ва зурриётларимиздан кўзимиз қувонадиган нарса ҳадя эт ҳамда бизларни тақводорларга йўлбошчи эт», дейдиганлардир.

75Ана ўшалар сабр қилганлари учун «ғурфа» ила мукофотланурлар ва унда табрик ва салом билан қаршиланурлар. (Араб тилида олий мақом хос хонани «ғурфа» дейилади. Тафсирчи уламоларимиздан баъзилари ушбу оятдаги «ғурфа» сўзига, «олий даража», «жаннат», «жаннатдаги алоҳида хона» маъноларини беришган. Аслида, ҳаммасини қўшиб, жаннатдаги олий мақом хос хона, десак мақсадга мувофиқ бўлса керак.)

76Улар ўшанда абадий қолурлар. У қандай ҳам гўзал қароргоҳ ва манзилдир.

77Сен: «Агар дуо-илтижоларингиз бўлмаса, Роббим сизларга ҳеч қиймат бермас. Бас, батаҳқиқ, сиз ёлғонга чиқардингиз. Энди сизларга (азоб) лозим бўлур», деб айт.

Chapter 26 (Sura 26)

1То. Син. Мим.

2Булар очиқ китобнинг оятларидир.

3Эҳтимол, (улар) мўмин бўлмаганлари учун сен ўзингни ҳалок қилмоқчидирсан?!

4Агар хоҳласак, уларга осмондан оят-мўъжиза нозил қилурмиз. Бас, уларнинг бўйинлари унга эгилиб қоладир.

5Уларга Роҳмандан янги эслатма келибдики, албатта, ундан юз ўгиргувчи бўлганлар.

6Бас, батаҳқиқ, ёлғонга чиқардилар. Яқинда уларга ўзлари истеҳзо қилган нарсанинг хабари келажакдир.

7Улар ерга қарамайдиларми?! Биз унда гўзал навлардан қанчаларини ундириб қўйибмиз.

8Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмаслар.

9Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

10Роббинг Мусога: «У золим қавмга боргин.

11Фиръавн қавмига. (Биздан) қўрқмайдиларми?!« деб нидо қилганини эсла.

12У: «Эй Роббим, улар мени ёлғончи қилишларидан қўрқаман.

13Ва дилим сиқилишидан ҳамда тилим бурро бўлмай қолишидан. Бас, Ҳорунни элчи қил.

14Менинг зиммамда улар наздида гуноҳ бор. Бас, мени ўлдиришларидан хавфдаман», деди.

15У зот:«Йўқ! Бас, иккингиз Бизнинг оят-мўъжизаларимиз ила боринглар. Албатта, Биз иккингиз билан эшитгувчилармиз.

16Бас, Фиръавнга боринглар ва унга: «Биз Роббул Оламийннинг Пайғамбарларимиз.

17Бани Исроилни биз билан қўйиб юбор», деб айтинглар, деди.

18У (Фиръавн): «Биз сени гўдаклигингдан ўз ичимизда тарбия қилмадикми?! Умрингнинг бир неча йилини бизнинг ичимизда ўтказмадингми?!

19Ва нонкўрлардан бўлиб, қиладиган ишингни қилиб қўймадингми?!» деди.
(Фиръавннинг миннатларидан асосий мақсади–Мусо алайҳиссалом олиб келган
динни инкор қилиш эди. Қўлимизда катта бўла туриб, энди, бизга, динимизга ва
мулкимизга қарши чиқасанми? Янги дин келтирдим, деб даъво қиласанми?
Бизнинг қавмимиздан бир кишини ўлдириб қўймадингми?!)

20(Мусо): «Ўша ишни қилган бўлсам, билмасдан қилганман.

21Бас, сизлардан хавфсираб қочиб кетдим. Кейин Аллоҳ менга ҳикмат берди ва
мени Пайғамбарлардан қилди. (Ўша қитбтий менинг бир Бани Исроиллик
қабиладошим билан уришаётган экан. Қабиладошим мендан ёрдам сўради, мен
уега ёрдам бераман деб қибтийни бир урсам ўлиб қолди. Сўнгра хатони
тушундим.)

22Ўша менга қилаётган миннатинг Бани Исроилни қул қилиб олганингдандир»,
деди.

23Фиръавн: «Роббул Оламийн нима?» деди.

24У (Мусо): «Агар англамоқчи бўлсангиз, У осмонлару ер ва уларнинг орасидаги
нарсаларнинг Роббидир», деди.

25У атрофидаги кишиларга: «Эшитмаяпсизларми?!» деди.

26У(Мусо): « У зот сизнинг Роббингиз ва аввалги ота-боболарингизнинг
Роббидир», деди.

27У: «Албатта, сизга юборилган Пайғамбарингиз жиннидир», деди.

28У(Мусо): «У, агар ақл юритсангиз, машриқу мағрибнинг ва улар ўртасидаги
нарсаларнинг Роббидир», деди.

29У: «Агар мендан бошқани илоҳ қилиб олсанг, албатта, мен сени
зиндонбандлардан қилурман», деди.

30У(Мусо): «Агар мен сенга очиқ-ойдин нарса келтирсам ҳам-а?!» деди.

31У: «Агар ростгўйлардан бўлсанг, келтир уни!» деди.

32Бас, у (Мусо) асосини ташлади. Баногоҳ у аниқ аждарга айланди.

33Ва қўлини чиқарди. Банагоҳ у назар қилгувчиларга оппоқ кўринди.

34У(Фиръавн) атрофидаги аъёнларига: «Албатта, бу ўта билимдон сеҳргардир.

35У ўз сеҳри билан сизларни ерингиздан чиқармоқчи, нима дейсизлар?», деди.
(Худонинг динига қарши чиққан, Аллоҳнинг йўлидаги даъватчиларни ўзига
душман билган туғёнкорларнинг доимий гапларидан бири. Атрофидаги
гумашталарига ва содда халққа даъватчини хавфли қилиб кўрсатади ва уларни
қўрқитади.)

36Улар: «Уни ва акасини қўйиб тургин-да, шаҳарларга тўпловчиларни юбор.

37Сенга барча ўта билимдон сеҳргарларни олиб келсинлар», дедилар. (Бу таклиф
Фиръавнга маъқул тушди. Зотан, у атрофидагилардан айнан шу жавобни кутган
эди. Бошқа сура ва оятлардан биламизки, Мусо алайҳиссалом билан
сеҳргарларнинг мусобақалашадиган жойи, вақти ва бошқа шартлари келишиб
олинади. Фиъравн шаҳарларга одамларини юбориб, сеҳргарларни тўплатиб
келади.)

38Бас, сеҳргарлар маълум куни келишилган вақтда жамландилар.

39Ва одамларга: «Сизлар тўпланиб бўлдингизми?

40Ажаб эрмас, устин келсалар, сеҳргарларга эргашсак», дейилди. (Турли
муносабатлар ила одамларни тўплаш, билан уларни чалғитиш ва ўзига маҳлиё
этиш ҳам туғёнкор ҳокимларнинг одати. Сеҳргарлар билан Мусо алайҳиссалом
тортишувини ғанимат билиб роса одам йиғдилар.)

41Сеҳргарлар келган чоғларида Фиръавнга: «Агар биз ғолиб келгувчи бўлсак,
бизга, албатта, ҳақ бериладими?» дедилар.

42У: «Ҳа! У ҳолда сиз, албатта, энг яқинларимдан бўласиз», деди.

43Мусо уларга: «Сиз ташлайдиган нарсангизни ташланг», деди.

44Бас, улар арқонлари ва асоларини ташладилар ва «Фиръавннинг иззати билан
қасамки, албатта, биз ғолиблармиз», дедилар.

45Сўнгра Мусо асосини ташлаган эди, бирдан у уларнинг уйдирмаларини юта
бошлади. (Сеҳргарлар арқонларини ташлаганида, илонга айланмаган, уларнинг
найранги туфайлигина кишилар кўзига шундай кўринган эди, холос. Кейин Мусо
алайҳиссалом асоларини ташладилар ва у аждарга айланиб, Фиръавн
сеҳргарларининг асо ва арқонларини юта бошлади.)

46Бас, сеҳргарлар сажда қилган ҳолларида йиқилдилар.

47Улар: «Роббул Оламийнга иймон келтирдик.

48Мусо ва Ҳоруннинг Роббига», дедилар.

49У: «Мен сизга изн бермасимдан олдин унга иймон келтирдингиз! Албатта, у
сизга сеҳр ўргатган каттангиздир! Энди тезда биласиз, мен, албатта, қўл-
оёғингизни қарама-қарши томонидан кесажакман ва барчангизни осажакман»,
деди.

50Улар: «Зарари йўқ. Албатта, биз Роббимизга қайтгувчимиз.

51Мўминларнинг аввалгиси бўлганимиз учун Роббимиз хатоларимизни
кечиришидан умид қиламиз», дедилар.

52Ва Мусога: «Бандаларим билан кечаси йўлга чиқ. Албатта, таъқиб этилурсиз»,
деб ваҳий юбордик.

53Бас, Фиръавн шаҳарларга тўпловчилар юборди:

54«Шубҳасиз, анавилар озгина тоифадирлар.

55Албатта, улар бизни ғазаблантиргувчилардир.

56Албатта, биз ҳаммамиз ҳушёрмиз», деб.

57Бас, Биз уларни боғ-роғлар ва булоқлардан.

58Хазиналар ва муҳтарам маскандан чиқардик. (Яъни, Фиръавн ва унинг қавмини
боғ-роғларидан ва булоқларидан, хазиналаридан ва ҳашаматли масканларидан
чиқардик.

59Ана шундай. Ўша(нарса)ларни Бани Исроилга мерос қилиб бердик.

60Бас, уларни қуёш чиқиш пайтида қувиб етдилар.

61Икки жамоат бир-бирларини кўрган чоғида, Мусонинг одамлари: «Энди қўлга
тушдик», дедилар.

62У (Мусо): »Йўқ! Албатта, Роббим мен билан, У менга тўғри йўлни кўрсатур«,
деди.

63Бас, Биз Мусога: «Асонг билан денгизни ур», деб ваҳий қилдик. Бас, у (денгиз)
бўлиниб, ҳар бўлаги улкан тоғдек бўлди.

64Ва кейин бошқаларни ҳам яқинлаштирдик. (Яъни, Фиръавн ва унинг
аскарларини ҳам денгизга яқинлаштирдик.)

65Мусо ва унга эргашганларга, ҳаммаларига нажот бердик.

66Сўнгра бошқаларни ғарқ қилдик. (Фиръавн ва унинг аскарлари денгиз бағрига
тўлиқ тушиб бўлганларидан кейин, улкан тоғдек ҳайбат-ла тўхтаб турган денгиз
яна ҳаракатга келиб, ҳаммаларини ҳалок қилди.)

67Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

68Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

69Ва уларга Иброҳимнинг хабарини тиловат қилиб бер.

70Ўшанда у отаси ва қавмига: «Нимага ибодат қилмоқдасизлар?» деган эди.

71Улар: «Санамларга ибодат қилмоқдамиз. Ва уларга ихлос ила ибодат қилишда
бардавом бўлурмиз», дедилар. (Тош ёки бошқа нарсадан юзи инсон юзига ўхшатиб
ишланган бутга «санам» дейилади.)

72У: «Илтижо қилганингизда улар сизни эшитадиларми?

73Ёхуд наф ёки зарар етказа оладиларми?» деди.

74Улар: «Йўқ, биз ота-боболаримизни шундай қилаётганларини кўрдик», дедилар.

75У: «Нимага ибодат қилаётганингизни билдингизми?!

76Сиз ва қадимги оталарингиз?!

77Албатта, Роббул Оламийндан бошқа уларнинг барчаси менга душмандир», деди.

78У мени яратган зотдир. Бас, мени ҳидоят қилади ҳам Унинг Ўзи.

79Ва мени таомлантирадиган ва суғорадиган ҳам Унинг Ўзи.

80Бемор бўлганимда менга шифо берадиган ҳам Унинг Ўзи.

81Мени ўлдирадиган, сўнгра тирилтирадиган ҳам Унинг Ўзи.

82Ва менинг хатоимни қиёмат куни мағфират қилишидан умидвор бўлганим ҳам Унинг Ўзи.

83Эй Роббим, менга ҳикмат ҳадя эт ва мени солиҳларга қўшгин.

84Ва менга кейин келгувчилар ичида содиқ мақтовлар бўладиган қилгин. (Яъни, ўтиб кетганимдан кейин ҳам одамлар мени қиёматгача яхшилик билан эслаб юрадиган қилгин.)

85Ва мени наъийм жаннати ворисларидан қилгин.

86Ва отамни мағфират қил. Албатта, у адашганлардан бўлди.

87Ва қайта тирилтириладиган кунда мени шарманда қилмагин.

88У кунда на мол манфаат берар ва на болалар.

89Магар ким Аллоҳ ҳузурига тоза қалб ила келар, (ўша манфаат топар).

90Ва жаннат тақводорларга яқинлаштирилди.

91Жаҳийм иғвога учганларга зоҳир қилинди.

92Ва уларга: »Аллоҳдан ўзга ибодат қилиб юрган нарсаларингиз қани?!

93Улар сизга ёрдам бера олурларми ёки ўзларини қутқара олурларми?!« дейилди.

94Бас, унга улар, иғвога учганлар.

95Ва Иблиснинг аскарлари биргаликда юзтубан тахлаб ташландилар.

96Улар унинг ичида бир-бирлари ила хусумат қилар эканлар, дедилар:

97«Аллоҳга қасамки, албатта, биз очиқ-ойдин адашувда эканмиз.

98Чунки сизларни Роббул Оламийнга тенглаштирардик.

99Бизни фақат жиноятчилар йўлдан оздирдилар.

100Мана энди биз учун шафоатчилар ҳам йўқ.

101Бирон қадрдон дўст ҳам йўқ.

102Қани энди ортга қайтсагу мўминлардан бўлсак».

103Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

104Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

105Нуҳ қавми Пайғамбарларни ёлғончи қилди.

106Ўшанда уларга биродарлари Нуҳ деди:«У зотдан қўрқмайсизми?!

107Албатта, мен сизларга ишончли Пайғамбарман.

108Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

109Мен сизлардан бунинг учун ҳақ-ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина
Роббул Оламийннинг зиммасидадир.

110Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар».

111Улар: «Сенга пасткашлар эргашиб турган ҳолда, биз сенга иймон
келтирармидик?!» дедилар.

112У деди: «Менинг улар нима қилаётганлари ҳақида илмим йўқ.

113Агар сезсангиз, уларнинг ҳисоби фақат Аллоҳнинг зиммасидадир.

114Ва мен мўминларни ҳайдаб юборгувчи эмасман.

115Мен фақат очиқ-ойдин огоҳлантиргувчиман, холос».

116Улар: «Эй Нуҳ, агар тўхтамасанг, албатта, тошбўрон қилинганлардан
бўлурсан», дедилар.

117У: «Эй Роббим, шубҳасиз, қавмим мени ёлғончи қилдилар.

118Бас, Ўзинг мен билан уларнинг орамизни яхшилаб очгин ва менга ҳамда мен
билан бирга бўлган мўминларга нажот бергин», деди.

119Бас, Биз унга ва у билан бирга бўлганларга тўлган кемада нажот бердик.

120Сўнгра қолганларни ғарқ қилдик.

121Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

122Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

123Од қавми Пайғамбарларни ёлғончи қилди.

124Ўшанда уларга биродарлари Ҳуд деди: «Қўрқмайсизларми?!

125Албатта, мен сизларга ишончли Пайғамбарман.

126Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

127Мен сизлардан бунинг учун ҳақ-ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина
Роббул Оламийн зиммасидадир.

128Ҳар тепаликка бир белги бўладиган бино қуриб, беҳуда ўйин қилаверасизми?

129Ва худди мангу туражакдек «маснаълар» тутаверасизми?. (Оятдаги
«маснаълар» сўзи ҳозирги араб тилида завод-фабрикалар маъносида
ишлатилмоқда. Од қавми улкан қасрлар қуриш, тоғларни ўйиб ишлаш ва бошқа
фахр учун кўтарадиган биноларида фойдаланадиган асбоб-ускуналарни ишлаб
чиқарадиган ишхоналарга эга эди, «масонеълар»дан мурод ўшалар, оятда
қурилишларга доир очиқ-ойдин маъно бор.)

130Тутганингизда ўта жабрчи бўлиб тутдингиз.

131Бас, Аллоҳдан қўрқинг ва менга итоат қилинг.

132Сизга ўзингиз билган нарса ила мадад берган зотдан қўрқинг.

133У сизларга чорва ҳайвонлари ва фарзандлар ила мадад берди.

134Боғ-роғлар ва булоқлар ила.

135Мен, албатта, сизга улуғ куннинг азоби келишидан қўрқаман».

136Улар: «Биз учун ваъз қилсанг ҳам ёки ваъз қилгувчилардан бўлмасанг ҳам,
барибир.

137Бу эскиларнинг одати, холос.

138Биз азоблангувчи эмасмиз», дедилар. (Яъни, бизга қанча гапирсанг ҳам,
барибир сен айтган йўлдан юрмаймиз. Бу қилмишимиз учун, сен айтаётганингдек,
азобланмаймиз ҳам, дедилар.)

139Улар у(Ҳуд)ни ёлғончи қилдилар. Бас, Биз уларни ҳалок қилдик. Албатта,
бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

140Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

141Самуд қавми Пайғамбарларни ёлғончи қилди.

142Ўшанда уларга биродарлари Солиҳ деди: «Қўрқмайсизларми?!

143Албатта, мен сизларга ишончли Пайғамбарман.

144Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

145Мен сизлардан бунинг учун ҳақ-ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина Роббул оламийн зиммасидадир.

146Сиз бу жойдаги нарсаларда омон ҳолда тарк қилинасизми?!

147Боғ-роғларда, булоқларда?!

148Экинзорлару майин хурмозор ичларида-я?!

149Ва тоғлардан манманлик-ла уйлар йўнаверасизми?!

150Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

151Ва ер юзида исрофчилик қиладиганларнинг ишига итоат қилманглар.

152Бузғунчилик қиладиган, ислоҳчилик этмайдиганларнинг».

153Улар: «Сен, албатта, сеҳрланганлардандирсан.

154Сен бизга ўхшаган башардан бошқа ҳеч нарса эмассан. Агар ростгўйлардан бўлсанг, оят-мўъжиза келтир», дедилар. (Самуд қавми уларга Аллоҳнинг гапини етказган Пайғамбарлари Солиҳга алайҳиссалом, алғов-далғов гапирмоқдасан, аниқ сеҳрлангансан, деб туҳмат қилдилар. Кофирлар наздида, Аллоҳнинг йўлига чақирувчилар доимо мажнун ёки сеҳрланган бўлиб кўринади.)

155У: «Мана бу туя. Унга (бир кун) сув ичиш ва сизга маълум бир кун сув ичиш.

156Ва унга ёмонлик етказманглар, унда сизни улуғ куннинг азоби тутадир», деди. (Бошқа оятларда баён этилганидек, туянинг тошдан чиқарилишининг ўзи мўъжиза бўлган эди. Энди ўша мўъжиза туянинг Самуд қавми ичида туриш шарти қўйилди.

157Бас, у(туя)ни сўйдилару надомат чекувчига айландилар.

158Бас, уларни азоб тутди. Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

159Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

160Лут қавми Пайғамбарларни ёлғончи қилди.

161Ўшанда уларга биродарлари Лут деди: «Қўрқмайсизларми?!

162Албатта, мен сизларга ишончли Пайғамбарман.

163Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

164Мен сизлардан бунинг учун ҳақ-ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина Роббул Оламийн зиммасидадир.

165Оламлар ичидан эркакларга борасизми?!

166Ва Роббингиз сиз учун яратган жуфти ҳалолларингизни тарк қиласизми?! Йўқ!!! Сиз ҳаддан ошган қавмсиз».

167Улар: «Эй Лут, агар тўхтамасанг, албатта, ҳайдаб чиқарилганлардан бўлурсан!» дедилар.

168У: «Албатта, мен бу ишингизни ўта ёмон кўргувчиларданман.

169Эй Роббим, менга ва аҳлимга қилаётган нарсаларидан нажот бергин!» деди.

170Бас, унга ва аҳлига, ҳаммаларига нажот бердик.

171Магар (азобда) қолгувчилардан бўлган бир кампирга (бермадик).

172Сўнгра қолганларини ер билан яксон қилдик.

173Ва уларнинг устига бир ёмғир ёғдирдикки, бас, огоҳлантирилганларнинг ёмғири қандоқ ҳам ёмон бўлди. (Шунинг учун ҳам ҳанафий мазҳабидаги баъзи фақиҳлар, Лут алайҳиссалом қавми кирдикорини қилган баччавозларни, тошбўрон қилиб ўлдириш керак, дейдилар.)

174Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

175Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

176Қалин дарахтзор эгалари Пайғамбарларни ёлғончи қилдилар. (Бу оятда зикри келаётган «қалин дарахтзор» Мадян ўлкасидир. Аллоҳ таоло Шуайбни алайҳиссалом шу ерга Пайғамбар этиб юборди. Шуайб алайҳиссалом қиссасини, Ҳижр сурасида ўрганганмиз.)

177Ўшанда уларга биродарлари Шуайб деди: «Қўрқмайсизларми?!

178Албатта, мен сизларга ишончли Пайғамбарман.

179Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

180Мен сизлардан бунинг учун ҳақ-ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина Роббул Оламийн зиммасидадир.

181Бас, ўлчовни тўлиқ ўлчанглар ва камайтиргувчилардан бўлманглар.

182Ва тўғри тарози ила тортинглар.

183Одамларнинг нарсаларини камайтириб берманг. Ер юзида турли бузғунчиликлар қилманглар.

184Сизни ва аввалги наслларни яратган зотдан қўрқинг».

185Улар: «Албатта, сен сеҳрланганлардансан.

186Ва сен бизга ўхшаган башардан бошқа нарса эмассан. Биз сени, албатта, ёлғончилардан, деб биурамиз.

187Агар ростгўйлардан бўлсанг устимиздан осмоннинг бир бўлагини ташлавор», дедилар.

188У: «Роббим қилаётган ишингизни ўта яхши билгувчидир», деди.

189Бас, улар у(Шуайб)ни ёлғончи қилдилар. Бас, уларни «соябон» куни азоби тутди. Албатта, у улуғ куннинг азоби эди. ( Аллоҳ таоло Айка халқини азобга дучор этишни ирода қилганида ҳавони ўта иситиб юборди. Шунда пастлаб келаётган булут пайдо бўлди. Булут уларга соябон бўлиб кўринди. Ҳаммалари ўзларини булут соясига урдилар. Жиноятчи қавмнинг ҳаммаси булут соясига кириб бўлгандан сўнг, бирдан чақмоқ чақиб, булутдан ўт-олов чиқиб уларни ҳалок этди.)

190Албатта, бунда оят-белги бор. Лекин кўплари мўмин бўлмадилар.

191Албатта, Роббинг Ўзи азизу меҳрибондир.

192Албатта, у (Қуръон) Роббул Оламийннинг туширганидир.

193Уни Руҳул амийн олиб тушди.

194Сенинг қалбингга, огоҳлантиргувчилардан бўлишинг учун.

195Очиқ-ойдин араб тилида. («Руҳул Амийн»дан мурод Жаброил фаришта алайҳиссалом; «огоҳлантиргувчилардан» дегани Пайғамбарлардан деган маънони билдиради. Яъни, Қуръонни Жаброил сенинг қалбингда Пайғамбарлардан бўлишинг учун равшан араб тилида олиб тушди.)

196Албатта, у (Қуръон) аввалгиларининг китобларида ҳам бордир. ( Қуръоннинг зикри, аввалги умматларнинг илоҳий китобларида ҳам бордир.)

197Уни Бани Исроил уламоларининг билишлари, улар учун оят-далил эмасми?!

198Агар Биз уни баъзи ажамийларга нозил қилсак.

199Бас, у уларга уни ўқиб берса ҳам, мўмин бўлмас эдилар.

200Биз у(Қуръон)ни жиноятчилар қалбларига ана шундай йўлладик. (Улар уни эшитадилар, маъноларини тушунадилар, аммо иймон келтирмайдилар.)

201Улар унга то аламли азобни кўрмагунларича иймон келтирмаслар.

202Бас, уларга у(азоб) тўсатдан келур. Улар сезмай қолурлар.

203Шунда улар: «Бизга муҳлат берилармикан?!» дерлар.

204Бизнинг азобимизнинг тезроқ келишини истайдиларми-я?!

205Айтгин-чи, агар Биз уларни йилларча ҳузурлантирсак-да.

206сўнгра уларга ваъда қилинган нарса келса.

207Ўша ҳузурланиб юрган нарсалари нимага асқотур?!

208Биз бирон шаҳар-қишлоқни ҳалок қилган бўлсак, албатта, унинг огоҳлантиргувчилари бўлган.

209Эслатма бўлиши учундир. Биз зулм қилгувчи бўлмасдик.

210У(Қуръон)ни шайтонлар олиб тушганлари йўқ. (Мушриклар даъво қилаётганларидек, Қуръонни шайтонлар олиб тушганлари йўқ. Уларнинг бу гаплари бўҳтондан иборат.)

211Бунга уларнинг имконлари йўқ ва унга қодир ҳам эмаслар.

212Албатта, улар эшитишдан четлатилгандирлар.

213Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳга илтижо қилма. Йўқса, азобланганлардан бўлурсан. (Пайғамбарнинг (с.а.в.) Аллоҳга ширк келтиришлари мутлақо мумкин эмас. Аммо бу оятда ширкнинг нақадар улкан гуноҳ эканлигини англатиш учун фаразан шу маъно келтирилган. Пайғамбардек (с.а.в.) зот ширк келтириб, азобдан қутула билмаса, бошқаларнинг ҳоли нима бўлишини билиб олиш қийин эмас.)

214Ва яқин қариндошларингни огоҳлантир.

215Ва сенга эргашган мўминларга қанотингни пастлат.

216Бас, агар улар сенга исён қилсалар: «Мен сиз қилаётган амаллардан безорман», дегин.

217Ва азиз ва меҳрибон зотга таваккал қил;

218Сени қоим бўлганингда кўрадиган.

219Ва сажда қилгувчилар ичида ҳаракатланишингни (кўрадиган) зотга. (Яъни, ёлғизлигингни ҳам, намозда қоим бўлганингни, шунингдек, мўминлар ичида турли ишларга бош бўлиб юрганингни ҳам кўриб турадиган зотга–Аллоҳга таваккал қил.)

220Албатта, Унинг Ўзи ўта эшитгувчи ва ўта билгувчи зотдир.

221Сизларга шайтонлар кимга тушишини айтиб берайми?

222Улар ўта уйдирмачи ва ўта гуноҳкорларга тушурлар.

223Улар (шайтонларга) қулоқ осарлар. Ва уларнинг кўплари ёлғончилардир.

224Ва шоирларга гумроҳлар эргашур.

225Уларнинг ҳар водийда дайдишини.

226Ва ўзлари қилмайдиган ишларни айтишини кўрмадингми?

227Магар иймон келтириб, солиҳ амаллар қилганлар, Аллоҳни кўп зикр этганлар ва мазлум бўлганларидан кейин нусрат қозонганлар (ундай эмаслар). Зулм қилганлар эса, тезда қайси ағдарилиш жойига ағдарилишларини билурлар. (Ҳамма шоир ҳам ҳар водийда дайдийдиган, беамал гапирадиган бўлавермас экан. Агар шоир иймонли, яхши амалли, Аллоҳни кўп эсга оладиган, ўзини хор қилмай, ҳаққини таниган, золимлар устидан ғолиб келадиган бўлса, Аллоҳнинг розилигини топган шоир бўлиши мумкин.)

Chapter 27 (Sura 27)

1То. Сийн. Ушбулар Қуръон-очиқ китоб оятларидир.

2Мўминлар учун ҳидоят ва хушхабардир.

3Улар намозни тўкис адо этадиган, закотни берадиган ва охиратга қаттиқ ишонадиганлардир.

4Албатта, охиратга иймон келтирмайдиганларга Биз амалларини зийнатлаб кўрсатдик. Бас, улар адашиб-улоқиб юраверарлар.

5Ана ўшаларга ёмон азоб бордир ва улар охиратда энг кўп зиён кўргувчилардир. (Бу дунёда охиратдан умиди йўқлиги учун молу дунё, айшу ишрат, шаҳвату лаззат кетидан тушиб, ўзини ўтга-чўққа уриб, расво бўлади. Охиратда эса, қанақа азобларга дучор бўлишини Аллоҳнинг Ўзи билади.)

6Албатта, сенга бу Қуръон ўта ҳикматли ва ўта илмли зот томонидан берилур.

7Мусо ўз аҳлига: «Аниқки, мен бир олов кўрдим. Тезда мен сизларга ундан бирор хабар ёки исинишингиз учун бир тутам чўғ келтираман», деганини эсла.

8У (олов)га келганида: «Олов олдидаги ва атрофидаги шахсларга барака берилди ва Оламларнинг Робби–Аллоҳ покдир», деб нидо қилинди.

9«Эй Мусо! Албатта, бу Менман! Азизу ҳаким Аллоҳман!

10Ва асоингни ташла!» Бас, қачонки Мусо у(асо)нинг илондек қимирлаётганини кўрганида, ортига қарамай қочди. «Эй Мусо! Қўрқма! Зеро, Менинг ҳузуримда Пайғамбарлар қўрқмаслар!

11Лекин ким зулм қилсаю сўнгра ёмонлик кетидан унга яхшиликни бадал қилса, бас, Мен, албатта, мағфиратли ва меҳрибондирман.

12Қўлингни ёқангнинг ичига суқ, ҳеч қандай ёмонликсиз оппоқ бўлиб чиқур.
Фиръавн ва унинг қавмига қаратилган тўққиз мўъжиза орасида (бу бордир).
Албатта, улар бузғунчи қавм бўлдилар».

13Бас, қачонки уларга оят-мўъжизаларимиз кўз очгувчи бўлиб келганида, «Бу
очиқ-ойдин сеҳрдир», дедилар.

14Ва ўзлари аниқ билиб туриб, зулм ва кибр туфайли у(мўъжиза)ларни инкор
этдилар. Бузғунчиларнинг оқибати қандай бўлишига назар сол. (Улар бу
мўъжизаларнинг нималигини жуда яхши билганлар. Аммо билиб туриб, зулм
юзасидан, иймонни менсимасдан, кибр қилган ҳолларида инкор этдилар. Бу
инкорнинг оқибати нима билан тугаши маълум ва машҳурдир.)

15Батаҳқиқ, Биз Довуд ва Сулаймонга илм бердик. Икковлари: «Бизни кўпгина
мўмин бандаларидан афзал қилган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин», дедилар.

16Ва Сулаймон Довудга ворис бўлди. У: «Эй одамлар, бизга қуш тили ўргатилди
ва ҳар бир нарсадан берилди. Бу, албатта, очиқ-ойдин фазлдир», деди. (Ушбу
оятдаги ворислик, илмга ворисликдир. Ота вафот этгандаги болаларнинг
ворислиги эмас. Чунки Довуд алайҳиссаломнинг Сулаймон алайҳиссаломдан
бошқа фарзандлари ҳам кўп эди. Улар молу дунё масаласидаги меросда тенг
ҳуқуқли эдилар. Аммо илм маъносидаги меросга фақат Сулаймон алайҳиссалом
ворис бўлдилар. Шунинг учун ҳам «Ва Сулаймон Довудга ворис бўлди»
жумласидан кейин Сулаймоннинг алайҳиссалом «Эй одамлар, бизга қуш тили
ўргатилди», деган сўзлари келмоқда. Сулаймон алайҳиссалом ўзларига Аллоҳ
томонидан қушларнинг тилини англаш илми берилганлигини барча одамларга
эълон қилмоқдалар. Бу эълон фахр ва риёкорлик учун эмас, балки Аллоҳнинг
неъматини эслаш маъносидадир.)

17Сулаймонга жин, инс ва қушлардан бўлган аскарлари тўпланиб, тизилган ҳолда
турдилар.

18Токи улар чумолилар водийсига келганларида, бир чумоли: «Эй чумолилар,
масканларингга киринглар, Сулаймон ва унинг аскарлари сизларни билмасдан
эзиб юбормасинлар», деди. (Чумолилар ҳам асаларийларга ўхшаб, ажойиб
интизомга эга. Ҳали-ҳануз уларнинг жамоат бўлиб яшашлари сири англанган
эмас. Бу оятда улар бир-бирларини хавф-хатардан огоҳ этишлари айтилмоқда.)

19Бас, у унинг сўзидан табассум қилди ва: «Роббим, мени Ўзинг менга ва ота-
онамга берган неъматларингга шукр этишимга ва сен рози бўладиган солиҳ
амаллар қилишимга муяссар этгин. Ўз раҳматинг ила мени солиҳ бандаларингга
қўшгин», деди. (Сулаймон алайҳиссалом чумолининг сўзларини эшитиб
жилмайдилар.)

20Ва қушларни текширди-да: «Нега Ҳудҳудни кўрмаётирман ёки ғойиблардан
бўлдими?

21Албатта, уни шиддатли азобла азобларман ёки сўйиб юборурман ёхуд менга,
албатта, очиқ-ойдин ҳужжат келтиражак», деди.

22Кўп ўтмасдан у келиб: «Сен билмаган нарсани билдим ва сенга Сабаъдан ишончли бир хабар олиб келдим. (Сабаъ Арабистон ярим оролининг жанубида, Яманда жойлашган бир мамлакат эди. Ана ўша мамлакатдан ўта муҳим бир хабар келтирганини айтди.)

23Дарҳақиқат, мен бир аёлни кўрдим. У уларнинг маликаси экан. Унга ҳар нарса берилган экан. Ҳамда унинг улуғ тахти бор экан. (Ўша Сабаъ юртида бир аёлни кўрдим. У аёл халққа подшоҳ экан. Аёлга ҳар нарса берилган экан. Ҳамда ўша маликанинг катта тахти бор экан.)

24Мен у(аёл)нинг ва қавмининг Аллоҳни қўйиб, қуёшга сажда қилаётганларини ва шайтон уларга амалларини зийнатлаб, йўлдан тўсаётганини кўрдим. Бас, улар ҳидоят топмаслар. (Гап шу ерга келганда, энг муҳим хабар чиқди. Ўша Сабаъ мамлакатига подшоҳ бўлган аёл ва унинг қавми Аллоҳга эмас, қуёшга сажда қилаётган экан. Бу нотўғри йўл. Аллоҳнинг Пайғамбари Сулаймон алайҳиссалом уларнинг бу хатоларини тузатишлари зарур. Шайтон лаънати улар қилаётган гуноҳ амалларни ўзларига чиройли кўрсатиб қўйибди. Агар шу ҳолларида юраверсалар, ҳидоят топмайдилар.)

25Осмонлару ердаги сирларни ошкор қиладиган, махфий ва ошкор қилган нарсаларингизни биладиган Аллоҳга сажда қилмайдиларми?!

26Аллоҳ–Ундан ўзга ҳеч қандай илоҳ йўқ зотдир. У улуғ аршнинг Роббидир», деди.

27У: «Кўрамиз, рост сўзладингми ёки ёлғончилардан бўлдингми?

28Бу мактубимни олиб бориб, уларга ташла, сўнгра четга чиқиб назар сол-чи, нима қайтарарлар», деди.

29У (Малика): «Эй аъёнлар! Менга кароматли бир мактуб ташланди. (Малика аъёнларига мактуб ҳақида хабар бериши унинг ўз одамлари билан маслаҳатлашиб иш кўришига далолат қилади. Шу билан бирга, малика ўзи сезган белгилар асосида мактубнинг кароматли эканини айтмоқда.)

30Албатта, у Сулаймондандир, албатта, унда: «Бисмиллаҳир роҳманир роҳийм.

31Менга қарши бош кўтармай, таслим бўлган ҳолингизда келинг», дейилмишдир», деди.

32У:«Эй аъёнлар! Менга бу ишимда фатво беринглар. Сизлар шоҳид бўлмагунингизча, мен бир ишга қатъий қарор қилмасман», деди.

33Улар: «Биз куч-қувват эгаларимиз ва шиддатли азму шижоат эгаларимиз. Иш ўзингга ҳавола. Нима амр қилишингни ўйлаб кўр», дедилар.

34У: «Албатта, подшоҳлар бирор шаҳар-қишлоққа кирсалар, уни вайрон қилурлар ва унинг азиз аҳлларини хор қилурлар. Ана шундай қилурлар.

35Мен уларга бир ҳадя юборурман, кўрай-чи, элчилар нима билан қайтар эканлар», деди.

36Қачонки, (элчиси) Сулаймонга келганида, у: «Сизлар менга мол-дунё ила мадад
бермоқчимисиз?! Бас, Аллоҳ менга берган нарса сизга берган нарсадан яхшидир.
Аммо сизлар ҳадяларингиз билан қувонурсиз.

37(Эй элчи!) Сен уларга қайтиб бор. Бас, албатта, Биз улар бас кела олмайдиган
қўшин ила борурмиз ва у ердан уларни хору зор ҳолларида чиқарурмиз», деди.

38У (Сулаймон): «Эй аъёнлар! Улар менга таслим бўлиб келишларидан олдин
қайсингиз ҳузуримга у(малика)нинг тахтини келтира оладир?» деди.

39Жинлардан бўлган Ифрит: «Мен уни сенга мақомингдан тургунингча
келтирурман. Албатта, бунга қувватим ва ишончим бор», деди. (Араб тилида
ёмонликда учига чиққан ва қувватли жин-шайтон «ифрит» дейилади. Бу сўз
шайтонга ўхшаш одамга ҳам ишлатилади.)

40Китобдан илми бор шахс: «Мен уни сенга кўзингни очиб юмгунингча
келтирурман», деди. Қачонки, у(Сулаймон) у(тахт)ни ўз ҳузурида қарор
топганини кўргач: «Бу Роббимнинг фазлидандир. Мен шукр қиламанми ёки
куфрони неъмат қиламанми, синаш учундир. Ким шукр келтирса, ўзи учунгина
шукр қилур. Ким куфрони неъмат қилса, бас, Роббим беҳожат ва карамли
зотдир», деди. (Уламолар «китобдан илми бор шахс»нинг кимлиги ҳақида кўп
фикрлар айтганлар. У Тавротни, Исмул Аъзамни биладиган,Лавҳул Маҳфуздан
хабардор эди, деган гапларни айтишган. Лекин Қуръони Карим ёки
Пайғамбаримиз (с.а.в.) айтмаганларидан кейин, ишончли илмий далил бўлмагач,
Қуръон ибораси билан кифояланиб, Аллоҳ ўша шахсни «китобдан илми бор», деб
айтибди, у ёғини ўзи билади, дейишимиз тўғридир.)

41У (Сулаймон): «Унинг тахтини танимайдиган қилиб қўйинг. Кўрайлик-чи,
у(малика) уни танийдими ёки танимайдиганлардан бўладими?» деди.

42Қачонки у(малика) келганида: «Сенинг тахтинг шундайми?» дейилди. У:
«Худди ўшанинг ўзи», деди. «Бизга бундан илгари илм берилган эди ва мусулмон
бўлган эдик».

43Ва у(малика)ни Аллоҳдан ўзга ибодат қилган нарса тўсди. Албатта, у кофир
қавмлардан бўлган эди.

44У(малика)га: «Саройга кир», дейилди. Қачонки уни кўрганида, сув деб ўйлаб,
пойчаларини очди. У(Сулаймон): «Албатта, бу биллурдан силлиқ қилиб ясалган
саройдир», деди. У (малика): «Эй Роббим, албатта, мен ўзимга зулм қилиб юрган
эканман, Сулаймон ила оламларнинг Робби– Аллоҳга мусулмон бўлдим!» деди.
(Сарой олдидаги майдон ҳам биллурдан ясалган, жуда силлиқ, уни сув деб ўйлаб,
кийимингни кўтарма. Ана шунда малика рўй бераётган ҳодисалар оддий
эмаслигига, балки Аллоҳ юборган Пайғамбарнинг мўъжизалари эканига ишонч
ҳосил қилди. Аллоҳ таолонинг қудратига тан берди.)

45Батаҳқиқ, Самуд қавмига, Аллоҳга ибодат қилинг, деб биродарлари Солиҳни
юбордик. Бас, баногоҳ улар икки гуруҳ бўлиб тортиша бошладилар.

46У (Солиҳ): «Эй қавмим, нима учун яхшиликдан олдин ёмонликка ошиқасиз?!
Аллоҳдан мағфират сўрасангиз-чи?! Шояд раҳм қилинсангиз», деди. (Ўзингизга
азоб сўраш ўрнига, Аллоҳдан гуноҳларингизни кечиришини тиласангиз
бўлмайдими? Ана ўшанда шояд гуноҳингиз кечирилиб, Аллоҳнинг раҳматига
эришсангиз, дедилар.)

47Улар: «Сендан ва сен билан бўлганлардан шумландик», дедилар. У:
«Шумланишингиз (сабаби) Аллоҳнинг ҳузуридадир. Балки сизлар синалаётган
қавмсиз», деди. (Биз «шумланиш» деб таржима қилган маъно ояти карима
матнида «тоир», «тоййар» каби иборалар билан келган. Бу ибора қуш, қуш
учириш маъноларини беради. Ўша пайтлар мушриклар бирор иш қилмоқчи
бўлсалар, қуш учириб кўрар эдилар. Агар қуш ўнг томонидан учса, хурсанд бўлар
ва ўша ишни бошлар эди. Агар қуш чап томонига учса, шумқадамлик деб ўйлар,
хафа бўлар, шумланар ва у ишни қилмас эди. Кейин бориб-бориб бу ибора қуш
учирмаса ҳам, бирор нарсанинг шумқадамлигини англатиш учун ишлатиладиган
бўлиб кетган. Самуд қавми ҳам ўзларига «Аллоҳга ибодат қилинг» шиорини олиб
келган, уларни Аллоҳга истиғфор айтишга, ундан раҳматини сўрашга чақирган
Пайғамбарлари Солиҳдан алайҳиссалом шумланганларини айтишди.)

48У шаҳарда тўққиз нафарли гуруҳ бор бўлиб, ер юзида бузғунчилик қилишар,
ислоҳ қилмас эдилар. (Яъни, Солиҳ алайҳиссалом шаҳарлари Ҳижрда тўққиз
кишидан иборат бир гуруҳ бўлиб, ўша гуруҳ аъзолари бузғунчилик, фасод ишлар
билан шуғулланишарди.)

49Улар: «Аллоҳнинг номига қасам ичинглар! Албатта, у(Солиҳ)ни ва унинг
аҳлини тунда ўлдирармиз, сўнгра валийсига, биз унинг аҳлининг ҳалокатига
гувоҳ эмасмиз, албатта, биз ростгўйлармиз, дермиз», дедилар.

50Улар макр қилдилар. Биз ҳам улар сезмаган ҳолда бир «макр» қилдик.

51Назар сол! Уларнинг макри оқибати нима бўлди?! Биз, албатта, уларни ва
қавмларининг ҳаммаларини ер билан яксон қилдик.

52Ана, зулмлари сабабли уйлари ҳувуллаб ётибди! Албатта, бунда биладиган
қавмлар учун ибрат бордир.

53Ва иймон келтириб, тақво қилиб юрганларга нажот бердик.

54Ва Лутни ҳам (Пайғамбар қилиб юбордик). Ўшанда у ўз қавмига: «Сиз кўриб-
билиб туриб, фоҳиша иш қиласизми?!

55Сиз, албатта, аёлларни қўйиб, эркакларга шаҳват ила яқинлик қиласизми?!
Йўқ! Сиз жоҳиллик қилаётган қавмдирсиз!» деди.

56Унинг қавмининг жавоби: «Лут аҳлини юртингиздан қувиб чиқаринг, чунки
улар покиза бўлишни хоҳлаган кишилардир», дейишдан бошқа нарса бўлмади.
(Ифлосликка ботиб қолган бу қавм покликни масхара қилиб, покиза одамларни
камситиш йўлига ўтди. Уларни дунёда ҳеч ким қилмаган ифлосликдан қайтариб,
покланишга, инсон номига доғ туширмасликка чорлаган Аллоҳнинг Пайғамбари

Лутни алайҳиссалом ва у кишига эргашган мўминларни айнан покликлари учун юртларидан ҳайдаб чиқармоқдалар.)

57Бас, Биз унга ва хотинидан бошқа аҳлига нажот бердик. У(хотин)нинг азобда қолгувчилар ичида бўлишини тақдир қилдик.

58Ва уларнинг устларига бир ёмғир ёғдирдикки, бас, огоҳлантирилганларнинг азоби қандай ҳам ёмон бўлди. (Ва жиноятчи Лут қавмининг устидан тош ёғдирдик. Ҳаммалари ҳалок бўлдилар. Огоҳлантиришларга қарамай, жиноятда бардавом бўлганларнинг оқибати шундай бўлади.)

59Сен:«Аллоҳга ҳамд бўлсин ва у танлаб олган бандаларига салом бўлсин. Аллоҳ яхшими ёки улар ширк келтираётган нарсаларми?» дегин.

60Ёки осмонлару ерни яратган, сизларга осмондан сув туширган зотми? Бас, Биз у(сув) билан гўзал боғлар ўстирдик. Сиз ўзингиз унинг дарахтини ўстира олмас эдингиз. Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳ борми?! Йўқ, улар ўзлари тенглаштирадиган қавмдирлар.

61Ёки ерни қароргоҳ этган, унинг узра анҳорлар қилган, унга тоғлар қилган ва икки денгиз ўртасида тўсиқ қилган зотми?! Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳ борми?! Йўқ, уларнинг кўплари билмаслар. (Икки денгиз–денгиз ва дарёдир. Бирининг суви иккинчисига қуйилади, аммо аралашиб кетмайди: дарёнинг чучук суви шўр, денгизнинг шўр суви чучук бўлиб қолмайди. Чунки Аллоҳ уларнинг ўртасига табиий тўсиқ тортиб қўйган.)

62Ёки музтар-ночор одам дуо қилганда ижобат этиб, унинг мушкулини осон қилган ҳамда сизни ер юзида халифа қилган зот яхшими?! Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳ борми? Қанчалик оз эслайсизлар-а?!

63Ёки сизларни қуруқлик ва денгиз зулматларида тўғри йўлга соладиган ҳамда Ўз раҳмати олдидан шамолларни хушхабар қилиб юборадиган зотми?! Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳ борми?! Аллоҳ улар ширк келтираётган нарсалардан олийдир. (Одамлар доимо қуруқлик ва денгизда сафар қилиб келади. Кўзланган манзилларга етиш учун турли йўллардан юришади. Иложини қилиб, ўша жойни топиб боришади. Хўш, ўша сафарларда йўл топиш қобилиятини инсонга ким берди? Йўлни аниқлашда ёрдам берадиган ақл, кўз, қулоқни-чи? Турли белгиларга, юлдузларга, асбобларга қараб йўл топишни унга ким ўргатди? Сохта худоларми? Ёки Аллоҳ таоломи? Албатта, Аллоҳ таоло.)

64Ёки аввал-бошдан яратадиган, сўнгра яна қайтадан яратадиган ва сизларни осмонлару ердан ризқлантирадиган зот яхшими? Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳ борми?! «Агар ростгўй бўлсангиз ҳужжатингизни келтиринг», дегин. (Аслида, йўқ инсонни бор қилиб, аввал-бошда яратган ким? Бут-санамларми, жин ва фаришталарми, мушриклар худо деб юрган бошқа махлуқларми? Инсонни охиратда қайтадан яратадиган ҳам фақат Аллоҳ таолонинг Ўзи.)

65Сен:«Осмонлару ерда Аллоҳдан бошқа ҳеч ким ғайбни билмас», деб айт. Улар қачон қайта тирилтирилишларини ҳам сезмаслар. (Ғайбни билиш фақат Аллоҳ

таолонинг Ўзига хосдир. Аллоҳдан бошқа ҳеч ким — на инсон, на фаришталар, на жинлар ғайбни билмайди.)

66Балки илмлари охиратни идрок қилгандир? Йўқ, улар ундан шак-шубҳададирлар. Йўқ, улар ундан кўрдирлар. Кофирлар охират илмидан хабардормикин? Йўқ, била олмайдилар. Улар охират нима эканини билиш у ёқда турсин, охиратнинг бўлиш-бўлмаслигига аниқ ишонмайдилар. Балки у хусусдаги масалада кўрдирлар, ҳеч нарсани кўрмаслар.

67Куфр келтирганлар: «Биз ва ота-боболаримиз тупроқ бўлганимиздан кейин, яна чиқариламизми?!

68Батаҳқиқ, бу бизга-да, ота-боболармизга-да олдин ҳам ваъда қилинган эди. Бу аввалгиларнинг афсонасидан бошқа ҳеч нарса эмас», дедилар.

69Сен: «Ер юзида сайр қилинглар ва жиноятчиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинглар», деб айт.

70Сен улар ҳақида ғам чекма ва қилаётган макрларидан сиқилма ҳам.

71Улар: «Агар ростгўй бўлсангиз, бу ваъда қачон бўладир?» дерлар.

72Сен: «Сиз келишига ошиқаётган нарсанинг баъзиси ортингизга мингашиб олган, бўлса ажаб эмас», деб айт. (Яъни, ўша ваъдалар шундоққина ортингизда турибди, аммо сиз сезмаяпсиз, холос. Дарҳақиқат, ғайбни ким билади? Эҳтимол, беш дақиқадан сўнг азоб, қиёмат ёки қайта тирилиш рўй берар, эҳтимол, ундан кўпроқ ёки озроқ вақт қолгандир. Ким билади буни?! Аллоҳ таоло бу ишларни хоҳлаган лаҳзасида содир этишга қодир.)

73Албатта, Роббинг одамларга нисбатан фазлу марҳамат соҳибидир. Лекин уларнинг кўплари шукр қилмаслар.

74Ва, албатта, Роббинг уларнинг диллари беркитган нарсани ҳам, ошкор қилган нарсани ҳам билур.

75Осмону ерда ҳеч бир ғайб нарса йўқ, илло у очиқ-ойдин китобда бордир.

76Албатта, ушбу Қуръон Бани Исроилга улар ихтилофлар қилаётган нарсаларнинг кўпини айтиб берадир.

77Албатта, у (Қуръон) мўминлар учун ҳидоят ва раҳматдир.

78Албатта, Роббинг улар ўртасида Ўз ҳукми ила ажрим чиқарур. У азиз ва билгувчидир.

79Бас, сен Аллоҳга таваккал қил. Албатта, сен очиқ-ойдин ҳақдадирсан.

80Албатта, сен ўликларга эшиттира олмассан, ортга қараб қочаётган карларга ҳам чақириқни эшиттира олмайссан.

81Сен кўрларни залолатдан ҳидоятга солгувчи эмассан. Сен фақат мусулмон бўлган ҳолларида оятларимизга иймон келтирадиганларгагина эшиттира олурсан. (Кофирлар ўлик, кар бўлиш билан бирга, кўр ҳамдир. Сен, эй Пайғамбар, у кўрларни адашиб юрган йўлларидан қайтариб, тўғри йўлга ҳидоят қила олмассан.)

82Қачонки уларнинг бошига сўз(ланган азоб) тушганида, Биз улар учун ердан бир жонивор чиқарамиз. У уларга, албатта, одамлар Бизнинг оятларимизга ишонмайдиган бўлганларини айтиб берадир. (Бу ҳодиса қиёматнинг аломатларидан биридир. Аллоҳ таоло ушбу ояти каримада кофирлар бошига ваъда қилинган сўз–қиёмат азоби тушиш чоғида ердан бир ҳайвон чиқариши ҳақида хабар бермоқда. Демак, бу ишнинг бўлиши муқаррарлигида ҳеч қандай шубҳа йўқ. Саҳиҳ ҳадиси шарифларда бу ҳайвон қиёматнинг аломатларидан бири эканлиги, тавба қилса, фойда бермайдиган вақт бўлиб қолганда чиқиши ҳақида хабарлар келган.)

83Биз ҳар умматнинг оятларимизни ёлғонга чиқарганларидан бир гуруҳини тўплаган кунда улар жамланиб-тизилиб туришар.

84Токи улар келиб бўлгач, У зот: «Бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқардингизми?! Уларни пухта англамай туриб-а? Йўқса, нима қилган эдингиз?» дейдир.

85Ва уларга зулм қилганлари сабабли сўз(ланган азоб) тушар. Бас, улар сўзлай олмаслар.

86Биз сокинлик топишлари учун кечани, кўришлари учун кундузни қилганимизни кўрмадиларми?! Албатта, бунда иймон келтирадиган қавмлар учун ибратлар бордир.

87Сур чалиниб, Аллоҳ хоҳлаганидан бошқа осмонлардаги кимсалар ва ердаги кимсалар даҳшатга тушган кунда ҳамма У зотга бўйин эгиб келурлар.

88Тоғларни кўриб, қимирламай турибди деб ҳисоблайсан. Ҳолбуки, улар булутнинг ўтишидек ўтурлар. Бу ҳар бир нарсани пухта қиладиган Аллоҳнинг санъатидир. Албатта, у нима қилаётганингиздан хабардордир. (Қиёмат куни шундай даҳшатлики, кўзимизга энг салобатли, виқорли, мустаҳкам бўлиб кўринадиган улуғвор тоғлар ҳам жойидан кўчиб, титилиб, булутдай сузиб юради. Уларни кўрган одам, жойида турибди, деб ўйлайди, аслида эса, улар булутдек сузиб кетаётган бўлади.)

89Ким яхшилик қилса, унга ундан кўра яхшироқ (мукофот) бўлур. Ҳамда улар ўша куннинг даҳшатидан омондадирлар.

90Ким ёмонлик қилса, бас, юзтубан дўзахга ташланурлар ва: «Сизларга фақат қилган амалларингиз жазоси берилмоқда, холос», (дейилур).

91Мен ушбу шаҳарнинг Робби, уни ҳаром қилган зотга ибодат қилишга амр этилдим, холос. Ҳамма нарса Уникидир. Ва мусулмонлардан бўлишга амр этилдим.

92Ва Қуръонни тиловат қилишга (амр этилдим). Ким ҳидоят топса, фақат ўзи учун ҳидоят топадир. Ким залолатга кетса, унга: «Мен огоҳлантиргувчиларданман, холос», дегин.

93Сен:«Аллоҳга ҳамд бўлсин! У сизларга ўз оят-мўъжизаларини кўрсатур. Сиз уларни кўриб, танийсиз», деб айт. Роббинг қилаётган амалларингиздан ғофил эмасдир.

Chapter 28 (Sura 28)

1То. Сийн. Мийм.

2Ушбулар очиқ-ойдин китоб оятларидир.

3Иймон келтирадиган қавм учун сенга Мусо ва Фиръавннинг хабаридан ҳақ ила тиловат қилиб берамиз.

4Албатта, Фиръавн ер юзида баланд кетди. У (ўша ер)нинг аҳолисини бўлиб ташлади. Улардан бир тоифасини эзар, ўғилларини сўйиб, қизларини тирик қолдирарди. Албатта, у бузғунчилардан бўлган эди. (Ушбу ояти каримадаги: «Албатта, Фиръавн ер юзида баланд кетди», дегани Фиръавн бутун ер юзига ҳоким бўлган экан, деган маънони эмас, балки Миср ерида «баланд кетди»– такаббурлик қилди, туғёнга кетди, ҳаддан ошди, каби маъноларни беради. Ўзи ҳоким бўлган ер аҳолисини бўлиб ташлаш ҳар бир фиръавннинг одати.)

5Биз эса, ер юзида эзилганларга беминнат неъмат беришни, уларни пешво қилишни ва уларни ворислар қилишни.

6Ва ер юзида уларга имконлар беришни, Фиръавн, Ҳомон ва икковининг аскарларига улар(Бани Исроил)дан қўрққан нарсаларини кўрсатишни истаймиз.

7Ва Мусонинг онасига: «Уни эмизавер. Бас, (унга ёмонлик етишидан) қўрққан чоғингда уни дарёга ташла, қўрқма, хафа бўлма, Биз, албатта, уни сенга қайтаргувчимиз ва Пайғамбарлардан қилгувчимиз», деб ваҳий қилдик. (Араб тилшунос олимлари бу ояти каримани Қуръони Каримнинг юксак даражадаги балоғат ва фасоҳатига мисол сифатида келтирадилар. Аллоҳ таоло биргина оятда иккита буйруқ –» эмизавер» ва «дарёга ташла», иккита қайтариш–«қўрқма», «хафа бўлма», иккита башорат–«уни сенга қайтарамиз» ва «Пайғамбарлардан қилгувчимиз» жуфтликларини ишлатгандир. Оналари кўнгилларига Аллоҳ таоло илҳом этган буйруқни бажардилар. Гўдакни сандиққа солиб, дарёга оқизиб юбордилар.)

8Бас, Фиръавн оиласи уни ўзларига душман ва ғам-ғусса бўлиши учун тутиб олдилар. Албатта, Фиръавн, Ҳомон ва икковларининг аскарлари хатокорлардан бўлган эдилар.

9Фиръавннинг хотини: «(Бу бола) мен учун ҳам, сен учун ҳам кўз қувончидир. Уни ўлдирманглар. Шоядки, у бизга фойда берса ёки уни бола қилиб олсак», деди. Ҳолбуки, улар сезмасдилар.

10Мусонинг онасининг қалби бўшаб қолди. Мўминлардан бўлиши учун қалбини мустаҳкам боғламаганимизда, уни билдириб қўйишига сал қолди.

11У(она) у(Мусо)нинг опасига: «Изидан бор», деди. Бас, уни бир четдан кўрди. Ҳолбуки, улар сезмасдилар.

12Ва бундан олдин унга эмизгувчиларни ҳаром қилган эдик. Бас, (опаси): «Мен сизларга уни сиз учун кафилликка оладиган ва унга насиҳатгўй бўлгувчи аҳли байтни айтиб берайми?» деди.

13Бас, Биз уни онасига кўзи қувончга тўлиши, хафа бўлмаслиги ва, албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақ эканини билиши учун қайтардик. Лекин кўплари буни билмаслар. (Аллоҳ таоло Ўзининг ҳикматли тадбири ила Мусо алайҳиссаломни оналарига қайтариб берди. Оятда таъкидланишича, бундан қуйидаги учта мақсад кўзланган эди: 1. Мусо алайҳиссалом ила оналарининг кўзлари қувониши. 2. Онанинг ўғли Мусо алайҳиссалом фироқи ила хафа бўлмаслиги. 3. Мусонинг алайҳиссалом оналари Аллоҳнинг ваъдаси ҳақ эканини билишлари. Чунки аввал Аллоҳ таоло у аёлга, Биз уни сенга қайтаргувчимиз, деб ваъда берган эди. Ана ўша ваъдасини ҳақ ила амалга оширди. Ҳа, Аллоҳ таоло нимани ваъда қилса, уни албатта бажаради. Шундай қилиб, Мусо алайҳиссалом оилаларидан айрилмаган ҳолда Фиръавннинг қасрида тарбия топа бошладилар.)

14Қачонки у вояга етиб, мукаммал бўлганида, унга ҳикмат ва илмни бердик. Биз яхши амал қилгувчиларни шундай мукофотлармиз. (Биз «вояга етиб» деб таржима қилган «балаға ашудда» иборасини араблар жисмоний жиҳатдан вояга етиш, «мукаммал бўлганида» деб ўгирган «итаво» сўзини ақлий жиҳатдан камолга етиш, деб тушунадилар. Ҳазрати Ибн Аббос (р.а.): «Вояга етиш ўн саккиздан ўттиз ёшгача, мукаммал бўлиш ўттиздан қирққача», деган эканлар.)

15Ва у шаҳарга унинг аҳолиси ғафлатдалик пайтда кирди. Унда уришаётган икки кишини кўрди. Буниси ўз гуруҳидан, униси эса, душманларидан эди. Бас, ўз гуруҳидан бўлган душман бўлганга қарши ундан ёрдам сўради. Шунда Мусо уни бир мушт уриб ўлдириб қўйди. У (Мусо): «Бу шайтоннинг ишидир. Албатта, у очиқ-ойдин душман ва йўлдан оздиргувчидир», деди. (Шаҳар аҳолиси ғафлатда бўладиган пайт, туш вақтидир. Иссиқ юртларда, жумладан, Мисрда ҳам туш пайти шаҳар ва қишлоқ аҳолиси кундузги уйқуда бўладилар. Мусо алайҳиссалом бири ўз қавми–Бани Исроилдан, иккинчиси душман–Фиръавн қавмидан бўлган икки кишининг уришаётганини кўрдилар. Бани исроиллик киши Мусодан алайҳиссалом қибтийга қарши ёрдам сўрар эди. «Шунда Мусо уни бир мушт уриб ўлдириб қўйди». Мусо алайҳиссалом қибтийни умуман ўлдирмоқчи эмас эдилар. Унинг ўлиб қолганини кўриб қаттиқ афсусландилар.)

16У: «Эй Роббим, албатта, мен ўзимга зулм қилдим. Бас, мени мағфират қил», деди. Шунда У зот уни мағфират қилди. Албатта, Унинг Ўзи мағфират қилгувчи, меҳрибондир.

17У: «Эй Роббим, менга берган неъматнинг ҳаққи-ҳурмати ҳаргиз жиноятчиларга ёрдамчи бўлмасман», деди.

18Бас, у эрталаб шаҳарда қўрққан ҳолида, аланглаб кетаётган эди, бирдан кеча
ундан ёрдам сўраган яна ёрдам сўраб қичқириб қолди. Мусо унга: «Албатта, сен
очиқ-ойдин гумроҳсан», деди.

19Қачонки икковларига душман бўлганни тутмоқчи бўлган эди, у: «Эй Мусо, кеча
бир жонни ўлдирганинг каби, мени ўлдирмоқчимисан?! Сен ер юзида фақат
жаббор бўлишни истайсан ва ислоҳ қилгувчилардан бўлишни истамайсан», деди.

20Ва шаҳарнинг нариги четидан бир киши шошиб келиб: «Эй Мусо, аниқки,
аъёнлар сени ўлдириш учун тил бириктирмоқдалар. Бас, чиқиб кет! Албатта, мен
сенга насиҳат қилгувчиларданман», деди.

21Бас, хавфсираб, аланглаган ҳолда у ердан: «Эй Роббим, менга золим қавмлардан
нажот бергин», деб чиқди.

22Қачонки Мадян томон юзланганида: «Шоядки Роббим мени тўғри йўлга ҳидоят
қилса», деди.

23Қачонки Мадян сувига етиб келгач, бир тўп одамларнинг ҳайвонларини
суғораётганини кўрди ва улардан бошқа (қўйларини сувдан) қайтараётган икки
аёлни кўрди. У:«Сизларга не бўлди?» деди. Улар: «Чўпонлар қайтмагунларича
суғора олмаймиз, отамиз қари чол», дедилар.

24Бас, икковларига суғориб берди. Сўнгра сояга қайтди ва «Эй Роббим, албатта,
менга туширажагинг ҳар бир яхшиликка муҳтожман», деди. (Мусо алайҳиссалом
ҳалиги икки аёлнинг ҳайвонларини суғориб бердилар. Буни ўзларининг эркак
кишилик бурчи, деб билдилар. Демак, кун иссиқ экан. Аввал ҳам сояда ўтирган
эдилар. Лекин қийналаётган икки аёлни кўриб, ғоятда чарчаган, ҳориб-толган,
очиққан бўлсалар ҳам, туриб уларга ёрдам бердилар. Қайтиб бориб яна соядан
жой олдилар. Яна ёлғиз қолдилар. Яна муҳожирлик ғурбатини ҳис этдилар.
Ёлғизнинг ёри худо, деб яна Роббул Оламийнга илтижо қилиб: «Эй Роббим,
албатта, менга туширажагинг ҳар бир яхшиликка муҳтожман», дедилар.)

25Бас, икковларидан бири ҳаё билан юриб келиб: «Отам сенга бизларга суғориб
берганинг ҳаққини бериш учун чақирмоқда», деди. Қачонки унга келганида ва
қиссани айтиб берганида, у: «Қўрқма, золим қавмлардан нажот топдинг», деди.
(Қизлар отасига ҳайвонларини суғориб берган ғариб йигит ҳақида, унинг
мардлиги, шижоатлиги, яна ўзи ёлғиз сояда ўтириб қолганлиги ҳақида сўзлаб
беришган. Ўшанда оталари қизлардан бирини ўша ғариб йигитни чақириб келиш
учун юборади. Мусо алайҳиссалом бу чақириқни қабул қилиб, чолнинг олдига
борадилар. Мусо алайҳиссалом уй эгасига бошларидан ўтган қиссани гапириб
бердилар. Кўпни кўрган тажрибали чол у кишининг кўнглини кўтариб, қўрқма,
энди қутулиб кетдинг, деган маънони айтди.)

26Икки (қиз)дан бири: «Эй отагинам, уни ишга ёллаб ол. Чунки ишга ёлланадиган
энг яхши кимса кучли ва ишончли кимсадир», деди.

27У: «Менга саккиз йил ишлаб беришинг шарти билан, шу икки қизимдан бирини
сенга никоҳлаб бермоқчиман, агар ўн йилни тамомласанг, бу сенинг ишинг. Мен

эса сенга машаққат қилишни истамайман. Иншааллоҳ, менинг солиҳ кишилардан эканимни кўрасан», деди.

28У (Мусо): «Бу мен билан сенинг орамиздадир. Икки муддатдан қай бирини адо қилсам ҳам, менга тажовуз қилинмас. Айтаётган нарсамизга Аллоҳ вакилдир», деди.

29Қачонки, Мусо муддатни тугатиб, аҳли билан йўлга тушиб кетаётиб, Тур томонда узоқдан оловни кўриб қолди. У аҳлига: «Туриб туринглар, аниқки, мен узоқдан оловни кўрдим. Балки у ердан сизга бирор хабар ёки исинишингиз учун бир тутам чўғ олиб келарман», деди. (Мусо алайҳиссалом қайинотаси билан келишган муддатни ўтаб, аҳли аёлларини олиб Мисрга қайтиш учун йўлга чиқдилар. Йўлда, Сийна ярим оролидаги Тур тоғига яқинлашганда, тоғ томонда узоқдан бир олов ёниб турганини кўрдилар.)

30Бас, қачонки унинг олдига етиб келганида, водийнинг ўнг томонидан, муборак жойдан, дарахтдан унга: «Эй Мусо, албатта, Мен, Ўзим, оламларнинг Робби Аллоҳдирман.

31Ва асонгни ташла», деб нидо қилинди. Қачонки унинг катта илон каби қимирлаётганини кўргач, қарамасдан ортга қочди. «Эй Мусо, бери кел, қўрқма, албатта, сен омонликдагилардансан» (дейилди). (Бу ҳол ҳақиқатда ажойиб эди. Бепоён саҳродаги тоғнинг ўнг томонида, муборак бир жойда Аллоҳ таоло фариштани ҳам ўртага қўймай, Мусога алайҳиссалом бевосита ўзи нидо қилмоқда. Бу жой ҳақиқатда ҳам муборак бир жой эди. Бу пайт, шубҳасиз, муборак бир пайт эди. Бу нидо ҳақиқатда ҳам муборак бир нидо эди.)

32«Қўлингни ёқангдан (қўлтиғингга) суқ, бирон нуқсонсиз оппоқ бўлиб чиқур ва қўрқувда қанот(қўл)ингни ўзингга тортиб ол. Бас, шу иккиси Роббингдан Фиръавн ва унинг одамларига икки ҳужжатдир. Албатта, улар фосиқ қавм бўлдилар» (дейилди).

33У: «Эй Роббим, мен улардан бир жонни ўлдирганман, улар мени ўлдиришларидан қўрқурман.

34Биродарим Ҳорун мендан кўра тили бурророқ, уни ҳам мен билан юбор, мени тасдиқлайдир. Зеро, улар мени ёлғончи қилишларидан қўрқурман», деди. (Мен улардан бани исроиллик билан уришаётган қибтийни билмасдан, нохосдан ўлдириб қўйганман. Фиръавн аъёнлари мени ўлдириш учун тил бириктираётганларида қочиб кетганман. Энди яна кириб борсам, уларнинг эски адовати қўзиб мени ўлдириб қўйсалар, диний даъват иши нима бўлади, деб қўрқаман. Менинг тилимда бир оз дудуқлик бор, оғам Ҳорун эса, тили бурро одам. Кофирлар билан тортишувларда иш беради. Уни ҳам мен билан бирга Пайғамбар қилиб юбор. У ҳам мен билан бирга Пайғамбар бўлиб, мени тасдиқласин.)

35У зот: «Биз сени оғанг билан қувватлаймиз ва икковингизга бир салтанат берурмизки, улар сизга етиша олмаслар. Бизнинг оятларимиз ила иккингиз ва сизга эргашганлар ғолибдирсиз», деди. (Демак, Мусо ва Ҳорун алайҳиссалом ҳамда уларга эргашганлар ғолиб бўлишлари турган гап. Ғалабага эришиш учун Аллоҳнинг оятлари билан ҳаракат қилинса, бас. Шундай ҳаракат бўлди ҳам.)

36Бас, қачонки Мусо уларга очиқ-ойдин оятларимиз ила келганида, улар: «Бу
уйдирма, сеҳрдан бошқа нарса эмас. Аввалги ота-боболаримиздан ҳам бу ҳақда
эшитмаган эдик», дедилар. (Кўзларига кўриниб турган мўъжизани,
кўзбўямачилик, сеҳрдан ўзга нарса эмас, у уйдирмадир, дедилар. Аллоҳнинг
Пайғамбарига қарши, Аллоҳнинг мўъжизаларига қарши бундай гапни айтишга
бирор далил-ҳужжатлари бормиди? Албатта, йўқ эди.Ота-боболаридан
эшитмаганлари учун Аллоҳнинг Пайғамбарини ёлғончи қилиб, мўъжизасани сеҳр
дейишлари тўғрими?! Уларнинг ота-боболари ким эди ўзи? Дунёнинг охиригача
бўладиган нарсаларни кўрсатиб кетишганми?!)

37Ва Мусо: «Роббим Ўз ҳузуридан ким ҳидоят келтирганини ҳам, охират диёри
оқибати кимга бўлишини ҳам яхши билгувчи зотдир. Албатта, золимлар нажот
топмаслар», деди. (Куфр келтириб, Аллоҳнинг Пайғамбарини инкор этиб,
Аллоҳнинг оят-мўъжизаларини сеҳр деб зулм қилганлар нажот топмаслар.)

38Ва Фиръавн: «Эй аъёнлар, мен сизларга ўзимдан бошқа илоҳ борлигини
билмасман. Бас, эй Ҳомон, лойга ўт ёқиб, мен учун бир баланд қаср қур, шоядки
(унга чиқиб) Мусонинг илоҳини кўрсай. Албатта, мен уни ёлғончилардан деб
ўйламоқдаман», деди. (Худолик даъвосида бўлган аҳмоқ фиръавнлар ўйламай,
оғзига нима келса гапираверади. Вазирига нимани хоҳласа, буюраверади. Ҳомон
лойга ўт ёқиб ғишт пишириб, ўта баланд қаср қурармиш, Фиръавн унга чиқиб,
осмонда Аллоҳни кўрар эмиш. Аллоҳ осмонда сенинг чиқишингга қараб
турадиган зотмиди?! Сенга ўхшаган ифлос Аллоҳнинг даргоҳига бора олармиди?!
Осмон сенга ўхшаш бандалар учун Аллоҳ таоло томонидан яратилган бир нарса-
ку, нима учун Аллоҳни осмон билан чегаралаб қўймоқчисан?! Ушбу саволлар ҳам
ўзини худо санаётган Фиръавнинг нақадар эси паст эканини тушунишга ёрдам
беради. Ўша эси паст махлуқ ўзининг аҳмоқона гапи билан Аллоҳ юборган
Пайғамбар Мусони алайҳиссалом ёлғончига чиқармоқда.)

39У ва унинг аскарлари ер юзида ноҳақдан такаббурлик қилдилар ҳамда ўзларини
Бизга қайтарилмайдилар деб гумон қилдилар.

40Бас, Биз уни ва унинг аскарларини тутдик ва денгизга отдик. Энди
золимларнинг оқибати қандоқ бўлганига назар сол.

41Ва уларни дўзахга чақирадиган пешволар қилдик. Қиёмат куни эса, уларга
ёрдам берилмас. (Ахир, бу дунёдан ноҳақ такаббурлик қилиб, дўзахга даъват
бўйича пешволик билан ўтган бўлсалар, уларга қандай қилиб ёрдам берилиши
мумкин?)

42Ва бу дунёда уларга лаънатни эргаштириб қўйдик. Қиёмат куни эса, улар
(раҳматдан) йироқ қилинганлардандирлар.

43Батаҳқиқ, Биз аввалги асрларни ҳалок қилганимиздан сўнг Мусога одамлар
учун нур, ҳидоят ва раҳмат қилиб китобни бердик. Шоядки улар эсласалар.

44Биз Мусога ишни ҳукм қилган пайтимизда сен ғарбий томонда эмас эдинг ва
гувоҳлардан ҳам бўлмагансан. ( Эй Муҳаммад! Мусога Пайғамбарликни, Таврот
ва унинг ҳукмини берган пайтимизда Тур тоғининг ғарбий томонида йўқ эдинг.
Бу ишга гувоҳлардан ҳам бўлмагансан.)

45Лекин Биз бир неча асрларни пайдо қилдик, бас, уларнинг умри чўзилди. Сен Мадянда туриб, уларга оятларимизни тиловат қилиб берганинг йўқ. Аммо Биз Пайғамбар юборгувчи бўлдик.

46Биз нидо қилган чоғимизда Турнинг ёнида йўқ эдинг. Лекин Роббингдан раҳмат сифатида сендан олдин огоҳлантиргувчи келмаган қавмни огоҳлантириш учун (қиссаларни сенга билдирдик). Шоядки эсласалар. (Яъни, Биз Мусога Тур тоғининг ёнида нидо қилганимизда сен у ерда йўқ эдинг. Аммо Биз у ерда бўлиб ўтган қиссани сенга билдирдик. Бу иш сендан олдин огоҳлантиргувчи-Пайғамбар келмаган қавмни огоҳлантиришинг учун Роббингнинг сенга берган раҳматидир. Шоядки ушбу қиссалар таъсирида улар эслашлари лозим бўлган нарсаларни эсга олсалар.)

47Агар уларга қилмишлари туфайли мусибат етганида: «Эй Роббимиз, бизга Пайғамбар юборганингда эди, оятларингга эргашар эдик ва мўминлардан бўлар эдик», демасалар эди.

48Қачонки уларга Бизнинг ҳузуримиздан ҳақ келганида, улар: «Унга ҳам Мусога берилган нарса берилса эди», дедилар. Улар илгари Мусога берилган нарсага куфр келтирмаган эдиларми?! Улар: «Икки сеҳр ўртага чиқди, бир-бирига ёрдам бермоқда, биз ҳар бирига куфр келтиргувчимиз», дедилар. (Ҳа, Муҳаммаддан (с.а.в.) илгари улар Мусога алайҳиссалом тушган нарсага ҳам куфр келтирган эдилар. Энди бўлса, Муҳаммадга (с.а.в.) иймон келтирмасликларига Мусога алайҳиссалом берилган нарсага ўхшаш нарса у кишига берилмаганини сабаб турибдилар. Улар «икки сеҳр» деб Таврот билан Қуръонн назарда тутишяпти. Таврот ҳам, Қуръон ҳам сеҳрдир, улар бирга ўртага чиқиб, бир-бирига ёрдам бермоқда, биз ҳар иккисига ҳам куфр келтирувчилармиз, дейишяпти.)

49Сен:«Агар ростгўйлардан бўлсангиз, Аллоҳнинг ҳузуридаги у иккисидан кўра тўғрироқ бир китоб келтиринг, мен унга эргашаман», дегин.

50Агар сенга жавоб бера олмасалар, бас, билгинки, улар фақат ҳавои нафсларига эргашмоқдалар, холос. Аллоҳдан бўлган ҳидоятсиз, ўз ҳавои нафсига эргашгандан кўра ҳам гумроҳроқ кимса борми?! Албатта, Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят қилмас. (Қуръонга эргашмаган ҳар бир кимса ҳавои нафси йўлида юрган бўлади. Ҳавои нафси ихтиёридаги ҳар бир кимса дунёдаги энг гумроҳ кимсадир. Агар бунга эътироз бўлса, Қуръондан кўра тўғрироқ китобни келтирсин!)

51Батаҳқиқ, Биз уларга гапни етказиб қўйдик. Шоядки эсласалар.

52У(Қуръон)дан олдин китоб берилганлар унга иймон келтирурлар. (Бу ояти карима тушган пайтда яҳудийлардан ҳам, масиҳийлардан ҳам иймон келтириб, мўмин-мусулмон бўлган кишилар бор эди. Оятда ана шунга ишора қилинмоқда.)

53Уларга тиловат қилинган чоқда: «Биз унга иймон келтирдик. Албатта, у Роббимиздан келган ҳақдир. Албатта, биз бундан олдин ҳам мусулмон эдик», дедилар.

54Ана ўшаларга сабр қилганлари учун ажрлари икки марта берилган. Улар яхшилик ила ёмонликни даф қилурлар ва уларга ризқ қилиб берган нарсаларимиздан нафақа қилурлар.

55Қачонки беҳуда нарса эшитсалар, ундан юз ўгириб: «Бизга ўз амалларимиз, сизга ўз амалларингиз, омон бўлинглар, биз жоҳилларни истамасмиз», дедилар.

56Албатта, сен ўзинг севган кишингни ҳидоят қила олмассан. Лекин Аллоҳ кимни хоҳласа, ўшани ҳидоят қилур. У ҳидоятга юрувчиларни яхши билгувчи зотдир. (Демак, одамларни ҳидоят қилиш фақат Аллоҳ таолонинг измидадир. Аллоҳдан бошқа ҳеч ким, ҳатто охирзамон Пайғамбарининг (с.а.в.) ҳам бу ишга қурблари етмайди. Агар у зот (с.а.в.) бирор кишини ҳидоят қилиш имконига эга бўлганларида, амакилари Абу Толибни ҳидоят қилган бўлар эдилар. Аммо бунинг имкони бўлмади. Абу Толиб ҳидоятга муяссар бўлмай дунёдан ўтди. Бунга Расули Акрам (с.а.в.) қаттиқ афсус чекдилар. Аллоҳ таоло эса, бу ҳақда Пайғамбарига ушбу оятдаги баёнотни берди.)

57Улар: «Агар сен билан ҳидоятга эргашсак, ўз еримиздан юлиб олинамиз», дедилар. Биз уларга омонлик ҳарамини макон қилиб бермадикми?! У ерга ҳар нарсанинг мевалари Бизнинг даргоҳимиздан ризқ ўлароқ йиғилади-ку! Аммо кўплари билмаслар.

58Биз маишатлари ҳаддан ошган қанчадан-қанча юртларни ҳалок қилдик. Бас, анавилар, уларнинг масканлари, улардан кейин маскан қилинмади, илло, озгинаси, холос. Ва Биз ўзимиз ворис бўлиб қолдик.

59Роббинг шаҳар-қишлоқларни то улар орасига уларга оятларимизни тиловат қиладиган Пайғамбар юбормасдан туриб ҳалок қилувчи бўлмаган. Биз шаҳар-қишлоқларни фақат аҳли золим бўлган ҳолдагина ҳалок қилгувчи бўлганмиз. (Аллоҳ таолонинг одати шуки, инсонларга жон, ақл-идрок бериб қўйса ҳам, яна Пайғамбар орқли огоҳлантирмасдан туриб уларни ҳалок қилмайди. Пайғамбарни қачон ва қаерга юборишни ўзи билади. Мана, Макка аҳлига ҳам Пайғамбар келмаган эди. Энди Муҳаммадни (с.а.в.) юборди. У кишини фақат Макка аҳлига эмас, балки барча макон ва замонларга огоҳлантиргувчи Пайғамбар қилиб юборди.)

60Ва сизга берилган нарсалар бу дунёнинг матоҳи ва зийнати, холос. Аллоҳнинг ҳузуридаги нарса яхшироқ ва боқийдир. Ақл ишлатмайсизларми?

61Биз унга гўзал ваъда қилган, кейин ўшанга эришувчи киши бу ҳаёти дунё матоҳини берганимиздан сўнгра қиёмат куни (азобга) ҳозир қилинганлардан бўлган киши каби бўлармиди?! (Бу ояти каримада мўмин билан кофир бир-бирларига солиштириб кўрсатилмоқда. Бир томонда мўмин киши. Унга Аллоҳ таоло мўминлиги учун бу дунёда гўзал яшашни, у дунёда гўзал жаннатга эга бўлишни ваъда қилган. Иккинчи томонда кофир киши. Аллоҳ таоло унга ҳаёти дунёнинг озгина матоҳини берган. Кейин у дунёда азоблаш учун дўзахни тайёрлаб қўяди. Хўш, шу икки кишини ўзаро тенг дея оламизми? Албатта, йўқ!)

62У зот уларни чақирган кунида: «Сиз даъво қилган Менинг «шерик»ларим қани?!» дейдир.

63Устиларига сўз(ланган азоб) тушиши ҳақ бўлганлар: «Эй Роббимиз, анави йўлдан оздирганларимизни ўзимиз йўлдан озганимиздек оздирганмиз. Сенга ўзимизни оқладик. Улар бизга ибодат қилган эмаслар», дерлар.

64Ва: «Менинг «шерик»ларимни чақиринглар», дейилур. Улар чақирадрлар. Бас, (сохта худолари) уларга жавоб бермаслар. Ва, азобни кўрурлар. Кошки, ҳидоят топган бўлганларида эди! (Қани, у дунёда ибодат қилиб юрган худоларини энди чақирсинлар, уларга ёрдам беришсин. Ҳозир ёрдам беришмаса, қачон ёрдам беришади? Мушриклар Аллоҳга шерик қилган сохта худоларини чақирадилар. «Бас, (сохта худолари) уларга жавоб бермаслар». Бу дунёда жавоб бера олмаган сохта худолар у дунёда жавоб бера билармиди? Демак, мушрикларнинг умидлари узилди. Ана шунда улар «азобни кўрурлар».)

65У кунда, У зот уларга нидо қилиб: «Пайғамбарларга нима деб жавоб бердингиз», дер.

66Ана ўша кунда хабарлар улардан махфий бўлур ва улар бир-бирларидан сўрай олмаслар ҳам.

67Аммо тавба қилганлар, иймон келтириб, солиҳ амалларни қилган кишилар шоядки нажот топгувчилардан бўлсалар.

68Ва Роббинг хоҳлаганини яратиб, хоҳлаганини ихтиёр қилур. Уларда ихтиёр ҳаққи йўқдир. Улар ширк келтираётган нарсалардан Аллоҳ пок ва юксакдир.

69Ва Роббинг уларнинг қалблари яшираётган нарсаларни ҳам, ошкор қилаётган нарсаларни ҳам билур.

70У Аллоҳ, Ундан бошқа ибодатга сазовор илоҳ йўқ зотдир. Бу дунёда ва охиратда барча ҳамд Унгадир. Ҳукм ҳам Унинг Ўзигадир ва Унгагина қайтарилурсизлар.

71Сен уларга: «Айтинг-чи, агар Аллоҳ кечани қиёмат кунигача доимий қилиб қўйса, Аллоҳдан ўзга қайси илоҳ сизга ёруғлик келтира олур? Эшитмайсизларми?!» деб айт.

72Сен уларга: «Айтинг-чи, агар Аллоҳ кундузни қиёмат кунигача доимий қилиб қўйса, Аллоҳдан ўзга қайси илоҳ сизларга ором оладиганингиз кечани келтира олади?! Кўрмайсизларми?!» деб айт.

73У зот Ўз раҳмати ила сизларга кеча ва кундузни ором олишингиз ва ўз фазлидан талаб қилишингиз учун пайдо қилди. Шоядки шукр келтирсангиз.

74У кунда, У зот уларга нидо қилиб: «Сизлар даъво қилган «шерик»ларим қани?» дейдир.

75Ва ҳар бир умматдан бир шоҳид чиқариб: «Ҳужжатларингизни келтиринг!» дегаймиз. Бас, улар ҳақ Аллоҳга эканини билурлар ва ўзлари уйдириб юрган нарсалари ғойиб бўлур. (Қиёмат кунида Аллоҳ таоло ҳар умматнинг Пайғамбарини гувоҳ сифатида чиқариб олиб, умматларга, менинг шеригим борлиги ҳақида қилган даъволарингизга ҳужжатларингизни келтиринг, дейди.

Уларнинг ўзлари ўйлаб топган сохта худолари ғойиб бўлиб қолади. Ана ўшанда шармандалари чиқади.)

76Албатта, Қорун Мусо қавмидан бўлиб, уларга такаббурлик қилди. Биз унга калитлари бир гуруҳ қувватлиларга ҳам оғирлик қиладиган хазиналарни берган эдик. Ўшанда қавми унга: «Ҳовлиқма, албатта, Аллоҳ ҳовлиққанларни суймас. (Демак, Қорун Мусо алайҳиссаломнинг, яъни, Бани Исроил қавмидан бўлиб, қавмига такаббурлик қилган. Қорун катта бойликка учиб, қавмига такаббурлик қилди. Молу мулки шу даражада кўп эдики, хазиналарининг калитларини кўтариш бир тўда кучли одамларга ҳам оғирлик қилар эди. Ўша вақтда шунчалик молга эгалик уни ҳовлиқтириб юборади. Шу сабабли, ўз қавмига такаббурлик қилади.)

77Ва Аллоҳ сенга берган нарса билан охиратни излагин, бу дунёдаги насибангни ҳам унутма. Аллоҳ сенга яхшилик қилганидек, сен ҳам яхшилик қил. Ер юзида бузғунчиликни излама. Албатта, Аллоҳ бузғунчиларни суймас», дедилар. (Аллоҳ таоло берган молу дунёга қандай муносабатда бўлиш кераклиги ушбу ояти каримада ўз аксини топган. Мусулмон банда қўлига молу дунё тушганда ўзини худди шу оятга мос тутмоғи лозим. Мусулмон одам, аввало, Аллоҳ берган молу дунё билан охиратни излашга интилади. Яъни, молу мулкини шариатда кўрсатилган, охиратда фойда берадиган жойларга сарфлайди. Ҳаром-хариш, гуноҳ, фисқу фужур ва беҳуда ишларга сарф этмайди. Чунки беҳуда ишларга сарфланган молу дунё бу дунёда ҳам, у дунёда ҳам фойда бермайди. Аксинча, икки дунёда ҳам зиён келтиради. Лекин мусулмон одам охиратни ўйлаб, бу дунёсини тарк қилиб-унутиб ҳам юбормайди.)

78У: «Менга у фақат ўзимдаги илм туфайлигина берилгандир», деди. У, албатта, Аллоҳ ундан олдинги асрларда ундан кўра қувватлироқ, ундан кўра кўпроқ (мол) тўплаганларни ҳалок этганини билмасмиди?! Гуноҳкорлардан гуноҳлари ҳақида сўраб ўтирилмас.

79Бас, у (Қорун) қавми ҳузурига зебу зийнати ила чиқди. Ҳаёти дунёни хоҳлайдиганлар: «Қани энди бизга ҳам Қорунга берилган нарсадан бўлса эди. Ҳақиқатда у улуғ насиба эгасидир», дедилар. (Молу дунёсига ишониб мутакаббирлик билан ғурурга кетган, дунёда бузғунчилик қилишга уринган, ношукр одамга фақат ҳаёти дунёни ўйлайдиган кишиларгина ҳавас қилиши мумкин. Ушбу дунёнинг беш кунлик матоҳига эришишдан бошқа мақсади йўқларгина ўша туғёнкор, бузғунчига ўхшаган бўлишни орзу қилиши мумкин. Ана ўшаларгина ғурурга кетган мазкур мутакаббирни «улуғ насиба эгаси, дейиши мумкин.)

80Илм берилганлар эса: «Вой бўлсин сизларга! Иймон келтириб, солиҳ амалларни қилганлар учун Аллоҳнинг савоби яхшидир. Унга фақат сабр қилганларгина эришурлар», дедилар.

81Бас, Биз уни ва унинг ҳовли-жойини ерга ютдирдик.Унга Аллоҳ (азоби)дан ёрдам берадиган гуруҳ ҳам бўлмади, унинг ўзи нусратга эришгувчилардан ҳам бўлмади. (Ҳаммаси оддийгина тугади. Қорунни ҳам, ҳовли-жойини ҳам ер ютди-қўйди. Қорун ҳам, унинг бойликлари ҳам, кибру ҳавоси ҳам йўқ бўлди-кетди.

Қорунга Аллоҳнинг азоби келганида унга ёрдам берувчи топилмади. Унинг ўзи ҳам илми ила, молу дунёси ила ўзини қутқариб қола олмади.)

82Ва кечагина унинг маконини орзу қилаётганлар: «Воажаб, Аллоҳ бандаларидан Ўзи хоҳлаганларига ризқини кенг ёки тор қиладиганга ўхшайдир. Агар Аллоҳ бизга лутф қилмаганида, бизни ҳам ерга ютгизар эди. Воажаб, кофирлар нажот топмайдиганга ўхшайди-ку!» дейишга ўтдилар. (Ҳаёти дунёга берилган ғофилларнинг кўзи шунга ўхшаш фалокатлар вақтида очилиши мумкин. Қорунни ва унинг ҳовли-жойини ер ютганидан кейингина унга ҳавас қилаётган ҳаёти дунё ихлосмандларининг кўзи очилди.)

83Ўша охират диёрини Биз ер юзида такаббурлик ва бузғунчиликни истамайдиганлар учун қилурмиз. Оқибат тақводорларникидир. (Ўша илмлилар айтган охират диёрини ер юзида Қорун каби такаббурлик ва бузғунчилик қилмаганлар, уларнинг ер юзида бўлишини истамайдиганларга берамиз. Ким тақводор бўлса, оқибат яхши бўлади.)

84Ким бир яхшилик келтирса, унга у(яхшилиги)дан кўра хайрлироқ (мукофот) бор. Ким бир ёмонлик келтирса, ёмонлик қилганлар фақат қилганларига яраша жазоланурлар. (Яъни, яхшиликнинг савоби кўпайтириб берилади. Ёмонлик эса, ўз ҳолича жазога тортилади. У кўпайтирилмайди.)

85Сенга Қуръонни фарз қилган зот, албатта, сени қайтар жойга қайтаргувчидир. Сен: «Роббим ҳидоят келтирган шахсни ҳам ва очиқ-ойдин гумроҳликдаги шахсни ҳам яхши билгувчидир», деб айт. (Сен она юртингдан ҳижрат қилиб кетишга мажбур бўлаётганингдан ўкинма. Сенга Қуръон тиловати ва унга амал қилишни фарз қилган зот–Аллоҳ, албатта, сени қайтар жойга–Маккага яна қайтаргувчидир.)

86Сен ўзингга китоб туширилишидан умидвор ҳам эмас эдинг. Илло, Роббинг раҳмати бўлиб (тушди). Бас, ҳаргиз кофирларга ёрдамчи бўлма.

87Ва сени улар ҳаргиз сенга туширилган Аллоҳнинг оятларидан тўсмасинлар. Роббингга даъват қил. Асло мушриклардан бўлма.

88Аллоҳдан ўзга ҳеч бир илоҳга илтижо қилма. Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Ундан ўзга ҳар бир нарса ҳалок бўлгувчидир. Ҳукм Унинг Ўзигагинадир ва фақат Унгагина қайтарилурсиз. (Сен уларнинг гап-сўзларига, хоҳиш-истакларига қараб ўтирма. Аллоҳнинг оятларига амал қилишда давом этавер.)

Chapter 29 (Sura 29)

1Алиф. Лом. Миим.

2Одамлар »иймон келтирдик« дейишлари ила имтиҳон қилинмай, тарк этилишларини ўйладиларми? (Иймон калимасини оғизда айтиш осон. Ҳар ким ҳам, иймон келтирдим, деб айтавериши мумкин. Аммо тил билан айтилган калима дилдан чиққанми ёки йўқми, буни аниқлаш учун банда синов-имтиҳондан ўтиши керак.)

3Ва, батаҳқиқ, Биз улардан олдингиларни ҳам имтиҳондан ўтказганмиз. Бас, Аллоҳ, албатта, содиқ бўлганларни ҳам билажак, ёлғончиларни ҳам билажак.

4Ёки ёмонликларни қиладиганлар Биздан қочиб қутулишни ўйлайдиларми? Қилган ҳукмлари қандай ҳам ёмон-а?!

5Ким Аллоҳга рўбарў бўлишдан умидвор бўлса, албатта, Аллоҳ белгилаган вақт келгувчидир. У ўта эшитгувчи ва ўта билгувчидир.

6Ким жиҳод қилса, бас, албатта, ўз фойдаси учун жиҳод қилур. Албатта, Аллоҳ барча оламлардан беҳожатдир.

7Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларнинг ёмонликларини, албатта, ўчирурмиз ва уларни қилган амалларининг энг яхшиси ила мукофотлармиз.

8Ва инсонга ота-онасига яхшилик қилишни тасвия қилдик. Агар улар сени ўзинг билмаган нарсани Менга ширк келтиришинг учун жиҳод қилсалар, бас, уларга итоат қилма. Қайтишларингиз Менгагинадир. Бас, сизларга қилган нарсаларингиз хабарини берурман.

9Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларни солиҳлар қаторига қўшурмиз.

10Ва одамлардан, Аллоҳга иймон келтирдик, дейдиган, сўнгра Аллоҳнинг йўлида озорланса, одамларнинг фитнасини Аллоҳнинг азобидек қабул қиладиганлари ҳам бор. Агар Роббинг томонидан нусрат келса, улар, албатта, биз сиз билан бирга эдик, дерлар. Аллоҳ оламларнинг кўксиларидаги нарсаларни ўта билгувчи зот эмасми?! (Бундай одамлар, иймон калимасини айтсак бўлди, ҳамма нарса ўз-ўзидан бўлаверади, ҳеч қандай ёмонлик етмайди, деб тасаввур қиладилар. Одамларнинг фитнасини Аллоҳнинг азоби деб билади. Чидай олмай, турли ҳолатларга тушади ва иймондан қайтади.)

11Албатта, Аллоҳ иймон келтирганларни ҳам яхши билур, мунофиқларни ҳам яхши билур.

12Ва куфр келтирганлар иймон келтирганларга: »Бизнинг йўлимизга эргашинглар, хатоларингизни биз кўтарайлик«, дерлар. Ҳолбуки, улар аларнинг хатоларидан ҳеч бир нарсани кўтаргувчи эмаслар. Албатта, улар ёлғончилардир.

13Албатта, улар ўз юкларини ҳам, у юклар билан бирга бошқа юкларни ҳам кўтарурлар. Албатта, қиёмат кунида уйдириб юрган нарсалари ҳақида сўралурлар. (Оятдаги «юк»дан мурод гуноҳдир. Албатта, кофирлар гуноҳлари юкини кўтарадилар, шу билан бирга, ўз иғволари билан йўлдан урган одамларнинг гуноҳларини ҳам кўтарурлар. Аммо бу нарса уларнинг иғвосига учганларнинг гуноҳини енгиллатмайди, улар ҳам қилмишларига яраша жазоларини тортадилар.)

14Ва, батаҳқиқ, биз Нуҳни қавмига Пайғамбар этиб юбордик. Бас, у улар ичида эллик йили кам минг йил турди. Сўнгра уларни золим бўлган ҳолларида тўфон олди. (Бир одамнинг минг йилдан ортиқ ҳаёт кечиргани кўпларга ғалати туюлиши мумкин. Лекин бу нарса инкор қилиб бўлмайдиган ҳақиқатдир.

Қуръони Каримда келган хабарни инкор қилган одам кофир бўлади. Айни чоқда, бу ҳол ақл тарозусида тортса бўладиган оддий бир иш. Қадимда кишиларнинг умрлари узун бўлгани ҳаммага маълум. Бунинг устига, оз сонли жонзотларнинг умри узун, адади кўпларники қисқа бўлиши ҳам тажрибада кўрилган. Нуҳ алайҳиссалом инсоният тўфон туфайли қирилиб кетган бир даврда яшаганликлари эътиборга олинса, мазкур умрузоқлик оддий бир ҳол экани билинади.)

15Бас, Биз унга ва кема соҳибларига нажот бердик ва у(кема)ни оламларга оят-белги қилдик.

16Ва Иброҳимни (юбордик). Ўшанда у ўз қавмига: «Аллоҳга ибодат қилинглар ва Унга тақво қилинглар. Бундай қилишингиз, агар билсангиз, сиз учун яхшидир. (Иброҳим алайҳиссалом қавмларига илоҳий даъватни жуда содда қилиб тушунтирдилар. Аллоҳга ибодат қилинглар, бошқага эмас, Аллоҳдан қўрқинглар, бошқадан эмас, дедилар. Демак, қиладиган ҳар бир ишингиз Аллоҳнинг розилигини топиш учун бўлсин. Ҳар лаҳзада Аллоҳга тақво қилиб туринг. Ана шунда мақсадга эришасиз.)

17Албатта, сизлар Аллоҳни қўйиб, бутларга ибодат қилмоқдасиз ва уйдирмалар тўқимоқдасиз, холос. Албатта, Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётган нарсаларингиз сизга ризқ беришга молик эмаслар. Ризқни Аллоҳнинг ҳузуридан истанглар. Унга ибодат ва шукр қилинглар. Унгагина қайтарилурсиз», деди.

18Агар сизлар ёлғончи қилсангиз, бас, сиздан олдинги умматлар ҳам ёлғончи қилганлар. Пайғамбар зиммасида очиқ-ойдин етказишдан бошқа нарса йўқ.

19Аллоҳ махлуқни аввал-бошдан қандай яратишини, сўнгра уни яна қайтаришини кўрмайдиларми?! Албатта, бу Аллоҳ учун осондир. (Ҳар лаҳзада Аллоҳ таоло турли мавжудотларни йўқдан бор қилаётгани кўрилади. Дунёда пайдо бўлаётган ҳар бир янги нарсани Аллоҳ таоло яратаётгани аниқ. Буни тушуниб етмоқ лозим. Ўша янги пайдо бўлаётган махлуқотлардан, мавжудотлардан энг кичигини, энг соддасини, энг оддийини ҳам одамзот ярата олмайди. Барча инсонлар тўпланиб уринсалар ҳам, бу ишнинг уддасидан чиқа олмайдилар. Бу ҳам тажрибадан ўтган ҳақиқат. Инсон энди шу ҳақиқатни тан олиши лозимки, ана ўша барча махлуқотларни йўқдан бор қилган зотга уларни қиёматда яна қайта тирилтириш жуда ҳам осон. Чунки йўқдан бор қилган зотга борни қайтариш ҳеч гап эмас.)

20Сен:«Ер юзида сайр этиб юринглар ва махлуқотларни У зот аввал-бошдан қандай яратганига назар солинглар. Сўнгра Аллоҳ охират ҳаётини пайдо қилур. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир.

21Кимни хоҳласа, азоблайдир, кимни хоҳласа, раҳм қиладир. Унгагина қайтарилурсизлар.

22Сиз на ер юзида ва на кўкда У зотни ожиз қолдиргувчи эмассиз. Сизга Аллоҳдан ўзга дўст ҳам, ёрдамчи ҳам бўлмас», деб айт. (Сиз ер юзида ҳам, кўкда ҳам Аллоҳни ожиз қолдириб, қочиб қутула олмайсиз. Унга қайтиб боришингиз, жазоингизни олишингиз турган гап.)

23Аллоҳнинг оятларига ва Унга рўбарў бўлишга куфр келтирганлар, ана ўшалар
Менинг раҳматимдан ноумид бўлдилар. Ана ўшаларнинг ўзларига аламли азоб
бор. (Ҳа, бу дунёда фақат кофиргина Аллоҳнинг раҳматидан ноумид бўлади.
Чунки у ўзининг кофирлиги туфайли Аллоҳ билан бўлган алоқасини узади. )

24Унинг қавмининг жавоби: «Уни ўлдиринглар ёки ўтда ёқинглар!»
дейишларидан бошқа нарса бўлмади. Бас, Аллоҳ уни ўтдан қутқарди. Албатта,
бунда иймон келтирадиган қавмлар учун оят-белгилар бордир.

25У: «Сизлар, албатта, ҳаёти дунёдаги ўзаро мавададдатингиз учун Аллоҳни қўйиб,
бутларни тутдингиз. Сўнгра қиёмат кунида баъзингиз баъзингизга куфр
келтирурсиз ва баъзингиз баъзингизни лаънатларсиз. Ва жойингиз дўзахдир.
Ҳамда сизга нусрат бергувчилар бўлмас.

26Бас, унга Лут иймон келтирди ва: «Албатта, мен Роббимга ҳижрат қилгувчиман.
Албатта, У азиз ва ҳакимдир», деди. (Яъни, Иброҳимга алайҳиссалом Лут иймон
келтирди. Лут алайҳиссалом Иброҳимга алайҳиссалом жиян бўлар эди. Лут
алайҳиссалом амакилари Иброҳимга алайҳиссалом иймон келтирган биринчи
одам бўлдилар. Шунингдек, Иброҳимга алайҳиссалом хотинлари Биби Сора ҳам
иймон келтирган эдилар. Тафсирчи уламоларимиз оятдаги «Албатта, мен
Роббимга ҳижрат қилгувчиман» жумласини ким айтгани тўғрисида икки хил
фикр билдирганлар. Баъзилари, бу гапни Лут алайҳиссалом айтган, десалар,
кўплари, Иброҳим алайҳиссалом айтган, дейдилар. Нима бўлганда ҳам, Аллоҳга
ҳижрат қилиш, дунёдаги барча нарсани ташлаб, Аллоҳ таолога томон интилиш
туйғуси Иброҳимда алайҳиссалом ҳам, Лутда алайҳиссалом ҳам кучли бўлган.
Аллоҳ таолонинг азиз-ғолиб, барчадан устун эканлигига ва ҳар нарсани ҳикмат
билан қилишига ҳам уларнинг ишончлари юқори даражада бўлган.)

27Биз унга Исҳоқни ва Яъқубни бахш этдик ва Пайғамбарлик ҳамда китобни унинг
зурриётида бўладиган қилдик. Унга бу дунёда ажрини бердик. Албатта, у охиратда
солиҳлардан бўлгай.

28Ва Лутни (ҳам юбордик). Ўшанда у ўз қавмига: «Албатта, сиз ўзингиздан олдин
ўтган оламлардан ҳеч ким қилмаган фоҳиша ишни қилмоқдасиз.

29Сизлар эркакларга яқинлик қилиб, йўлни кесасизми ва тўплантиларингизда
мункир иш қилурмисиз?!»деди. Унинг қавмининг жавоби: «Агар ростгўйлардан
бўлсанг, бизга Аллоҳнинг азобини келтир», дейишдан бошқа бўлмади.

30У: «Эй Роббим, менга бузғунчи қавмларга қарши Ўзинг нусрат бер», деди. (Бу
бузғунчи қавмга ҳеч қандай насиҳат, даъват фойда бермади. Энди, уларга қарши
Аллоҳнинг Ўзи нусрат бермаса, бошқа илож йўқ эди.Аллоҳ Лут алайҳиссаломнинг
бу дуоларини қабул этди. Фоҳишачи қавмни ҳалок қилиш учун фаришталарни
юборди. Ўша фаришталарга йўл-йўлакай Иброҳимга алайҳиссалом фарзанд
кўришлари ҳақидаги башорат-хушхабарни етказиш ҳам топширилган эди. Шу
мақсад ила улар аввал Иброҳим алайҳиссалом ҳузурларига келдилар.)

31Бизнинг элчиларимиз Иброҳимга хушхабарни келтиришганида: «Албатта, биз
ушбу шаҳар аҳлини ҳалок қилгувчидирмиз. Албатта, унинг аҳли зулм
қилгувчилардан бўлдилар», дедилар.

32У: «Унда Лут бор-ку?!» деди. Улар: «Биз унда ким борлигини яхши биламиз. Биз, албатта, унга ва унинг аҳлига нажот берамиз. Магар унинг хотини ҳалок бўлгувчилардан бўлгандир», дедилар.

33Элчиларимиз Лутга келишганида, у улар сабабли маҳзун бўлди ва келишларидан юраги сиқилди. Улар: «Сен хавфсирама ва маҳзун ҳам бўлма, албатта, биз сени ва аҳлингни қутқаргувчилармиз. Магар хотининг ҳалок бўлгувчилардан бўлгандир. (Лутнинг алайҳиссалом Аллоҳ юборган фаришталарни кўриб хафа бўлишларига сабаб бор эди. Аввалло, элчи-фаришталар навқирон ҳуснли йигитлар қиёфасида келган эдилар. Қолаверса, Лут алайҳиссалом уларнинг элчи-фаришталар эканидан ҳали-ҳануз хабар топмаган эдилар. Шунинг учун ёш ва чиройли меҳмон йигитларга жиноятчи қавм тажовуз қилиб, мезбон Лутни алайҳиссалом шарманда этишлари мумкин эди. Шу сабабли Лут алайҳиссалом уларни кўриб маҳзун бўлдилар ва юраклари сиқилди.)

34Албатта, Биз ушбу шаҳар аҳолиси бошига фосиқлик қилганлари туфайли осмондан азоб туширгувчимиз», дедилар.

35Батаҳқиқ, Биз ундан ақл юритгувчи қавмлар учун очиқ-ойдин оят-белгилар қолдирганмиз. (Лут қавмидан, улар яшаб ўтган диёрдан уларнинг жиноятлари оқибати нима билан тугаганини эслатиб турувчи нишоналар қолдирилгандир. Бу нишоналар ўша қавм ҳақидаги қисса, оят ва эсдаликлар бўлиши мумкин. Шунингдек, улар яшаб ўтган юртнинг қолдиқлари ҳам бўлиши мумкин. Ўлик денгиз ҳудудида Садум шаҳрининг қолдиқлари топилган, ҳозирда кўпчилик бориб кўрмоқда.)

36Ва Мадянга биродарлари Шуайбни (юбордик). Бас, у: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинг, охират кунидан умидвор бўлинг ва ер юзида бузғунчилик ила харакат қилиб юрманг», деди. (Шуайб алайҳиссалом ҳам, Иброҳимнинг алайҳиссалом зурриётларидан чиққан араблардандирлар.)

37Бас, уни ёлғончига чиқардилар. Шунда уларни бир силкиниш тутди ва диёрларида чўккалаб қолдилар. (Мадян аҳлининг қай тарзда ҳалокатга учрагани ҳақидаги хабар тафсилоти бошқа сураларда ўтди. Аввал уларга қаттиқ ва даҳшатли овоз келиб, қалбларини ёриб юборди. Кейин кучли зилзила бўлиб, уларни тутдек тўкиб қўйди. Ҳаммалари турган жойларида чўккалаб қолиб, ҳалок бўлдилар. Бу ҳалокат уларнинг иймон йўлига юрмаганликларининг жазоси эди.)

38Ва Од ва Самудни (ҳам ҳалок этдик). Батаҳқиқ, бу сизга уларнинг масканларидан аён бўлиб турибди. Шайтон уларга амалларини зийнатлаб кўрсатиб, уларни йўлдан тўсди. Ҳолбуки, улар кўриб-билиб тургувчи эдилар.

39Қорун, Фиръавн ва Ҳомонларни (ҳам ҳалок қилдик). Батаҳқиқ, Мусо уларга очиқ-ойдин ҳужжатлар келтирди. Бас, улар ер юзида мутакаббирлик қилдилар ва қочиб қутулгувчи бўлмадилар.

40Улардан ҳар бирини гуноҳи туфайли тутдик. Бас, улардан баъзилари устига тош ёғдирдик, баъзиларини қичқириқ ушлади, баъзиларини ерга ютдирдик ва баъзиларини ғарқ қилдик. Аллоҳ уларга зулм этгувчи бўлмади, лекин улар ўзларига зулм этдилар.

41Аллоҳни қўйиб, ўзга дўстлар тутганларнинг мисоли ўзига уй тутган ўргимчакка ўхшайди. Ҳолбуки, энг заиф уй ўргимчакнинг уясидир. Кошки билсалар эди. (Аллоҳдан ўзганинг йўлини тутганлар, унинг уйидан ўзга уйда яшашни ихтиёр қилганлар ўзларининг ўргимчак уясида яшашни ихтиёр қилаётганларини кошки билсалар эди. Уларнинг тузган тузумлари худди ўргимчак уясига ўхшаб, ўта нимжон эканини билсалар эди. Такаббурликлари ила Аллоҳ қуриб берган улуғвор қасрни инкор этиб, ўргимчак уясида яшашни ихтиёр қилаётганларини билсалар эди. Бу ҳақиқатни биладиларми, билмайдиларми — уларга фарқи йўқ.)

42Албатта, Аллоҳ улар ўзидан бошқа нима нарсага дуо қилаётганларини яхши биладир. Ва У азиз ва ҳаким зотдир.

43Ушбу мисолларни Биз одамлар учун келтирурмиз. Лекин уларга олимлардан ўзгаларнинг ақллари етмас. (Ҳа, Аллоҳ таоло келтираётган мисолларни ақлли кишиларгина тўла тушуниб етадилар. Ундан ўзларига ибрат оладилар. Ақлсизлар эса, бу мисолларни тушуниш ўрнига Макка мушриклари каби: «Муҳаммаднинг Робби пашша ва ўргимчакни гапириб юрибди», деб масхара қиладилар.)

44Аллоҳ осмонлар ва ерни ҳақ ила яратгандир. Албатта, бунда мўминлар учун оят-белги бордир.

45Сенга китобдан ваҳий қилинган нарсани тиловат қил ва намозни тўкис адо эт, албатта, намоз фоҳиша ва мункар ишлардан қайтарур. Албатта, Аллоҳнинг зикри буюк ишдир. Аллоҳ нима қилсангиз, билур. (Қуръонни тиловат қилиб, кишиларга етказиш Ислом даъватининг асосий омилидир. Ушбу илоҳий китоб маъноларини кишиларга етказиш, унинг таълимотларига амал қилишга чақириш даъватчининг асосий иши бўлмоғи лозим. Биз «намозни тўкис адо эт» деб таржима қилган жумлани тўридан-тўғри, сўзма-сўз ўзбекчага ағдарадиган бўлсак, «намозни тик турғиз» бўлиб чиқади. Демак, намозни ўқиш билан намозни тик турғизиш, яъни, тўкис адо этиш орасида фарқ бор. Аллоҳ таоло Пайғамбарга (с.а.в.) намоз ўқи деб эмас, намозни тўкис адо эт, деб хитоб қилмоқда. Мана шу нуқтадан кимнинг намози ҳақиқий, кимники сохта эканини билиб оламиз. Намозни ҳамма ҳам ўқийверади, лекин намозхон фоҳиша ва мункар ишлардан қайтмаса, унинг ўқиган намози ҳақиқий бўлмайди. Қачонки намозхон намозни тўкис адо қилса, фоҳиша ва мункар ишлардан қайтади.)

46Сизлар аҳли китобларнинг зулм қилганларидан бошқалари билан фақат яхши услубда мужодала этинглар ва уларга: «Биз ўзимизга нозил қилинган ва сизга нозил қилинган нарсага иймон келтирдик, бизнинг илоҳимиз ва сизнинг илоҳингиз бирдир ва биз унга бўйсунгувчимиз», денглар. (Оятда зулм қилмаган аҳли китоблар билан яхши, гўзал услубда мужодала қилишга амр этилмоқда. Аввало, зулм қилган аҳли китоблар ким эканини ажратиб олайлик. Аҳли китобларнинг зулм қилганлари хоҳ яҳудий, хоҳ насроний бўлсин, ўзларига келган илоҳий таълимотларни бузиб, Аллоҳга ширк келтирган, соф ақидани ўзгартирганлардир. Демак, улар билан яхши услубда мужодала қилишга ўрин йўқ, чунки улар золимлардир.)

47Ана шундай қилиб, сенга ҳам китоб нозил қилдик. Бас, Биз уларга китоб берган кимсалар унга иймон келтирурлар. Анавилардан ҳам унга иймон келтирадиганлари бор. Бизнинг оятларимизни фақат кофирларгина инкор

этурлар. (Қуръон оятларини ким инкор этса, ким уларга иймон келтирмаса, ўша кофирдир. Хоҳ у аҳли китобдан бўлсин, хоҳ мушриклардан бўлсин, хоҳ бошқа тоифадан бўлсин. Баъзи бир устамон аҳли китоблар ҳозирда содда мусулмонларнинг бошини аввалги оят маъноси билан айлантирмоқдалар. Мана, Қуръонда сизлар билан бизни тенг дейилган, Илоҳимиз бир, фарқи йўқ, келинглар, Инжил ўқинглар, черковга киринглар, деб йўлдан урмоқдалар. Кейинги оят эса, айтилмай қолиб кетмоқда. Мусулмонлар Қуръондан узоқлашганда ана шундай мусибатлар келиб чиқади. Ислом келди, бошқа барча динлар ботил бўлди. Қуръон келди, бошқа барча китоблар насх бўлди. Ушбу ҳақиқатни ҳамма яхши билмоғи даркор.)

48Ундан олдин ҳеч бир китобни тиловат қилмас эдинг ва қўлинг билан хат ёзмас эдинг. Агар шундай бўлганида, ботил аҳллари шубҳага тушган бўлур эдилар. (Бу ўқиш-ёзишни билади, бирор китобдан ўқигандир, бирор устоздан ёзиб олгандир, деб Қуръоннинг илоҳий китоб эканлиги ҳақида шубҳага тушган бўлар эдилар.)

49Йўқ! У(Қуръон) илм берилганлар кўксидаги очиқ-ойдин оятлардир. Бизнинг оятларимизни фақат золимларгина инкор қилур.

50Ва улар: «Унга Роббидан мўжизалар нозил қилинса эди», дедилар. Сен: »Мўъжизалар ёлғиз Аллоҳнинг ҳузуридадир. Мен эса, фақат очиқ-ойдин огоҳлантиргувчиман, холос», дегин.

51Уларга Бизнинг сенга ўзлари учун тиловат қилинаётган ушбу китобни нозил этганимиз кифоя қилмайдими?! Албатта, бунда иймон келтирадиган қавмлар учун раҳмат ва эслатма бордир.

52«Мен билан сизнинг орамизда гувоҳликка Аллоҳнинг Ўзи кифоядир. У осмонлару ердаги нарсани билур. Ботилга иймон келтириб, Аллоҳга куфр келтирганлар, ана ўшалар ўзлари зиён кўргувчилардир», деб айт.

53Улар сендан азобни тезлаштиришни талаб қилурлар. Агар белгиланган ажал бўлмаганида, уларга, албатта, азоб келган бўлур эди. Албатта, уларга у тўсатдан, улар сезмаган ҳолда келур.

54Улар сендан азобни тезлаштиришни талаб қилурлар. Ҳолбуки, жаҳаннам ҳеч шубҳасиз кофирларни ўраб тургувчидир.

55У кунда азоб уларни устларидан ва оёқлари остидан ўраб олур ва У зот: «Қилиб юрган амалларингиз (жазосини) тотинг!» деб айтур.

56Эй иймон келтирган бандаларим, албатта, Менинг ерим кенгдир. Бас, Менгагина ибодат қилинглар. (Сиз Менинг бандамсиз, ер Менинг ерим. Кофирлар бирор жойда иймонингиз учун, дину диёнатингиз учун сизга тинчлик бермаётган бўлса, қийноқ-қистовга олаётган бўлса, Менинг ерим кенг, бошқа томонида яшаб, истиқомат қилишингиз мумкин.)

57Ҳар бир жон ўлимни топажакдир. Сўнгра Бизгагина қайтарилурсиз.

58Иймон келтириб, яхши амалларни қилганларни жаннатдан остидан анҳорлар оқиб турган олимақом жойларга жойлаштирурмиз. У ерда абадий қолурлар. Амал қилгувчиларнинг ажри қандай ҳам яхши!

59Улар сабр қилган ва Роббиларигагина таваккул қиладиган зотлардир.

60Ўз ризқини кўтара олмайдиган қанчадан-қанча жонзотлар бор. Уларга ҳам, сизларга ҳам Аллоҳ ризқ берадир. Ва У ўта эшитгувчи ва ўта билгувчи зотдир. Дарҳақиқат, ўйлаб кўрадиган бўлсак, кўпгина жонзотлар ризқга муҳтож бўлганида, уни тановвул қилишдан бошқа нарсани билмайди. Ризқ топиш учун ҳаракат ҳам қилмайди. Ризқни ўзи билан кўтариб ҳам юрмайди. Ўзига ризқ жамғармайди ҳам. Фақат ризқ керак бўлганида, уни тановвул қилади, холос. Аммо ризқ топилмасдан, бирортаси очқаб ўлиб ҳам қолмайди. Ризқини териб еб юраверади. Фақат инсонгина ризқ тўплашни одат қилган. Илоҳий таълимотлардан узоқ бўлган баъзи бир одамлар ҳаётни ризқ-рўз учун курашишдан иборат, деб ўйлайдилар. Улар ўзларича, ризқни ўзимиз топмокдамиз, деб гумон қиладилар.

61Агар улардан: «Осмонлару ерни ким яратган ва қуёшнию ойни ўз измига қаратган ким?» деб сўрасанг: «Аллоҳ», дерлар. Бас, унда қаёққа бурилмокдалар?!

62Аллоҳ Ўз бандаларидан кимни хоҳласа, ризқини кенг қилиб қўядир ва хоҳлаганиникини тор қиладир. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани ўта билгувчи зотдир.

63Агар улардан: «Осмондан сув тушириб, у билан ўлган ерни тирилтирган ким?!» деб сўрасанг, албатта, улар: «Аллоҳ», дерлар. Сен: «Аллоҳга ҳамд бўлсин!» деб айт. Йўқ! Уларнинг кўплари ақл юритмаслар. (Мушрикларга тиллари билан ўзларига қарши далил айтдирган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин.)

64Бу дунё ҳаёти фақат ўйин-кулгидан иборатдир. Агар билсалар, охират диёри, ана ўша ҳақиқий ҳаётдир.

65Улар қачон кемага минсалар, Аллоҳга, Унинг динига ихлос қилган ҳолларида дуо қилурлар. Нажот бериб, уларни қуруқликка чиқарса, баногоҳ ширк келтирурлар.

66Улар Биз берган нарсага куфр келтираверсинлар ва ҳузур қилаверсинлар! Бас, тезда билурлар.

67Биз уларга Ҳарамни омонлик жойи қилиб қўйганимизни билмабмидилар?! Ҳолбуки, уларнинг атрофида одамлар талон-торожга учрамокдалар. Улар ботилга иймон келтириб, Аллоҳнинг неъматига куфр келтирадиларми?! (Макка аҳли Ҳарами Шарифнинг ҳурмати сабабидан омонликда яшар эдилар. Ҳеч ким уларга тегмас, ҳатто ёмон қарамас, балки Ҳарами Шарифнинг юзидан уларни ҳам улуғлар, эҳтиром қилар эдилар. Ҳарамнинг чегарасидан ташқаридагиларни эса, хоҳлаганлар ўлдирар, хоҳлаганлар олиб кетиб, қул қилар ёки молу дунёсини тортиб олар эди.)

68Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган ёки ўзига келган ҳақни ёлғонга чиқарган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Кофирларга жаҳаннамда турар жой йўқмиди?!

69Бизнинг (йўлимизда) жиҳод қилганларни Ўз йўлларимизга ҳидоят этурмиз. Албатта, Аллоҳ чиройли амал қилгувчилар биландир.

Chapter 30 (Sura 30)

1Алиф. Лам. Мийм.

2Рум мағлуб бўлди.

3Яқин ерда. Ва улар мағлубиятларидан кейин тезда ғолиб бўлажаклар.

4Саноқли йилларда. Ундан олдин ҳам, кейин ҳам барча иш Аллоҳдандир. Ўша кунда мўминлар шодланурлар.

5Аллоҳнинг нусратидан. У хоҳлаганига нусрат берур. Ва У азизу роҳиймдир. (Форс ва Рум давлатлари орасидаги қирғинбарот уруш натижаларидан кейин бундай гапларни Аллоҳ таоло айтмаса, одам боласи журъат қилиб айта олмас эди. Ҳар қандай одамга, шунчалар қақшатқич зарбага учраган, тилка-пора бўлиб кетган Рум давлати қандай қилиб бир неча йил ичида қудратли Форс давлатини енга олади, деган фикр келиши турган гап эди. Мушриклар қуръоний хабарни масхара қилиб, манзарани ўз қаричлари билан ўлчашар, аммо Аллоҳ таолонинг ўлчови бошқа экани хаёлларига келмасди.)

6(Бу) Аллоҳнинг ваъдасидир. Аллоҳ Ўз ваъдасига хилоф қилмас. Лекин одамларнинг кўпи буни билмаслар. (Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кишисига нусрат бериши ҳақидаги гап Аллоҳнинг ваъдасидир. У зот Ўз иродаси билан ваъда қилади ва Ўз иродаси билан ваъдасини амалга оширади. Бунга ҳеч ким ва ҳеч нарса тўсиқ бўла олмайди. Лекин одамларнинг кўпи буни билмаслар. Ўзларича нималидир билгандек бўладилар, аммо асл моҳиятни англаб етмайдилар.)

7Улар бу дунё ҳаётининг зоҳирини билурлар. Ҳолбуки, улар охиратдан ғофилдирлар. (Одамларнинг кўплари бу беш кунлик дунёнинг зоҳирий, сиртқи тарафини, юзаки биладилар. Кўзларига кўринган, қўллари билан ушлайдиган ёки бошқа ҳис этиш аъзолари ва асбоблари билан сезадиган нарсаларнигина, уларни ҳам бир қисминигина биладилар. Улар асосан бу дунёга қизиқадилар.)

8Ахир, улар Аллоҳ осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни фақат ҳақ билан ва маълум муддатга яратганини тафаккур қилиб кўрмайдиларми?! Ҳақиқатда, одамлардан кўплари Роббиларига рўбарў бўлишни инкор қилгувчилардир. (Инсоннинг ақл ишлатиладиган нарсалар ҳақида ўйлаши «тафаккур» дейилади. Оятда одамларнинг тафаккур юритмасликларидан ажабланиш бор.)

9Ер юзида юриб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солмайдиларми?! Уларнинг булардан қувватлари кўпроқ эди ва ерга ишлов бериб, уни булар обод қилгандан кўра кўпроқ обод қилган эдилар. Ва уларга Пайғамбарлари очиқ-ойдин (оят)лар билан келдилар. Аллоҳ уларга зулм қилмас

эди, лекин улар ўзларига зулм қилардилар. (Аввалги кофирлар ободончилик масаласида ҳам ҳозирги кофирлардан устун эдилар. Улар ерга кўпроқ ишлов берганлар. Деҳқончиликни жуда ҳам ривожлантирганлар. Шунингдек, ердан турли маъданларни чиқариш ва бошқа имроний-ободончилик ишларини тараққий эттирганлар. Ушбу оятлар нозил бўлаётган давр кофирларидан кўра кўпроқ обод қилганлар.)

10Сўнгра ёмонлик қилганларнинг оқибати Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқарганлари ва уларни истеҳзо қилганлари учун ёмон бўлди.

11Аллоҳ махлуқотни йўқдан бор қилади, сўнгра уни яна қайтадан вужудга келтиради, сўнгра Унга қайтарилурсиз.

12Қиёмат қоим бўлган кунда жиноятчилар ноумид бўлурлар.

13Уларга (Аллоҳга келтирган) шерикларидан шафоатчилар бўлмади ва улар шерикларига куфр келтиргувчи бўлдилар.

14Қиёмат қоим бўлган куни, ўша куни (гуруҳларга) бўлинурлар. (Одамлар қиёмат куни икки гуруҳга ажраладилар.)

15Бас, иймон келтириб, яхши амалларни қилганлар, улар жаннатда шодланурлар.

16Куфр келтириб, Бизнинг оятларимизни ва охират мулоқотини ёлғонга чиқарганлар, ана ўшалар, азобга ҳозир қилинурлар.

17Бас, тунга киришингизда ҳам, тонгга киришингизда ҳам Аллоҳни поклаб ёд этинг. (Бундан мурод, шом ва хуфтон намозларини ўқиб, Аллоҳни поклаб ёд этинглар, тонгга киришда тасбиҳ айтишдан мурод бомдод намозини ўқишдир.)

18Осмонлару ердаги ҳамду сано Уникидир. Оқшомда ва пешинда ҳам (поклаб ёд этингиз). (Дунёда барча ҳамду сано, мақтов Аллоҳнинг Ўзига хосдир. Сизлар Унга оқшом ва пешин пайтларида ҳам тасбиҳ айтингиз. Яъни, пешин ва аср намозларини қоим қилинглар.)

19У ўликдан тирикни чиқарур ва тирикдан ўликни чиқарур ва ерни ўлимидан кейин тирилтирур. Шунга ўхшаш сиз ҳам чиқарилурсиз. (Ҳар бир сонияда қандайдир ўсимлик қурийди, бошқаси уруғдан чиқади. Кимдир ўлади, кимдир туғилади. Бу нарса ерда ҳам, кўкда ҳам, сувда ҳам бўлиб туради. Сон-саноғига етиб бўлмайдиган ушбу жараёнларнинг ҳар бирини Аллоҳ таоло амалга оширади.)

20Сизни тупроқдан яратгани ва сўнгра сизлар башарга айланиб тарқалишингиз Унинг оят-белгиларидандир.

21Ва сизларга сокинлик топишингиз учун ўзингиздан жуфтлар яратганлиги ва ораларингизда севги ва марҳаматни солиб қўйгани (ҳам) Унинг оят-белгиларидандир. Албатта, бунда тафаккур қиладиган қавмлар учун оят-белгилар бордир.

22Ва Унинг оят-белгиларидан осмонлару ернинг яратилиши ва тилларингиз ва рангларингизнинг турлича бўлишидир. Албатта, бунда олимлар учун оят-белгилар бордир. (Инсон боласи ўзига ўхшаган одамлар билан кўришади, гаплашади, лекин илоҳий қудрат туфайли уларнинг тиллари ва ранглари турлича яратилганига эътибор бермайди. Аслини олганда, булар ҳам улкан мўъжизалардир.)

23Ва Унинг оят-белгиларидан кечаси ва кундузи ухлашингиз ҳамда Унинг фазлидан талаб қилишингиздир. Албатта, бунда эшитадиган қавм учун оят-белгилар бордир. (Уйқу ўз ҳолича олиб қаралганда, катта бир мўъжизадир. Уйқу Аллоҳ таоло томонидан бандага берилган улуғ неъмат. Одам боласининг уйқуга эҳтиёжи жуда каттадир. Буни билиш, англаб етиш учун бирор кун уйқусиз юришнинг ўзи етади.)

24Ва Унинг оятларидан сизга қўрқув ва умид учун чақмоқни кўрсатади ва осмондан сувни нозил қилади-да, у билан ерни ўлгандан кейин тирилтиради. Албатта, бунда ақл юратадиган қавм учун оят-белгилар бордир. (Олимлар кашф қилишларича, чақмоқ чаққанда ҳавони куйдириб ўсимликлар учун ўта фойдали ўғит–азот пайдо бўлар экан. Ана ўша модда ёмғир ила ерга тушиб ўсимликларнинг ўсишига, ҳосил беришига омил бўлар экан. Демак, хавф ва умид чақмоққа боғлиқ экан.)

25Унинг оят-белгиларидан, осмонлару ер Унинг амри ила туришидир. Сўнгра сизларни бир бор чақирса, ердан ҳаммангиз бирдан чиқарсизлар.

26Осмонлару ердаги кимсалар Унга хосдир. Барчалари Унга итоат қилгувчидирлар.

27У махлуқотни йўқдан бор қиладир, сўнгра уни яна қайтадан вужудга келтирадир, бу унга жуда осондир. Осмонлару ердаги энг олий васф Уникидир.У азиз ва ҳаким зотдир.

28У сизга ўзингиздан мисол келтирди. Сизларнинг қўлингиздаги (қулларингиз)дан Биз сизга ризқ қилиб берган нарсада шерикларингиз бор-у, сизлар у(ризқ)да тенг бўлиб, улар ҳақида ҳам ўзингиздан ҳаққингизда қўрққанингиздек қўрқасизми?! Ақл юритадиган қавмлар учун оятларни ана шундай муфассал қилиб борурмиз. (Биз ризқ қилиб берган неъматга қулингиз ҳам сизга шерик бўлишини хоҳлайсизми? Йўқ. У қулни мазкур молу мулкингизнинг бир қисми ҳисоблайсиз. Унинг мол-мулкингиздан чиқиб кетишини ҳам хоҳламайсиз. Аллоҳ берган ризққа ўз қулингиз шерик бўлишини хоҳламас экансиз, қандай қилиб Аллоҳга Унинг Ўзи яратган махлуқотларини шерикликка раво кўрасиз? Шерик бўлиш осон бўлибдими? Сиз ўз ҳаққингиз зое бўлишидан қўрққанингиз каби, унинг ҳаққи зое кетишидан ҳам қўрқишингиз мумкинми? Ҳеч мумкин эмас. Шундай экан, нима учун Аллоҳ таологa Унинг Ўзи яратган махлуқотларни шерик қиласиз? Ушбу тафсилотларни тўғри тушунган одамлар Аллоҳга ширк келтиришнинг асосий сабабини англаб оладилар.)

29Йўқ!!! Зулм қилганлар илмсиз равишда ҳавойи нафсларига эргашдилар, холос. Аллоҳ залолатга солган кимсани ким ҳидоятга сола оларди?! Ва охиратда уларга нусрат бергувчилар бўлмас.

30Бас, сен ҳаққа мойил бўлиб, динга юз тут. Бу Аллоҳ одамларни яратган асил табиатдир. Аллоҳнинг яратганини ўзгартириб бўлмас. Ушбу тўғри диндир. Лекин одамларнинг кўпи билмаслар. (Мушрик, кофир ва бошқалар ҳавойи нафсга эргашиб, ўзлариникини маъқуллайверади, уларнинг барини эътиборсиз қолдириб, ҳақ динга юзлан. Аллоҳ одамларнинг асил табиатларига Исломни, ягона Аллоҳга иймон келтиришни жойлаган. Аллоҳга ширк келтириш эса, инсоннинг асил табиатига зид бўлиб, илмсизлик ва ҳавойи нафсга эргашиш оқибатида пайдо бўлади.)

31(Ҳар бир нарсада) Унга қайтгувчи бўларок, У зотга тақво қилинг, намозни тўкис адо этинг ва мушриклардан бўлманг.

32Динларида тафриқага тушган, гуруҳ-гуруҳ бўлиб олиб, ҳар бир фирқа ўз олдидаги нарсадан шод бўлганлардан (бўлманг). (Мушрикликнинг бир маъноси Аллоҳга шерик келтириш бўлса-да, дунёда мушрикликдан кўп нарса бўлмаса керак. Чунки мушриклар динларида фирқаланиб кетган. Аллоҳ таоло мусулмонларни шулар каби тафриқага тушмасликка амр қилмокда.)

33Қачон одамларга зарар етса, Роббиларининг Ўзигагина қайтиб, дуо қилурлар. Сўнгра У зот уларга Ўзидан раҳмат тоттирганда, кўрибсанки, улардан баъзи гуруҳлари Роббиларига ширк келтирурлар.

34Биз уларга берган нарсага куфр келтираверсинлар! Бас, ҳузурланаверинг! Яқинда биласизлар!

35Ёки Биз уларга осмондан ҳужжат туширганмизу у(ҳужжат) У зотга ширк келтирган нарса (жоизлиги) ҳақида сўзлайдими?!

36Ва қачон одамларга раҳматни тоттирсак, ундан шод бўлурлар. Агар уларга ўз қўллари тақдим қилган нарса туфайли ёмонлик етса, дарҳол умидсизликка тушурлар.

37Улар Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кишисига ризқни кенг ёки тор қилишини билмайдиларми? Албатта, бунда иймон келтирадиган қавм учун оят-белгилар бордир.

38Бас, қариндошга, мискинга ва йўл ўғлига ҳаққини бер. Ана шу Аллоҳнинг юзини ирода қилганлар учун хайрлидир. Ва ана ўшалар нажот топгувчилардир. (Ризқ бериш Аллоҳ таолонинг қўлида бўлгач, ризқнинг камайиб қолишидан қўрқмай, қариндош-уруғларга, мискинлар ва сафари туфайли муҳтожликка тушиб, йўлда қолганларга ҳақларини бер. Хайр-садақа қил. Сенинг қўлингдаги ризқи рўзда уларнинг ҳам ҳақлари борлигини унутма.)

39Одамлар моллари ичида зиёда бўлсин, деб рибо учун берган молингиз Аллоҳ ҳузурида зиёда бўлмас. Аллоҳнинг юзини кўзлаб берган закотингиз эса, бас, ана ўшалар, бир неча баробар қилиб олгувчилардир. («Рибо» ўзбек тилида «судхўрлик» деб юритилади. Рибо бир одам иккинчисига маълум муддатга маълум миқдор пулни устига фоиз қўйиб қайтариш шарти ила беришидир. Аллоҳ таоло рибони ҳаром қилган, ҳаром нарса қанча кўп бўлса ҳам, зиёда бўлмайди. Шунингдек, рибода савоб ҳам йўқ. Балки гуноҳ бор.«Закот» сўзи ўзбек тилида

«покиза» ва «зиёда» маъноларини англатади. Дарҳақиқат, закоти берилган мол покизаланади ва Аллоҳ берган барака ила зиёда ҳам бўлади.)

40Сизларни халқ қилган, сўнгра ризқлантирган, кейин ўлдирадиган ва яна тирилтирадиган зот Аллоҳдир. Сизнинг (Аллоҳга келтирган) шерикларингиздан, ким ана шуларингиздан бирортасини қила олади?! У зот улар ширк келтираётган нарсалардан пок ва олий бўлди.

41Қилган амалларининг баъзисини тоттириш учун, одамлар қўллари касб қилган нарсалар туфайли қуруқликдаю денгизда фасод зоҳир бўлди. Шоядки улар қайтсалар. (Одамлардаги бузуқ эътиқод ва тасаввурлардан фисқу фасод келиб чиқади. Бу эса, ўз навбатида, қуруқликдаю денгизда бузғунчилик устун келишига сабаб бўлади. Одамлар қилган гуноҳлар ва фисқу фасод ўзларининг бошларига бало-офат келтиради. Бу мусибатлар уларга танбеҳ бўлиши, залолатдан ҳидоятга, нотўғри йўлдан қайтишларига сабаб бўлиши керак.)

42Сен:«Ер юзида сайр қилинглар. Олдин ўтганларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинглар. Уларнинг кўплари мушрик бўлган эдилар», деб айт.

43Бас, Аллоҳ томонидан рад қилинмайдиган кун келмасдан аввал тўғри динга юз тут. Ўша кунда (одамлар) бўлак-бзлак бўлурлар.

44Ким куфр келтирса, унинг куфри ўз зарарига. Кимлар яхши амаллар қилган бўлса, ўзлари учун замин тайёрларлар.

45У зот иймон келтирган ва яхши амалларни қилганларни Ўз фазли ила мукофотлаши учундир. Албатта, У кофирларни севмас. (Банда ҳар қанча яхши амал қилган чоғида ҳам, Аллоҳнинг шукрини жойига келтира олмайди ва жаннатга ҳақдор бўла билмайди. Унга бу мақомни Аллоҳ таоло Ўз фазли-марҳамати ила ато қилади. Чунки у мўмин бўлиб яхши амаллар этган бандаларни севади.)

46Ва Унинг оят-белгиларидан сизга Ўз раҳматидан тоттириш учун, Ўз амри ила кемаларни юрдириш учун ва Унинг фазлидан (ризқ) талаб қилишингиз учун шамолларни хушхабарчи қилиб юборишидир. Шоядки шукр қилсангиз. (Ёмғир ёғишини интиқиб кутаётган кишилар ғир этган шамолдан хурсанд бўлишади. Чунки тажрибада ёмғирдан олдин унинг шамоли келиши аниқланган. Одатда, ёмғирдан олдин эсадиган шамол ёмғирга интизор бўлиб турганлар учун хушхабарчи бўлади. Дарҳақиқат, ўша шамол бандалар Аллоҳнинг раҳматидан тотишлари учун зарур бўлган ёмғирли булутларни олиб келаётган бўлади. Ёмғир ёғади, ҳамма фойдаланади. Ризқи рўз сероб бўлади. Бандалар Аллоҳнинг раҳматидан баҳраманд бўладилар. Шунингдек, авваллари тижорат ва касб-кор учун сафарни ихтиёр этган кишилар денгиз сафарига ҳозирланиб, елканли кемаларини тайёрлаб, шамолни кутишган. Улар учун ҳам шамол хушхабарчи бўлган. Аллоҳнинг амри ила юрган кемада сафар қилиб, ҳожатларини чиқаришган, Аллоҳнинг фазлидан ризқи рўз талаб қилишган.)

47Батаҳқиқ, Биз сендан олдин ҳам Пайғамбарларни қавмларига юбордик. Бас, улар (қавмларига) очиқ-ойдин ҳужжатлар келтирганлар. Сўнг Биз жиноят

қилганлардан интиқом олганмиз. Мўминларга нусрат бериш Бизнинг зиммамиздаги ҳақ бўлган.

48Аллоҳ шундай зотки, шамолларни юбориб, улар ила булутни қўзғатар ва у (булут)ни осмонда Ўзи хоҳлаганича ёяр ва бўлак-бўлак қилар, бас, унинг орасидан ёмғир чиқаётганини кўрасан. Қачон у(ёмғир)ни Ўз бандаларидан хоҳлаган кимсаларга етказса, улар дарҳол шод бўлурлар.

49Ҳолбуки, устларига (ёмғир) туширилишидан олдин, ҳа, ундан олдин, мутлақо умидсиз эдилар.

50Бас, Роббинг раҳмати асарларига назар сол. У ерни ўлиб ётганидан кейин қандай тирилтиради?! Албатта, У зот ўликларни ҳам тирилтиргувчидир ва У ҳар бир нарсага қодирдир.

51Агар Биз бир шамол юбориб, улар (экинларини) сарғайган ҳолда кўрсалар, ундан кейин, албатта, куфрони неъмат қилишга ўтарлар. (Аллоҳ иссиқ шамол эсдириб, экинларини сарғайтириб қўйса, Аллоҳга ва Унинг қазои қадарига ишонмайдиганлар ноумид бўлиб, куфрони неъмат қиладилар.)

52Албатта, сен ўликка эшиттира олмассан ва даъватни ортларига бурилиб кетаётган карларга эшиттира олмайссан.

53Сен кўрларни гумроҳликларидан ҳидоят қилгувчи эмассан. Сен фақат Бизнинг оятларимизга иймон келтирганларгагина эшиттира олурсан. Ана ўшалар мусулмонлардир.

54Аллоҳ сизни заифликда яратган, сўнгра заифликдан кейин қувватли қилган, сўнгра қувватдан кейин яна заифлик ва қарилик ориз қилган зотдир. У хоҳлаганини яратур. У ўта илмли ва ўта қудратлидир. (Асли уруғларингиз нутфа деб аталмиш бир томчи жирканч сувдир. У жуда ҳам заиф нарса. Аллоҳ Ўз инояти ила ўша заиф сувдан ҳомила пайдо қилади. Ҳомила ҳам жуда заиф бўлади.Туғилган чоғида ҳам инсон боласи энг заиф бола бўлади. Узоқ йиллар ўзи мустақил равишда бирор иш қила олмайди. Шундай заиф одамни Аллоҳ «сўнгра заифликдан кейин қувватли қилган»дир. Аллоҳдан ўзга ҳеч ким унга бу қувватни бермайди. Вақти-соати етиб инсон қариб куч-қувватдан кетади. Дунё ана шундай. Ундаги ҳамма нарса ўзгариб туради. Бу ўзгаришларнинг ҳаммасини Аллоҳ таоло бажаради.)

55Қиёмат қоим бўладиган куни жиноятчилар бир соатдан бошқа турмаганлари ҳақида қасам ичурлар. Улар ана шундай ўгрилар эдилар. (Улар ёруғ дунёда бир соатдан ортиқ турмаганлари ҳақида қасам ичадилар. Агар кўпроқ турганларида, иймон келтиришлари мумкинлигини пеш қилмоқчи бўладилар.)

56Илм ва иймон берилганлар: «Батаҳқиқ, Аллоҳнинг китоби бўйича қайта тирилиш кунигача турдингиз. Бас, бугун қайта тирилиш кунидир. Лекин сизлар билмас эдингиз», дерлар.

57Бас, бугунги кунда зулм қилганларга маъзиратлари манфаат бермас ҳамда улар
итобга ҳам қайтарилмаслар. (Ортга қайтсак, Аллоҳ рози бўладиган ишларни
қилар эдик, деб ёлборсалар ҳам, қайтарилмайдилар.)

58Батаҳқиқ, Биз ушбу Қуръонда одамлар учун турли мисоллар келтирдик.
Аниқки, агар сен уларга оят-мўъжиза келтирсанг ҳам, куфр келтирганлар: «Сиз
ботилчилардан ўзга эмассиз», дерлар.

59Аллоҳ билмайдиганларнинг қалбларини ана шундай қилиб муҳрлар.

60Бас, сабр қил. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Собит иймон
келтирмаганлар сени енгилтакликка бошламасинлар. (Иймонсиз ва иймони
заифлар қачонгача сабр қиламиз, сабрнинг охири борми, дея безовталаниб,
иғволари билан сени енгилтакликка бошламасинлар.)

Chapter 31 (Sura 31)

1Алиф. Лам. Мийм.

2Ушбулар ҳикматли Китоб оятларидир.

3У муҳсинларга ҳидоят ва раҳматдир.

4Намозни тўкис адо этадиган, закотни берадиган ва охиратга ишонч-ла иймон
келтирадиганларга.

5Ана ўшалар, Роббиларидан бўлган ҳидоятдадирлар. Ана ўшалар, ўзлари нажот
топгувчилардир.

6Одамлар орасида илмсиз равишда Аллоҳнинг йўлидан адаштириш учун ва
у(йўл)ни истеҳзо қилиш учун беҳуда сўзни сотиб оладиган кимсалар ҳам бор. Ана
ўшаларга ўзларига хорловчи азоб бордир. (Улар ҳикмат тўла Қуръони Каримни,
Аллоҳнинг пурҳикмат сўзларини қабул қилмасдан, уларга бадалсиз тақдим
этилаётган икки дунё саодатига элтувчи илоҳий дастурга бўйинсунмасдан,
қандайдир беҳуда сўзларни кўтариб юрадилар. Ҳа, ўша беҳуда сўзлар эгаси бўлиш
учун молу мулкни, ҳаётни, зеҳн-заковатни, бутун имкониятларни сарфлайдилар.)

7Қачон унга Бизнинг оятларимиз тиловат қилинса, худди уларни эшитмагандек,
худди қулоғида оғирлик бордек мутакаббирлик билан ортга қараб кетадир. Бас,
унга аламли азобнинг башоратини бер.

8Албатта, иймон келтириб, яхши амаллар қилганларга, ўшаларга неъмат
жаннатлари бордир.

9Улар унда абадий қолурлар. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Ва У азиз ва ҳакимдир.

10У, сиз кўриб турганингиздек, осмонларни устунсиз яратган, сизларни
тебратмаслиги учун ер юзига оғир тоғларни ташлаган ва (ер)да ҳар турли
жониворларни таратиб қўйган зотдир. Ва осмондан сув тушириб, у билан ун(ер
юзи)да турли гўзал ва фойдали жуфтларни ўстириб қўйдик. (Оятда

«ўсимликларни ўстириб қўйдик», дейилмасдан, «карамли (гўзал ва фойдали) жуфтларни ўстириб қўйдик», деб айтилмоқда. Бу ерда, аввало, ўсимликлардаги гўзаллик ва фойдага ишора қилиняпти, қолаверса, улар жуфт бўлиши ҳам билдириб қўйиляпти. Аллоҳнинг китобида ўн беш аср илгари зикр этилган бу ҳақиқатга илм яқиндагина етди. Ҳар бир ўсимликда эркак ва урғочи хўжайралар бўлиб, улар бир-бири билан чатишгандагина мева ҳосил бўлиши энди тушуниб етилди. Ўсимликларни бундай қилиб яратишга фақат Аллоҳ қодирдир.)

11Бу Аллоҳнинг яратганидир. Қани менга кўрсатинг-чи, Ундан бошқалар нимани яратдилар. Йўқ! Золимлар очиқ-ойдин адашувдадирлар.

12Батаҳқиқ, Биз Луқмонга: «Аллоҳга шукр қил. Ким шукр қилса, ўзи учун қиладир. Ким ношукрлик қилса, бас, албатта, Аллоҳ беҳожат ва мақталган зотдир», деб ҳикматни бердик. («Ҳикмат», аслида, ҳар бир нарсани яхшилаб ўз жойига қўйиш, деган маънони беради. Шу боисдан ҳам ҳар бир гапни тўғри сўзлаш ва ҳар бир ишни тўғри бажаришга «ҳикмат» дейилади. Аллоҳ таоло ҳазрати Луқмонга ана шундай неъматни ато қилганини ушбу оятда билдирмоқда. У кишининг исмларига »ҳаким« лақаби қўшилиб зикр қилиши сабаби ҳам шундан. Баъзи кишилар бу ҳикмат соҳиби бўлган зотни Пайғамбар деб ҳам айтишган. Аммо аксар уламоларимиз, жумладан, кўпгина тафсирчиларимиз, Ҳазрати Луқмон Пайғамбар эмас, ҳаким бўлган, дейдилар. Чунки Пайғамбарларнинг зикри келган Қуръон оятларида бу кишининг исмлари келмаган. Шунингдек, у кишининг Пайғамбар бўлганлари ҳақида Пайғамбаримиз Муҳаммад (с.а.в.) ҳам ҳеч бир хабар бермаганлар.)

13Луқмон ўғлига ваъз-насиҳат қилиб айтганларини эсла: «Эй ўғилчам, Аллоҳга ширк келтирма. Албатта, ширк катта зулмдир».

14Биз инсонга ота-онаси ҳақида тавсия қилдик: онаси уни заифлик устига заифлик билан кўтарди; уни сутдан ажратиш икки йил ичидадир: «Менга ва ота-онага шукр қилгин. Ва қайтиш фақат Менгадир».

15Агар икковлари сени ўзинг билмаган нарсани Менга ширк келтиришга зўрласалар, бас, уларга итоат этма! Ва дунёда икковларига яхшилик қил ҳамда Менга йўналганларнинг йўлига эргаш. Сўнгра қайтишингиз фақат Менгадир. Бас, Мен сизга нима амал қилганингиз хабарини берурман.

16«Эй ўғилчам, албатта, у(амал) агар ачитқининг бир дона уруғича бўлсаю у бир қоя тош ичида ёки осмонларда ёхуд ерда бўлса ҳам, Аллоҳ уни келтирур. Албатта, Аллоҳ ўта лутфли ва ўта хабардор зотдир.

17Эй ўғилчам, намозни тўкис адо қил, яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтар ва ўзингга етган мусибатга сабр қил. Албатта, булар азм этилажак ишлардандир.

18Одамлардан такаббурла юз ўгирма ва ер юзида кибр-ҳаво ила юрма. Албатта, Аллоҳ ҳеч бир мутакаббир ва мақтанчоқни севмас.

19Юришингда мўътадил бўл ва овозингни пасайтир. Чунки овозларнинг энг ёмони эшакнинг овозидир». (Яъни, юришинг ўртача ва мақсадли бўлсин. Бекорчи сохта ҳаракатлар билан куч-қувватни исроф қилиб, кибру ҳаво билан ҳам юрма, жуда

лапашанг бўлиб, судралма ҳам эшак бекордан-бекорга бор овози билан ҳанграб туради. Ҳеч бир сабабсиз баланд кўтарилган овознинг эшакникига ўхшатилишининг ўзи етарли. Оятда бу овоз энг ёмон эканлиги ҳам таъкидланмоқда.)

20Аллоҳ сизларга осмонлардаги нарсаларни ва ердаги нарсаларни беминнат хизматкор қилиб қўйганини ва сизга зоҳирий ва ботиний неъматларни мукаммал қилиб берганини билмадингизми?! Одамлардан илмсиз, ҳидоятсиз ва ёритувчи китобсиз Аллоҳ ҳақида тортишадиганлари ҳам бор. (Баъзи одамлар ўзларида ҳақиқатни исбот қилувчи илм бўлмаса ҳам, Аллоҳ ҳақида тортишаверадилар. Тўғри йўлга бошловчи ҳидоятчилари бўлмаса ҳам, Аллоҳ хусусида баҳслашаверадилар. Турли бўлмағур фикрларни айтадилар. Унга куфр келтирадилар. Унга ширк келтирадилар.)

21Қачон уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага эргашинглар», дейилса: «Йўқ! Биз оталаримизни ниманинг устида топсак, ўшанга эргашамиз», дерлар. Агар шайтон уларни дўзах азобига чақираётган бўлса ҳам-а?!

22Ким гўзал амалларни қилгувчи бўлган ҳолида Аллоҳга юз тутса, батаҳқиқ, у ишончли арқонни маҳкам тутибди. Ишларнинг оқибати фақат Аллоҳга қайтур. (Биз «ишончли арқон» деб таржима қилган маъно оятда «ал-урватул вусқо» деб келган. «Вусқо» ишончли дегани, «ал-урвату» деб эса, тоққа осилиб чиқиладиган арқонга айтилади. Демак, бу дунёда олий мақсадга эришиш баланд тоғ чўққисига чиқиш деб олинса, Ислом динини тутиш ўша чўққига чиқиш учун узилмайдиган, ишончли арқонни маҳкам тутишга ўхшар экан. Чўққига чиқмоқчи бўлган одам, энди арқондан кўнгли тўқ бўлаверсин. Бу ёғи ўзига боғлиқ, ҳаракат қилса, чўққига албатта чиқади. Шунинг учун аввал-бошдан унга иймон келтириб, у нозил қилган Қуръонга эргашавериш керак.)

23Ким куфр келтирса, унинг куфри сени хафа қилмасин. Қайтишлари фақат Бизгадир. Бас, Биз уларга нима амал қилганлари хабарини берурмиз. Албатта, Аллоҳ қалблардаги нарсаларни ўта билгувчидир.

24Уларни бир оз ҳузурлантирурмиз, сўнгра қаттиқ азобга мажбур қилурмиз.

25Агар улардан: «Осмонлару ерни ким яратган?» деб сўрасанг, албатта, — «Аллоҳ», дерлар. Сен: «Аллоҳга ҳамд бўлсин», деб айт. Йўқ! Кўплари билмаслар.

26Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Албатта, Аллоҳ Ўзи беҳожат ва мақталган зотдир.

27Агар ер юзидаги дарахтнинг барчаси қаламлар бўлиб, денгиз–уни ортида етти денгиз мадад бериб туриб (сиёҳ) бўлса ҳам, Аллоҳнинг калималари битмас. Албатта, Аллоҳ азиз ва ҳакимдир.

28Сизларни яратиш ҳам, қайта тирилтириш ҳам фақат бир жон (яратиш ва қайта тирилтириш) кабидир. Албатта, Аллоҳ ўта эшитгувчи ва ўта кўргувчидир.

29Аллоҳ кечани кундузга киритишини ва кундузни кечага киритишини, қуёш ва ойни беминнат хизматкор қилиб қўйганини, уларнинг ҳар бири белгиланган

муддат томон юришини ва, албатта, Аллоҳ нима амал қилаётганингиздан хабардор эканини кўрмадингми?!

30Бу, албатта, Аллоҳнинг Ўзи ҳақ, албатта, Ундан ўзга илтижо қилаётганлари ботил ва, албатта, Аллоҳнинг Ўзи энг юксак ва энг буюк зот эканидандир.

31Кемалар Аллоҳнинг неъмати ила сизга Унинг оят-белгиларини кўрсатиш учун денгизда юрганини кўрмадингми?! Албатта, бунда ҳар бир ўта сабрли ва ўта шукрлилар учун оят-белгилар бордир.

32Қачон уларни тоғ каби тўлқин ўраб қолса, Аллоҳнинг динига ихлос этароқ, дуо қилурлар. Нажот бериб, уларни қуруқликка чиқарса, баъзилари тежамкор бўлур. Бизнинг оятларимизни фақат ўта хоин ва ўта кофирларгина инкор этурлар. (Ўлим кўзига кўринган чоғда, минган кемаси қаттиқ довулга учраб, денгизда хасдек у ён-бу ён отилаётган бир пайтда ҳамма нарсани унутиб, ёлғиз Аллоҳнинг Ўзига ёлбориб илтижо қилишга тушади. Аллоҳдан бошқа нарса ёдига келмайди. Аллоҳга, Унинг динига ихлос қилиб қолади. Эсон-омон қутулиб олса, доимо Аллоҳга шукр этиб, ибодат қилиб юришга ваъдалар беради. Улар тўлқинга учраган пайтларида, бундан буён Аллоҳга иймон-эътиқодда бўлиб, ибодат қилиб юраман, деб ваъдалар берган эдилар, ўша ваъдаларига хиёнат қиладилар. Аллоҳнинг неъмати ила ўлимдан топган нажотларига ношукрлик қиладилар. Кемага минган ва довулда қолган пайтда кўрган оят-белгиларини инкор этадилар.)

33Эй одамлар! Роббингизга тақво қилинг ва ота боласига фойда бера олмайдиган, бола отасига бирор нарсада фойда бергувчи бўлмайдиган кундан қўрқинг. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Бас, ҳаёти дунё сизни ғурурга кетказмасин. Ўта ғурурга кетказгувчи сизни Аллоҳ ила ғурурга кетказмасин. (Бу кун қиёмат кунидир. У кунда инсонлар орасидаги боғланишлар, алоқалар кесилади. Ҳар ким ўзи учун жавоб беради. Бировнинг бировга фойдаси тегмайди. Ҳатто, ота болага, бола отага фойда бера олмай қолади. У кунда бирдан-бир фойда берадиган нарса иймон ва яхши амал бўлади. Ана ўшандай кундан қўрқиш барча одамларнинг одамийлик бурчидир. Қиёмат кунидан қўрққан одамгина барча ёмонликлардан қайтади. Аксинча, қиёмат кунидан қўрқмайдиган одам ҳеч қандай ёмонликдан қайтмайди.)

34Албатта, соат (қиёмат) илми ёлғиз Аллоҳнинг ҳузуридадир. Ёмғирни У ёғдирур. Бачадонлардаги нарсани ҳам У билур. Ҳеч бир жон эртага нима касб қилишини билмас. Ҳеч бир жон қайси ерда ўлишини ҳам билмас. Албатта, Аллоҳ ўта билгувчи ва ўта хабардордир. (Оятда Аллоҳ таолонинг илми шомилу комил ҳамда мутлақ экани, унинг илми қаршисида бошқа илмлар ҳеч нарсага арзимаслиги баён қилинмоқда.)

Chapter 32 (Sura 32)

1Алиф. Лам. Мийм.

2Бу китобнинг нозил қилиниши, ҳеч шак-шубҳасиз, оламларнинг Робби томонидандир.

3Ёки, унинг ўзи тўқиб олган, дейдиларми?! Йўқ! У сендан олдин ўзларига ҳеч огоҳлантиргувчи келмаган қавмни огоҳлантиришинг учун Роббингдан (келган) ҳақдир. Шояд улар ҳидоят топсалар.

4Аллоҳ осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни олти кунда яратиб, сўнгра аршни эгаллган зотдир. Сиз учун ундан ўзга дўст ҳам, шафоатчи ҳам йўқдир. Ахир, эсламайсизларми?! (Осмонлару ернинг олти кунда яратилишининг ҳикмати ва сирлари ёлғиз Аллоҳнинг Ўзигагина маълум. Уламоларимиз бу тўғрида турли фикрларни айтган бўлсалар ҳам, кўплари Аллоҳга ҳавола этишни маъқул биладилар.)

5У зот осмондан ергача барча ишнинг тадбирини қилур. Сўнгра ўша (иш) миқдорини сиз санаётган ҳисобда минг йилга тенг бўлган кунда Унга чиқар. (Яъни, Аллоҳ таоло дунёдаги ҳамма ишларнинг тадбирини қилиб қўйган. Аммо бу ишлар қолиб кетавермайди. Унутилиб ҳам, натижасиз ҳам қолмайди. Балки қиёмат куни яна Аллоҳнинг ҳузурига чиқади. Қиёмат куни ўзининг даҳшати ила, бу дунёда одамлар санаб юрган минг кунга тенг бўлади. Ана ўша кунни ўйлаб иш кўриш керак.)

6Ана шу Зот ғойибнию ҳозирни билгувчи, азизу раҳиймдир.

7У Ўзи яратган ҳар бир нарсани гўзал этган ва инсонни яратишни лойдан бошлаган зотдир.

8Сўнгра унинг наслини ҳақир бир сувдан ажраб чиқадиган қилди.

9Сўнгра уни ростлади ва унинг ичига Ўз руҳидан пуфлади. У сизларга қулоқ, кўзлар ва диллар пайдо қилди. Камдан-кам шукр қилурсизлар.

10Улар: «Биз ер остида йўқ бўлиб кетгач ҳам, яна янгитдан яратиламизми?!» дерлар. Йўқ! Улар Роббиларига рўбарў бўлишни инкор қилгувчилардир.

11Сен: «Сизларга вакил қилинган ўлим фариштаси жонингизни оладир. Сўнгра Роббингизга қайтарилурсиз», деб айт. (Бу дунёда одам боласи ҳеч қачон ўлишни хоҳламайди. Аммо ажали етса, у қанчалик яшашни хоҳласа-да, вакил қилинган ўлим фариштаси келиб жонини олади.)

12Гуноҳкорларнинг Роббилари ҳузурида бошларини эгиб туриб: »Эй Роббимиз, кўрдик, эшитдик. Бас, бизни ортга қайтар, яхши амал қиламиз. Албатта, биз ишониб етдик«, дейишларини кўрсанг эди.

13Агар хоҳлаганимизда, ҳар бир жонга ўз ҳидоятини берар эдик. Лекин мендан: «Албатта, жаҳаннамни жинлар ва одамларни жамлаб тўлдираман», деган сўз ҳақ бўлди. (Ҳа, бу иш Аллоҳ таоло учун осон эди. Аллоҳ инсонни айрича табиат билан яратди. Унга ақл берди. Ирода берди. Истак берди. Шаҳват берди. Пайғамбар юбориб, китоб нозил қилди. Ҳидоят ва залолат йўлини кўрсатди. Бу дунёдаги вазифасини тушунтирди. Одамлар ва жинлар ичидан кофирликни, осийликни танлаганларини қўшиб жаҳаннамга ташлаб, улар билан уни албатта тўлдираман, деган сўзим бор эди, шу ҳақ бўлди.)

14«Бас, тотиб кўринглар, ушбу кунингизда учрашувни унутганингиз туфайли Биз ҳам сизни унутдик. Қилиб ўтган амалларингиз туфайли мангу азобни тотинг!» дейилур.

15Албатта, Бизнинг оятларимизга уларла эслатма берилганда саждага йиқиладиган, Роббиларига ҳамд ила тасбиҳ айтадиган ва мутакаббирлик қилмайдиганларгина иймон келтирарлар. (Яъни, Аллоҳнинг оятлари тиловат қилинган чоғда таъсирланиб, қалблари эриб, ихлослари ортиб, Аллоҳни улуғлаб саждага йиқиладиган одамларгина оятларга иймон келтирар эканлар.)

16Уларнинг ёнбошлари ётар жойдан йироқ бўлур. Улар Роббиларига қўрқув ва умидворлик ила дуо қилурлар ва ўзларига ризқ қилиб берган нарсаларимиздан инфоқ қилурлар.

17Бас, ҳеч бир жон ўзлари учун қилиб ўтган амаллари мукофотига беркитиб қўйилган кўз қувончларини билмас. (Яъни, ҳеч бир одам яхши амаллари эвазига жаннатда беркитиб қўйилган, кўзни қувонтирадиган мукофотлар борлигини идрок қила билмас. Улар риё бўлмасин деб амалларни кечасида, махфий равишда қилгани учун Аллоҳ таоло ҳам уларга берадиган мукофотини махфий қилиб, беркитиб қўйган.)

18Ахир, мўмин бўлган одам фосиқ бўлган одамдек бўладими?! Тенг бўлмаслар.

19Ҳа, иймон келтириб, яхши амалларни қилганларга, бас, уларга қилиб ўтган амаллари учун жаннатул маъво манзилдир.

20Аммо фосиқлик қилганлар эса, бас, уларнинг жойлари дўзахдир. Ҳар қачон ундан чиқмоқни ирода қилсалар, унга қайтарилурлар ва уларга: «Ўзингиз ёлғонга чиқарган дўзахнинг азобини тотинг», дейилур. (Фосиқлар дўзах азобидан қийналиб, ундан қочиб чиқишга ҳаракат қиладилар. Аммо улар дўзахдан энди чиқай деб қолганларида, яна унга қайтариладилар. Шундай қилиб, у ерда доимий ва абадий азобланадилар.)

21Албатта, Биз уларга буюк азобдан олдин яқин азобни тоттирамиз. Шоядки қайтсалар. (Яъни, ўша фосиқларга охиратнинг буюк азобидан олдин бу дунёдаги яқин азобни тоттирамиз. Шоядки улар бундан сабоқ олиб, куфр ва фисқу фужурдан, ёмонликлардан қайтсалар.)

22Роббининг оятлари ила эслатилган, сўнгра улардан юз ўгирган одамдан ҳам золимроқ одам борми?! Албатта, Биз жиноятчилардан интиқом олгувчилармиз.

23Батаҳқиқ, Биз Мусога китобни бердик. Бас, сен унинг рўбарў бўлишидан шубҳада бўлма. Ва Биз уни Бани Исроилга ҳидоят қилиб бердик. (Ушбу жумла маъноси ҳақида тафсирчи уламоларимиз турли фикрларни айтганлар. Бирлари, бу жумлада Муҳаммаднинг (с.а.в.) Исро ва Меърож кечасида Мусо алайҳиссаломга рўбарў бўлишлари айтилган, деб тушунадилар. Иккинчилари, Мусо алайҳиссаломнинг Тавротга рўбарў бўлишларидир, деб айтадилар. Учинчилари эса, Мусога китоб берганимиздек, сени ҳам бир илоҳий китобга рўбарў қиламиз, деган маънода тафсир этадилар.)

24Ва сабр қилган пайтларида улардан Бизнинг амримиз ила ҳидоятга бошлайдиган пешволар чиқардик. Улар Бизнинг оятларимизга аниқ ишонардилар.

25Албатта, Роббинг Ўзи қиёмат куни улар орасида ихтилоф қилган нарсалари тўғрисида ажрим қилур.

26Ўзларидан олдин ўтган, масканларида юриб турганлари қанчадан-қанча аср(одам)ларини ҳалок қилганимиз уларни ҳидоятга бошламадими?! Албатта, бунда оят-белгилар бордир. Эшитмайдиларми?!

27Бизнинг сувни қуруқ ерга ҳайдаб у билан чорвалари ва ўзлари ейдиган зироатни чиқаришимизни билмайдиларми?! Ахир, кўрмайдиларми?!

28Улар: «Агар ростгўй бўлсаларингиз, бу фатҳ қачон бўлур?!» дерлар.

29Сен: «Фатҳ куни куфр келтирганларга иймонлари манфаат бермас ва уларга муҳлат ҳам берилмас», деб айт.

30Бас, улардан юз ўгир ва мунтазир бўл. Албатта, улар ҳам мунтазирдирлар. (Кўриб ўтганимиздек, Сажда сурасида ҳар бир инсон доимо эсда тутиши ва ҳаётда тез-тез эслаб туриши лозим бўлган маънолар ўзига хос услуб билан келтирилгандир. Шунинг учун ҳам Пайғамбаримиз (с.а.в.) бу сураи каримани намозда ва ҳар куни ётишларидан олдин ўқир эдилар. Имоми Бухорий ривоят қилган ҳадисда Ҳазрати Абу Ҳурайра (р.а.): «Расулуллоҳ (с.а.в.) жума куни бомдод намозида Сажда сураси билан «Ҳал ата алал-инсани» сурасини ўқир эдилар», деганлар.)

Chapter 33 (Sura 33)

1Эй Набий! Аллоҳга тақво қил ва кофиру мунофиқларга итоат этма! Албатта, Аллоҳ ўта олим ва ўта ҳикматли зотдир.

2Ва ўзингга Роббингдан ваҳий қилинаётган нарсага эргаш. Албатта, Аллоҳ нима амал қилаётганингиздан хабардордир.

3Ва фақат Аллоҳга таваккал қил. Вакилликка Аллоҳ кофийдир.

4Аллоҳ бирон кишининг ичида иккита қалб қилган эмасдир. Ўзларингиз зиҳор қилаётган хотинларингизни сиз учун она ҳам қилган эмас ва асранди болаларингизни сизга фарзанд ҳам қилган эмас. Буларингиз оғзингиз билан айтган гапларингиздир. Аллоҳ эса ҳақни айтур ва У тўғри йўлга ҳидоят қилур. (Бу оятда жоҳилият тузумининг учта ҳукми ҳақида сўз кетмоқда. Булар: ақлли ва зийрак кишиларнинг қалби иккита бўлади, деган тасаввур; ким хотинидан зиҳор қилса, хотини онаси бўлиб қолади, деган ақида; ким бирор болани асраб олса, ўз сулбидан бўлган боланинг ўрнида ўтади, деган ҳукм. Бу уч ҳукмга кофир ва мунофиқлар тўла ишонишар ва амал қилишар эди. Шу билан бирга, мўмин-мусулмонларнинг ҳам бу ҳукмларига итоат этишларини талаб қилишарди. Мана шу оят мусулмонлар олдига Аллоҳга тақво қилиш, у юбораётган ваҳийга

эргашиш, фақат Яратганнинг ўзига суяниш ва кофиру мунофиқларга эргашмаслик вазифасини амалий равишда қўйди.)

5Уларни ўз оталари номи билан чақиринглар. Ана шу Аллоҳнинг наздида тўғридир. Агар оталарини билмасангиз, улар сизнинг дин қардошларингиз ва дўстларингиздир. Билмасдан қилган хато нарсангиз учун сизга гуноҳ йўқ. Аммо дилдан қасд қилган бўлсангиз, Аллоҳ ўта мағфиратли ва ўта раҳмли зотдир.

6Набий мўминлар учун ўзларидан кўра ҳақлидир. Унинг аёллари эса, уларнинг оналаридир. Аллоҳнинг Китобида қариндошлар бир-бирларига бошқа мўминлардан ва муҳожирлардан ҳақлидирлар. Фақат дўстларингизга яхшилик қилмоғингиз мустаснодир. Бу Китобда сатрлар ила битилмиш. (Пайғамбарнинг мўминлар учун тутган ўрни шунчалик улуғки, у асраб олган отадан ҳам, сулбий отадан ҳам, ҳатто ҳар бир мўминнинг ўз нафсидан ҳам юқори даражададир. Унинг бу даражаси доимий ва боқийдир. Пайғамбар (с.а.в.) ҳар бир нарсада мўминлар учун ҳатто ўзларидан ҳам устун мақомдадир.)

7Набийлардан аҳду паймонларини олганимизни эсла! Сендан, Нуҳдан, Иброҳимдан, Мусодан ва Ийсо ибн Марямдан ҳам. Биз улардан салмоқли аҳду паймон олдик.

8(Буни Аллоҳ) содиқлардан садоқатлари ҳақида сўраш учун қилди. Ва кофирларга аламли азобни тайёрлаб қўйди. (Ушбу ояти каримадаги «содиқлар» кимлар эканлиги ҳақида тафсирчи уламоларимиз икки хил фикр айтганлар. Бир гуруҳи, содиқлар Пайғамбарлардир, деган. Иккинчи бир гуруҳи эса, содиқлар Пайғамбарларга содиқ бўлган мўминлардир, деб айтган. Аслида, бу икки маъно бир-бирини тўлдириб келади.)

9Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг сизга берган неъматини эсланг. Ўшанда устингизга лашкарлар келган эди. Бас, Биз уларнинг устига шамолни ва сиз кўрмаган лашкарларни юбордик. Аллоҳ нима қилаётганингизни яхши кўриб тургувчи эди. (Ўша пайтда устингизга аҳзоб–Қурайш ўзининг одамлари ва малайлари билан ҳамда Ғатафоннинг турли қабилалари бирлашиб, бостириб келишган эди. Улар сизларни бутунлай йўқ қилиб юбориш мақсадида эдилар.)

10Ўшанда улар сизнинг уст ва қуйи томонингиздан келган эдилар. Ўшанда кўзлар тиниб, жонлар ҳалқумга келган эди ва Аллоҳ ҳақида турли гумонлар қилардингиз.

11Ана шунда мўминлар синовга дучор бўлдилар ва шиддатли ларзага тушдилар. (Дарҳақиқат, мусулмонлар қуршов ичида қолдилар. Улар шаҳар атрофида ҳандақ қазиб, ҳимояланишди.Бунинг устига, яҳудий қабиласи Бани Қурайза хиёнат қилиб, аҳдни бузди, душманга қўшилиб кетди.)

12Ўшанда мунофиқлар ва қалбларида касаллик борлар: «Аллоҳ ва Унинг Расули бизга ёлғондан бошқани ваъда қилмаган экан», дердилар. (Улар, Расулуллоҳдан (с.а.в.) изн сўрамай, сафарбарликдан кетиб қолганлари ҳам етмаганидек, мўминлар ичига ғулғула солдилар.)

13Ўшанда улардан бир тоифаси: «Эй Ясриб аҳли, бу ерда сизга туриш имкони йўқ. Бас, қайтинглар», деди. Улардан бир гуруҳлари Набийдан изн сўраб: «Уйларимиз очиқ-сочиқ қолган», дейдилар. Ҳолбуки, улар очиқ-сочиқ эмас. Улар қочишдан бошқани ирода қилмаслар.

14Агар уларнинг устига у (Мадина)нинг ҳар тарафидан бостириб кирилса, сўнгра улардан фитна талаб қилинса, албатта, уни қилурлар. Ҳеч кечикмаслар. Магар озгинагина. (Яъни, ўша мунофиқ ва иймони заифларнинг устига душман Мадинанинг ҳар томонидан бостириб кириб, фитнани –диндан қайтиш ва мусулмонларга қарши урушишни талаб этса, дарҳол ўша ишни қилар эдилар.)

15Ҳолбуки, улар бундан олдин ортга қараб қочмасликка Аллоҳга аҳд берган эдилар. Аллоҳга аҳд эса, масъулият бўлгандир. (Кетиш учун ёлғон тўқиган Авс ибн Қайзийнинг қабиласи Бани Ҳорисадир. Уҳуд урушида ҳам ортга қочмоқчи бўлган эдилар.)

16Сен: «Қочиш сизга ҳеч қандай фойда бермас. Демак, агар ўлимдан ёки қатл бўлишдан қочсангиз ҳам, жуда оз ҳузурланасиз, холос», деб айт.

17Сен: «Агар сизга Аллоҳ ёмонликни ирода қилса ёки сизга раҳматни ирода қилса, сизларни ундан тўсадиган ким бор?!» деб айт. Улар ўзларига Аллоҳдан ўзга дўст ва ёрдам бергувчи топа олмаслар.

18Батаҳқиқ, Аллоҳ ичингиздаги (жиҳодга) тўсиқлик қилгувчиларни ҳам ва ўз биродарларига: «Биз томон келинг», деювчиларни ҳам билур. Улар жангга келмаслар, илло, озгина келурлар.

19Сизларга нисбатан бахиллик қилган ҳолларида (келурлар). Бас, хавф келган чоғда уларнинг сенга ўлим талвасасидаги кишига ўхшаб, кўзлари айланиб назар солишларини кўрасан. Бас, хавф кетганда эса, яхшиликка очкўзлик қилиб, сизларга ўткир тиллар ила озор берурлар. Ана ўшалар иймон келтирмаганлардир. Бас, Аллоҳ амалларини беҳуда кетказди. Бу эса, Аллоҳ учун осон эди. («Ана ўшалар» мўмин-мусулмонларга қўшилиб, сафарбарликка чиқадиганларнинг жиҳодга бўлган шаштини пасайтирадиган, урушга озгинасигина келадиган, хавф келганда мусулмонлар раҳбарига худди, ўлимимга сен сабабсан, дегандек назар соладиган, хавф кетганда, ўлжа талашиб уришадиган, иймон келтирмаган одамлардир.)

20Улар аҳзобларни кетмаган деб ҳисоблarлар. Агар аҳзоблар яна келсалар, улар аъробийлар ичида, чўлда бўлиб, сизнинг хабарингизни сўраб туришни орзу қилурлар. Агар сизнинг ичингизда бўлганларида ҳам, камдан-кам жанг қилган бўлур эдилар. (Кофир гуруҳларнинг мусулмонларга ҳеч бир зарар етказа олмай, қайтиб кетганлари мунофиқларнинг тасаввурига сиғмайди.)

21Батаҳқиқ, сизлар учун–Аллоҳдан ва охират кунидан умидвор бўлганлар учун ва Аллоҳни кўп зикр қилганлар учун Расулуллоҳда гўзал ўрнак бор эди. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) аҳзоб урушида ҳам, одатдагидек, энг гўзал намуналарни кўрсатдилар. Хавф-хатар тасвирлаб бўлмайдиган даражада катта эканига қарамай, заррача қўрқмасдан, Мадинани ҳимоя қилишга чиқдилар. Салмони Форсийнинг (р.а.) фикрларини қабул этиб, ҳандақ қазишни бошладилар. У зот

(с.а.в.) шундай хатарли ва нозик бир пайтда мўмин-мусулмонлар учун ишонч, орзу-умид, хотиржамлик тимсолига айландилар.)

22Мўминлар аҳзобларни кўрганларида: «Бу бизга Аллоҳ ва Унинг Расули ваъда қилган нарсадир. Аллоҳ ва Унинг Расули рост сўзларлар», дедилар. Бу уларга иймон ва таслимдан бошқа нарсани зиёда этмади. (Яъни, кофирларнинг аҳзоб бўлиб, сонсиз-саноқсиз ададда устларига бостириб келишлари мўминларга иймондан ва Аллоҳ таологa бутунлай ўзларини топширишдан бошқани зиёда қилмади. Уларнинг иймон-эътиқодлари ва мусулмончиликлари яна ҳам кучайди. Ҳа, иймон келтирган, мусулмон бўлган одамлар ана шундай одамлардир.)

23Мўминлардан Аллоҳга берган ваъдаларига содиқ қолган кишилар бордир. Бас, улардан баъзилари ажалини топди. Баъзилари эса, интизор бўлиб турибди. Улар бирор нарсани алмаштирмадилар.

24Аллоҳ содиқларни садоқатлари сабабидан мукофотлаш учун ва мунофиқларни Аллоҳ хоҳласа, азоблаши ёки тавбасини қабул қилиши учундир. Албатта, Аллоҳ ўта мағфиратли ва ўта раҳмлидир.

25Ва Аллоҳ куфр келтирганларни ғазаблари ила ортларига қайтарди. Улар ҳеч бир яхшиликка эриша олмадилар. Мўминлар учун урушда Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилди. Ва Аллоҳ кучли ва азиз зотдир.

26Ва У зот уларга ёрдам берган аҳли китоблардан бўлганларни қўрғонларидан туширди ва қалбларига қўрқинч солди. Бир гуруҳини ўлдирурсизлар ва бир гуруҳини асир олурсизлар. (Кофирлар аҳзобига ёрдам берган аҳли китоблар яҳудийлардир. Яна ҳам аниқроғи, яҳудийларнинг Бани Қурайза қабиласидир. Аҳзоб урушини қўзғаганлар Ҳайй ибн Ахтоб бошлиқ Бани Назир яҳудийлари эди. Шунингдек, улар Бани Қурайза қабиласининг хиёнатларига сабаб ҳам бўлдилар.)

27Ва сизларга уларнинг ерини, ҳовли-жойларини, молу мулкларини ва қадамингиз етмаган ерни мерос қилиб берди. Аллоҳ ҳар бир нарсага қодир зотдир.

28Эй Набий, жуфти ҳалолларингга: «Агар бу дунё ҳаётини ва унинг зийнатини ирода қилсангиз, келинглар, сизларни баҳраманд қилай ва чиройли бўшатиш ила бўшатиб қўяй.

29Агар Аллоҳни ва Унинг Расулини ва охират диёрини ирода қиладиган бўлсангиз, бас, албатта, Аллоҳ сизлардан гўзал амал қилгувчиларга улуғ ажрни тайёрлаб қўйган», деб айт. (Ушбу икки ояти кариманинг нозил қилинишига Расули Акрам (с.а.в.) билан у кишининг тоҳира аёллари орасида ўтган ҳодиса сабаб бўлган. Ушбу икки оятдаги буйруққа биноан Пайғамбаримиз (с.а.в.) ҳар бир аёлларига ёки бу дунё ҳаёти ва унинг зийнатини, ёки Аллоҳ, унинг Расули ва охиратни ихтиёр қилишини сўраб чиқишлари керак эди. У зоти бобаракот бу ишни Ойиша онамиздан бошладилар. Расулуллоҳ (с.а.в.) Ойиша онамизга: «Мен сенга бир ишни айтаман. Шошилмасдан, ота-онанг билан маслаҳат қилиб жавоб бергин», дедилар. Ойиша онамиз: «У қандай нарса?» дедилар. Пайғамбар (с.а.в.): «Эй Пайғамбар, жуфти ҳалолларингга...» оятини ўқиб бердилар. Ойиша онамиз: «Сиз ҳақингизда ота-онам билан маслаҳат қиламанми?! Йўқ! Мен Аллоҳни ва Унинг Расулини ихтиёр қиламан, дедилар. Кейин Расулуллоҳ (с.а.в.) барча жуфти

ҳалолларига икки ихтиёрдан бирини танлашга изн бердилар, ҳаммалари Ойиша онамиз танлаган тарафни танладилар.)

30Эй Набийнинг аёллари! Сиздан ким очиқ гуноҳ қилса, унга бериладиган азоб икки марта кўпайтирилур. Бу эса, Аллоҳ учун осон бўлган ишдир.

31Сизлардан ким Аллоҳга ва Унинг Расулига мудом итоатда бўлса ва яхши амал қилса, унинг ажрини икки марта берамиз ва унинг учун гўзал ризқни тайёрлаганмиз.

32Эй Набийнинг аёллари! Сизлар аёллардан бирортаси каби эмассиз. Агар тақво қилсангиз, майин сўз қилманг, яна қалбида касали бор бўлган тамаъ қилиб юрмасин. Гапирганда яхши гапни гапиринглар. (Яъни, сизларнинг бошқа ҳамма аёллардан фарқларингиз бор. Сизлар Пайғамбарнинг хотинларисиз, мўминларнинг оналарисиз. Ҳамма мўминалар учун ўрнаксизлар. Ҳа, сизлар аёллардан бирортаси каби эмассизлар. Бу мақомга эришишларингиз учун Пайғамбарга жуфти ҳалол бўлганингизнинг ўзи етмайди, тақво ҳам қилишларингиз керак. Овозингизни майин, назокатли қилиб, эркак кишига таъсир этадиган ҳолатда гапирманг. Мунофиқ ва иймони заифлар сизнинг майин овозингизни эшитиб, фисқу фужурни бошлаб қолмасинлар.)

33Виқор билан уйингизда ўтиринг. Илгариги жоҳилиятнинг очиқ-сочиқлиги каби очиқ-сочиқ юрманг. Намозни тўкис адо этинг, закот беринг, Аллоҳга ва унинг Расулига итоат қилинг. Албатта, Аллоҳ сиздан кирни кетказиб, бутунлай поклашни хоҳлайди, эй аҳли байт! (Жоҳилият–Исломдан олдинги тузум. У вақтда аёллар очилиб-сочилиб, ясан-тусан қилиб, эркакларнинг эътиборини ўзига тортишга интилар эдилар. Ўзларини бозорга солиб, таналари ва зебу зийнатларини кўз-кўз қилар эдилар. Бундай очилиб-сочилиб юриш «табарруж» дейилади. Аллоҳ таоло Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) покиза аёлларини жоҳилият тузумининг хотинлари каби очиқ-сочиқ юрмасликка амр этмоқда. Бу амр ҳар бир муслима аёлга тегишли, лекин ҳар бир муслимага ўрнак бўладиган оналаримизга янада қаттиқроқ тегишли экан.)

34Ва уйларингизда тиловат қилинаётган Аллоҳнинг оятларини ва ҳикматни эсланг. Албатта, Аллоҳ ўта латиф ва ўта хабардор бўлган зотдир. (Аллоҳ таоло Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) аёлларига улар яшаб турган уйлар оддий уй эмас, Аллоҳнинг оятлари нозил бўлиб, тиловат қилиниб турган манзил эканини эслатмоқда. Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) суннатлари жорий этилиб, ҳадислари сўзланиб турган уйлар эканини эслатмоқда. Қуръон оятларини ва Пайғамбарнинг (с.а.в.) ҳикматли ҳадисларини унутмасликка, уларни эслаб, англаб, ўрганиб, сўнг амал қилишга буюрилмоқдалар.)

35Албатта, муслимлар ва муслималар, мўминлар ва мўминалар, давомли итоаткор эркаклар ва давомли итоаткор аёллар, садоқатли эркаклар ва садоқатли аёллар, сабрли эркаклар ва сабрли аёллар, тавозуъли эркаклар ва тавозуъли аёллар, садақа қилгувчи эркаклар ва садақа қилгувчи аёллар, рўза тутгувчи эркаклар ва рўза тутгувчи аёллар, фаржларини сақловчи эркаклар ва (фаржларини) сақловчи аёллар, Аллоҳни кўп зикр қилгувчи эркаклар ва (Аллоҳни кўп) зикр қилгувчи аёллар–ўшаларга Аллоҳ мағфиратни ва улуғ ажрни тайёрлаб қўйгандир.

36Ҳеч бир мўмин эркак ва ҳеч бир мўмина аёл учун Аллоҳ ва Унинг Расули бир ишга ҳукм қилганида, ўз ишларини ўзларича ихтиёр қилмоқ йўқ. Ким Аллоҳга ва Унинг Расулига осий бўлса, бас, батаҳқиқ, очиқ адашиш-ла адашибди.

37Эсла, сен Аллоҳ неъмат берган ва сен ҳам неъмат берган шахсга: «Жуфтингни ўзинг ила тутиб тур ва Аллоҳга тақво қил», дер эдинг. Ва ичингда Аллоҳ ошкор қилгувчи бўлган нарсани махфий тутардинг ва одамлардан қўрқардинг, ҳолбуки, Аллоҳдан қўрқмоғинг ҳақлироқ эди. Қачонки Зайд ундан ўз ҳожатини адо этгач, Биз сени унга уйлантирдик. Токи мўминларга ўз асранди болалари хотинларида улардан ҳожатларини адо қилишгач, танглик бўлмасин, деб. Ва Аллоҳнинг амри амал қилиниши лозим бўлгандир. (Аллоҳ таоло Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) кўнгилларига Зайд Зайнабни талоқ қилганидан кейин унга уйланиш ниятини солган эди. Аниқ амр бўлмаган эди-ю, аммо кўнгилларига тушган эди. Шунинг учун Зайдга (р.а.) «Жуфтингни ўзинг ила тутиб тур», деб айтаётганларида, хаёлларида бу фикр бўлиб, Аллоҳдан амр келишини кутардилар. У зот одамлар, ўзининг асранди ўғли талоқ қилган хотинга уйланибди, деб айтишларидан қўрқар эдилар. Расули Акрам ушбу мулоҳазалар билан Аллоҳ кўнгилларига солган ишни–Зайд талоқ қилганидан кейин Зайнабга уйланиш ниятини махфий тутар эдилар. Таъкидлаб айтиш керакки, бу фақат кўнгилга тушган фикр эди. Агар Аллоҳнинг очиқ-ойдин амри бўлса, ҳеч қачон махфий тутмас эдилар. Шундай бўлиши керак эди. Аллоҳ таолонинг иродаси шу эди. Аллоҳ субҳонаҳу ва таоло Зайнаб бинти Жаҳшни (р.а.) Пайғамбаримизга (с.а.в.) ўзи никоҳлаб қўйди. Бу ерда валий ҳам, маҳр ҳам, гувоҳ ҳам йўқ. Ҳаммасининг ўрнига Аллоҳнинг амри бор.)

38Набийга Аллоҳ унга фарз қилган нарсада бирон танглик бўлмас. Бу олдин ўтганлар ҳақида ҳам Аллоҳ тутган йўлдир. Аллоҳнинг амри белгиланган қадар бўлди.

39Улар Аллоҳнинг элчилигини етказадиган, Undaнгина қўрқадиган, Аллоҳдан бошқа ҳеч кимдан қўрқмайдиган зотлардир. Аллоҳнинг Ўзи ҳисоб қилгувчиликка кифоядир.

40Муҳаммад сизлардан бирон эркакнинг отаси бўлган эмас. Лекин Аллоҳнинг Расули ва Набийларнинг сўнггисидир. Аллоҳ ҳар бир нарсани ўта билгувчидир.

41Эй иймон келтирганлар! Аллоҳни кўп зикр қилинглар.

42Ва эртаю кеч уни поклаб ёд этинглар. (Эрталаб ҳам, кечқурун ҳам дунёда катта ўзгаришлар рўй беради. Шунинг учун ҳам бу икки вақтда Аллоҳни поклаб ёд этиш алоҳида таъкидланмоқда.)

43У сизларни зулматлардан нурга чиқариш учун Ўзи ҳам, фаришталари ҳам саловот айтадир. У мўминларга ўта меҳрибон бўлган зотдир.

44У зотга йўлиқадиган кундаги сўрашишлари саломдир. Ва У зот уларга гўзал ажрни тайёрлаб қўйгандир.

45Эй Набий, албатта, Биз сени гувоҳлик бергувчи, хушхабар элтгувчи ва огоҳлантиргувчи.

46Ўз изни ила Аллоҳга даъват қилгувчи ҳамда нурли чироқ қилиб юбордик. (Ушбу оятда Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) тўртта вазифалари ва битта сифатлари зикр қилинмоқда. Ҳа, Муҳаммад (с.а.в.) жоҳилият зулматларидаги нурли чироқдирлар. Турли зулматлар ичида йўлини топа олмай, уриниб-суриниб юрган кишиларни Исломнинг ёруғ йўлига бошловчи нурли чироқдирлар.)

47Мўминларга, албатта, уларга Аллоҳдан улуғ фазлу марҳамат бўлиши ҳақида хушхабар бер.

48Кофир ва мунофиқларга итоат этма. Уларнинг озорларига парво қилма. Аллоҳга таваккал қил. Вакил бўлишга Аллоҳнинг Ўзи кифоядир.

49Эй иймон келтирганлар! Қачонки мўминаларни никоҳлаб олсангиз, сўнгра уларни қўл теккизмай туриб, талоқ қилсангиз, улар зиммасида сиз учун идда ўтириш бўлмас. Бас, сиз уларни баҳраманд қилинг ва гўзал бўшатиш ила бўшатиб юборинг. (Бу ояти каримада ақди никоҳидан кейин эру хотинлик қилмай туриб, бўладиган талоқ ҳақида сўз кетмоқда. Бу ҳолат оз бўлса-да, ҳаётда учраб туради. Никоҳдан сўнг, қўл текизмай туриб, яъни, эру хотин сифатида хилватда ёлғиз қолмай туриб талоқ қилса, келин идда ўтирмайди.)

50Эй Набий, Биз сенга маҳрларини берган жуфтларингни, Аллоҳ сенга ўлжа қилиб берган қўл остингдаги (чўри)ларни, амакингнинг қизлари, аммаларингнинг қизлари, тоғангнинг қизлари, холаларингнинг қизларидан сен билан ҳижрат қилганларини ҳалол қилдик. Ва агар бир мўмина аёл ўз нафсини Набийга ҳадя этса, Набий уни никоҳлаб олишни ирода қилса, сен учун махсус ҳалол қилдик. Мўминларга эмас. Уларга жуфтлари ва қўллари остидаги мулк(чўри)лари ҳақида нимани фарз қилганимизни билурмиз. Буни сенга танглик бўлмаслиги учун қилдик. Аллоҳ ўта мағфиратли ва ўта раҳмли зотдир. (Ушбу ояти каримада ва бундан кейин келадиган икки оятда Пайғамбаримизга (с.а.в.) қандай аёлларнинг никоҳи дуруст экани ҳақида, у зот (с.а.в.) билан турмуш қурган ва қурадиган аёлларга тегишли масалалар устида сўз юритилади. Ушбу оятда зикр қилинган уйланиш бобидаги — никоҳда тўрттадан ортиқ аёлни ушлаб туришни, мазкур тоифа аёлларга уйланишни, чўри тутишни, ўз нафсини ҳадя қилган хотинга маҳрсиз, гувоҳсиз уйланишни, эй Набий, сенга танглик бўлмаслиги учун қилдик.)

51Улардан хоҳлаганингни нари қўйиб, хоҳлаганингни Ўзингга олурсан. Ўзинг четлатганлардан бирортасини истасанг, сенга гуноҳ бўлмас. Шундай бўлиши уларнинг кўзлари қувончга тўлиши, хафа бўлмасликлари ва ҳаммаларининг сен уларга берган нарсадан рози бўлишларига яқинроқдир. Аллоҳ қалбларингиздаги нарсани биладир ва Аллоҳ ўта билгувчи ва ўта ҳалим зотдир. (Расулуллоҳ (с.а.в.) аёллари билан навбатма-навбат ётар эдилар. Мабодо навбатни бузишга эҳтиёж чиқиб қолса, навбати келган онамиздан, фалончининг олдида тунашимга изн берасанми, деб сўрар эдилар. Бу оятда эса, сўрамасдан ҳам, ўзлари нимани истасалар, қилаверишга ҳақлари бор эканлиги баён қилинмоқда. Бу ҳам, фараз маъносида олсак, ўз нафсини ҳадя қилган аёлни олдин рад этиб, кейин яна хоҳлаб олганинг сенга гуноҳ бўлмас, маъноси чиқади. Ёки завжаларингдан бирортасига навбатида кирмай қўйган бўлсанг, истаган пайтингда кираверасан, маъноси чиқади. Чунки бу ишларни Аллоҳнинг амри билан қилаётганингни

билганларидан кейин, аёлларингнинг кўзлари қувончга тўлади, хафа
бўлмайдилар ва рози бўладилар.)

52Сенга бундан бошқа аёллар ҳалол бўлмас ва уларга бошқа завжаларни
алмаштиришинг ҳам бўлмас. Агар ўшаларнинг ҳусни сени ажаблантирса ҳам.
Магар қўлингда мулк бўлган (чўри) бўлса мумкин. Аллоҳ ҳар бир нарсани
кузатиб тургувчи зотдир.

53Эй иймон келтирганлар! Набийнинг уйларига кирманг. Магар таомга изн
берилганида, унинг пишишига мунтазир бўлмайдиган бўлиб (киринг). Лекин
чақирилсангиз, киринг-да, таомни еб бўлишингиз билан тарқалиб кетинг, гапга
берилиб, (қолиб) кетманг. Албатта, бундай қилишингиз Набийга озор берадир. У
эса, сизлардан ҳаё қилардир. Аллоҳ ҳақни (айтишдан) ҳаё қилмас. Қачонки
улардан бирор нарса сўрасангиз, парда ортидан сўранг. Шундай қилмоғингиз ўз
қалбларингиз учун ҳам, уларнинг қалблари учун ҳам покроқдир. Сиз учун
Расулуллоҳга озор бериш ва ундан кейин унинг жуфтларини никоҳингизга
олишингиз ҳеч қачон мумкин эмас. Албатта, бундай қилмоғингиз Аллоҳнинг
наздида катта (гуноҳ)дир. (Яъни, таом учун сизга изн берилганида, киришингиз
билан таомни еб қайтиб чиқиб кетинг. Пайғамбарнинг (с.а.в.) аёлларидан бирор
нарсани сўрасангиз, олдиларига кириб эмас, парда ортида туриб сўранг.
Пайғамбарга (с.а.в.) озор бермоғингиз, у зотнинг хотинларига у кишидан кейин
уйланмоғингиз катта гуноҳдир.)

54Гар бир нарсани ошкор қилсангиз ҳам, махфий қилсангиз ҳам, албатта, Аллоҳ
барча нарсани ўта билгувчи зотдир. (Жумладан, ким Пайғамбардан (с.а.в.) кейин
у зотнинг аёлларига уйланаман деб ўйлаб юрибди, ким бу ҳақда гапириб юрибди,
ҳаммасини яхши билади.)

55Уларга ўз оталари, ўғиллари, ака-укалари, ака-укаларининг ўғиллари, опа-
сингилларнинг ўғиллари, ўз аёллари ва қўллари остида мулк бўлган (қул)лари
ҳақида гуноҳ йўқдир. (Эй Набийнинг аёллари,) Аллоҳга тақво қилинглар.
Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага шоҳид зотдир. (Ушбу ояти каримада зикр
қилинган шахслар оналаримиз билан парда-ҳижобсиз муомала қилаверишлари
мумкин.)

56Албатта, Аллоҳ ва Унинг фаришталари Пайғамбарга саловот айтурлар. Эй
иймон келтирганлар! Сиз ҳам унга саловот айтинг ва салом юборинг. (Араб
тилида «саловот» сўзи «салот»нинг жами бўлиб, дуо маъносини англатади.
Арабчада намоз ҳам «салот» дейилади. Чунки намозда ҳам дуо маъноси бор. Аммо
«салот» Аллоҳ таоло томонидан бўлганида «дуо» маъносини йўқотади. Аллоҳ
таолонинг Пайғамбаримизга (с.а.в.) саловот айтишининг маъноси у зотга (с.а.в.)
ўз раҳматини юбориши, улуғлаши, мақомларини кўрсатиши ва фаришталар
ҳузурида шаънларига мақтовлар айтишини англатади.)

57Албатта, Аллоҳга ва Унинг Расулига озор берадиганларни Аллоҳ бу дунё ва
охиратда лаънатлади ҳамда уларга хорловчи азобни тайёрлаб қўйди. (Аллоҳга
озор бериш–Аллоҳга ширк келтириш, унга осий бўлиш, Уни Ўзига мос бўлмаган
сифатлар билан сифатлаш, динга, Пайғамбарларига, китобларига тил теккизиш.
Пайғамбарга (с.а.в.) озор бериш, ўша вақтда у зотга қарши чиқиш, жисмоний ва
маънавий зарба бериш, шахсларига, оилалари ва умматларига нисбатан ёмонлик

қилиш, иғво, бўҳтон қилишдан иборатдир. Ҳозирда ҳам худди шундай: ким у кишининг шахсларига, динларига, шариатларига, оилаларига, китобларига, суннатларига, умматларига тил теккизса, у зотга (с.а.в.) озор берган бўлади.)

58Мўмин ва мўминаларга, улар бирор нарса қилмасалар ҳам, озор берадиганлар, батаҳқиқ, ўз устларига очиқ бўҳтон ва гуноҳни олибдилар.

59Эй Набий, жуфтларингга, қизларингга ва мўминларнинг аёлларига айт: жилбобларини ўзларига яқин қилсинлар. Ана ўша уларнинг танилмоқлари ва озорга учрамасликлари учун яқинроқдир. Аллоҳ ўта мағфиратли ва раҳмли зотдир.

60Қасамки, агар мунофиқлар, қалбларида марази борлар ва Мадинада миш-миш тарқатувчилар тўхтамасалар, сени уларга қарши қўзғотурмиз. Сўнгра улар у(Мадина)да сенга озгинадан бошқа қўшни бўла олмаслар.

61Лаънатланган ҳолларида, қаерда топилсалар, тутилурлар ва ўлдириб ташланурлар.

62Илгари ўтганлар ҳақида Аллоҳ тутган йўл ҳам шудир. Аллоҳнинг йўлига ҳеч бадал топа олмассан. (Аллоҳ таоло мўминларга озор берувчи мунофиқ, қалбида марази бор ва миш-миш тарқатувчиларга қаттиқ чора кўрган. Уларга ўхшаганларга нисбатан Аллоҳнинг қадимдан тутиб келган йўли шудир. Бу йўлнинг ўрнига бошқа бир йўлни топа олмассан.)

63Одамлар сендан (қиёмат ) соати ҳақида сўрарлар. Сен: «Унинг илми фақат Аллоҳнинг ҳузуридадир», деб айт. Недан билурсан, эҳтимол ўша соат яқиндир.

64Албатта, Аллоҳ кофирларни лаънатлади ва уларга дўзахни тайёрлаб қўйди.

65Улар унда абадий бардавом қолурлар. На бир дўст ва на бир ёрдамчи топа олмаслар.

66Юзлари олов ичида айлантирилаётган кунда улар: «Вой шўримиз қурсин, кошки Аллоҳга итоат қилсак эди, Расулига итоат қилсак эди», дерлар.

67Ва: «Эй Роббимиз, албатта, биз бошлиқларимизга ва катталаримизга итоат қилдик. Бас, улар бизни йўлдан оздирдилар.

68Эй Роббимиз, сен уларга азобдан икки ҳисса бергин ва уларни катта лаънатлаш ила лаънатла!» дедилар.

69Эй иймон келтирганлар! Мусога озор берганлар каби бўлманглар. Бас, Аллоҳ уни улар айтган нарсадан поклади. Ва у Аллоҳнинг наздида обрўли эди. (Бани исроилликлар Мусо алайҳиссаломга турли озорлар берганлар. Жумладан, жинсий масалада ҳам у зотга озор берган эдилар. Қорун, бир аёлга пул бериб, Мусо алайҳиссаломни бориб зино қилишда айблашга уринишни топширган. Сизлар ҳам Муҳаммадга (с.а.в.) турли озорлар берманглар, хусусан, оилавий тарафдан турли миш-мишлар тарқатиш билан у зотни (с.а.в.) ранжитманглар. Бошларингизга Бани Исроилнинг куни тушиб қолмасин.)

70Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга тақво қилинглар ва тўғри сўз сўзланглар.

71Сизнинг амаларингизни солиҳ қилур ва гуноҳларингизни мағфират қилур. Ким Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қилса, батаҳқиқ, буюк зафарга эришибдир.

72Албатта, Биз бу омонатни осмонларга, ерга ва тоғларга таклиф қилдик. Бас, улар уни кўтаришдан бош тортдилар ва ундан қўрқдилар. Уни инсон кўтарди. Дарҳақиқат, у ўта золим ва ўта жоҳилдир. (Бу омонат нима эди, деган саволга уламоларимиз ушбу оятдан ва бошқа манбалардан келиб чиқиб: «Шариат таклифлари ва Аллоҳнинг фарзлари», деб жавоб берадилар. Дарҳақиқат, инсон жинси (ҳамма эмас, албатта) ўта золимдир. Ўзига юклатилган ва ўзи қабул қилган омонатга мувофиқ иш юритмасдан ўзига ўзи зулм қилади. Инсон жинси ўта жоҳилдир, шунинг учун ўзи рози бўлиб, қабул қилиб олган омонатнинг улканлигини билмасдан, унга хиёнат қилади.)

73Аллоҳ мунофиқлар ва мунофиқаларни, мушриклар ва мушрикаларни азоблаши учун ҳамда мўмин ва мўминаларнинг тавбаларини қабул этиш учундир. Аллоҳ ўта мағфиратли ва ўта раҳмли зотдир. (Яъни, мазкур омонатнинг инсонга таклиф қилинишидан мақсад инсонлар орасидан мунофиқ ва мушрикларни ажратиб олиб азоблаш ва мўминларни ажратиб олиб, уларнинг тавбасини қабул қилиб мукофотлашдир.)

Chapter 34 (Sura 34)

1Осмонлардаги нарсалар ва ердаги нарсалар Уники бўлган Аллоҳга ҳамд бўлсин. Охиратдаги ҳамд ҳам Уникидир. Ва У ўта ҳикматли, ўта хабардор зотдир.

2У ерга нима кирса ва ундан нима чиқса, биладир, осмондан нима тушса ва унга нима чиқса, биладир. Ва У ўта раҳмли ва ўта мағфиратли зотдир.

3Куфр келтирганлар:«Бизга (қиёмат) соати келмас», дедилар. Сен: «Йўқ! Ғойибни билгувчи Роббим ила қасамки, у сизларга албатта келур. У зотдан осмонлару ердаги зарра вазнича, ундан кичик нарса ҳам, катта нарса ҳам ғойиб бўлмас. Илло, ҳаммаси очиқ китобдадир», деб айт.

4Иймон келтирган ва яхши амалларни қилганларни мукофотлаш учун. Ана ўшаларга, мағфират ва гўзал ризқ бордир. (Қиёмат қоим бўлиши заруратдир. Бу дунёда иймон келтириб, ўша эътиқод тақозоси ила жонининг роҳатидан кечиб, куч-қувват, зеҳн-заковат ва пул-мол сарфлаб яхши амалларни қилганлар бор. Улар бу дунёнинг ўзида яхши ишлари учун мукофотларини тўла олмасликлари мумкин. Шунинг учун ҳам: «Иймон келтирган ва яхши амалларни қилганларни мукофотлаш учун» қиёмат қоим бўлиши заруратдир.)

5Бизнинг оятларимизни ожиз қолдиргувчи бўлиш учун ҳаракат қилганларга эса, ана ўшаларга, аламли жазодан иборат азоб бордир.

6Илм берилганлар сенга Роббингдан нозил қилинган нарсани айни ҳақ деб ва азиз ва мақталган зотнинг йўлига ҳидоят қилур деб билурлар. (Барча ҳақиқий илм соҳиблари сенга, эй Пайғамбар, Роббингдан нозил қилинган Қуръон ҳамманинг

устидан ғолиб ва ҳамма томондан мақталган зотнинг–Аллоҳ таолонинг йўлига ҳидоят қилади деб биладилар.)

7Куфр келтирганлар эса: «Сизларга бутунлай титилиб битган чоғингизда албатта янгитдан яратилишингиз хабарини бераётган кишини кўрсатайликми?!

8У Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқидими ёки жинни бўлиб қолдими?« дедилар. Йўқ! Охиратга иймон келтирмайдиганлар азобда ва йироқ залолатдадирлар.

9Ахир, улар осмону ердаги, олдиларидаги нарсаларни, ортларидаги нарсаларни кўрмайдиларми?! Агар хоҳласак, уларни ерга ютдириб юборурмиз ёки устларига осмондан парчалар туширурмиз. Албатта, бунда (Аллоҳга) қайтгувчи ҳар бир банда учун оят-белги бордир. (Охиратдаги қайта тирилишни инкор этаётган кофирлар, осмону ердаги, олдиларию ортларидаги нарсаларни кўрмайдиларми? Уларнинг тўрт тарафида Аллоҳ таоло ўлганларни қайта тирилтиришга қодир эканига, ҳужжатлар тўлиб ётибди-ку! Агар ақллари ишламаётган бўлса, кўзларини очиб, ҳушларини жойига келтириб қўйишимиз мумкин.)

10Батаҳқиқ, Биз Довудга Ўзимиздан фазл бердик. «Эй тоғлар, у билан бирга (тасбиҳни) қайтар ва қушлар ҳам», (дедик). Ва унга темирни юмшоқ қилдик. (Аллоҳ таоло Довуд алайҳиссаломга темирни хамирдек юмшоқ қилиб берган эди. У киши темирни оловга солиб тобламасдан ҳам, болға билан урмасдан ҳам, нимани хоҳласалар, қўллари билан шуни ясай олар эдилар.)

11Ва унга: «Совутлар қилгин ва бичимини ўлчовли қил. Солиҳ амаллар қилинглар. Албатта, Мен нима амал қилаётганингизни яхши кўриб тургувчиман», дедик.

12Ва Сулаймонга шамолни (бердик). У(шамол)нинг эрталаб кетиши бир ойлик, кечқурун қайтиши бир ойлик йўл эди. Унга мис булоғини оқизиб қўйдик ва жинлардан Роббининг изни ила унинг ҳузурида ишлайдиганлари бор эди. Улардан ким амримиздан чиқса, унга қаттиқ олов азобини тотдирамиз. (Сулаймон алайҳиссаломга берилган ўша шамол бир кундузда икки ойлик йўлни юриб қўяр эди. У киши мисдан қийинчиликсиз хоҳлаган нарсаларини ясайдиган бўлдилар.)

13У(жин)лар унга меҳроблар, ҳайкаллар, ҳовузлар каби лаганлар ва собит қозонлардан хоҳлаганини қилиб беришар эди. Эй Оли Довуд, шукр қилинглар! Бандаларимдан шукр қилгувчилари оздир.

14Қачонки, Биз у(Сулаймон)га ўлимни ҳукм этганимизда, уларга унинг ўлими ҳақида асосини еяётган ёғоч қуртидан бошқа ҳеч бир нарса далолат қилмади. Қачонки, у йиқилганда, жинларга, агар улар ғайбни билганларида, хорловчи азобда қолмаган бўлишлари аён бўлди. (Аллоҳ таоло Сулаймон алайҳиссаломнинг жонларини у киши жинларни ишлатиб қўйиб, асоларига суяниб турганларида олган. Жинлар эса, Сулаймон кузатиб турибди, деб ишларида давом этаверганлар. Аллоҳ таолонинг иродаси билан бир ёғоч қурти Сулаймон алайҳиссалом суяниб турган асони маълум миқдорда еганидан кейин асо жойидан сурилган ва Сулаймоннинг алайҳиссалом жуссалари ерга йиқилган. Жинлар шундагина, ўз даъволарига қарши ўлароқ, ғайб илмини билмасликларини тушуниб етганлар.)

15Батаҳқиқ, сабаъликлар учун ўз масканларида оят-белги бор эди–ўнг ва чапдан икки боғ бор эди. «Роббингиз ризқидан енг ва Унга шукр қилинг! Не гўзал юртингиз ва ўта мағфиратли Роббингиз (бор)», (дедик). (Сабаъликлар Яман жанубида яшаб ўтган қавмдир. Боболари Сабаъ ибн Яхшаб ибн Қахотон исми билан «Сабаъ қавми», «сабаъликлар», деб номланганлар. Улар жуда ҳам ҳосилдор ерга эга бўлганлар. Сулаймон алайҳиссалом билан қиссаси ўтган малика ҳам шу юртдан бўлган. Оятда ўша қавм ҳақида хабар берилмоқда.)

16Улар юз ўгирдилар. Бас, Биз устларига арим селини юбордик ва уларнинг икки боғларини аччиқ мевали, юлғунзор ва бир озгина сидрли икки «боғ»га айлантирдик. («Арим» сўзи, катта тошларни оқизиб келадиган кучли сел, деган маънони билдиради.«Сидр» бутасиймон дарахт бўлиб, Арабистонда ўсади. Бироз меваси ҳам бўлади.)

17Уларни ношукрлик қилганлари учун ана шундоқ жазоладик. Биз фақат ўта ношукрларгагина жазо берурмиз.

18Биз улар билан Ўзимиз баракали қилган шаҳарлар орасида кетма-кет қишлоқлар қилиб, улар орасидаги юришни ўлчовли этиб қўйиган ва «Уларда кечалар ҳам, кундузлар ҳам омонлик-ла юраверинг» (деган эдик). (Аллоҳ таоло сабаъликлар билан ўзи баракотли қилган Макка, Мадина, Қуддус каби шаҳар-қишлоқлар орасидаги йўлларда қишлоқлар бино қилиб қўйиган эди. Сабаъдан йўлга чиққанлар қийналмасдан қишлоқлар орқали манзилларига бемалол етиб олар эдилар.)

19Улар: «Эй Роббимиз, сафарларимиз орасини узоқ қил!» дедилар ва ўзларига зулм қилдилар. Бас, Биз уларни ҳикояларга айлантирдик ва бутунлай парча-парча қилиб ташладик. Албатта, бунда ҳар бир ўта сабрли ва ўта шукрли учун оят-белгилар бордир.

20Батаҳқиқ, иблис улар ҳақидаги гумонини рўёбга чиқарди. Бас, фақат бир гуруҳ мўминлардан бошқалари унга эргашдилар.

21Ҳолбуки, унинг улар устидан ҳеч бир ҳукумронлиги бўлмас эди. Магар, Биз охиратга иймон келтирадиганни, унда (охиратда) шаки бордан айришимиз учун бўлди. Роббинг ҳар бир нарсани муҳофаза қилгувчидир. (Иблисда одамларни ўз йўлига мажбур қилиб юритиш учун имкон ҳам, ҳукумронлик ҳам йўқ. Унинг иғвоси ва васвасаси ҳам ўз-ўзидан таъсир қилавермайди. Аллоҳ таоло фақат охиратга иймони борларни иймони йўқлардан айириш ҳамда охиратга шак-шубҳа билан қарайдиганларни алоҳида кўрсатиш учун шу йўлни ишга солди, холос. Бўлмаса, Аллоҳ таоло кимнинг қандайлигини азалдан яхши билар эди.)

22Сен: «Аллоҳдан ўзга гумон қилган (илоҳларингизга) дуо қилаверинглар-чи?! Улар осмонлару ерда зарра вазнича нарсага молик эмаслар. Уларга бу(икки)ларида шериклик ҳам йўқ. Ва У зотга улардан бирорта ёрдамчи ҳам йўқ«, деб айт.

23У зотнинг ҳузурида фақат Ўзи изн берганлардан бошқанинг шафоати манфаат бермас. Токи қалбларидан қўрқинч кетгач: «Роббингиз нима деди?» дерлар. «Ҳақни», дерлар. У олий ва буюк зотдир. (Қиёмат куни ҳамма ўзи билан овора

бўлади. Ҳатто, улуғ Пайғамбарлар ҳам, фаришталар ҳам бирор нарса дейишга тортиниб қоладилар. Бировга шафоатчилик борасида оғиз оча олмайдилар. Шафоат қилишга Аллоҳ таолонинг ўзи изн бериб, шароит яратиб бермагунча қўрқинч ичида чурқ этмай турадилар.)

24Сен: «Сизга осмонлару ердан ким ризқ берур?» деб айт. «Аллоҳ. Албатта, биз ёки сиз ҳидоятда ёхуд очиқ-ойдин залолатдадирмиз».

25Сен:«Сизлар биз қилган жиноятдан сўралмассиз, биз эса сиз қилган амалдан сўралмасмиз», деб айт.

26Сен:«Роббимиз бизларни жамлар, сўнгра ҳақ ила орамизни очиқ қилур. У ўта очгувчи ва ўта билгувчидир», деб айт.

27Сен:«У зотга шериклар қилиб тиқиштирганларингизни менга кўрсатинг. Йўқ! Фақат азиз ва ҳаким бўлган Аллоҳгина бордир», деб айт.

28Биз сени барча одамларга фақат хушхабарчи ва огоҳлантиргувчи қилиб юбордик. Лекин одамларнинг кўплари билмаслар.

29Улар: «Агар ростгўй бўлсангиз, бу ваъда қачон бўлур?» дерлар. (Кофирлар, эй Пайғамбар, эй мўминлар, агар сизлар бизни қўрқитиб, албатта қиёмат бўлади, деб бераётган ваъдангизда ростгўй бўлсангиз, айтинг-чи, бу ваъда қачон рўёбга чиқади, дейдилар.)

30Сен: «Сизга бир куннинг ваъдаси бор. Ундан бир он ортга ҳам қола олмассиз, олдин ҳам кета олмассиз», деб айт. (Сизга ваъда қилинган кун қиёмат кунидир. Унинг ваъдаси бор. У ваъда албатта амалга ошади. Ундан сиз қочиб қутила олмайсиз. Бир онки, уни ортга ҳам, олдга ҳам сура билмайсиз. У айни берилган вақтида бўлади.)

31Куфр келтирганлар: «Ушбу Қуръонга ҳам, ундан олдинги нарсага ҳам ҳеч иймон келтирмаймиз», дедилар. Агар сен ўша золимларни Роббилари ҳузурида турғазиб қўйилганларида бир-бирларига гап қайтараётганларини кўрсанг эди. Ўшанда заиф саналганлар мутакаббирлик қилганларга: «Сиз бўлмаганингизда, албатта, биз мўмин бўлар эдик», дерлар. (Қуръонга ҳам, ундан олдинги китобларга ҳам ҳеч қачон иймон келтирмаймиз, деган ўша золимларни қиёмат куни маҳшаргоҳда Роббилари ҳузурида турғазиб қўйилганларида ҳар бири ўзини оқлаш учун бир-бирига гап қайтараётганларини кўрсанг эди. Ажойиб бир ҳолатни, яъни, бу дунёдаги мутакаббирлик, манманлик ва туғёндан асар ҳам қолмаганини кўрар эдинг. Улар иккига бўлиниб олиб, бир-бирларига айб ағдаришларини кўрар эдинг. Айб сизларда, сизларнинг гапингизга кириб, биз ҳам кофир бўлдик, мана, оқибат нима бўлди?! дейдилар.)

32Мутакаббирлик қилганлар заиф саналганларга: «Сизга ҳидоят келганидан кейин биз сизни ундан тўсдикми?! Йўқ! Ўзингиз жиноятчи бўлдингиз», дерлар.

33Заиф саналганлар мутакаббирлик қилганларга: «Йўқ! Кечаю кундузнинг макр-ҳийласи (тўсди). Ўшанда сизлар бизни Аллоҳга куфр келтиришимизга, Унга тенгдошлар қўшишимизга амр қилар эдингиз», дедилар. Улар азобни кўрган

чоғларида надоматни ичларида тутдилар. Биз куфр келтирганларнинг бўйинларига кишанлар солдик. Улар фақат қилиб юрган амалларига яраша жазоланурлар.

34Қайсики бир шаҳар-қишлоққа огоҳлантиргувчи юборсак, албатта, унинг маишатбозлари: «Биз, албатта, сиз ила юборилган нарсага куфр келтиргувчилармиз», дедилар. (Ояти каримада биз «маишатбозлар» деб таржима қилган тоифа маишатга берилиб, барча нозу-неъматларга эга бўлиб олиб ҳукмини ўтказган, кишиларни ёмонликка бошлаган, халқнинг елкасига миниб олган шахслардир. Муҳаммад (с.а.в.) Пайғамбар бўлиб келганларида ҳам худди шундай ҳолат содир бўлди. Аҳли Макканинг маишатбоз катталари у зотга (с.а.в.) юборилган динга куфр келтирганларини эълон қилдилар. Оддий халқни ҳам у зотга (с.а.в.) эргашишдан қайтардилар. Бу иш барча замон ва маконда бўлиб келгантакрорланса, ажабланиши керак эмас.)

35Улар: «Бизнинг молу дунёмиз, бола-чақамиз кўпроқ. Биз азоблангувчи эмасмиз», дерлар.

36Сен: «Албатта, Роббим хоҳлаган кишисига ризқни кенг қилур ва тор қилур. Лекин одамларнинг кўплари билмаслар», деб айт.

37На молу дунёларингиз ва на бола-чақаларингиз сизни Бизнинг ҳузуримизга яқин қила олмас. Магар ким иймон келтирган ва солиҳ амал қилган бўлса, ана ўшаларгагина қилган амаллари туфайли кўпайтирилган мукофот бордир. Улар (жаннат) болохоналарида омонликдадирлар. (Ҳа, инсоннинг икки дунёдаги қадр-қиймати фақатгина иймони ва яхши амалига қараб белгиланади. Молу дунё ва бола-чақа ҳам иймонли ва солиҳ амалли кишиларгагина фойда бериши мумкин. Чунки иймонли одам молу дунёни Аллоҳ рози бўладиган ишларга сарфлайди.)

38Бизнинг оятларимизни ожиз қолдириш учун ҳаракат қиладиганлар эса, ана ўшалар азоб ичига ҳозир қилинганлардир. (Кимки,Аллоҳ таолонинг дини таъсирини тўсишга уринган бўлса, гарчи молу дунёси ва бола-чақаси кўп бўлса ҳам, азобга дучор қилинадилар.)

39Айт: «Албатта, Роббим ризқни Ўз бандаларидан кимни хоҳласа ўшанга кенг қилур ва тор қилур. Ҳар бир инфоқ қилган нарсангизнинг ўрнини У тўлдирур. У зот ризқ бергувчиларнинг яхшисидир». (Аллоҳ таоло хоҳлаган бандасининг ризқини кенг ва ҳоҳлаган бандасининг ризқини тор қилиб қўяди. Аллоҳ таоло ато этган ризқдан банда Аллоҳ йўлида инфоқ қилса, шундан фойда кўради.)

40Уларнинг барчаларини жамлайдиган, сўнгра У зот фаришталарга: «Анавилар сизларга ибодат қилган эдиларми?» дейдиган кунда.

41Улар: «Сен поксан! Сен бизнинг валийимизсан! Улар эмас! Йўқ! Улар жинларга ибодат қилар эдилар. Кўплари ўшаларга иймон келтиргувчидирлар», дерлар. (Араблар ичида жинларга ибодат қиладиганлар кўп эди. Шунинг учун ҳам суранинг аввалида Сулаймоннинг алайҳиссалом жинларга муносабати келтирилди.)

42Бугунги кунда бир-бирингиз учун манфаатга ҳам, зарарга ҳам молик эмассизлар. Ва зулм қилганларга: «Ўзингиз ёлғонга чиқариб юрган оловнинг азобини татиб кўринг», дермиз.

43Қачонки уларга Бизнинг очиқ-ойдин оятларимиз тиловат қилинса: «Бу сизни ота-боболарингиз ибодат қилиб юрган нарсадан тўсмоқни ирода қиладиган одам, холос», дедилар ва «Бу тўқилган уйдирмадан бошқа нарса эмас», дедилар. Ва куфр келтирганлар ўзларига ҳақ келган чоғда: «Бу очиқ-ойдин сеҳрдан бошқа нарса эмас», дедилар.

44Ҳолбуки Биз уларга дарс оладиган китобларни бермаган эдик. Шунингдек, сендан олдин уларга бирор огоҳлантиргувчи ҳам юбормаган эдик.

45Улардан илгари ўтганлар ҳам (Пайғамбарларни) ёлғончи қилган эдилар. (Булар) уларга берган нарсаларимизнинг ўндан бирига ҳам етганлари йўқ. Бас, Пайғамбарларимни ёлғончи қилдилар, аммо Менинг инкорим қандоқ бўлди?!

46Сен: «Мен сизга биргина насиҳат қиламан: Аллоҳ учун холис, якка-якка ва тўп-тўп туриб бир фикр юритиб кўринглар. Соҳибингизда жинга оид ҳеч нарса йўқ. У сизларга шиддатли азобдан олдинги огоҳлантиргувчи, холос», деб айт. (Хоҳласангиз, биров ҳалақит бермаслиги учун якка-якка туриб фикр юритинг. Хоҳласангиз, жамланиб, бир-бирингизни тўғрилаб, кўплашиб фикр юритинг. Фикрланг, ўйлаб кўринг-а! Соҳибингиз, биродарингиз ва ўзингиз яхши таниган шахс бўлмиш Муҳаммадда (с.а.в.) жинга оид ҳеч нарса йўқ. У жинни ҳам эмас, жинлар билан алоқадор ҳам эмас. Уни яхши танир эдингиз. У эсли-ҳушли, ақлли, тафаккурли, вазмин ва обрўйли бир одамлигини яхши биласиз. У айтаётган гаплар ҳам жинларнинг сўзи эмас, очиқ-ойдин, бақувват ва ҳикматли. У сизлар айтаётгандек, жинни ҳам, шоир ҳам, сеҳргар ҳам эмас.)

47Сен: «Мен сизлардан ҳеч бир ажр-ҳақ сўрамадим. Бас, у сизга бўлсин. Менинг ажрим фақат Аллоҳнинг зиммасида. У зот ҳар бир нарсага Ўзи шоҳиддир», деб айт.

48Сен: «Албатта, Роббим ҳақни отур. У зот ғайбларни ўта билгувчидир», деб айт. (Қуръон Роббим отган энг кучли ҳақдир. Ҳаққа қарши чиқиб нима қиласизлар?)

49Сен: «Ҳақ келди! Ботил бошлай олмас ва қайтара ҳам олмас», деб айт.

50Сен:«Агар мен залолатга кетган бўлсам, ўз зараримга кетурман. Агар ҳидоят топсам, Роббим менга ваҳий қилган нарса туфайли топурман. Албатта, У зот ўта эшитгувчи, яқиндир», деб айт.

51Агар уларнинг талвасага тушишларини, энди қочиб қутулиш йўқ ва яқин макондан тутилишларини бир кўрсанг эди? (Қочиб қаёққа ҳам борар эдилар. Маҳшарда, Роббул оламийн ҳузурида хору зор бўлиб турибдилар. Кучли, шиддатли, қўпол ва уларга нисбатан шафқатсиз фаришталар сергаклик билан уларни кузатиб туришибди. Ким қимир этса, ҳоли хароб бўлади.)

52Улар: «Унга иймон келтирдик», дерлар. Энди, узоқ бир макондан қўллари қандоқ етсин?!

53Ҳолбуки, унга олдин куфр келтирган эдилар. Ғойибга узоқ жойдан тош отар эдилар.

54Ва улар билан ўзлари иштаҳа қилган нарсанинг ораси тўсилди. Худди олдин ўтган маслакдошлари каби. Албатта, улар шак-шубҳа ичида эдилар. (Улар иймонга келиб, жаннатга киришни истаб қолдилар. Аммо бунга имкон берилмади. Улардан олдин ўтган кофир ва мушрикларга ҳам айни шу муомалада бўлинган эди.)

Chapter 35 (Sura 35)

1Ҳамду сано осмонлару ерни йўқдан бор қилган, фаришталарни икки, уч, тўрт қанотли элчилар қилган Аллоҳга бўлсин. У зот махлуқотларда нимани хоҳласа, зиёда қиладир. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир. (Фаришталар Аллоҳ яратган ўзига хос зотлардир. Бу оятда улар икки, уч, тўрт қанотли бўлишлари ҳақида гап кетмоқда.)

2Аллоҳ одамларга не раҳматни очса, бас, уни тутиб қолгувчи бўлмас. У зот тутиб қолган нарсани Ундан кейин қўйиб юборгувчи бўлмас. У зот азизу ҳакиймдир. (Аллоҳ берган неъматини биров ман қила олмайди. Шунинг учун хотирни жам қилиш керак. Аллоҳга иймон келтириб, кўрсатган йўлдан юриш лозим.)

3Эй одамлар! Аллоҳнинг сизга берган неъматларини эсланг! Аллоҳдан бошқа сизларга осмон ва ердан ризқ берадиган холиқ борми? Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Бас, қаён кетмоқдасиз?!

4Агар сени ёлғончига чиқарсалар, бас, сендан олдин ҳам Пайғамбарлар ёлғончи қилинганлар. Барча ишлар Аллоҳга қайтарилур.

5Эй одамлар! Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Бу дунё ҳаёти сизларни ғурурга кетказмасин. Сизларни ўта ғурурга кетказгувчи Аллоҳ ҳақида алдаб қўймасин. (Шайтон одамларни ўта ғурурга кетказади ва алдайди. Яъни, ҳеч нарсага парво қилма, Аллоҳнинг Ўзи кечиргувчи, деб одамларни гуноҳ ишларга чорлайди. Аллоҳ таолонинг авф этиши ва мағфират қилишини суистеъмол этиб, Аллоҳ Ўзи кечирар, деб ҳар хил гуноҳларга қўл ураверишнақадар ёмон шайтоний иш эканини эсдан чиқармаслик зарур.)

6Албатта, шайтон сизга душмандир. Бас, уни душман тутинг. У ўз гуруҳини фақат ўта қизиган дўзахга эга бўлишларига чақиради. (Шайтоннинг инсонга душманлик қилишига ажабланмаса ҳам бўлади. Лекин ажабланарлиси шуки, инсон шайтонни ўзига дўст тутиб юради. Шайтон ўзининг энг катта душмани эканини кўра била туриб, унинг айтганини қилади. Унинг иғвосига учади, ёлғонига алданади.)

7Куфр келтирганларга шиддатли азоб бордир. Иймон келтириб, солиҳ амалларни қилганларга мағфират ва улкан ажр бордир.

8Ахир, қилган ёмон амали ўзига зийнатлаб кўрсатилиб, уни гўзал деб билган одам?! Албатта, Аллоҳ хоҳлаган кимсани залолатга кетказур, хоҳлаган кимсани ҳидоятга солур. Бас, уларга жонинг ҳасрат-ла ачинмасин. Албатта, Аллоҳ нима

қилаётганларини яхши билгувчидир. (Шайтоннинг малайига айланган одамга ўзининг ҳар бир ёмон иши зийнатли кўринади. У ўзидан ўзи ажабланиб, қилган иши ўзига зўр кўринган сари ҳаддан ошиб бораверади.)

9Аллоҳ шамолларни юборган зотдир. Бас, улар булутни қўзғатур. Биз уни ўлик юрт томон ҳайдаб, у билан ерни ўлиб ётганидан кейин тирилтирамиз. Тирилиш ҳам шунга ўхшашдир.

10Кимки иззат истаса, бас, барча иззат Аллоҳникидир. Унга хуш каломлар юксалур ва солиҳ амал кўтарур уни. Макр ила ёмонликлар қилганларга шиддатли азоб бордир. Ана ўшаларнинг макри ботил бўлур. (Хуш калом–калимаи шаҳодат, «алҳамдулиллоҳ», «субҳаналлоҳи», «Аллоҳу Акбар» ва зикр, дуо, тиловат ҳамда барча яхши гап-сўзлардир. Ана ўша хуш каломгина Аллоҳ таолонинг ҳузурига кўтарилади.)

11Аллоҳ сизларни тупроқдан, сўнгра нутфадан яратиб, кейин жуфт-жуфт қилиб қўйди. Қайси бир урғочи нимага ҳомиладор бўлса, нимани туғса, фақат Унинг илми билан бўлур. Ҳар бир умр кўргувчига умр берилиши ёки унинг умрининг қисқартилиши албатта китобда бордир. Албатта, бу Аллоҳга осондир. (Жон, ҳаёт деб номланган бу нарсанинг асли қандай, моҳияти нима, билиб бўлмайди. Буни фақат Аллоҳ таолонинг Ўзи билади. Ушбу ҳақиқатни инсоф билан тааммул қилган ҳар бир инсон Аллоҳга иймон келтириши керак.)

12Дарё-денгиз иккиси тенг бўла олмас. Буниси тотли, чанқоқ босар, ичиш осондир. Буниси эса шўр, тахирдир. Сиз ҳар биридан тоза гўшт ейсиз ва тақинчоқ чиқариб тақурсиз. Ва Унинг фазлидан талаб қилишингиз учун у(сув)ни ёриб кетаётган кемаларни кўрурсиз. Шоядки, шукр қилсангиз. (Аллоҳнинг қудратини сув оламида ҳам яққол кўрса бўлади. Дарё-денгизларда Аллоҳнинг қудратига далолат қилувчи кўплаб оят-белгилар бўлиши турган гап. Албатта, денгиз ва дарёлар, улардаги тоза гўшт, тақинчоқ ва бошқа неъматлар, улар узра кема билан сузиб тижорат ва бошқа мақсадлар йўлида фойдаланиш инсон учун Аллоҳнинг улуғ неъмати бўлиб, уларга шукр қилиш лозим. Иймонсиз эса, ношукр бўлади.)

13У зот кечани кундузга, кундузни кечага киритур, қуёш ва ойни беминнат хизматкор қилиб қўйгандир. Ҳар бири белгиланган муддатгача юрадир. Ана шу Аллоҳ–Роббингиздир. Мулк Уникидир. Ундан ўзга илтижо қилаётганларингиз эса, данак пўстлоғига ҳам молик эмаслар. (Арабларда ҳеч нарсага арзимас ва қадрсиз нарсани хурмо данаги устидаги ўта юпқа пўстлоққа ўхшатиш одати бор. Қуръони Карим ҳам оятларни илк қабул қилиб олаётган шу халқнинг зеҳнига осон ўрнаштириш учун мазкур ўхшатишдан фойдаланиб, мушриклар ўзларича ибодат этиб юрган сохта худолари ўша хақир пўстлоқча нарсага ҳам молик эмасликларини таъкидламоқда. Улар ҳеч нарсага эга эмаслар, уларнинг ҳукми ҳеч жойда ўтмайди, дейилмоқда.)

14Агар уларга дуо қилсангиз, дуоингизни эшитмаслар. Гап эшитсалар ҳам, сизга жавоб бера олмаслар. Қиёмат куни эса, сизнинг уларни ширк келтирганингизни инкор этурлар. Ўта хабардор зотдек ҳеч ким сенга хабар бера олмас.

15Эй одамлар! Сизлар Аллоҳга муҳтождирсиз. Аллоҳ эса, Ўзи беҳожат ва мақталган зотдир.

16Агар У зот хоҳласа, сизни кетказиб, янги бир халқни келтирур.

17Ва бу Аллоҳ учун қийин эмас.

18Ўзи юкли жон ўзга жоннинг юкини кўтара олмас. Юки оғир жон ўз юкига
(бошқани) чақирса-да, ундан ҳеч бир нарса кўтарилмас. Гарчи (чақирилган)
қариндош бўлса ҳам. Сен фақат ғайбдаги Роббиларидан қўрқадиган ва намозни
тўкис адо этганларни огоҳлантирурсан. Ким покланса, Ўзи учун покланур.
Қайтиш Аллоҳгадир. (Қиёмат кунида гуноҳи кўп жон уни енгиллатиш мақсадида
энг яқин қариндошини ёрдамга чақирса ҳам, унинг гуноҳидан бирор нарса
кўтарилмайди. Чунки яқин қариндошнинг ўзи юкини кўтара олмай хуноб
бўлаётган бўлади. Кофир ҳам, мўмин ҳам фақат Аллоҳга қайтади. Бошқага эмас.
Ана ўшанда Аллоҳ таоло ўзи билиб ҳисоб-китоб қилади. Кофир ва осий жазосини,
мўмин-мусулмон мукофотини олади.)

19Кўр билан кўзи очиқ тенг бўлмас.

20Зулумотлар билан нур ҳам.

21Соя билан жазирама ҳам.

22Тириклар билан ўликлар тенг бўлмас. Албатта, Аллоҳ хоҳлаган кимсага
эшиттирур. Сен қабрлардаги кимсаларга эшиттиргувчи эмассан. (Иймон ҳаётдир.
Куфр ўлимдир. Мўминлар тириклардир, кофирлар ўликлардир. Тириклар билан
ўликлар тенг бўлмаганидек, мўминлар билан кофирлар ҳам тенг бўлмайдилар.)

23Сен фақат огоҳлантиргувчисан, холос.

24Албатта, Биз сени ҳақ ила хушхабарчи ва огоҳлантиргувчи этиб юбордик. Қайси
бир умматки бўлса, унда огоҳлантиргувчи бўлган. (Эй Пайғамбар, албатта, Биз
сени ҳақ дин ва ҳақ китоб ила мўминларга хушхабарчи, кофирларга
огоҳлантирувчи–қўрқитувчи қилиб юбордик. Сенинг Пайғамбар бўлишинг
ажабланарли иш эмас, янгилик ҳам эмас.)

25Агар сени ёлғончи қилсалар, бас, батаҳқиқ, улардан олдин ўтганлар ҳам ёлғончи
қилганлар. Ҳолбуки, Пайғамбарлари уларга равшан мўъжизалар, саҳифалар ва
нурли китоб келтирган эдилар. (Сени ҳам, ўтган Пайғамбарларни ҳам инкор
этишга кофирларнинг ҳақлари йўқ эди. Ўша Пайғамбарлар ўзларининг ҳақ
Пайғамбар эканликлари тасдиғи сифатида Аллоҳ томонидан равшан, очиқ-ойдин
мўъжизалар кўрсатган эдилар. Баъзилари илоҳий китоб даражасига етмаган
саҳифалар, баъзилари нурли китоб келтирган эди.)

26Сўнгра куфр келтирганларни тутдим. Бас, Менинг инкорим қандоқ бўлди?!

27Аллоҳнинг осмондан сув туширганини кўрмадингми? Бас, у ила турли
ранглардаги меваларни ва тоғлардан ҳам йўл-йўл, оқ ҳамда қизилнинг турли
рангларини ва қоп-қораларини чиқардик.

28Шунингдек, одамлардан, ҳайвонлардан ва чорвалардан ҳам турли
ранглардагиларини чиқардик. Аллоҳдан бандалари ичидан фақат олимларигина

қўрқарлар. Албатта, Аллоҳ азиз ва ўта мағфиратли зотдир. (Аллоҳ таолонинг қудратини ҳис этиб, уларнинг яратувчиси борлигини англаб етиб, ақли билан Аллоҳни топган ва ундан қўрққан одамгина олим ҳисобланади. Аммо мазкур махлуқотларнинг тарихи, тузулиши, таркибидаги моддалари, хусусиятлари ва бошқа турли маълумотларини тўлиқ ўрганиб, уларни яратган зот Аллоҳни танимаган ва ундан қўрқмаган одам ўта жоҳил ҳисобланади.)

29Албатта, Аллоҳнинг китобини тиловат қиладиганлар, намозни тўкис адо этиб, Биз уларга ризқ қилиб берган нарсалардан махфий ва ошкора инфоқ қилганлар, ҳаргиз касодга учрамайдиган тижоратдан умидвор бўлурлар.

30Чунки У зот уларга ажрларини тўлиқ қилиб берур ва Ўз фазлидан зиёда ҳам қилур. Албатта, У ўта мағфиратли ва ўта шукр қилгувчидир.

31Биз сенга ваҳий қилган китоб айни ҳақдир, ўзидан олдинги нарсани тасдиқловчи бўлгандир. Албатта, Аллоҳ Ўз бандаларидан ўта хабардор ва уларни ўта кўргувчидир.

32Сўнгра бу китобни Ўз бандаларимиздан танлаб олганларимизга мерос қилдик. Бас, улардан ўзига ўзи зулм қилувчилари бор, улардан ўртачалари бор ва улардан Аллоҳнинг изни ила яхшиликларга ўзувчилар ҳам бор. Ана шу айни улуғ фазлдир. (Аллоҳ таоло Ўзининг боқий мўъжизаси бўлмиш ҳақ китоби–Қуръони Каримни Муҳаммаднинг (с.а.в.) умматига мерос қилиб берди. Бу иноятда шон-шараф ҳам, жуда улкан масъулият ҳам бор. Улар ўша шон-шарафга номуносиб ва зиммасидаги масъулиятни англаб етмаган осийлардир. Бу тоифадаги одамларнинг ёмонликлари яхшиликларидан кўп бўлган Улар ўзларига ишониб топширилган ҳақ китобга муносиб бўла олмай ўзларига ўзлари зулм қилганлардир. Уламоларимиз «ўртачалар»–фарз ва вожиб амалларни адо этадиган, ҳаромлардан узоқ бўлган, баъзи мустаҳабларни тарк этиб, баъзи макруҳларни қилган кишилардир, дейдилар. Улар барча фарз, вожиб ва суннат амалларни тўлиқ адо этадилар. Барча ҳаром, шубҳали ва макруҳ амаллардан узоқда бўладилар. Бунинг устига номига яхшилик бўлса, ҳаммадан ўзиб етиб борадилар.)

33Улар адн жаннатларига кирурлар. Унда тилло билакузуклар ва инжулар ила безатилажаклар. Унда либослари ипакдир.

34Улар: «Биздан ғам-қайғуни кетказган Аллоҳга ҳамду сано бўлсин. Албатта, Роббимиз ўта мағфиратли ва ўта шукр қилгувчидир.

35У зот бизларни Ўз фазли ила бир турар жойга жойлаштирдики, у ерда бизга чарчоқ ҳам етмас, ҳорғинлик ҳам етмас», дерлар.

36Куфр келтирганларга жаҳаннам оташи бордир. Уларга на ўлишлари учун ҳукм қилинмас ва на улардан у (жаҳаннам)нинг азобидан енгиллатилмас. Ҳар бир кофирни шундоқ жазолармиз.

37Улар у ерда: «Эй Роббимиз! Бизларни чиқар! Қилиб юрган амалларимиздан бошқа, солиҳ амаллар қилурмиз!» деб доду фарёд солурлар. «Сизларга эслайдиган одам эслагудек умр бермаган эдикми?! Сизларга огоҳлантиргувчи келмаган

эдими?! Бас, энди, тотийверинглар! Золимларга ҳеч бир ёрдамчи йўқдир» (дейилур). (Жаҳаннамда шиддатли азобларга дучор бўлган кофирлар чидай олмай Роббул оламийнга ёлборишга ўтадилар.)

38Албатта, Аллоҳ осмонлару ернинг ғайбини билгувчидир. Албатта, У диллардаги сирларни ҳам ўта билгувчидир. (Шунинг учун ҳам кофирларни юқорида айтилганидек жазолашни лозим кўргандир.)

39У зот сизларни ер юзида халифалар қилиб қўйгандир. Ким куфр келтирса, унинг кофирлиги ўзига зарар. Кофирлар учун куфрлари Роббилари ҳузурида ғазабдан бошқани зиёда қилмас. Кофирлар учун куфрлари зиёндан бошқани зиёда қилмас. (Дунё пайдо бўлганидан буён ҳозирга қадар ҳеч кимга куфр фойда бермаган, аксинча, доимо зарар келтирган ва келтирмоқда.)

40Сен: «Менга Аллоҳдан бошқа илтижо қилаётган шерикларингизнинг хабарини беринг-чи?! Менга кўрсатинглар-чи улар ерда нимани яратдилар?! Ёки уларнинг осмонлар (ишида) шерикликлари борми?! Ёки Биз уларга китоб берганмизу, улар ундан бирон ҳужжатга эга бўлганларми?! Йўқ!!! Золимлар бир-бирларига алдовдан бошқани ваъда қилмаслар», деб айт.

41Албатта, Аллоҳ осмонлару ерни қулаб тушишларидан ушлаб турур. Агар улар қулайдиган бўлсалар, Ундан ўзга ҳеч ким уларни ушлаб тура олмас. Албатта, У ўта ҳалим ва ўта мағфиратли бўлган зотдир.

42Улар жон-жаҳдлари билан, агар ўзларига огоҳлантирувчи келса, ҳар қандай умматдан кўра ҳидоятли бўлишлари ҳақида Аллоҳ номи ила қасам ичар эдилар. Қачонки огоҳлантирувчи келганида, уларда нафратдан бошқани зиёда қилмади. (Араб мушриклари ўз юртларида, хусусан, Мадинада яҳудийлар билан ёнма-ён яшар эдилар. Уларнинг тарихлари ва қиссаларини эшитган эдилар. Шунингдек, насоролар аҳволидан ҳам бир оз бўлса-да, хабардор эдилар. Бу икки қавмнинг ўзларига огоҳлантирувчи-Пайғамбарлар келганидан кейин ҳам йўлдан озиб кетганлари арабларни ажаблантирар эди. Улар ўзларича, агар бизга огоҳлантирувчи-Пайғамбар келса, анавиларга ўхшаб юрмаймиз, ўша Пайғамбар келтирган таълимотларга амал этиб, энг ҳидоятли уммат бўламиз, деб қасам ичар эдилар. Оятда араб мушрикларининг ўша қасамлари эслатилиб, сўнгра нималар бўлгани фош этилмоқда.)

43Ер юзида мутакаббирлик ва ёмон макр учун (қилдилар). Ёмон макр эса, фақат ўз эгасига қайтадир. Улар фақат илгаригиларнинг суннатига интизор бўлмоқдалар, холос. Аллоҳнинг суннатига ҳаргиз бадал топа олмассан. Аллоҳнинг суннатига ҳаргиз ўзгартириш топа олмассан. (Ўзларидан аввал ўтганларга қандай муомала қилиш одатга айланган бўлса, буларга ҳам шу қонун жорий қилинди. Улар худди ана шу нарсани кутмоқдалар, холос. Ўшаларга ўхшаб Аллоҳнинг ғазабига учраб ҳалокатга йўлиқишни кутмоқдалар, холос. Чунки илгари ўтганлардан қолган суннат–қонун шудир.)

44Улар ер юзида сайр қилиб юриб ўзларидан олдин ўтганларнинг оқибати қандоқ бўлганига назар солмайдиларми?! Ҳолбуки ўшалар булардан кўра қувватлари кўп бўлган эдилар. На осмонларда ва на ерда бирор нарса Аллоҳни ожиз қолдира олмас. Албатта, У зот ўта илмли ва ўта қодирдир.

45Агар Аллоҳ одамларни қилганларига яраша оладиган бўлса, ер устида қимир этган жониворни қўймас эди. Лекин уларни белгиланган муддатгача қўйиб қўюр. Ўша ажаллари келганда эса... Бас, албатта, Аллоҳ бандаларини кўриб тургувчи зотдир.

Chapter 36 (Sura 36)

1Йасин.

2Қуръони Ҳаким ила қасам.

3Албатта, сен Пайғамбарлардандирсан.

4Сироти мустақиймдасан.

5Бу Азизу Раҳимнинг нозил қилганидир.

6Ота-боболари огоҳлантирилмаган, ўзлари эса, ғофил бўлган қавмларни огоҳлантиришинг учун.

7Батаҳқиқ, уларнинг кўпларига (азоб) сўз ҳақ бўлди. Бас, улар иймон келтирмаслар.

8Биз уларнинг бўйинларига кишанлар солдик. Улар иякларигача етади. Бас, улар кўзлари юмуқ, осмонга қараб ғўдайиб қолдилар. (Ғофилликлари сабабли азоб сўзи ҳақ бўлган кофирларнинг ҳоли ҳам худди шундай, уларнинг иймонга келишига умид йўқ.)

9Ва Биз уларнинг олдиларидан ҳам тўсиқ қилдик, орқаларидан ҳам тўсиқ қилдик, кўзларига парда тортдик. Бас, улар кўрмаслар. ( Бўйнига қўлини қўшиб, кишанланган, кўзи юмуқ ҳолда осмонга қаратиб, ғўдайтириб қўйилган одамнинг бирор нарсани кўрмаслиги учун олдидан ҳам, ортидан ҳам тўсиқ қўйилган. Камига, яна кўзига ҳам парда қўйилган. Шундай ҳолатдаги одамнинг бирор нарсани кўра олишига умид бўлмаганидек, ҳалиги кофирларнинг ҳам иймонга келишидан умид йўқ.)

10Уларни огоҳлантирсанг ҳам, огоҳлантирмасанг ҳам, улар учун барибир, иймонга келмаслар.

11Сен эса, фақат зикр-эслатмага эргашган ва Роҳмандан ғойибона қўрққан кимсани огоҳлантирасан. Бас, унга мағфират ва гўзал ажрнинг хушхабарини бер.

12Албатта, Биз, Ўзимиз ўликларни тирилтирурмиз ва улар тақдим қилган нарсаларни ва қолдирган асарларни ёзурмиз. Ҳар бир нарсанинг ҳисобини очиқ-ойдин имомда олиб қўйганмиз. ( Аллоҳ таоло ўлганлар, тирилишлари ва қилган амаллари учун жавоб беришларини, хабар бермоқда.)

13Сен уларга Пайғамбарлар шаҳар аҳолисига келган пайтни мисол қилиб келтир. (Бу шаҳар қайси шаҳар экани, қайси Пайғамбарлар келгани ҳақида Қуръони

Каримда ва саҳиҳ ҳадисларда очиқ-ойдин маълумотлар йўқ. Демак,бу оятни шу ҳолича қабул қилган маъқул.)

14Ўшанда Биз уларга иккитани юборган эдик, улар икковларини ёлғончига чиқардилар. Бас, Биз учинчи билан қувватладик. Шунда: «Албатта, биз сизларга юборилган Пайғамбарлармиз», дедилар.

15Улар: «Сиз бизга ўхшаган башардан бошқа нарса эмассиз. Роҳман ҳеч нарса нозил қилгани йўқ. Сизлар фақат ёлғон сўзламоқдасиз, холос», дедилар.

16Улар: «Роббимиз билади. Албатта, биз сизларга юборилган Пайғамбарлармиз.

17Бизнинг зиммамизда очиқ-ойдан етказишдан бошқа нарса йўқ», дедилар.

18Улар: «Биз сизлардан бадгумон бўлдик. Агар тўхтамасангиз, албатта, сизни тошбўрон қиламиз ва сизга биздан аламли азоб етади», дедилар.

19Улар: «Бадгумонлигингиз ўзингиз билан. Сизга эслатма берилганигами?! Йўқ! Сиз ўзингиз исрофчи қавмсиз», дедилар.

20Шаҳар четидан бир киши шошилиб келиб: «Эй қавмим, юборилган Пайғамбарларга эргашинг!

21Сиздан ажр-ҳақ сўрамайдиган, ўзлари ҳидоятда бўлган шахсларга эргашинг! (Бу Пайғамбарлар даъватлари учун сиздан ажр-ҳақ сўрамайдилар. Шунинг ўзи ҳам уларнинг ҳақлигига далилдир. Агар даъват туфайли бирор нарсага эришмоқ ниятлари бўлганида, сиздан, албатта, ажр-ҳақ сўрар эдилар.)

22Менга нима бўлибдики, ўзимни яратган зотга ибодат қилмайин?! Унгагина қайтарилурсизлар.

23Мен уни қўйиб, бошқа илоҳлар тутайми?! Агар Роҳман менга бирор зарарни ирода қилса, уларнинг шафоати менга ҳеч фойда бермас ва улар мени қутқара олмаслар.

24Албатта, у тақдирда мен очиқ-ойдин адашувда бўламан.

25Албатта, мен Роббингизга иймон келтирдим. Бас, мени тинглангиз», деди. (Эшитиб, билиб қўйинг, мен сизнинг ва ўзимнинг Роббим бўлмиш Аллоҳга иймон келтирдим!)

26«Жаннатга кир», дейилди. У: «Кошки қавмим билсалар эди.

27Роббим мени мағфират этганини ва икром қилинганлардан қилганини», деди. (Иймони ва ихлоси туфайли Аллоҳ таоло ўз фазли ва карами ила у бандани жаннатга ҳукм қилди. У банда жаннатга кириб, нозу неъматларни ва иззат-икромни кўриши билан қавмини эслади.«Кошки қавмим билсалар эди. Роббим мени мағфират этганини ва икром қилинганлардан қилганини», деди».)

28Биз унинг қавмига ундан кейин осмондан бирор лашкар туширмадик ва тушируvчи эмас ҳам эдик.

29Фақат биргина қичқириқдан бошқа нарса бўлмади. Бирдан улар сўниб қолдилар.

30Бандаларга ҳасратлар бўлсин! Ҳар қачон уларга Пайғамбар келса, уни фақат истеҳзо қилар эдилар.

31Ахир улар ўзларидан олдинги қанча асрларни ҳалок этганимизни ва, албатта, ўшалар уларга қайтмасликларини кўрмайдиларми?!

32Албатта, барчалари тўпланган ҳолларида ҳузуримизга ҳозир қилингайлар.

33Улар учун ўлик ер оят-белгидир. Биз уни тирилтирдик ва ундан дон чиқардик. Бас, ундан ерлар.

34Ва унда хурмо ва узум боғлари яратдик ҳамда ичидан булоқларни чиқардик.

35Унинг меваларидан ва ўз қўллари қилган нарсалардан ейишлари учун. Шукр қилмайдиларми?!

36Ер ўстирадиган нарсалардан, уларнинг ўзларидан ва улар билмайдиган нарсалардан, барчасидан жуфтларни яратган зот пок бўлди. (Ўсимлик дунёсидан саналувчи барча мавжудотлар жуфт қилиб яратилгани илмга яқинда маълум бўлди. Ҳозирги замон илмининг бу кашфиёти Қуръони Каримнинг ҳақиқий илоҳий китоб эканини яна бир бор тасдиқлади.)

37Улар учун кечаси ҳам оят-белгидир. Биз уни кундуздан шилиб оламиз. Бас, улар бирдан зулматда қолгувчилардир. (Кечанинг кириш терини шилиб олишга ўхшатилмоқда. Тери аста-аста шилиб олинганидек, кундуз ҳам ундан ажратиб олинади.)

38Қуёш ўз истиқрори учун жараён этар. Бу азизу ўта билгувчи зотнинг тақдир қилганидир. (Оятда қуёшнинг ўз истиқрори учун ажратилган маконда ва замонда жараён этиши–ҳаракатланиши ҳақидагина гап кетмоқда.)

39Ойни эса, токи эски (хурмо) шингили (ҳолига) қайтгунга қадар манзилларини бичиб қўйганмиз. (Ой ҳам, қуёш ҳам думалоқ шаклдаги самовий жисмдир. Инсоннинг кўзига қуёш доим бир хил суратда кўринади. Лекин ой бир ой давомида йигирма саккиз шаклга киради. Аввал кичик ҳилол бўлиб кўринади. Кундан-кунга катталашиб, тўлин баркашга айланади. Кейин яна аста-секин ҳилол ҳолига қайтади. Чунки Аллоҳ таоло ой учун йигирма саккиз манзилни бичиб қўйган. Ҳар куни ҳар хил манзилдан чиқади, ҳар куни ҳар хил ҳажмда кўринади.)

40На қуёшнинг ойга етиб олмоғи дуруст бўлар ва на кеча кундуздан ўзиб кетар. Ҳар бири фалакда сузиб юрар. (Ҳеч қачон қуёш ойга етиб олиб, бемаҳалда бош кўтариб қолиши мумкин эмас. Улардан ҳар бири Аллоҳ белгилаган вақтдагина чиқади. Бу, низом ҳатто дақиқаларигача аниқдир. Ундан кеч ҳам қолмайди,

илгари ҳам кетмайди. Бу жараён дунё бунёд бўлганидан буён давом этиб келмоқда. Бирон марта бирон дақиқага ўзгарган эмас. Ушбу жараённи тақдир қилган зот ўликларни қайта тирилтиришга қодир эмасми?!)

41Улар учун Биз уларнинг наслларини тўла кемада кўтарганимиз ҳам бир оят-белгидир.

42Ва Биз улар учун унга ўхшаш минадиган нарсаларни халқ қилдик.

43Агар хоҳласак, уларни ғарқ этурмиз. Бас, уларнинг ёрдамчиси бўлмас ва ҳам улар қутқазилмас.

44Магар Биздан бир раҳмат ва маълум муддатгача баҳраманд бўлиш бўлсагина. (Фақат Аллоҳнинг Ўзи раҳмат назарини солиб, қутқариб қолиши мумкин. Ёки маълум муддатгача дунёнинг матоҳидан баҳраманд қилиш учун омон қолдириши мумкин. Бўлмаса, ҳеч ким эсон қолмас. Бунинг мисоли ҳаётда тез-тез такрорланиб ҳам туради.)

45Уларга: «Олдингиздаги нарсадан ва ортингиздаги нарсадан қўрқинг. Шояд раҳм қилинсангиз», дейилса.

46Ва уларга Роббилари оятларидан бир оят келганида, фақат ундан юз ўгиргувчи бўлурлар.

47Уларга: «Аллоҳ сизга ризқ қилиб берган нарсадан инфоқ қилинглар», дейилганда, куфр келтирганлар иймон келтирганларга: «Аллоҳ хоҳласа, ўзи таом берадиган кимсани биз таомлантирамизми?! Сиз очиқ-ойдин залолатдан бошқа нарсада эмассиз», дерлар. (Сиз Аллоҳ ҳаммага ризқ беради, деган залолатли эътиқоддасизлар, мана, биздан баъзи бир одамларга таом беришимизни сўраб туришингиз бунинг далили, демоқчилар. Аслида эса, уларнинг тасаввурлари, гаплари айни залолатдир. Ҳеч қачон, ҳеч қандай инсон ўзига ҳам, бошқага ҳам ризқ топиб бера олмайди. Аллоҳ таоло бировнинг ризқини кенг, бировнинг ризқини тор қилиб қўяди. Ҳаммаси бандаларни синаш учундир. Ҳаммага ризқ берувчи, боқувчи Аллоҳ таолонинг ягона Ўзидир. Мен бировга ризқ беряпман, таомлантиряпман, боқяпман, деган одам кофир бўлади, очиқ-ойдин залолатга кетади.)

48Улар: «Агар ростгўй бўлсангиз, бу ваъда қачон бўлур?» дерлар.

49Улар фақат талашиб-тортишиб турганларида ўзларини бирдан оладиган биргина қичқириқдан бошқа нарсани кутаётганлари йўқ.

50Улар на васият қилишга қодир бўлар ва на ўз аҳлларига қайтарлар.

51Ва сурга пуфланди. Бас, улар бирдан Роббилари томон қабрлардан шошилиб чиқурлар.

52Улар: «Воҳ, шўримиз қурисин! Бизни ётган жойимиздан ким қўзғотди?! Бу Роҳман ваъда қилган ва юборилган Пайғамбарлар тасдиқлаган нарса-ку?!» дерлар.

53Фақат биргина қичқириқдан бошқа нарса бўлгани йўқ. Бас, улар бирдан тўпланиб, ҳузуримизда ҳозир қилингандирлар.

54Бугунги кунда бирор жонга ҳеч бир зулм қилинмас. Қилиб ўтган амалларингиздан бошқасига жазо ҳам олмассиз.

55Албатта, жаннат эгалари у кунда завқланувчилик ила машғуллар. ( Нима уларга завқ, шодлик, хурсандчилик берса, ҳаммаси у ерда муҳайёдир.)

56Улар ва уларнинг жуфтлари сояларда сўриларда ёнбошлаб ётурлар.

57Улар учун у ерда мевалар бордир. Улар учун у ерда истаган нарсалар бордир. (Аҳли жаннатлар нимани истасалар, жаннатда ўша нарса бордир. Кўнгиллари исташи билан олдиларида муҳайё бўлади.)

58Раҳим бўлган Роббдан «Салом» сўзи бордир. (Шунча нозу неъмат, роҳат-фароғат, шавқу завқнинг устига ўзлари учун ниҳоятда раҳмли бўлган зот Роббилари Аллоҳ таоло томонидан «Салом» ҳам келади.)

59Эй жиноятчилар! Бугунги кунда сиз ажралингиз!

60Мен сизларга: «Эй одам болалари, шайтонга ибодат қилманг, албатта, у сизга очиқ-ойдин душмандир.

61Ва Менга ибодат қилинг, мана шу тўғри йўлдир», деб амр қилмаган эдимми?!

62Батаҳқиқ, у сизлардан кўпчилик авлодни адаштирди. Ақл юритувчи бўлмаган эдингизми?! (Шайтон сизлардан кўп авлодларни тўғри йўлдан адаштирди, сиз ақл юритмадингизми? У юр деса, орқасидан кетавердингизми?!)

63Мана бу сизга ваъда қилинган жаҳаннамдир!

64Куфр келтириб ўтганингиз туфайли бугунги кунда унга киринг!

65Бугунги кунда уларнинг оғизларига муҳр урамиз. Нима касб қилганларини Бизга қўллари сўзлар ва оёқлари гувоҳлик берур. (Жиноятчиларнинг оғизлари муҳрлаб қўйилади, бошқа аъзолари шоҳидлик бера бошлайди. Қўли гапиради, оёғи гувоҳлик беради.)

66Агар хоҳласак, кўзларини теп-текис қилиб қўюрмиз. Бас, улар йўлга шошилурлар. Аммо қандай ҳам кўрсинлар.

67Агар хоҳласак, уларни жойларида қотириб қўюрмиз. Бас, олдинги юришга ҳам қодир бўлмаслар, ортга ҳам қайта олмаслар.

68Кимнинг умрини узоқ қилсак, уни хилқатида ночор қилиб қўюрмиз. Ахир ақл ишлатиб кўрмайдиларми?! (Иймонга келиб, ибодат билан ўтган мўминлар қариганлари сари роҳатлари кўпайиб боради. Ҳаётда қолишни савоб ишлаш учун фурсат деб хурсанд бўладилар. Жаннатга ва Аллоҳнинг розилигига етишиш

умидида ўлимни хурсанд бўлиб кутиб оладилар. Кофирлар эса, ақлларини ишлатмаганлари учун бу масалада катта қийинчиликда қоладилар.)

69Биз унга шеърни таълим берганимиз йўқ. Ва бу унинг учун тўғри ҳам келмайди. У зикр ва очиқ-ойдин Қуръондан ўзга нарса эмас.

70Тирик бўлган шахсларни огоҳлантириш ва кофирларга (азоб) сўзини ҳақ қилиши учундир.

71Ахир Биз улар учун Ўз қўлларимиз—ла қилган нарсалардан чорваларни яратиб қўйганимизни кўрмайдиларми?! Бас, улар ўшаларга молик–эгадирлар-ку!

72Биз уларга ўша(ҳайвон)ларни бўйинсундириб қўйдик. Бас, улардан маркаблари бор ва улардан ерлар.

73Улар учун ўшаларда манфаатлар ва ичкиликлар бор. Ахир шукр қилмайдиларми?!

74Улар Аллоҳдан ўзга илоҳлар тутдилар. Гўёки улардан ёрдам берилар эмиш.

75Уларнинг ёрдамига у(худо)лари қодир бўлмаслар. Улар эса, ўша(худо)лари учун ҳозир қилинган аскардирлар. (Мушрикларнинг «худолари» уларга ёрдам беришга қодир бўла олмайдилар. Лекин улар ўша «худолари» учун жон фидо қилишга тайёр турган аскарлардир. Улар учун турли хизматлар адо этадилар. Сохта худоларини ҳимоя қилиш учун ўзларини ўтга-чўққа урадилар. Булар қандай худолар бўлди?! Булар қандай бандалар бўлди? Бундай худолик ва бандалик қайси мантиққа тўғри келади?)

76Уларнинг гапи сени хафа қилмасин. Албатта, Биз нимани сир тутсалар ва нимани ошкор қилсалар, билурмиз.

77Инсон Биз уни нутфадан яратганимизни билмасми?! Энди эса, у очиқ-ойдин хусуматчи бўлиб турибди?!

78У Бизга мисол келтирди ва ўз яратилишини унутди. «Суякларни ким тирилтиради? Ҳолбуки, улар титилиб кетган-ку?!» деди.

79Сен: «Уларни илк марта йўқдан бор қилган зот тирилтирур ва у ҳар бир яратилган нарсани яхши билгувчидир», деб айт.

80У зот сизларга яшил дарахтдан олов қилиб бергандир. Энди эса, сиз ундан олов ёқмоқдасиз. (У зот шундай қудратли зотки, баъзи нарсаларни ўзига қарама-қарши томондан ҳам чиқараверади. Мисол учун, ям-яшил дарахтни олайлик. У хўл бўлади. Таркибида сув бор. Сув эса, оловни ўчиради. Аммо Аллоҳ таоло оловга терс бўлмиш хўл дарахтни бир-бирига ишқаса, ўт чиқарадиган ҳолга келтириб қўйгандир. Оловга ёқилғини ҳам ўша дарахтнинг ўзидан қилиб қўйгандир. Бу улкан бир мўъжизага одамлар эътибор бермайдилар.)

81Осмонлару ерни яратган зот уларга ўхшашни яратишга қодир эмасми?! Йўқ! У ўта яратгувчи, ўта билгувчи зотдир.

82Қачон бирон нарсани ирода қилса, Унинг иши «Бўл» демоқликдир, холос. Бас, у нарса бўлур.

83Бас, барча нарсанинг том эгалиги қўлида бўлган зот покдир. Унгагина қайтарилурсизлар. (Гап шундай экан, демак дунёдаги барча нарсаларнинг тўла эгалиги ва тасарруфи қўлида бўлган Аллоҳ таоло покдир. Барча айб ва нуқсонлардан, жумладан, кофир ва мушриклар, ўлганларни қайта тирилтира олмайди, деб тақаётган нуқсондан ҳам покдир.)

Chapter 37 (Sura 37)

1Сафда тизилиб турувчилар ила қасам.

2Зажр (қилинадиганларни) зажр қилгувчилар ила қасам.

3Зикрни тиловат қилгувчилар ила қасам. (Уч тоифа фариштала билан қасам ичиб бўлиб, энди, қасам ичилган нарса зикр қилинади.)

4Албатта, илоҳингиз ягонадир.

5У зот осмонлару ернинг ва иккиси орасидаги нарсаларнинг Роббидир. Ва машриқларнинг Роббидир.

6Албатта, Биз бу дунё осмонини юлдузлар зийнати-ла зийнатладик.

7Ва ҳар бир итоатсиз шайтондан сақлаш учун.

8Улар юксак тўпликқа қулоқ сола олмаслар ва ҳар томондан (учқун-ла) отилурлар.

9Ҳайдалурлар! Улар учун узлуксиз азоб бордир.

10Магар бирорта сўзни ўғриликча тинглаган шахс бўлса, уни ёқгувчи олов таъқиб этар.

11Бас, сен улардан сўра: уларни яратиш қийинроқмикан ёки Биз яратган зотларни?! Албатта, Биз уларни ёпишқоқ лойдан яратдик.

12Балки сен ажабландинг, улар эса масхара қилурлар.

13Қачонки эслатилсалар, эсламаслар.

14Қачонки бирор оят-белгини кўрсалар, қаттиқроқ масхара қилурлар.

15Улар: «Бу (Қуръон) очиқ-ойдин сеҳрдан бошқа нарса эмас.

16Ўлсак-да, тупроқ ва суяк бўлсак-да, албатта, Биз қайта тирилтирилурмизми?!

17Аввалги ота-боболаримиз ҳам-а?!» дедилар.

18Сен: «Ҳа! Хор бўлган ҳолларингизда!» дегин.

19Бас, у фақатгина бир қичқириқдан иборат, холос. Бас, бирдан улар назар солиб турибдилар-да!

20Ва улар: «Воҳ, шўримиз қурисин! Бу жазо куни-ку!» дерлар.

21Бу сизлар ёлғонга чиқариб юрган ажрим кунидир.

22Зулм қилганларни, уларнинг жуфтларини ва улар ибодат қилиб юрган нарсаларини тўпланг.

23Аллоҳдан ўзга. Бас,уларни жаҳийм йўлига ҳидоят қилинг»(дейилур).

24Ва уларни тўхтатинглар! Албатта, улар сўралгувчидирлар.

25Сизларга нима бўлди? Ўзаро ёрдамлашмаяпсиз?!

26Йўқ! Улар бугунги кунда таслим бўлгувчилардир.

27Улар бир-бирларига савол берурлар.

28Улар: «Албатта, сизлар бизга ўнг томондан келар эдингиз», дерлар.

29Улар: «Йўқ! Сиз ўзингиз мўмин бўлмаган эдингиз.

30Бизнинг устингиздан ҳукмронлигимиз бўлмаган эди. Йўқ! Сиз ўзингиз туғёнга кетган қавм эдингиз.

31Бас, ҳаммамизга Роббимизнинг (азоб) сўзи ҳақ бўлди. Албатта, биз тотгувчилармиз.

32Ҳа, биз сизларни иғво қилдик. Албатта, биз иғво қилгувчи эдик», дерлар.

33Бас, улар у кунда азобда шерик бўлгувчилардир.

34Албатта, Биз жиноятчиларга шундоқ қилурмиз.

35Чунки, уларга қачонки «Ла илаҳа иллоллоҳу», дейилса, мутакаббирлик қилар эдилар.

36«Ахир биз бир жинни шоирни деб ўз худоларимизни тарк қилгувчи бўлайликми?!» дер эдилар.

37Йўқ! У ҳақни келтирди ва Пайғамбарларни тасдиқ қилди.

38Албатта, сиз аламли азобни тотгувчидирсиз.

39Қилиб ўтган нарсангиздан бошқа нарсанинг жазосини олмассиз.

40Магар Аллоҳнинг ихлосли бандалари.

41Ана ўшаларга, ўзларига маълум ризқ бордир.

42Мева-чевалар бордир. Улар икром қилинган ҳолларида...

43Наъийм жаннатларида...

44Сўрилар устида бир-бирларига қараган ҳолларида бўлурлар.

45Уларга оқар чашмадан қадаҳлар айлантириб турилур.

46Оппоқ, ичгувчига лаззатбахшдир.

47Унда ҳеч бир зарар йўқдир ва ундан сархуш ҳам бўлмаслар.

48Олдиларида кўзларини (бегоналардан) тийгувчи шаҳло кўзлилар бордир.

49Улар худди асраб қўйилган тухумга ўхшарлар.

50Бас, улар бир-бирларидан сўрай бошлайдилар.

51Ичларидан бир сўзловчи: «Аниқки, менинг бир дўстим бор эди. (Аҳли жаннатлардан бирлари сўз бошлаб, ҳеч шубҳа йўқки, у дунёда менинг бир танишим бор эди.)

52У: «Сен ҳам тасдиқловчилардanмисан?!

53Ўлиб, тупроқ ва суяклар бўлиб кетсак ҳам, албатта, жазоланадиганлардан бўлурмизми?!» дер эди.

54Сизлар ҳам қараяпсизларми?» деди.

55Бас, ўзи қараб, уни дўзахнинг ўртасида кўрди.

56У: «Аллоҳга қасамки, мени ҳам ҳалок қилишингга оз қолган экан.

57Агар Роббимнинг неъмати бўлмаганида, мен ҳам (дўзахга) ҳозир қилинганлардан бўлур эдим.

58Биз ўлгувчи эмас эканмизми?!

59Фақат биринчи ўлимимиздан бошқа?! Биз азоблангувчи эмас эканмизми?!» деди.

60Албатта, бу айни улуғ ютуқдир.

61Бас, амал қилгувчилар мана шунга ўхшаш нарса учун амал этсинлар.

62Манзил ўлароқ ана ўша яхшими ёки заққум дарахтими?

63Албатта, Биз у(дарахт)ни золимлар учун фитна қилдик. (Биз заққум дарахтини золимлар–кофир ва мушриклар учун фитна қилиб қўйдик. Мушриклар, жаҳаннамда заққум деган дарахт бўлар экан, деган гапни эшитганларида, доимо

олов ёниб турадиган дўзахда қандай қилиб дарахт ўсади, оловда куйиб кетмайдими, деб масхара қилишди.)

64Дарҳақиқат, у бир дарахт бўлиб, дўзах қаъридан чиқур.

65Унинг (мева) тугар жойи, худди шайтонларнинг бошларига ўхшайдир.

66Бас, албатта, улар ундан егувчилардир. Ундан қоринларни тўлдиргувчилардир.

67Сўнгра, бунинг устига, улар учун ўта қайноқ сувдан аралаштирма ҳам бор.

68Сўнгра, албатта, уларнинг қайтар жойи жаҳаннамга бўлур.

69Чунки улар ўз оталарини адашган ҳолда топдилар.

70Энди эса, улар ўшаларнинг изидан чопмоқдалар.

71Батаҳқиқ, улардан олдин аввалгиларнинг кўплари адашганлар.

72Батаҳқиқ, Биз ичларига огоҳлантиргувчилар юбордик.

73Бас, огоҳлантирилганларнинг оқибати қандоқ бўлганига назар сол.

74Магар ихлосли бандаларимизгина ҳалокатга учрамадилар.

75Батаҳқиқ, Бизга Нуҳ нидо қилди. Бас, нақадар яхши ижобат қилгувчимиз.
(Нуҳга ўхшаб илтижо этган бандаларимизнинг дуоларини доимо ижобат қиламиз.)

76Ва Биз унга ва унинг аҳлига улуғ ғамдан нажот бердик.

77Ва унинг зурриётларини, ўзларини боқий қолгувчилар қилдик.

78Ва кейингилар ичида унинг учун (олқишлар) қолдирдик.

79Барча оламларда Нуҳга салом бўлсин!

80Албатта, Биз гўзал амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлармиз.

81Албатта, у мўмин бандаларимиздандир.

82Сўнгра қолганларни ғарқ қилдик.

83Албатта, Иброҳим ҳам унинг гуруҳидандир. (Нуҳдан кейин келган Иброҳим
Пайғамбар, Аллоҳнинг йўлини тутишда у билан бир гуруҳдан эди.)

84Ўшанда у ўз Роббига соғлом қалб ила келмишди.

85Ўшанда отасига ва қавмига: «Нимага ибодат қилмоқдасиз?!

86Аллоҳдан ўзга уйдирма илоҳларни хоҳлайсизларми?!

87Оламларнинг Робби ҳақида нима гумонингиз бор?!» демишди.

88У юлдузларга бир назар солди

89Ва:«Албатта, мен беморман» деди. (Иброҳим алайҳиссалом юраги сиқилавериб,
ноқулай ҳолатга тушиб қолганини айтди. Қавмига куяВериб, қалби дардга
тўлганини билдирди. )

90Дарҳол, ундан юз ўгириб юриб кетдилар.

91Бас, тезда уларнинг худоларига бурилди ва: «Қани, емайсизларми?!

92Сизга нима бўлди?! Гапирмайсизларми?!» деди.

93Сўнг уларга яқинлашиб, ўнг қўл билан ура бошлади.

94Улар у томон шошиб, бир-бирларини туртиб кела бошлади. (Мушриклар
Иброҳим алайҳиссалом томон шошиб-пишиб, тезроқ бориш учун бир-бирларини
туртишиб-суришиб етиб келишди.)

95У: «Ўзингиз йўниб ясаган нарсага ибодат қиласизларми?!

96Ҳолбуки, сизни ҳам, қолган нарсаларингизни ҳам Аллоҳ яратган-ку?!» деди.

97Улар: «Унинг учун (ўчоқ) бино қилинглар, бас, уни гулханга отинглар!»
дедилар.

98Бас, улар унга макр-ҳийлани ирода қилишди. Биз уларни тубан қилдик.

99У: «Албатта, мен Роббимга боргувчиман. У мени ҳидоят қилур.

100Роббим, менга солиҳлардан ато эт», деди.

101Бас, Биз унга бир ҳалим ўғилнинг хушхабарини бердик.

102Бас, қачонки (бола) унинг ўзи билан бирга юрадиган бўлганида: «Эй ўғилчам,
мен тушимда сени сўяётганимни кўрмокдаман, боқиб кўр, нима дейсан?» деди. У:
«Эй отажон, сенга амр этилганни бажар, инша Аллоҳ, мени сабр қилгувчилардан
топурсан», деди.

103Икковлари таслим бўлиб, уни пешонасича ётқизганида.

104Биз унга нидо қилдик: «Эй Иброҳим!

105Батаҳқиқ, сен тушни тасдиқ қилдинг! Албатта, биз гўзал иш қилгувчиларни
мана шундай мукофотлаймиз», деб.

106Албатта, бу очиқ-ойдин синовнинг айни ўзидир.

107Биз унинг ўрнига катта қурбонлик фидо қилдик. (Иброҳим қурбонлик учун
боласини сўйишга тайёрлигини билдирди. Уни ётқизиб, бўйнига пичоқ тиради.

Аммо Аллоҳнинг мақсади Исмоилнинг қонини оқизиш бўлмагани учун пичоқ ўтмади. Шунда Аллоҳ таоло Иброҳимга алайҳиссалом юқоридаги нидони қилди ва Исмоилнинг алайҳиссалом ўрнига сўйиш учун жаннатдан катта бир қўчқорни ато этди. Иброҳим алайҳиссалом ўша қўчқорни қурбонликка сўйди.)

108Ва кейингилар ичида унинг учун (олқишлар) қолдирдик.

109Иброҳимга салом бўлсин!

110Биз гўзал амал қилгувчиларни шундай мукофотлармиз.

111Чунки у мўмин бандаларимиздандир.

112Яна Биз унга солиҳлардан бир Пайғамбар бўлажак Исҳоқнинг хушхабарини бердик.

113Ва унга ҳам, Исҳоққа ҳам барака бердик. Икковларининг зурриётидан гўзал амал қилгувчи ҳам, ўзига очиқ-ойдин зулм қилгувчи ҳам бўлур. (Иброҳимга ҳам, Исҳоққа ҳам барака бердик. Уларнинг наслидан Пайғамбарлар чиқадиган қилиб қўйдик. Ким ўша Пайғамбарларга эргашса, гўзал иш қилган бўлади. Ким эргашмаса, ўзига ўзи зулм қилган бўлади.)

114Батаҳқиқ, Биз Мусо ва Ҳорунга неъмат бердик.

115Икковларига ва қавмларига катта ғамдан нажот бердик.

116Ва уларга нусрат бердик, бас, улар ғолиб бўлдилар.

117Ва Биз икковларига равшану комил баёнли китобни бердик.

118Ва икковларини сиротул мустақиймга ҳидоят қилдик.

119Ва кейингилар ичида икковлари учун (олқишлар) қолдирдик.

120Мусо ва Ҳорунга салом бўлсин!

121Биз гўзал амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлармиз.

122Чунки икковлари мўмин бандаларимиздандирлар.

123Албатта, Илёс ҳам Пайғамбарлардандир.

124Ўшанда у қавмига: «Тақво қилмайсизми?!

125Баълга ибодат қилиб, яратувчиларнинг энг яхшисини.

126Ўз Роббингизни ва аввалги ота-боболарингизнинг Робби Аллоҳни тарк этасизми?!» деди.

127Бас, уни ёлғончи қилдилар. Энди, албатта, улар (азобга) ҳозир қилингувчилардир.

128Магар Аллоҳнинг мухлис бандаларигина (мустаснодир).

129Ва кейингилар ичида унинг учун (олқишлар) қолдирдик.

130Илиёсийнга салом бўлсин.

131Биз гўзал амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлармиз.

132Чунки у мўмин бандаларимиздандир. (Шунинг учун иймон тақозоси билан
Бизнинг йўлимизда жиҳод қилди ва олий мақомларга эришди.)

133Албатта, Лут ҳам Пайғамбарлардандир.

134Ўшанда Биз унга ва унинг аҳлига, ҳаммаларига нажот бердик.

135Магар бир кампиргина (азобда) қолгувчилардан бўлди.

136Сўнгра қолганларини ҳалок этдик.

137Албатта, сиз уларнинг устидан ўтиб турурсизлар. Эрталаб.

138Ва кечда ҳам. Ақл юритмайсизларми?!

139Албатта, Юнус ҳам Пайғамбарлардандир.

140Ўшанда у тўлган кемага қочди.

141Бас, қуръа ташлашди ва у мағлублардан бўлди. (Юнус алайҳиссаломга ҳам
қуръа ташлашди ва мағлуб бўлди. Қуръа у кишига чиқди. Келишувга биноан, у
киши сувга ташланди.)

142Бас, уни маломатга лойиқ бўлган ҳолида наҳанг балиқ ютди.

143Агар у кўп тасбиҳ айтгувчилардан бўлмаганида эди.

144Унинг қорнида қайта тирилтирадиган кунгача қолиб кетар эди. (Юнус
алайҳиссалом балиқ қорнида туриб Аллоҳга кўп тасбиҳ айтмаганида, ўша
балиқнинг ичида қиёматгача қолиб кетар эди.)

145Бас, Биз уни бемор ҳолида майдонга отдик.

146Ва унинг устига қовоқ дарахтини ўстириб қўйдик.

147Ва уни юз минг ёки ундан кўпроққа Пайғамбар қилиб юбордик.

148Бас, иймон келтирдилар. Кейин Биз уларни маълум муддат баҳраманд қилдик.

149Бас, у(мушрик)лардан сўра-чи, Роббингга қизлар-у, уларга ўғиллар эканми?!

150Ёки Биз фаришталарни қиз қилиб яратганмизу улар гувоҳ бўлиб турганларми?

151Огоҳ бўлингким! Улар ўз уйдирмаларида дерлар:

152«Аллоҳ туғди». Албатта, улар ёлғончилардир.

153У зот ўғилларини қўйиб қизларни танлаб олибдими?

154Сизга нима бўлди?! Қандай ҳукм чиқармоқдасиз?

155Ахир эсламайсизларми?!

156Ёки сизда очиқ-ойдин ҳужжат борми?! (Ўша ҳужжатда, фариштлар Аллоҳнинг қизи, дейилганми?!)

157Агар ростгўйлардан бўлсангиз, китобингизни келтиринг!

158Ва улар У билан жинлар орасида насаб (даъвоси) қилдилар. Ҳолбуки, жинлар ўзларининг, албатта, (азобга) ҳозир қилингувчиликларини билганлар.

159Аллоҳ улар васф қилган нарсадан покдир.

160Фақат Аллоҳнинг ихлосли бандаларигина (мустаснодир).

161Албатта, сиз ҳам, сиз ибодат қилаётган нарсалар ҳам.

162У зотга қарши фитнага солгувчи бўла олмассиз.

163Ўзи (аслида) жаҳаннамга киргувчи кимсадан бошқани.

164Биздан ҳар биримизнинг маълум мақоми бордир.

165Албатта, бизлар саф тортиб тургувчилармиз.

166Ва, албатта, бизлар тасбиҳ айтгувчилармиз.

167Ҳолбуки, улар дер эдилар:

168«Агар бизнинг ҳузуримизда ҳам аввалгилардан бир эслатма бўлганида.

169Албатта, Аллоҳнинг ихлосли бандаларидан бўлар эдик».

170Бас, унга куфр келтирдилар. Энди яқинда билурлар.

171Батаҳқиқ, Пайғамбар этиб юборилган бандаларимизга сўзимиз ўтгандир.

172Албатта, улар, ҳа, уларгина нусрат топишлари.

173Ва, албатта, Бизнинг лашкаримизгина ғолиб бўлиши ҳақида.

174Бас, сен улардан бир вақтгача юз ўгир.

175Ва уларнинг (томошасини) кўр! Бас, тезда ўзлари ҳам кўрурлар.

176Ҳали улар Бизнинг азобимизни шошилтирмоқдамилар?!

177Қачонки, у уларнинг ҳовлисига тушганида, огоҳлантирилганларнинг тонги
жуда ёмон бўлур.

178Бас, сен улардан бир вақтгача юз ўгир.

179Ва уларнинг (томошасини) кўр! Бас, тезда ўзлари ҳам кўрурлар.

180Сенинг Роббинг, иззат Робби улар қилган васфдан покдир.

181Ва Пайғамбарларга салом бўлсин!

182Оламларнинг Робби Аллоҳга ҳамдлар бўлсин!

Chapter 38 (Sura 38)

1Сод. Зикр соҳиби бўлмиш Қуръон ила қасам.

2Аммо куфр келтирганлар кибру ҳаво ва мухолифликдадирлар.

3Биз улардан илгари ҳам қанча асрларни ҳалок этганмиз. Улар (ёрдам сўраб) нидо
қилдилар. Аммо қочиб қутулиш вақти эмас эди.

4Уларнинг ичларига ўзларидан огоҳлантиргувчи келганидан ажабландилар ва
кофирлар: «Бу (одам) сеҳргар ва каззобдир.

5У худоларни битта худо қилдими?! Албатта, бу ажабланарли нарса!» дедилар.

6Уларнинг аъёнлари: «Юринглар, худоларингиз тўғрисида сабр қилинглар.
Албатта, бу қасддан қилинаётган нарсадир.

7Биз бу ҳақда охирги миллатдан эшитганимиз йўқ. Бу тўқилгандан бошқа нарса
эмас.

8Бизнинг ичимиздан ўшанга зикр нозил қилинибдими?!» деб туриб кетдилар.
Йўқ! Улар Менинг зикрим ҳақида шак-шубҳададирлар. Йўқ! Улар азобимни
татиб кўрмадилар.

9Ёки уларнинг ҳузурида азизу ўта саҳоватли Роббингнинг раҳмат хазинаси борми?

10Ёки осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг мулки уларникими?
Бас, унда сабаблари ила (осмонга) кўтарилсинлар!

11Анави ердаги енгилган фирқалардан бўлган қандайдир лашкар. (Мушриклар,
жуда борганда, енгилган фирқалардан тўпланган қандайдир ҳақир бир лашкар
бўла олади, холос. Уларнинг бундан баландроқ қиймати йўқ.)

12Улардан олдин ҳам Нуҳ қавми, Од, қозиқлар эгаси Фиръавн ҳам ёлғончи
қилган.

13Ва Самуд, Лут қавми ва дарахтзор эгалари ҳам. Фирқалар ўшалардир.

14Барчалари, албатта, Пайғамбарларни ёлғончи қилдилар. Бас, Менинг иқобим
ҳақ бўлди.

15Ана ўшалар бир лаҳзага кечикмай келадиган биргина қичқириқдан бошқа
нарсага интизор бўлаётганлари йўқ

16Улар: «Эй Роббимиз, бизга ҳисоб кунидан илгари насибамизни тезроқ бер!»
дедилар.

17Улар айтаётган нарсаларга сабр қил. Қувват соҳиби бўлган бандамиз Довудни
эсла. Албатта, у ўта қайтгувчидир. (Яъни, ҳар бир нарсада Аллоҳга қайтувчидир-
тавба қилувчидир. Тавбанинг луғавий маъноси ҳам қайтишдир.)

18Албатта, Биз унга тоғларни бўйсундирдик. Улар у билан кечки пайту эрталаб
тасбиҳ айтардилар.

19Тўпланган ҳолдаги қушларни ҳам. Барчалари У зотга ўта қайтгувчилардир.
(Аллоҳ таоло Довудга алайҳиссалом қушларни ҳам тўп-тўп қилиб, бўйсундириб
қўйган эди. Улар ҳам у кишига қўшилиб, Аллоҳ таологa эртаю кеч тасбиҳ айтар
эдилар.)

20Ва Биз унга мулкини қувватли қилиб бердик ҳамда ҳикматни ва ҳал қилгувчи
китобни бердик. (Биз Довудга Пайғамбарликни ҳам бердик. Яна унга талашиб-
тортишганлар орасидаги жанжални ҳал қилиш ҳукмини бердик. У ҳеч
иккиланмай ҳукм чиқарар эди.)

21Сенга даъволашганларнинг хабари келдими? Ўшанда улар меҳробга чиқишган
эди.

22Ўшанда улар Довуднинг олдига киришган эди. Бас, у улардан қўрқиб кетди.
Улар: «Қўрқма, булар–икки даъволашгувчи томон. Биз бир-биримизга зулм
қилдик. Бас, орамизда ҳақ ила ҳукм чиқар. Жабр қилма. Бизларни тўғри йўлга
ҳидоят қил», дедилар. (Кутилмаганда, изнсиз, ман қилинган жойга девор ошиб
кириб келишлари яхшилик аломати эмас эди. Мўмин одам Пайғамбарнинг
ҳузурига бундай суратда кириб бормайди. Шунинг учун ҳам Довуд алайҳиссалом
қўрқиб кетди. Кириб келганлар буни пайқаб, у кишини тинчлантиришга ҳаракат
қилишди.)

23«Мана бу менинг биродарим. Унинг тўқсон тўққизта совлиғи бор. Менинг эса,
биргина совлиғим бор. Бас, у: «Уни ҳам менинг кафолатимга бер», деди ва
сўзлашувда мендан устун чиқди».

24У: «Дарҳақиқат, сенинг совлиғингни сўраб, ўз совлиқларига (қўшиш) билан
сенга зулм қилибдир. Албатта, кўп шериклар бир-бирларига зулм қилурлар.
Магар иймон келтириб, солиҳ амал қилганларгина (қилмаслар). Улар жуда ҳам
оз», деди. Ва Довуд Биз уни синаганимизни билди-да, тезда Роббига истиғфор
айтиб, саждага йиқилди ва тавба қилди.

25Бас, Биз унинг ўша(хатоси)ни мағфират қилдик. Албатта, унинг учун ҳузуримизда яқинлик ва гўзал оқибат бордир.

26Эй Довуд, албатта, Биз сени ер юзида халифа қилдик. Бас, одамлар орасида ҳақ ила ҳукм юрит. Ҳавои нафсга эргашма! Яна у сени Аллоҳнинг йўлидан адаштирмасин. Албатта, Аллоҳнинг йўлидан адашадиганларга унутганлари учун ҳисоб кунида шиддатли азоб бордир.

27Биз осмону ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни беҳуда яратганимиз йўқ. Бу куфр келтирганларнинг гумонидир. Бас, куфр келтирганлар учун дўзах(азоби)дан вой бўлсин!

28Йўқ! Биз иймон келтириб, солиҳ амаллар қилганларни ер юзида бузғунчилик қилувчилар каби қилармидик?! Йўқ! Биз тақводорларни фожирлар каби қилармидик?!

29Биз сенга нозил қилган Китоб муборакдир. Ақл эгалари унинг оятларини тадаббур қилишлари ва эслашлари учундир. (Қуръон оятларидан ақлли киши эслатма олади)

30Ва Биз Довудга Сулаймонни ҳадя қилдик. У қандай ҳам яхши бандадир. Албатта, у ўта қайтгувчидир.

31Эсла, бир оқшом унга гижинглаб турган учқур отлар кўрсатилди.

32У: «Албатта, мен Роббимнинг зикридан кўра дунё ишқига берилиб кетиб, ҳатто(қуёш) парда ила беркинибди-ку!

33Уларни менга қайтаринг!» деди. Сўнгра уларнинг оёқ ва бўйинларини «силай» бошлади! (Бир муддат зеҳнимни Аллоҳнинг зикридан чалғитгани учун бу отларни Аллоҳ йўлида қурбонлик қилай, деб бўйинлари ва оёқларини кеса бошлади.)

34Батаҳқиқ, Биз Сулаймонни синадик. Унинг курсисига жасадни ташладик. Сўнгра у тавба қилди. (Ушбу ояти каримадаги зикр қилинган синов нимадан иборат? Курсига ташланган жасад нима эди? Бу саволга бошқа оятларда ҳам, Пайғамбаримизнинг (с.а.в.) суннатларида ҳам очиқ-ойдин жавоб йўқ. Шунинг учун ҳам турли асоссиз қисса ва ҳикоялар кўпайиб кетган.)

35У: «Эй Роббим, мени мағфират қилгин ва менга ўзимдан кейин бирор кишига муяссар бўлмайдиган мулкни ҳадя этгин. Албатта, сен кўплаб атоларни бергувчисан», деди.

36Бас, Биз унга шамолни бўйинсундирдик, у ирода қилган томонга майин эсаверади.

37Яна барча бинокор ва ғаввос шайтонларни ҳам.

38Ва бошқаларини ҳам кишанланган ҳолда тўплаб (бўйинсундирдик).

39Бу Бизнинг ато этган нарсамиздир. Инъом эт ёки тутиб қол, ҳисоб йўқ.

40Ва, албатта, унинг учун ҳузуримизда яқинлик ва гўзал оқибат бордир.

41Бизнинг бандамиз Аййубни эсла. Ўшанда у Роббига нидо қилиб: «Албатта, мени шайтон машаққат ва азоб ила тутди», деди.

42«Оёғинг ила тепгин! Бу чўмиладиган ва ичиладиган совуқ (сув)», (дейилди). (Яъни, оёғинг билан ерни тепгин, дейиди. Аййуб алайҳиссалом Аллоҳнинг амрига итоат этиб, оёғи билан ерни тепган эди, у ердан сув чиқди.)

43Ва биз унга аҳлини ва яна улар билан бирга мислларичани ҳам ҳадя этдик. Бу Биздан раҳмат ўлароқ ва ақл эгаларига эслатма учун бўлди. (Аййубга алайҳиссалом мазкур сувда чўмилиб, ундан ичиб, шифо топганидан кейин Аллоҳ таоло у кишига аҳлини қайтарди. Улар билан бирга зиёда, яна ўшанча аҳл ҳам берди.)

44«Қўлингга бир дастани ол-да, у билан ур. Қасамингни бузма», (дейилди). Биз уни сабрли топдик. У қандай ҳам яхши банда. Албатта, у ўта қайтгувчидир. (Эй Аййуб, неча марта уришни айтган бўлсанг, ўшанча новдани бир даста қилиб ол-да, у билан хотинингни ур. Шунда қасамингни адо этган бўласан. Қасаминг бузилмайди.)

45Қўллар ва кўзлар соҳиблари бўлган бандаларимиз Иброҳим, Исҳоқ ва Яъқубларни эсла.

46Албатта, Биз уларни холис бир хислат-ла ажратдик. У (охират) диёрини эслаш эди.

47Албатта, улар Бизнинг ҳузуримизда танланган ахёрлардандир.

48Исмоил, ал-Ясаъ ва Зул-Кифлни ҳам эсла. Барчалари ахёрлардандир. (Бу уч Пайғамбар ҳаётида эслашга лойиқ ибратли ҳодисалар бўлиб ўтган. Улар ҳам Аллоҳнинг ҳузурида энг яхши бандалардан.)

49Бу эслатмадир. Албатта, тақводорлар учун гўзал оқибат.

50Улар учун эшиклари очиқ адн жаннатлари бордир.

51У ерда ёнбошлаган ҳолларида ундаги кўплаб мевалар ва шароблардан чақирарлар.

52Уларнинг ҳузурида кўзларини (номаҳрамдан) тийган тенгдош (ҳур)лар бордир.

53Бу сизга ҳисоб куни учун ваъда этилган нарсалардир.

54Албатта, бу Бизнинг (берадиган) ризқимиздир. Унинг ъеч тугаши йщқдир.

55(Иш) бундайдир. Албатта, туғёнга кетгувчилар учун ёмон оқибат.

56Жаҳаннам бордир. Унга кирурлар. Бас, у қандай ҳам ёмон ётоқ!

57Мана буни татиб турсинлар, қайноқ сув ва йирингни!

58Ва бошқа унинг шаклидаги қўша-қўша(азоб)ларни ҳам.

59«Мана бу гуруҳ ҳам сиз билан бирга бостириб киргувчидир. Уларга марҳабо йўқ. Улар, албатта, жаҳаннамга киргувчилардир», (дейюлур).

60Улар: «Йўқ! Ўзингизга марҳабо йўқ! Сизлар ўша (жаҳаннам)ни бизга тақдим қилдингиз! Бас, у нақадар ёмон қароргоҳ!» дерлар.

61Улар: «Эй Роббимиз, бизга бу(жаҳаннам)ни ким тақдим этган бўлса, унга дўзахда икки баробар азобни зиёда қил!» дерлар. (Охиратдаги бу тортишув кофир пешволар ва уларнинг атбоълари орасида бўлади. Пешволар ўзлари адашиб, бошқаларни ҳам адаштирганлари учун икки баробар азобга қоладилар.)

62Улар: «Бизга нима бўлди? Ёмонлардан ҳисоблаб юрган кишиларимизни кўрмаяпмиз?

63Биз уларни масхара қилиб олган эдикми?! Ёки кўзлар улардан тойдими?!» дерлар.

64Албатта, мана шу ҳақдир–дўзах аҳлининг ўзаро тортишувидир. (Ушбу оятларда зикр қилинганлар ҳақдир. Булар дўзах аҳлининг ўзаро тортишувидир. Бу нарса, албатта, бўладиган ишдир.)

65Сен: «Мен фақат огоҳлантиргувчиман, холос. Ҳеч бир ибодатга сазовор зот йўқдир, магар ягона ва ўта қаҳрли Аллоҳгина бор.

66У осмонлару ернинг ва уларнинг орасидаги нарсаларнинг Робби, Азизу Ғаффордир», деб айт.

67«Бу улуғ бир хабардир.

68Сиз бўлсангиз, ундан юз ўгирмоқдасиз.

69Менинг олий тўплам ҳақида улар тортишаётганларида ҳеч билимим бўлмаган эди. (Эй мушриклар, бу Қуръон ва Пайғамбарлик шаъни сиз ўйлаётгандек оддий ва жўн эмас. У менинг шахсимга ҳам боғлиқ эмас. Олий тўпламда (фаришталар оламида) бу ҳақда ўзаро тортишувлар бўлаётганида менинг у ҳақда ҳеч нарса билмас эдим.)

70Менга фақат ўзимнинг очиқ-ойдин огоҳлантиргувчи эканлигимгина ваҳий этилур», деб айт.

71Эсла! Ўшанда Роббинг фаришталарга: «Албатта, мен лойдан башар яратгувчидирман.

72Бас, қачонки уни ростлаб, ичига руҳимдан пуфлаганимда, унга сажда қилиб йиқилинглар!» деган эди.

73Бас, фаришталар барчалари жамланиб, сажда қилдилар.

74Магар Иблисгина мутакаббирлик қилди ва кофирлардан бўлди.

75У зот: «Эй Иблис, Ўз қўлим билан яратган нарсага сажда қилишингдан сени нима ман қилди?! Мутакаббирлик қилдингми?! Ёки олий даражалилардан бўлдингми?!» деди.

76У: «Мен ундан яхшиман. Мени оловдан яратгансан. Уни лойдан яратгансан», деди.

77У зот: «Сен ундан чиқ! Бас, албатта, сен қувилгансан.

78Ва, албатта, сенга жазо кунигача Менинг лаънатим бўлгай», деди.

79У: «Эй Роббим, менга улар қайта тирилтирилажак кунгача муҳлат бергин!» деди.

80У зот: «Сен муҳлат берилганлардансан.

81Маълум вақтли кунгача», деди.

82У: «Сенинг иззатинг ила қасамки, мен уларнинг барчасини иғво қиламан.

83Магар улардан танланган бандаларинггина (мустаснодир)», деди.

84У зот: «Ҳақ шулки, Мен фақат ҳақни айтурман.

85Албатта, Мен жаҳаннамни сен ва улардан сенга эргашганлар билан жамлаб тўлдирурман», деди.

86Сен: «Мен унинг учун сиздан ҳеч ажр-ҳақ сўрамасман. Мен сохтакорлардан ҳам эмасман.

87У (Қуръон) фақат оламлар учун эслатма, холос.

88Албатта, унинг хабарини бир муддатдан сўнг билурсиз», деб айт.

Chapter 39 (Sura 39)

1Бу китобнинг нозил қилиниши азизу ҳаким бўлган Аллоҳ томонидандир.

2Албатта, Биз сенга китобни ҳақ ила нозил қилдик. Бас, сен Аллоҳга Унга динни холис қилган ҳолингда ибодат эт.

3Огоҳ бўлингким, холис дин Аллоҳникидир. Ундан ўзга авлиё-дўстлар тутганлар: «Биз уларга фақат бизларни Аллоҳга жуда ҳам яқин қилишлари учунгина ибодат қилурмиз», (дерлар). Албатта, У зот улар орасида ихтилоф этаётган нарсалар бўйича ҳукм қилур. Албатта, Аллоҳ ёлғончи ва кофир кимсаларни ҳидоят қилмас. (Мушриклар Аллоҳ таолонинг яратувчи зот эканини, осмонлару ерни яратганини тан олар эди. Аммо ўша холиқнинг тавҳидини, якка Ўзигина ибодатга сазовор эканини тан олмасди. Ибодатда унга турли бут ва санамларни шерик қилар эди. Улар ўзларича афсона тўқиб, фаришталар Аллоҳнинг қизлари, деб сафсата сотишарди. Фаришталарга турли ҳайкаллар ясаб ўшаларга сиғинишарди. Биз малоикаларга ибодат қилиш зарурлигидан эмас, улар бизни шафоат этиб,

Аллоҳга жуда ҳам яқинлаштиришлари учун сиғинамиз, дейишарди. Бу ишлари эса, ботил иш эди. Аллоҳнинг тавҳидига хилоф эди. Куфр ва ширк эди.)

4Агар Аллоҳ бола тутишни истаса, албатта, Ўзи яратган нарсалардан хоҳлаганини танлаб олар эди. У зот покдир. У якка ва ўта қаҳрли Аллоҳдир.

5У осмонлару ерни ҳақ ила яратган, кечани кундуз устига ўрайдиган, кундузни кеча устига ўрайдиган, қуёш ва ойни бўйсундирадиган зотдир. Ҳар бири белгиланган муддатча юрмоқда. Огоҳ бўлингким, У азизу ўта мағфиратли зотдир. (Оятда Аллоҳ таолонинг ҳеч бир шерикка, фарзандга мутлақо ҳожати йўқлиги баён қилинмоқда. Аллоҳ таолонинг ваҳдониятининг далиллари эслатилмоқда.)

6У сизларни бир жондан яратди. Сўнгра ундан жуфтини қилди ва сизларга чорва ҳайвонларидан саккиз жуфтни туширди. У сизни оналарингиз қорнида уч зулмат ичида, бир яратишдан кейин яна бошқа яратишга ўтказиб, аста яратадир. Ана ўша Аллоҳ Роббингиздир. Барча мулк Уникидир. Ундан ўзга ҳеч бир ибодатга сазовор зот йўқ. Бас, қаён бурилиб кетмоқдасиз?! (Ушбу оятда Аллоҳ таоло инсонни она қорнида уч зулмат ичида яратганининг хабарини бермоқда. Уч зулмат нима? Тафсирчи уламоларимиз бу саволга, уч зулматнинг бири ҳомилани ўраб турувчи парда, иккинчиси бачадон, учинчиси қорин, деб жавоб берганлар. Илмий тараққиёт бу жавобни яна ҳам аниқлаштирди. Мутахассис олимлар ўтказган текширишлардан ҳомилани ўраб турувчи парда уч қават экани маълум бўлди. Аллоҳ таолонинг: «оналарингиз қорнида уч зулмат ичида», дегани бежиз эмас экан. Қориннинг ичида уч зулмат, уч қават пардани яратган ким? Нима учун бир эмас, икки эмас ёки тўрт эмас, айнан уч қават? Шунинг ўзи Аллоҳ таолонинг ваҳдониятига далил эмасми?)

7Агар куфр келтирсангиз, албатта, Аллоҳ сиздан беҳожатдир. У ўз бандаларининг кофир бўлишига рози бўлмас. Агар Унга шукр келтирсангиз, сиздан рози бўлур. Ҳеч бир оғирлик кўтаргувчи жон ўзга жоннинг оғирлигини кўтармас. Сўнгра фақатгина Роббингизга қайтишингиз бор. Бас, У нима амал қилиб юрганингизнинг хабарини берур. Албатта, У диллардаги нарсаларни ҳам ўта билгувчи зотдир.

8Қачонки инсонни зарар тутса, Роббига тавба қилган ҳолида дуо қиладир. Сўнгра унга Ўз фазлидан неъмат берса, олдин дуо қилиб турган нарсасини унутадир ва Аллоҳга Унинг йўлидан адаштирмоқ учун тенгдошлар қилади. Сен: «Куфринг билан бир оз ҳузурланиб тур. Албатта, сен жаҳаннам эгаларидансан», деб айт.

9Йўқса, у кечалари ибодат қилиб, сажда этган, бедор ҳолида охиратдан қўрқиб, Робби раҳматидан умидвор бўлган одамга тенгми?! Сен: «Биладиганлар билан билмайдиганлар тенг бўлармиди?!» деб айт. Албатта, ақл эгаларигина эсларлар. (Аллоҳга куфр келтирган, Унга ибодат қилмаган, Унга бўйин эгмаган, кечалари Унинг розилигини йўлида бедор бўлмаган, охиратдан қўрқмаган, Робби раҳматидан умид этмаган одам, албатта, ушбу кечалари Аллоҳга ибодат қилган, Аллоҳнинг Ўзигагина сиғинган, Аллоҳ таолонинг розилигини топиш учун бедор бўлган, охиратдан қўрққан ва Робби раҳматидан умидвор кимсага тенг бўла олмайди.)

10Сен менинг тарафимдан: «Эй иймон келтирган бандаларим, Роббингизга тақво
қилинг. Бу дунёда гўзал амал қилганларга гўзаллик бордир. Аллоҳнинг ери
кенгдир. Албатта, сабр қилгувчиларга ажрлари ҳисобсиз, тўлиқ берилур», деб айт.
( Иймон Аллоҳга ишониш ва унинг айтганига юришдир. Тақво эса, доимо
Аллоҳни ҳис қилиб туриш ва амрларини бажаришдир.)

11Сен: «Албатта, мен динни Ўзи учун холис қилган ҳолимда Аллоҳга ибодат
этишимга буюрилганман.

12Ва мен мусулмонларнинг аввалгиси бўлишимга амр этилганман», деб айт.
(Аввал айтилганидек, «дин» итоат, ибодат, жазо, мукофот ҳамда шариат
маъноларини англатади. Демак, Пайғамбаримиз (с.а.в.) фақат холис Аллоҳгагина
итоат қилишга, фақат холис Аллоҳнинг кўрсатмаларига амал қилишга
буюрилганлар, фақат холис Аллоҳдангина жазо ва мукофот кутишга, фақат
Аллоҳнинг шариатига амал этишга буюрилганлар. Мана шу нарса соф тавҳиддир.
Аллоҳ таолонинг ваҳдониятига иқрорликдир.)

13Сен: «Албатта, мен агар Роббимга исён этсам, улуғ куннинг азобидан қўрқаман»,
деб айт.

14Сен: «Динимни Ўзига холис қилган ҳолимда Аллоҳгагина ибодат қилурман.

15Бас, сизлар ундан ўзга нимани хоҳласангиз, ўшанга ибодат қилаверинглар», деб
айт. Сен: «Албатта, зиёнкорлар қиёмат куни ўзларига ва аҳлларига зиён
қилгувчилардир. Огоҳ бўлингким, ана ўша очиқ-ойдин зиёнкорликдир», деб айт.

16Улар учун тепаларидан ҳам оловдан «соябонлар» бор, остларидан ҳам оловдан
«соябонлар» бор. Бу билан Аллоҳ Ўз бандаларини қўрқитур: «Эй бандаларим,
менга тақво қилинглар!» (Аллоҳ таоло қиёматнинг азоблари ҳақида олдиндан
огоҳлантириб қўяди. Бошларига мусибат тушганда, эй Роббимиз, аввалроқ
айтмаган экансан, демасинлар).

17Тоғутдан, унга ибодат қилишдан четда бўлганларга ва Аллоҳга қайтганларга
хушхабар бор. Бас, бир бандаларимга хушхабар бер.

18Улар гапни эшитиб, энг гўзалига эргашадиганлардир. Ана ўшалар Аллоҳ ҳидоят
қилганлардир. Ана ўшалар, ҳа, ўшалар ақл эгаларидир. (Ушбу жумладан
билинадики, одамлар икки тоифа–Аллоҳга ёки тоғутга ибодат этадиган бўлади.
Учинчи хили бўлиши мумкин эмас. Аллоҳга ибодат қилмаган одам, албатта,
тоғутга, яъни, Аллоҳдан ўзгага сиғинган бўлади. Мен динсизман, ҳеч нарсага
ибодат қилмайман, деганлар ёлғон гапирадилар. Улар, ҳеч бўлмаса, ҳавои
нафсига ёки ўзи аъзо бўлган жамиятнинг урф-одатига бўйсунадилар–ибодат
қиладилар.)

19Ёки ҳақида азоб сўзи ҳақ бўлган кимсани— дўзахдаги кимсани сен қутқара
олурмисан?!

20Лекин Роббиларига тақво қилганлар учун болохоналар устидан болохоналар
бино қилингандир. Остларидан анҳорлар оқиб турур. Аллоҳнинг ваъдаси шу!
Аллоҳ ваъдага хилоф қилмас.

21Аллоҳ осмондан сув тушириб, уни ердаги манбаълардан юритиб қўйганини кўрмадингми?! Сўнгра у ила турли рангдаги экинларни чиқарур. Кейин у қурийдир. Бас, уни сарғайган ҳолида кўрарсан. Сўнгра уни қуруқ чўпга айлантирур. Албаттта, бунда ақл эгалари учун эслатма бордир.

22Аллоҳ кўксини Исломга кенг қилиб очиб қўйган шахс ўз Роббидан бўлган нурда эмасми?! Аллоҳни зикр қилишдан қалблари қотиб қолганларга вой бўлсин! Ана ўшалар очиқ-ойдин залолатдадирлар.

23Аллоҳ энг гўзал сўзни ўхшаш ва такрорланган китоб этиб туширар. Ундан Роббиларидан қўрқадиганларнинг терилари титрар. Сўнгра уларнинг терилари ва қалблари Аллоҳнинг зикрига юмшар. Ана шу Аллоҳнинг ҳидоятидир. У ила Аллоҳ хоҳлаган кимсани ҳидоят қилур. Кимни Аллоҳ залолатига кетказса, бас, унинг учун ҳидоят қилгувчи йўқ. (Қуръони Карим энг гўзал сўздир. Унинг оятлари гўзалликда, пурмаъноликда, ҳикматда, тўғриликда ва ҳукмда бир-бирига ўхшашдир. «Такрорланадиган» бўлиши эса, ҳукмлари такрор-такрор келади, ҳикматлари такрор-таркор келади, ваъзлари, огоҳлантиришлари, ваъдаю таҳдидлари ҳам такрор-такрор келади. Шунингдек, суралари, оятлари такрор-такрор ўқилади, ёд олинади, ўрганилади. Бу сифат Аллоҳ таолонинг аброр бандаларининг сифатидир. Улар Қуръон тиловатидан, ундаги маънолардан жуда қаттиқ таъсирланадилар. Огоҳлантирувчи, таҳдид қилувчи оятлар келганида хавфдан, қўрқинчдан баданлари титрайди, яхши ваъда ва раҳмат оятлари келганида умидворликдан баданлари ва қалблари юмшайди, Аллоҳнинг зикрига яна ҳам кўпроқ бериладилар. Бундай бўлиши яхшилик аломатидир.)

24Ахир қиёмат куни золимларга, касб қилиб юрган нарсангизни тотиб кўринг, дейилганида ёмон азобдан юзи ила сақланадиган одам (мўмин ила тенг бўлармиди)?!

25Улардан олдингилар ҳам ёлғончи қилганлар, бас, уларга ўзлари сезмаган томондан азоб келган.

26Аллоҳ уларга бу дунёда хорликни тотдирди, албатта, охират азоби, агар билсалар, янада улкан бўлур.

27Батаҳқиқ, Биз ушбу Қуръонда одамларга турли мисоллар келтирдик. Шоядки эсласалар.

28Арабча Қуръонни эгриликсиз қилиб (туширдикки), шоядки тақво қилсалар.

29Аллоҳ бир мисол келтирур. Бир одамга талашувчи шериклар эгадир. Саломат ҳолидаги бошқа бирига бир киши эгадир. Икковларининг мисоли баробарми?! Аллоҳга ҳамд бўлсин. Йўқ, кўплари билмаслар.

30Албатта, сен ҳам ўлгувчисан, улар ҳам ўлгувчидирлар. (Аллоҳдан бошқа ҳар бир тирик жон ўлади. Ҳамма ҳам ўлади. Ўлмайдиган ҳеч ким йўқ. Фақат Аллоҳ таолонинг Ўзигина қолади.)

31Сўнгра, албатта, сизлар қиёмат куни Роббингиз ҳузурида тортишурсизлар.

32Аллоҳга нисбатан ёлғон гапирган ва ўзига содиқ (сўз) келганида уни ёлғонга чиқаргандан ҳам золимроқ кимса борми?! Кофирларнинг жойи жаҳаннамда эмасми?!

33Содиқ (сўз)ни келтирган ва уни тасдиқ қилган эса, ана ўшалар тақводорлардир. (Яъни, Аллоҳнинг содиқ сўзини бандаларга етказган ва ўша содиқ сўзни тасдиқлаганлар тақводорлардир. Қуръони Каримни келтирган Муҳаммад (с.а.в.) ҳамда бошқа барча Пайғамбарлар алайҳиссалом ва барча мўмин бандалар шу сирага кирадилар. Улар Аллоҳ таологa тақво этган, унинг айтганини қилган, қайтарганидан қайтган бандалардир.)

34Улар учун Роббилари ҳузурида хоҳлаган нарсалари бордир. Ана ўша гўзал амал қилгувчиларнинг мукофотидир.

35Зеро, Аллоҳ уларнинг қилган энг ёмон амалини ўчириб, қилиб юрган энг гўзал амаллари ажри ила мукофотлар.

36Аллоҳ Ўз бандасига етарли эмасми?! Улар сени ундан бошқалар билан қўрқитадилар. Кимни Аллоҳ залолатга кеткизса, бас, унинг учун ҳеч бир ҳидоят қилгувчи йўқ. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) мушрикларни Аллоҳ таолонинг тавҳидига чақириб, уларнинг турли сохта худоларини айблаганларида, улар: «Муҳаммад худоларимизни сўкишдан тўхтамаса, унга, албатта, ёмонлик етади», деб у зотни (с.а.в.) қўрқитмоқчи бўлганлар. Ушбу оят шу муносабат ила тушган экан. Гарчи хос сабаб билан нозил бўлса ҳам, маъноси умумийдир.)

37Кимни Аллоҳ ҳидоятга солса, бас, унинг учун ҳеч бир залолатга кетказгувчи йўқ. Аллоҳ азизу интиқом эгаси эмасми?!

38Агар улардан: «Осмонлару ерни ким яратди?» деб сўрасанг, албатта: «Аллоҳ!» дерлар. Сен: «Менга хабар берингляр-чи! Сиз илтижо қилаётган Аллоҳдан бошқа нарсалар, агар Аллоҳ менга зарарни ирода қилса, ўшалар унинг зарарини аритгувчи бўла олурларми?! Ёки менга марҳаматни ирода қилса, ўшалар Унинг марҳаматини тутиб қолгувчи бўла олурми?!» деб айт. Сен: «Менга Аллоҳ етарли, таваккал қилгувчилар унгагина таваккал қилурлар», деб айт.

39Сен: «Эй қавмим, ўз ҳолингизча амал қилаверинг. Албатта, мен ҳам амал қилгувчиман. Бас, тезда билурсиз.

40Кимга уни расво қиладиган азоб келажагини ва кимга давомли азоб тушажагини», деб айт. (Яъни, эй қавмим, Аллоҳнинг тавҳид йўлига юрмай, Унга ширк келтирадиган бўлсангиз, ўз ихтиёрингиз билан, ўз хоҳишингиз ва йўлингиз билан амал қилаверинг. Аммо мен Аллоҳнинг айтганига амал қиламан. Тезда қиёмат қоим бўлажак, ўшанда биласиз. Кимнинг устидан муқим турадиган азоб тушажагини биласиз. Менингми, сизларнингми?)

41Албатта, Биз одамлар учун сенга китобни ҳақ ила туширдик. Бас, ким ҳидоятга юрса, ўзига фойда. Ким залолатга кетса, ўзига зарар. Сен уларга вакил-қўриқчи эмассан. (Ким ақлини ишлатиб, инсоф қилиб ҳидоятга юрса, Аллоҳ туширган Қуръонга амал қилса, ўзига фойда бўлади. Ким шунчалик гап-сўздан кейин ҳам, Аллоҳ унга ақл-ҳуш бериб, Пайғамбар юбориб, китоб тушириб, ҳақ йўлни

кўрсатиб қўйганидан кейин ҳам залолат йўлини танласа, ўзига зарар қилади, бошқага эмас.)

42Аллоҳ жонларни ўлими вақтида, ўлмаганларини эса, уйқуси вақтида олур. Бас, ўлишига ҳукм қилганларини ушлаб қолур, қолганларини маълум муддатгача қўйиб юборур. Албатта, бунда тафаккур қиладиган қавмлар учун оят-ибратлар бордир. (Ҳар лаҳзада қанчадан қанча одамлар жон берадилар. Уларнинг жонини ким олади? Ҳар бир одам ҳар куни маълум муддат ухлайди, ўшанда у ўликка ўхшаб ётади. Унинг жони нима бўлади? Бу саволларга мазкур жумлада жавоб бор. Жонларни ўлим вақтида ҳам, ухлаган вақтида ҳам оладиган зот Аллоҳдир. Тандан жон чиқиши катта вафот, ухлаганда тана билан жон орасида алоқанинг кучсизланиши кичик вафот дейилади. Чунки ухлаган одамнинг жонини ҳам Аллоҳ таоло олган бўлади. Кимнинг қазоси етган бўлса, уйқусидан қайта уйғонмай, кичик вафоти катта вафотга айланиб қолаверади. Аллоҳ ажали етмаганларнинг жонини қўйиб юборади. Улар белгиланган ажалгача яшаб юрадилар.)

43Ёки Аллоҳдан ўзга шафоатчилар тутганлармиʔ! Сен: «Ахир улар бирор нарсага эга бўлмасалар ва бирор нарсани англамасалар ҳам-а?!» деб айт.

44Сен: «Барча шафоат ёлғиз Аллоҳникидир. Осмонлару ернинг мулки-эгалиги ҳам ёлғиз Уникидир. Сўнгра Унгагина қайтарилурсизлар», деб айт.

45Қачонки Аллоҳнинг ёлғиз Ўзи зикр қилинса, охиратга иймон келтирмайдиганларнинг қалблари сиқилиб кетар. Қачонки ундан ўзгалар зикр қилинсалар, бирдан шодланиб кетарлар.

46Сен: «Эй Аллоҳим! Осмонлару ерни яратган зот! Ғойиб ва ошкорни билгувчи зот! Сенинг Ўзинг бандаларнинг орасида улар ихтилоф қилиб юрган нарсаларда ҳукм қилурсан», деб айт.

47Агар зулм этганларга ер юзидаги барча нарса ва у билан яна шу қадар нарса берилса ҳам, қиёмат куни ёмон азобга тўлов қилиб юборишлари аниқ. Ва уларга Аллоҳ томонидан ўзлари хаёлларига ҳам келтирмаган нарсалар зоҳир бўлур. (Кофир ва мушриклар бу дунёда гердайиб, талашиб - тортишганлари билан, қиёмат қоим бўлиб, ўзларига бериладиган азобни тушуниб етганларида, азобдан қутулиши учун бор-йўқ дунёсини беришга тайёр турадилар. Аммо бу тўлов кимга ҳам керак? Қиёмат кунининг қозиси пора ҳам, тўлов ҳам олмайди. У беҳожат зот. Унинг ҳузурида кофир ва мушриклар учун амалларига яраша жазо бор, холос.)

48Ва уларга ўзлари касб қилган нарсаларнинг ёмонлиги зоҳир бўлур ва уларни ўзлари масхара қилиб юрган нарса ўраб олур.

49Бас, қачонки инсонни зарар тутса, у бизга дуо қилур. Сўнгра унга Биз ўзимиздан неъмат берсак: «Албатта, бу менга илмим туфайли берилди», дер. Йўқ! У синовдир. Лекин кўплари билмаслар. (Бошига мусибат тушса, бало-офат келса, ўшандай кимса ҳам сохта худоларига эмас, Аллоҳ таологa ёлборади. Оғир мусибат вақтида манманлик ва такаббурлик ҳам қолмайди, инсоннинг фитрати соф табиати очилади. Инсоннинг фитратида эса, Аллоҳ таолонинг ваҳдониятини тан олиш хусусияти бор. Шу боис ҳар қандай инсон у қанчалик кофир, қанчалик

мушрик бўлмасин, бошига мусибат тушиб, зарарга юз тутса, фақат Аллоҳ таолонинг ўзига ёлборади. Аллоҳ таоло ундан зарарни олиб, унга яна тинчлик-омонлик ва офиятни берса, у эски ҳолатига қайтади. Аллоҳ берган неъматни, тинчлик-омонлик, офият ва яхшиликларни ўз илмим, хатти-ҳаракатим билан топдим, деб даъво қила бошлайди.)

50Батаҳқиқ, буни улардан аввалгилар ҳам айтган эдилар. Бас, уларнинг қилган касблари ўзларига асқотмади.

51Бас, уларга қилган касбларининг ёмонликлари мусибат бўлди. Анавилардан зулм қилганларига ҳам тезда қилган касбларининг ёмонликлари мусибат бўлур. Улар қочиб қутулгувчи ҳам эмаслар.

52Улар Аллоҳ хоҳлаган кишисига ризқни кенг ва тор қилишини билмасмидилар?! Албатта, бунда иймон келтиргувчи қавмлар учун оят-белгилар бордир.

53Сен менинг тарафимдан: «Эй ўз жонларига исроф (жабр) қилган бандаларим, Аллоҳнинг раҳматидан ноумид бўлманг! Албатта, Аллоҳ барча гуноҳларни мағфират этар. Албатта, унинг ўзи ўта мағфиратли ва ўта раҳмли зотдир», деб айт. (Имом «Бухорий Саъд ибн Жубайрдан (р.а.) келтирган ривоятда айтилишича, кўплаб гуноҳлар қилган бир гуруҳ мушрик Расулуллоҳнинг (с.а.в.) ҳузурларига келиб: «Албатта, сен даъват қилаётган нарса жуда ҳам гўзал. Қани, айт-чи, биз қилган нарсаларни ювадиган нарса ҳам борми?» деб сўрашганида Аллоҳ таоло ушбу ояти каримани туширган экан.)

54Сизга азоб келишидан олдин Роббингизга қайтинг ва Унга таслим бўлинг. Сўнгра сизга ёрдам берилмас.

55Сизга ўзингиз сезмаган ҳолда тўсатдан азоб келиб қолишидан олдин Роббингиздан сизга туширилган энг гўзал нарсага эргашинг.

56Жон: «Аллоҳ ҳақида йўл қўйган камчиликларим учун надомат бўлсин. Тўғриси, мен масхара қилгувчилардан бўлган эдим», демасидан олдин...

57Ёки: «Агар Аллоҳ мени ҳидоят қилганида, албатта, тақводорлардан бўлар эдим», демасидан олдин...

58Ёки азобни кўрган чоғида: «Агар менга яна бир марта ортга (дунёга) қайтиш бўлганида, гўзал амал қилгувчилардан бўлар эдим», демасидан олдин... (Охират азобини, ўлим талвасасини кўргандан кейинги надоматлар фойда бермайди. Ҳақ калом етиши билан дарҳол тавба қилиш, Аллоҳга тўла-тўкис таслим бўлиш ва Қуръонга эргашиш керак.Чунки, охиратда ушбу сўзларга жавобан Аллоҳ:)

59«Йўқ! Батаҳқиқ, сенга Менинг оятларим келди. Бас, сен уларни ёлғонга чиқардинг, мутакаббирлик қилдинг ва кофирлардан бўлдинг!» дейди. (Эй кофир! Эй мушрик! Эй осий! Айтаётган гапларинг ҳаммаси ёлғон. Сен азобни кўрганингдан сўнгноилож қолиб, дўппинг тор келганидан айтмоқдасан бу гапларни. Агар сенинг ниятинг тўғри бўлса, у дунёда яхши ишларни қилишинг мумкин эди. Сенга қулай фурсат берилган эди.)

60Қиёмат куни Аллоҳга нисбатан ёлғон сўзлаганларни кўрсанг, юзлари қоп-қорадир. Ёки мутакаббирларнинг жойи жаҳаннамда эмасми?!

61Аллоҳ тақво қилганларга ютуқлари туфайли нажот берур. Уларга ёмонлик етмас ва улар хафа ҳам бўлмас.

62Аллоҳ ҳар бир нарсанинг яратгувчисидир. Ва У ҳар бир нарсага вакилдир.

63Осмонлару ернинг калитлари Унгагина хосдир. Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганлар, ана ўшалар зиёнкорлардир.

64Сен: «Эй жоҳиллар! Мени Аллоҳдан ўзгага ибодат қилишимга буюрурмисиз?!» деб айт.

65Батаҳқиқ, сенга ва сендан олдин ўтганларга ҳам: «Агар ширк келтирсанг, албатта, амалинг беҳуда кетур ва, албатта, зиёнкорлардан бўлурсан.

66Йўқ! Аллоҳгагина ибодат қил ва шукр этгувчилардан бўл!» деб ваҳий қилинган.

67Улар Аллоҳнинг қадрини тўғри тақдирламадилар. Ҳолбуки, ер борлигича Унинг сиқимидадир. Осмонлар эса, Унинг қудрат қўлига йиғилгандир. У зот улар ширк келтираётган нарсалардан пок ва юксакдир. (Бу дунёда Аллоҳга ширк келтирганлар Аллоҳ таолонинг қандай зот эканини тўғри тақдир қилмадилар. Улар Аллоҳ таолонинг ёлғиз Ўзига ибодат қилмаётганлари, Унга ширк келтираётганлари шунга далолатдир. Аллоҳнинг ваҳдониятини ҳам, Аллоҳнинг улуғлигини ҳам идрок қилмадилар. Улар Аллоҳнинг ҳар бир нарсага қодирлигини англамадилар. Агар шу маъноларни идрок қилганларида унга ширк келтирмас эдилар.)

68Ва сурга пуфланди. Осмонлару ерда ким бўлса, қулаб ўлди. Магар Аллоҳ хоҳлаганларгина қолди. Сўнгра унга яна бир бор пуфланди. Бас, тўсатдан улар туриб интизор бўлурлар. (Демак, сурга биринчи бор пуфланганда осмонлару ердаги барча жонзотлар чақмоқ ургандай бирдан йиқилиб ўладилар. Шунинг учун ҳам бу пуфлаш «саъқ»–«йиқилиб ўлиш» пуфлаши, дейилади. Аллоҳнинг хоҳиши ҳамма нарсадан устун, шунинг учун у зот хоҳласа, баъзи жонзотлар саъқ–пуфлашидан кейин ҳам тирик қолади. Исрофил алайҳиссалом томонидан сурга иккинчи бор пуфланди, барча халойиқ тирилиб, ўринларидан туриб, бундан кейин нима бўлишини кутадилар. Шунинг учун ҳам иккинчи пуфлаш «туриш пуфлаши» деб номланади.)

69Ва ер Робби нури ила ёришди. Китоб қўйилди. Пайғамбарлар ва гувоҳлар келтирилди. Улар орасида ҳақ ила ҳукм чиқарилди. Уларга зулм қилинмади. (Яъни, маҳшар майдони Аллоҳнинг нури ила ёп-ёруғ бўлди. У кунда фақат Аллоҳнинг нури бўлади. Энди ҳамма нарса ҳисоб-китобга тайёр ҳам бўлди. Бандаларнинг номаи амаллари–бу дунёда қилган амаллари фаришталар томонидан ёзиб юрилган китоб ўртага қўйилди.)

70Ва ҳар бир жонга қилган амали (жазо ёки мукофоти) тўлиқ берилди. У зот улар қилаётган ишларни ўта яхши билгувчидир.

71Ва куфр келтирганлар жаҳаннамга гуруҳ-гуруҳ қилиб ҳайдалди. Токи унга етиб
келган чоғларида унинг эшиклари очилди ва унинг қўриқчилари уларга:
«Сизларга ўзингиздан бўлган Пайғамбарлар келиб, Роббингиз оятларини тиловат
қилиб бермадиларми? Сизларни ушбу кунингизга дучор бўлишингиздан
огоҳлантирмадиларми?!» дедилар. Улар: «Ҳа! Лекин азоб сўзи кофирлар устига
ҳақ бўлгандир», дедилар. («Ҳа», ўзимиздан бўлган Пайғамбарлар бизга келган,
улар бизга Роббимизнинг оятларини тиловат қилиб берган ва у куннинг
даҳшатидан огоҳлантирган эдилар, демоқчилар. Лекин тўлиқ айта олмайдилар.
«Ҳа», деб қўйишга зўрға ярайдилар.)

72«Жаҳаннам эшикларидан унда абадий қолгувчи бўлган ҳолингизда киринг»,
дейилди. Бас, мутакаббирларнинг жойи қандай ҳам ёмон бўлди.

73Ва Роббиларига тақво қилганлар жаннатга гуруҳ-гуруҳ қилиб олиб борилдилар.
Токи унга етиб келган чоғларида унинг эшиклари очилди ва унинг қўриқчилари
уларга: «Сизга саломлар бўлсин! Хуш келдингиз! Бас, унга абадий қолгувчи
бўлган ҳолингизда киринг», дедилар.

74Улар: «Бизларга берган ваъдасини рост қилган ва бизга бу ерни мерос қилиб
берган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин. Энди ундан хоҳлаган жойимизни оламиз»,
дедилар. Бас, амал қилувчиларнинг ажри қандай ҳам яхши бўлди!

75Ва фаришталарни Аршни ўраб олиб Роббиларига ҳамд ила тасбиҳ айтаётган
ҳолда кўрурсан. Улар орасида ҳақ ила ҳукм қилинур ва: «Оламларнинг Робби
Аллоҳга ҳамду сано бўлсин!» дейилди.

Chapter 40 (Sura 40)

1Ҳа-а. Миим.

2Бу китобнинг нозил қилиниши азизу ўта илмли Аллоҳ томонидандир.

3У гуноҳни мағфират қилгувчи, тавбани қабул этгувчи, иқоби шиддатли ва фазлу
карам соҳиби бўлган зотдир. Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Қайтиш Унинг
Ўзигагинадир.

4Аллоҳнинг оятлари ҳақида фақатгина куфр келтирганлар талашиб-
тортишурлар. Бас, уларнинг юртларда айланиб юришлари сени алдаб қўймасин.
(Кофирлар ҳукм ва султонга, бошқа нарсаларга эга бўлишлари мумкин, бу ҳоллар
мўмин кишини алдаб қўймаслиги керак.)

5Улардан олдин Нуҳ қавми ва улар кетидан келган фирқалар ҳам ёлғончи қилган
эдилар. Ҳар уммат ўз Пайғамбарини тутишга қасд қилди ва ҳақни йўқотиш учун
ботил ила мужодала этди. Бас, Мен уларни тутдим. Бас, Менинг иқобим қандай
бўлди! (Ана ўша ўтган умматлардан ҳар бири ўз Пайғамбарини тутиб,
ўлдирмоқни қасд қилди. Суи қасд кофирларнинг қадимий одати.)

6Куфр келтирганларга ҳам Роббингнинг (азоб) сўзи худди ана шундай ҳақ бўлди.
Албатта, улар дўзах эгаларидир.

7Аршни кўтариб турадиганлар ва унинг атрофидагилар Роббларига ҳамд ила
тасбиҳ айтурлар, Унга иймон келтирурлар ва иймон келтирганларга мағфират
сўраб: «Эй Роббимиз, раҳматинг ва илминг ила ҳар бир нарсани қуршагансан, бас,
тавба қилиб, йўлингга эргашганларни мағфират қилгин ва уларни дўзах азобидан
сақлагин. (Аллоҳ таолонинг Аршини инсон идрок қила олмайди, инсон аршни
кўтариб турадиганлар ва унинг атрофидагиларнинг ҳам ҳақиқатини билмайди.
Билгани–Аршни кўтариб турадиган, атрофини ўраб олган зотлар борлигидир.
Улар модомики Аршни кўтариб турган эканлар, шунга яраша куч-қувват ва
мақом-мартабага эгадирлар.)

8Эй Роббимиз, уларни ҳам, оталаридан, жуфтларидан ва зурриётларидан аҳли
солиҳ бўлганларини ҳам Ўзинг уларга ваъда қилган адн жаннатларига киритгин.
Албатта, Сенинг Ўзинг азизу ўта ҳикматли зотсан.

9Ва уларни ёмонликлардан сақла, ўша куни кимни ёмонликлардан сақласанг,
батаҳқиқ, унга раҳм қилибсан. Ана ўша буюк ютуқдир», (дерлар).

10Албатта, куфр келтирганларга: «Иймонга чақирилганингизда куфр келтирган
чоғингиздаги Аллоҳнинг ғазаби сизнинг ўзингизга (ҳозирги) ғазабингиздан
каттароқдир», деб нидо қилинур.

11Улар: «Эй Роббимиз, Сен бизни икки марта ўлдирдинг, икки марта
тирилтирдинг. Бас, биз гуноҳларимизни эътироф этдик. Энди чиқишнинг бирон
йўли борми?» дедилар. (Улар она қорнида руҳ киргунича жонсиз ҳолда
ётганларини ва ёруғ дунёда ўлиб, кўмилганларини икки марта ўлиш демоқдалар.
Онанинг қорнида бир марта ва қиёмат куни иккинчи марта тирилтирдинг.
Сенинг ҳар бир нарсага қодир эканингни ҳам эътироф қилдик.)

12Бундай бўлишингиз Аллоҳнинг ёлғиз Ўзига даъват қилинганида, куфр
келтирганингиз, Унга ширк келтирилса, иймон келтирганингиз учундир. Бас,
ҳукм олий ва улуғ Аллоҳникидир.

13Унинг Ўзи сизга оят-белгиларини кўрсатадиган, осмондан сизга ризқ
туширадиган зотдир. Фақат қайтадиган кишигина англар. (Ҳар бир нарсада
Аллоҳга қайтадиган, тавба қиладиган, кўрган-билганидан ваъз-насиҳат оладиган
кишиларгина англаб етадилар.)

14Бас, агар кофирлар ёқтирмасалар ҳам, Аллоҳга динни холис қилган ҳолингизда
ёлборинг.

15У даражаси юксак, Арш эгаси бўлган зотдир. У Ўз амри ила бандаларидан
кимни хоҳласа, ўшанга мулоқот кунидан огоҳлантириши учун руҳни туширур.
(Мулоқот- учрашув кунидан мурод қиёматдир. Руҳдан мурод эса, ваҳий ва уни
олиб келувчи фариштадир.)

16Ўша кунда улар зоҳир бўлурлар. Аллоҳга улардан бирон нарса махфий қолмас.
Бугун мулк кимникидир?! Яккаю ёлғиз, ўта қаҳрли Аллоҳникидир! (Қиёмат
кунида одамлар кўмилиб ётган жойларидан чиқиб, зоҳир бўлиб, кўриниш
берадилар. Бандаларидан содир бўлган бирон нарса Аллоҳ таологa махфий
қолмас, аммо бу ҳақиқатни қиёмат куни ҳақида алоҳида такрор айтишдан мақсад

кофир, мунофиқ ва осийлар, қилган ишларимиз тўполоннинг ичида махфий қолса ажаб эмас, деган ўйда бўлсалар, ўша хаёлни кўтариш учундир.)

17Бугунги кунда ҳар бир жон ўзи қилган касбга яраша жазо олур. Бугунги кунда зулм йўқдир. Албатта, Аллоҳ ҳисобни тез қилгувчи зотдир.

18Сен уларни яқинлашгувчи кундан огоҳлантир. Ўшанда жонлар халқумга келиб, ғам-ғуссага тўлиб турарлар. Золимлар учун ҳеч бир дўст ҳам, итоат қилинадиган шафоатчи ҳам йўқ. (Яқинлашгувчи кун қиёмат кунидир. У ҳадемай келиб қолади. Кўзни очиб юмгунча рўй беради. Одамлар ўша кундан огоҳ бўлсинлар. У кун оғир кун бўлади. Ҳаёти дунёда куфр ва ширк ила зулмга юрган кишилар учун ёнини оладиган дўст ҳам, гапига қулоқ соладиган шафоатчи ҳам бўлмайди.)

19У зот кўзларнинг хиёнатини ҳам, диллар махфий тутган нарсаларни ҳам билур. (Яъни, бировга билдирмасдан, ўғиринча кўз қири ташлаганини ҳам билади, ҳисобга олиб қўяди. Ҳеч кимга билдирмасдан, дилда тугиб қўйилган нарсаларни ҳам жуда яхши билади. Шундай бўлганидан кейин бошқа нарсаларни билишида ҳеч шак-шубҳа йўқдир. Одамлар ундан огоҳ бўлсинлар.)

20Аллоҳ ҳақ ила ҳукм қилур. Ундан ўзга илтижо қилаётганлари эса, ҳеч нарса билан ҳукм қилмаслар. Албатта, Аллоҳнинг Ўзи ўта эшитгувчи ва ўта кўргувчи зотдир.

21Ахир улар ер юзида юриб, ўзларидан олдин ўтганларнинг оқибати қандай бўлганига назар солмайдиларми?! Ўшалар улардан кўра қувватлироқ ва ер юзида асарлари кўпроқ бўлган эдилар. Бас, Аллоҳ ўшаларни гуноҳлари сабабли тутди. Уларга Аллоҳдан ўзга бир сақловчи бўлмади.

22Бундай бўлишининг сабаби шуки, уларга Пайғамбарлари келар эдилар, улар эса, куфр келтирдилар. Бас, Аллоҳ уларни тутди. Албатта, у кучли ва иқоби шиддатли зотдир.

23Батаҳқиқ, Биз Мусони Ўз оятларимиз ва очиқ ҳужжат ила юбордик.

24Фиръавнга, Ҳомонга ва Қорунга. Бас, улар: «(Бу) сеҳргар ва каззоб», дедилар.

25Мусо уларга Бизнинг ҳузуримиздан ҳақ ила келган чоқда, улар: «У билан бирга иймон келтирганларнинг ўғилларини қатл қилинглар, қизларини тирик қолдиринглар», дедилар. Кофирларнинг макр-ҳийласи залолатдан бошқа нарса эмас. (Бани Исроилни ўзига қул қилиб олган Фиръавн бу халққа турли азоб-уқубатларни ёғдирар, нима қилиб бўлса ҳам, уларни қулликда ушлаб туриб, ўз фойдаси учун ишлатишга уринар эди. Ўзига қарши ёш йигитлар бош кўтариши мумкинлигини яхши билганидан, қолаверса, атрофидаги гумашталаридан, мулкига Бани Исроилдан туғиладиган бола завол бўлишини эшитганидан кейин Бани Исроилда туғиладиган қиз болага тегмасдан, ўғил болаларни ўлдиришга фармон берган эди. Мусо алайҳиссалом келиб, Аллоҳ таоло томонидан Пайғамбар этиб юборилганларини айтганларидан кейин Фиръавннинг хавфи яна ҳам зиёда бўлди ва Бани Исроилнинг, яъни, Мусо алайҳиссаломга қўшилиб, иймон келтирганларнинг ўғил болаларини ўлдириш ҳақидаги фармонини янгилади.)

26Фиръавн: «Мени қўйинглар, Мусони ўлдирай. Майли, Роббига дуо қилсин. Албатта, мен унинг динингизни алмаштиришидан ва ер юзида фасод чиқаришидан қўрқмоқдаман», деди. (Мантиқ билан муваффақиятга эриша олмаган, Пайғамбарни сеҳргар, каззоб, деб ҳам бирор наф топмаган золим подшоҳ энди куч ишлатишга ўтди. Туғёнга кетган ҳукмдор ўз тахтидан ажраб қолишдан қўрқиб, ҳар қандай пасткашликка тайёр эканини кўрсатди. Ҳақ йўлга даъват қилувчини ўлдиришда Аллоҳни ҳам эътиборга олмаслигини билдирди. Роббига дуо қилса, қилаверсин, мен барибир уни ўлдираман, деди. Шу билан бирга, энг қизиғи, динни ҳимоя этаётган қилиб кўрсатди ўзини. Ер юзида бузуқилик бўлмаслиги учун курашяпман, деб иддио қилди.)

27Мусо: «Албатта, мен Роббим ва Роббингиз бўлган зотдан ҳисоб кунига иймон келтирмайдиган ҳар бир мутакаббирдан паноҳ сўрайман», деди.

28Фиръавн аҳлидан бўлган, иймонини беркитиб юрадиган бир мўмин киши: «Бир одамни, Аллоҳ Роббимдир, дегани учун ўлдирасизларми?! Ҳолбуки, у сизга Роббингиздан очиқ-ойдин ҳужжатлар ила келмишдир. Агар у ёлғончи бўлса, ёлғони ўзига зарар. Агар ростгўй бўлса, унда у ваъда қилаётган баъзи мусибатлар сизга етади. Албатта, Аллоҳ исрофчи ва каззоб бўлган шахсни ҳидоят қилмас. (Дарҳақиқат, Мусо алайҳиссаломнинг «Аллоҳ Роббимдир» деган сўздан бошқа даъволар йўқ эди. Бу дегани Аллоҳ менинг яратгувчим, ризқ бергувчим, тадбиримни қилгувчи тарбиячим, дегани эди. Бу эътироф оддий ҳақиқат эди. Бунинг ёмон жойи йўқ эди. Буни ҳамма тан олиши керак эди. Бу нарса соф қалб ва оддий мантиқнинг тақозоси эди. Шунинг учун соф қалб эгаси бўлган киши томонидан бу ҳақиқат эълон этилди.)

29Эй қавмим, бугунги кунда мулк сизникидир. Ер юзида юзага чиқиб турибсизлар. Агар бизга Аллоҳнинг азоби келса, унда бизга ким ёрдам беради?!» деди. Фиръавн: «Мен сизга ўзим кўраётган нарсадан бошқани кўрсатмасман ва сизларни тўғри йўлдан бошқага йўлламасман», деди. (Яъни, меникидан бошқа фикрни қабул қилишингизга рози эмасман, билиб қўйинг, фақат менгина сизни тўғри йўлга бошлайман, деди.)

30Иймон келирган киши: «Эй қавмим, албатта, мен сизга ҳам бошқа фирқалар кунига ўхшаш кун...

31Нуҳ қавми, Од, Самуд ва улардан кейингилар ҳолига ўхшаш ҳол бўлишидан қўрқаман. Аллоҳ бандаларга зулмни ирода қилмас.

32Эй қавмим, албатта, мен сизларга нидолашув кунидан қўрқаман.

33У кунда ортга қараб қочасиз. Сиз учун Аллоҳдан ҳеч бир қутқаргувчи бўлмас. Кимни Аллоҳ залолатга кетказса, бас, унга ҳеч бир ҳидоятчи бўлмас.

34Батаҳқиқ, бундан олдин Юсуф очиқ-ойдин ҳужжатлар ила келди. Бас, сиз у ўзингизга келтирган нарсага шак келтириб, туриб олдингиз. Ниҳоят, у вафот этган пайтда: «Аллоҳ ундан кейин Пайғамбар юбормас», дедингиз. Аллоҳ шундай қилиб, исрофчи ва шубҳачи бўлган кимсани залолатга кетказди. (Эй қавмим, сиз Юсуф алайҳиссаломнинг Пайғамбарлигига шубҳа қилиб, иймон келтирмай туриб олдингиз. Хуллас, Юсуф алайҳиссалом вафот этганида, ундан қутулдик, Аллоҳ

томонидан Пайғамбар бўлиб келдим, дейдиган одам энди бўлмайди, дедингиз. Аллоҳ Юсуф алайҳиссалом ҳақида шубҳада туриб олган ўша ота-боболарингизни залолатга кетказгани каби, ҳар бир хусусда исрофгар бўлган ва динда шубҳа қилганларни ҳам залолатга кетказди. Мусо ҳақида исрофчи ва шубҳачи бўлманг, яна Аллоҳ сизни ҳам залолатга кетказиб қўймасин.)

35Аллоҳнинг оятлари ҳақида ўзларига келган ҳужжат-далилсиз талашиб-тортишадиганлар Аллоҳ томонидан ҳам, иймон келтирганлар томонидан ҳам қаттиқ ғазабга қолурлар. Аллоҳ шундай қилиб, ҳар бир мутакаббир ва зўровон қалбни муҳрлар», деди.

36Фиръавн деди: «Эй Ҳомон, менга бир баланд қаср бино қил, шояд сабабларга етсам.

37Осмонларнинг сабабларига етсам, сўнгра Мусонинг Илоҳига боқсам. Албатта, мен уни ёлғончи деб гумон қилмоқдаман». Шундай қилиб, Фиръавнга унинг ёмон амали зийнатланди ва у йўлдан тўсилди. Фиръавннинг макр-ҳийласи зиёнкорликдан бошқа нарса эмас. (У вазири Ҳомонни баланд қаср қуришга буюрди. У қаср нима учун керак бўлиб қолганини ҳам айтди, осмонларга чиқадиган сабабларга, йўлларга етишсаму чиқиб Мусонинг худосини кўрсам. Мен Мусонинг Аллоҳ томонидан юборилган Пайғамбар эканига ишонмайман, ўзим осмонга чиқиб, унинг ёлғончи эканини исботламоқчиман, деди. Фиръавннинг бу гаплари қайси томондан олиб қаралганда ҳам қавмни алдаш, ўзини олий мақом қилиб кўрсатиш ва Аллоҳнинг динини инкор этишдан иборат экани билинади. Бу гаплар унинг инсофга келиб, тўғри йўлга тушмаслигидан дарак берарди.)

38Иймон келтирган киши: «Эй қавмим, менга эргашинглар, сизни тўғри йўлга ҳидоят қиламан.

39Эй қавмим, бу дунё ҳаёти вақтинчалик бир, матоҳ, холос. Албатта, охират-ўшанинг ўзи барқарорлик диёридир.

40Ким бирор ёмонлик қилса, фақат ўшанга яраша жазо оладир, холос. Эркакдир, аёлдир, ҳар ким мўмин бўлган ҳолида солиҳ амал қилса, бас, ана ўшалар жаннатга кирурлар, у ерда ҳисобсиз ризқланурлар.

41Эй қавмим, нечун мен сизни нажотга чақирсам, сиз мени дўзахга чақирурсиз?! (Мен сизни Аллоҳга, Унинг юборган Пайғамбарига иймон келтириб, нажотга эришишга чорласам, сиз мени куфрга чақирмоқдасиз, куфрга чақиришингиз дўзахга чақиришингиздир.)

42Сиз мени Аллоҳга куфр келтиришимга ва ўзим билмаган нарсани Унга ширк келтиришимга чақирмоқдасиз. Ҳолбуки, мен сизни азизу ўта мағфиратли зотга чақирмоқдаман. (Сиз мени Аллоҳни инкор этиб, унга ибодат қилмасликка, худолигини билмаганим нарсани унга ширк келтириб, ўшанга ибодат қилишимга чақирмоқдасиз. Бу чақириғингиз асоссиз ва фойдасиздир.)

43Ҳеч шубҳа йўқки, албатта, сиз мени унга чақираётган нарсанинг дунёда ҳам, охиратда ҳам даъватга ҳаққи йўқдир. Албатта, қайтиб борармиз Аллоҳгадир. Албатта, исрофчилар, айни ўшалар дўзах эгаларидир.

44Ҳали мен сизга айтаётган гапларни эслайсизлар. Мен ишимни Аллоҳнинг Ўзига топширдим. Албатта, Аллоҳ бандаларини аниқ кўриб тургувчидир», деди.

45Бас, Аллоҳ уни макрлари ёмонликларидан сақлади ва Фиръавн аҳлини ёмон азоб ўраб олди. (Аллоҳ таоло мазкур мўмин кишини Фиръавн ва унинг одамлари макр-ҳийлаларининг ёмонликларидан қутқарди. Фиръавн аҳлини эса, ёмон азоб ўраб олди.)

46У оловдир. Унга эртаю кеч кўндаланг қилинурлар. (Қиёмат) соати қоим бўлганида эса: «Фиръавн аҳлини энг ашаддий азобга киритинглар», дейилур. (Демак, ўша Фиръавн аҳлини ўраб олган ёмон азоб бир оловдир. Улар ўша оловга доимо, эртаю кеч кўндаланг қилиб туриладилар. Яъни, қабрларида қиёматгача олов билан азобланадилар.)

47Ўшанда улар дўзахда бир-бирлари ила хусумат қилурлар. Бас, заифлар мутакаббирлик қилганларга: «Албатта, биз сизга эргашувчи бўлган эдик. Энди сиз бизнинг дўзах насибамиздан бирор бўлагини даф қиласизларми?!» дерлар.

48Мутакаббирлик қилганлар: «Албатта, ҳаммамиз унинг ичидамиз. Шубҳасиз, Аллоҳ бандалар орасида ҳукм чиқариб бўлди», дерлар. (Бўлар иш бўлди, энди бу саволни бериб нима қиласизлар. Бу ерда у дунёдагига ўхшаб катта-бошлиқ ёки заифлигига қараб эмас, қилган амалига қараб ҳукм чиқарилар экан. Биз ҳам куфр келтирдик, сиз ҳам куфр келтирдингиз ва қилганимизга яраша ҳаммамиз жазоимизни олдик. Аллоҳ ҳукмини чиқариб бўлди. Ҳаммамиз жаҳаннамга тушдик.)

49Дўзахда турганлар жаҳаннам қўриқчиларига: «Роббингизга дуо қилинглар, биздан бирор кун азобни енгиллатсин», дедилар.

50Улар: «Сизга Пайғамбарларингиз очиқ-ойдин ҳужжатлар билан келмаган эдиларми?!» дедилар. Булар: «Ҳа», дейишди. Улар: «Бас, дуо қилаверинглар. Кофирларнинг дуоси залолатдан бошқа нарса эмас», дедилар. (Жаҳаннам қўрқинчлари: «Нима сабабдан бу ҳолга тушиб қолдингиз?! Сизга Пайғамбар келиб, шу кун бошингизга тушиши мумкинлигидан огоҳлантирмаган эдими?! « деб сўрадилар.

51Албатта, Биз Пайғамбарларимизга ва иймон келтирганларга бу дунё ҳаётида ва гувоҳлар турган кунда ҳам нусрат берурмиз.

52У кунда золимларга маъзиратлари наф бермас. Уларга лаънат бўлғай ва уларга ёмон ҳовли жой бўлғай. (Иймон билан куфр орасидаги кураш бир шахс, бир авлод, бир замонга боғлиқ эмас. Балки бу кураш дунё бунёд бўлганидан бошлаб, қиёматгача давом этадиган курашдир. Бу кураш давомида турли ҳолатлар бўлиб ўтади. Иймон томонида турган баъзи кишиларнинг эътиқод йўлида шаҳид бўлишлари улкан нусрат бўлиши мумкин. Ҳозиргача бутун дунё қанчадан-қанча шаҳидларни мадҳ этиб, эҳтиром ила эслаб келмоқда, уларни шаҳид этган қотиллар эса, лаънатланмоқда. Қани, кўрайлик-чи, бу ерда нусрат шаҳидгами ё қотилга?! Баъзи бир шаҳидларнинг ўлими бутун бошли умматларни ғалабага чорлаган вақтлар ҳам бўлган. Демак, ўлимнинг ҳаммаси ҳам, хусусан иймон йўлидаги ўлим, мағлубият ҳисобланмайди. Иймон ва куфр орасидаги курашда

нусрат кимга бўлиши тор ўлчовда эмас, балки кенг мезонлар билан ўлчанади. Иймоннинг қалбларда, ер юзида тантанаси учун инсоннинг ўзи саъйи-ҳаракат қилишини Аллоҳ шарт этган экан, Унинг йўлидаги қурбонлар, машаққатлар эришиладиган нусратнинг қийматини оширади, қадрини кўтаради. Ундан кейин, инсоният тарихидаги иймон билан куфр ўртасидаги курашнинг оралиқ натижаларига ҳам бир назар солайлик. Уларнинг ҳаммаси Пайғамбарлар ва мўминларга нусрат берилиши билан якун топганини кўрамиз.)

53Батаҳқиқ, Биз Мусога ҳидоятни бердик ва Бани Исроилни Китобга ворис қилдик.

54Ақл эгаларига ҳидоятчи ва эслатма бўлсин учун.

55Бас, сабр қил. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Гуноҳинг учун истиғфор айт. Эртаю кеч Роббингга ҳамд ила тасбиҳ айт. (Ояти каримада Пайғамбаримизга (с.а.в.) хитоб орқали мўмин бандага иймон йўлида зарур бўладиган зоди роҳила тақдим этилмоқда.)

56Албатта, Аллоҳнинг оятлари ҳақида ўзларига келган ҳужжатсиз талашиб-тортишадиганларнинг дилларида кибрдан ўзга нарса йўқ. Улар унга етишгувчи эмаслар. Бас, Аллоҳдан паноҳ сўра. Албатта, Унинг Ўзи ўта эшитгувчи, ўта кўргувчи зотдир.

57Албатта, осмонлару ерни яратиш одамларни яратишдан каттароқдир. Лекин одамларнинг кўплари билмаслар.

58Кўр билан кўрувчи баробар бўлмас. Иймон келтириб, солиҳ амаллар қилганлар билан ёмонлик қилгувчи ҳам. Жуда ҳам кам эслайсизлар.

59Албатта, (қиёмат) соати келгувчидир. Унда шубҳа йўқ. Лекин одамларнинг кўплари иймон келтирмаслар. (Яъни, қиёмат қоим бўлишига ишонмайдилар. Ишонмаганлари учун ҳам Аллоҳнинг оятлари ҳақида ҳеч қандай ҳужжат-далилсиз талашиб-тортишадилар. Ўзларининг ким эканларини унутиб, кибрга кетадилар. Кибр эса, уларни ҳалокатга элтади. Бу ҳалокатдан, унга элтувчи кибрдан сақланиш учун Аллоҳга ибодат этиш керак, У зотга дуо қилиш керак.)

60Роббингиз: «Менга дуо қилинг, сизга ижобат қилурман. Албатта, Менинг ибодатимдан кибр қилганлар жаҳаннамга хору зор ҳолларида кирурлар», деди. (Аллоҳга банда томонидан қилинадиган дуо, ибодат луғатда бир хил маънони билдиради. Дуо ва ибодат хоҳ сўздан иборат бўлсин, хоҳ амалдан, банда томонидан Аллоҳ таолонинг розилигини излашдир, иймон ила Унинг розилигини сўрашдир. Дуо ва ибодат банданинг Аллоҳ таоло ҳузурида ҳожатманд эканини эътироф этишидир. Ўзининг ночорлигию ожизлигини тан олишидир. Бу ишни фақат иймони борларгина, қалб кўзлари очиқларгина, ўзининг кимлигини англаб етганларгина, инсоф қилганларгина, қалбида Аллоҳга нисбатан кибру ҳаво бўлмаганларгина қиладилар. Буни бандага Аллоҳнинг Ўзи буюргандир.)

61Аллоҳ сизга сукунат топишингиз учун кечани, кўрсатувчи этиб кундузни қилиб берган зотдир. Албатта, Аллоҳ одамларга нисбатан фазлу карам соҳибидир. Лекин одамларнинг кўплари билмаслар.

62Ана ўша Аллоҳ–Роббингиздир. У ҳар бир нарсанинг яратгувчисидир. Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Бас, қаёққа бурилиб кетмоқдасиз?! (Аллоҳга ибодат қилмай, қайси томонга бурилиб кетмоқдасизлар?! Аллоҳнинг айтганини қилмай, қаён қараб кетмоқдасизлар?! Аллоҳнинг оятларига амал қилмай, қаёққа кетмоқдасизлар?!)

63Аллоҳнинг оятларини инкор қиладиганлар ана шундай бурилиб кетурлар.

64Аллоҳ сизга ерни қароргоҳ, осмонни том қилган ва сизларнинг сувратларингизни гўзалувратда қилган, сизларга пок нарсалардан ризқ берган зотдир. Ана ўша Аллоҳ Роббингиздир. Бас, оламларнинг Робби Аллоҳ юксак-баракотли бўлди.

65У зот тирикдир. Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Бас, Унга динни холис қилган ҳолда дуо қилинг. Оламларнинг Робби Аллоҳга ҳамдлар бўлсин. (Аллоҳга холис бўйсунган ҳолда, шариатга тўла амал қилган ҳолда, иймон-эътиқодни ёлғону риёдан пок ўтган ҳолда дуо-ибодат қилинг.

66Сен: «Албатта, мен ўзимга Роббимдан очиқ-ойдин ҳужжатлар келган пайтда сиз илтижо этаётган нарсаларга ибодат қилишдан қайтарилганман ва оламларнинг Роббига таслим бўлишга амр этилдим», деб айт.

67У сизни тупроқдан, сўнгра нутфадан, сўнгра (ёпишқоқ) лахта қондан яратган зотдир. Сўнгра У сизни бувак ҳолингизда чиқарур. Сўнгра камолга етишингиз учун, қари бўлишингиз учун (улғайтирур). Сизнинг ичингизда ундан олдин вафот этадиганлар ҳам бўлур. (Булар) белгиланган ажалга етишингиз учундир. Шоядки ақл юритсангиз. (Бу оятда кибрга кетиб, ўзини унутган, Аллоҳни–холиқини тан олмай қўйган инсонга асли, ожизлиги эслатилмоқда. Яъни, эй одамлар, сизнинг айримларингиз камолга ёки қариликка етишдан олдин вафот этиб кетади. Ҳар лаҳзада тушаётган ҳомилалар, ўлаётган болалар, ёшлар бунинг далилидир. Ҳар бир инсон учун белгилаб қўйилган ажал бор. Ана ўша ажалга етгунча яшайди. Бу ҳам Аллоҳ таолонинг ишидир. Шоядки ушбу ҳақиқатлар устида ақл юритиб, ким эканингизни англаб, Роббингизга ибодат қилсангиз.)

68У зот тирилтирур ва ўлдирур. Қачонки бирор ишни хоҳласа, «Бўл!» дер ва у бўлур.

69Аллоҳнинг оятлари ҳақида талашиб-тортишадиганларни кўрмайсанми?! Қаёққа бурилиб кетмоқдалар?!

70Китобни ва Биз Пайғамбарларимиз ила юборган нарсани ёлғонга чиқарганлар тезда билурлар.

71Ўшанда улар бўйинларида кишанлар ва занжирлар ила тортилурлар.

72Ўта қайноқ сувга. Сўнгра оловда куйдирилурлар.

73Сўнгра уларга: «Ширк келтириб юрган нарсаларингиз қани?!

74Аллоҳдан ўзга» дейилди. Улар: «Биздан йўқолиб қолдилар. Йўқ. Олдин ҳеч
нарсага илтижо қилмаган эдик», дедилар. Аллоҳ кофирларни шундай қилиб,
залолатга кетказур. (Сиз шунчалар азоб уқубатларга дучор бўляпсиз. Қутқаради,
деб у дунёда Аллоҳдан ўзга нарсаларга ибодат қилган эдингиз. Аллоҳга шерик
қилган ўша нарсаларингиз энди қани? Нима учун улар келиб, сизларни қутқариб
олмаяптилар? деб сўралади. Улар аввал ҳақиқатни–сохта худоларининг
ўзларидан йўқолиб қолганларини, азобдан сақлаб қола олмаётганларини тан олиб
туриб, кейин тона бошладилар. Йўқ-йўқ, биз олдин ҳеч кимни ширк келтирмаган
эдик, дейишга ўтдилар.)

75Мана шуларингиз ер юзида ноҳақдан шодланиб юрганингиз ва кибру ҳавога
берилиб юрганингиз учундир.

76Жаҳаннам эшикларидан унда абадий қолгувчи бўлган ҳолингизда киринглар.
Мутакаббирларнинг жойи нақадар ёмон!

77Бас, сабр қил. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Энди Биз ёки сенга уларга
ваъда қилган нарсаларимизнинг баъзиларини кўрсатамиз, ёки сени вафот
эттирамиз. Бас, Бизгагина қайтарилурлар.

78Батаҳқиқ, Биз сендан олдин ҳам Пайғамбарлар юборганмиз. Улардан
кимнингдир қиссасини сенга айтдик ва улардан кимнингдир қиссасини сенга
айтмадик. Ҳеч Пайғамбар Аллоҳнинг изнисиз оят-мўъжиза келтирган эмас. Бас,
қачонки Аллоҳнинг амри келганида, ҳақ ила ҳукм чиқарилур ва ўшанда ботил
иш қилиб юргувчилар зиён тортурлар. (Аллоҳ таоло Қуръони Каримда
Пайғамбаримиз Муҳаммадга (с.а.в.) ва у зотнинг умматларига ўтган
Пайғамбарлардан йигирма тўрттасининг қиссасини айтган. Ўша қиссаларнинг
ҳаммаси билан танишиб чиқилди. Уларнинг ҳаммасида кофирлар томонидан
Пайғамбарларга (алайҳимуссалом) ва мўминларга турли озорлар берилгани, азоб-
уқубатлар ёғдирилгани ҳақида турли маълумотларга эга ҳам бўлинди. Яна
Қуръони Каримда қанчадан-қанча қиссалари келмаган Пайғамбарлар
(алайҳимуссалом) ўтган бўлиб, улар ҳам қийинчилик, озор ва машаққатларга
дучор бўлганлар. Пайғамбарлар ўз ҳолларича одамларга мўъжиза кўрсатиб,
уларни лол қолдиришга уринган эмас. Чунки бу уларнинг иши эмас. Уларнинг
иши Аллоҳнинг таълимотларини халққа етказишдир. Мўъжиза кўрсатиш эса,
Аллоҳга хос ишдир. У зот Ўзи хоҳлаган вақтида, Ўзи хоҳлаган Пайғамбарига
мўъжизани ва уни кўрсатиш изнини беради. Бошқа вақтларда Пайғамбарлар
мўъжиза кўрсатиш ҳақида ташвиш қилишлари керак эмас.)

79Аллоҳ сизларга чорва ҳайвонларини, улардан баъзиларини минишингиз учун
яратди. Улардан баъзиларини ерсизлар.

80Сиз учун уларда манфаатлар бор. Ва улар устида дилларингиздаги ҳожатларга
етишишингиз учундир. Уларда ва кемаларда ташилурсиз.

81Ва У зот сизларга Ўз оят-белгиларини кўрсатур. Бас, Аллоҳнинг қайси
оятларини инкор қилурсизлар?!

82Ер юзида юриб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солмайдиларми?! Улар булардан кўра қувватлироқ ва ер юзида асарлари кўпроқ бўлган эдилар. Бас, уларга касб қилган нарсалари асқотмади.

83Қачонки уларга Пайғамбарлари очиқ-ойдин ҳужжатлар билан келганларида, улар ўзларидаги илм билан мақтандилар. Ва уларни ўзлари истеҳзо қилган нарса ўраб олди.

84Қачонки азобимизни кўрганларида: «Биз Аллоҳнинг ёлғиз Ўзига иймон келтирдик ва Унга шерик қилган нарсаларимизга куфр келтирдик», дедилар.

85Бизнинг азобимизни кўрганларидаги иймонлари уларга мафаат бера олмас эди. Аллоҳнинг бандаларига жорий бўлиб келган суннати шу. Ана ўшанда кофирлар зиён кўрдилар. (Аллоҳ таолонинг жорий этган суннати– қоидаси бўйича, азобни кўрганидан кейин қилинган тавба, келтирилган иймон қабул этилмас. Фурсатнинг борида иймон келтириб, амал қилиб қолиш керак.)

Chapter 41 (Sura 41)

1Ҳа-а. Миим.

2(Бу) Роҳман ва Раҳийм томонидан нозил қилинган.

3Биладиган қавмлар учун оятлари муфассал баён қилинган китобдир.

4Хушхабар бергувчи ва огоҳлантиргувчи бўлган ҳолидадир. Бас, кўплари ундан юз ўгирдилар. Энди улар эшитмаслар.

5Улар: «Қалбларимиз сен даъват қилаётган нарсадан ғилофлардадир, қулоқларимизда оғирлик бор, сен билан бизнинг орамизда эса, парда бор. Бас, сен амалингни қилавер, биз ҳам, албатта, ўз амалимизни қилгувчилармиз», дедилар. (Бу оятда мушрикларнинг Қуръони Карим ва Ислом даъватига муносабатлари ажойиб бир услуб билан баён қилинмоқда.)

6Сен: «Мен ҳам сизга ўхшар башарман, холос. Менга, албатта, илоҳингиз ягона илоҳдир, дея ваҳий қилинур. Бас, Унинг Ўзигагина тўғри юзланинг ва Унга истиғфор айтинг. Мушриклар ҳолига вой бўлсин.

7Улар закотни адо этмаслар ва улар ўзлари охиратда куфр келтиргувчилардир.

8Албатта, иймон келтириб, солиҳ амалларни қилганларга битмас-туганмас ажрлар бор», деб айт.

9Сен: «Сизлар ҳақиқатан ҳам ерни икки кунда яратган зотга куфр келтиряпсизми ва Унга тенгдошлар қўшяпсизми?! Ахир У зот оламларнинг Робби-ку!

10У зот ўша(ер)нинг устида тоғларни қилди, уни баракотли қилди ва унинг (аҳли) ризқини тўрт кунда ўлчовли этиб тақдир қилди. Бу сўровчилар учундир», деб айт. (Ернинг ризқи, яъни ер, аҳлининг ризқи ўлчовли, белгили қилиб қўйилган. Ҳаммаси ўлчовли, ҳаммаси тақдир қилинган.)

11Сўнгра тутун ҳолидаги осмонга юзланиб, унга ва ерга: «Икковингиз ихтиёр қилган ҳолингизда ёки мажбур бўлган ҳолингизда келинг!» деди. Икковлари: «Ихтиёр қилган ҳолимизда келдик», дедилар. ( Ўша вақтда осмон тутун-газ ҳолида эди. (Дунёнинг яратилиши юзасидан илмий изланиш олиб борган олимлар ҳам шу натижани такрорламоқдалар). Шунчалар улкан, мустаҳкам, кучли бўлишларига қарамай, Аллоҳнинг иродаси кетиши билан итоаткорликларини дарҳол изҳор этдилар.)

12Бас, икки кунда етти осмонни барпо этди ва ҳар бир осмонга ишини ваҳий қилди. Биз, у яқин осмонни чироқлар-ла зийнатладик ва қўридик. Бу азизу ўта илмли зотнинг ўлчовидир. (Шундай қилиб, осмонлару ер олти кунда барпо қилинди. У кунлар қандай кунлар эканини Аллоҳнинг Ўзигина билади. Уламоларимиз, агар Аллоҳ таоло хоҳласа, буларни кўз очиб юмгунча яратар эди, лекин бандаларига пухталикни ўргатиш учун шошилгани йўқ, дейдилар. Ахир ҳажмини, ичларидаги нарсаларни тасаввур ҳам қилиб бўлмайдиган даражада кўп ва катта бўлган етти осмоннинг ҳар бирида Аллоҳнинг ваҳийси асосида иш кўрилса-да инсон Аллоҳга куфр келтириб ўтирса, шу тўғри бўладими?! Аллоҳга ширк келтирса, жоизми? Ўзига келган ваҳийни афсона, ёлғон, сеҳр, тўқилган уйдирма дейиши ақлданми?! Бу ваҳийни эскириб қолди, замонга тўғри келмайди, дейиши тўғрими?! Аллоҳ ваҳий қилган дастурни қўйиб, ўзи тўқиб чиқарган дастур асосида яшаши жоизми?! Инсонга яқин осмонга юлдузларни зийнат қилиб яратдик. Ўша юлдузлар осмонни жину шайтонлардан қўриб турадилар)

13Бас, агар юз ўгирсалар, сен: «Мен сизларни Од ва Самудга келган чақмоққа ўхшаш чақмоқ-ла огоҳлантирдим», деб айт.

14Ўшанда Пайғамбарлар уларнинг олдиларидан ҳам, орқаларидан ҳам: «Фақат Аллоҳдан ўзгага ибодат қилманглар», деб келганларида, улар: «Агар Роббимиз хоҳласа, фаришталарни тушурур эди. Албатта, биз сиз билан юборилган нарсага кофирдирмиз», дедилар.

15Од (қавми) бўлса, ер юзида ноҳақдан мутккаббирлик қилдилар. Улар: «Биздан қувватлироқ ким бор?!» дедилар. Уларни яратган Аллоҳ ўзларидан қувватли эканини билмасмидилар?! Улар Бизнинг оятларимизни инкор этар эдилар.

16Бас, Биз устларига шумлик кунларида сарсор шамолини юбордик. Буни уларга ҳаёти дунёнинг хорлик азобини тотдириш учун қилдик. Албатта, охират азоби хор қилгувчироқдир ва уларга нусрат берилмас. («Шумлик кунлари» яъни, ёмонлик кунлари деб оятда Од қавми устига бало шамоли келган кунлар айтилмоқда. У ўта совуқ ва қаттиқ шамол бўлиб, теккан жойини куйдириб кетади.)

17Аммо Самуд бўлса, бас, Биз уларни ҳидоят қилдик. Улар эса, ҳидоятдан кўра кўрликни афзал кўрдилар. Бас, касб қилган нарсалари туфайли уларни хорлик азоби чақмоғи урди.

18Иймон келтирганларга ва тақво қилиб юрганларга нажот бердик.

19Аллоҳнинг душманлари дўзахга (ташланиш учун) жамланадиган, улар тизиб қўйиладиган кунни (эсла).

20Ниҳоят унга етиб келишгач, қулоқлари, кўзлари ва терилари қилиб ўтган нарсалари ҳақида уларга қарши гувоҳлик берадилар. (Аллоҳнинг душманлари бўлган кофирлар жаҳаннам томон ҳайдалганларидан кейин, жаҳаннамга етиб келишгач, гуноҳлари ҳақида қулоқлари, кўзлари ва терилари уларга қарши гувоҳлик берур.)

21Улар териларига: «Нима учун бизга қарши гувоҳлик бердингиз?» дедилар. У(тери)лар: «Ҳар бир нарсани нутқ қилдирган Аллоҳ бизни ҳам нутқ қилдирди. У зот сизларни аввал- бошда яратган ва Унгагина қайтарилурсизлар», дедилар. (Аллоҳ сизларни йўқдан бор қилган зот-ку, нима учун унга душман бўлдингиз ўзи?! Яна, нима учун бизга қарши гувоҳлик бердингиз, дейсизлар!)

22Сиз ўзингизга қарши қулоғингиз, кўзларингиз ва териларингиз гувоҳлик беришларидан яширинмас эдингиз. Лекин Аллоҳ қилаётган амалларингизнинг кўпини билмайди, деб гумон қилар эдингиз. (Сиз гуноҳ ишларни қилаётган вақтингизда одамлар гувоҳ бўлмасин, деб беркинсангиз ҳам, қулоқ, кўз ва териларингиздан беркина олмас эдингиз, бизга қарши гувоҳлик бермайди, деб ўйлардингиз.)

23Ана ўша Роббингиз ҳақида қилган гумонингиз сизни ҳалокатга учратди. Бас, зиёнкорлардан бўлдингиз.

24Агар сабр қилсалар, жаҳаннам уларга макондир. Агар итобни талаб қилсалар, улар итобга қайтарилувчи ҳам бўлмаслар.

25Биз уларга «дўстлар» тайёрладик. Бас, ўшалар уларга олдиларидаги ва ортларидаги нарсаларни зийнатлаб кўрсатдилар ва уларга ҳам ўзларидан олдин ўтган жин ва инсдан бўлган умматлар қатори (азоб) сўзи ҳақ бўлди. Албатта, улар зиёнкор бўлдилар. (Инсонга ёмон иши, гуноҳ амали яхши бўлиб кўриниши энг катта балодир. Одам боласига энг катта мусибат хатолари ва гуноҳларини ҳис этиш туйғусини йўқотиши оқибатида етади. У ўзининг ҳар бир ишини яхши, гўзал деб билади. Унинг атрофидаги дўстлари ҳам буни тасдиқлаб туради. Агар яқин дўстлар унга аввалги гуноҳларини ҳам, бўлажак гуноҳларини ҳам зийнатлаб кўрсатаверсалар, улар уни жаҳаннам томон мақтаб-мақтаб олиб кетаётган бўладилар. Аслида дўстлик эмас, душманлик қилаётган бўладилар. Оқил инсон маслаҳатгўйнинг маслахатидан ким дўст, ким душман эканини билиб олади. Дўст ачитиб гапиради, душман кулдириб. Яқин дўстлари мақтовидан шод бўлиб, ўз амали ўзига зийнатли туюлганлар бориб-бориб ҳалокатга йўлиқдилар.)

26Куфр келтирганлар: «Бу Қуръонга қулоқ солманглар, унга халақит беринг, шоядки ғолиб бўлсангиз», дедилар.

27Бас, албатта, Биз куфр келтирганларга шиддатли азобни тоттирамиз ва, албатта, уларга қилиб юрган амалларининг энг ёмон жазосини берамиз.

28Мана, Аллоҳ душманларининг жазоси дўзахдир. Уларга унда абадийлик диёри бор. Оятларимизни инкор қилганларининг жазоси шудир.

29Куфр келтирганлар: «Эй Роббимиз, бизни адаштирган жин ва инсдан бўлган шахсларни бизга кўрсатгин, уларни оёқларимиз остига олайлик, токи улар энг пастлардан бўлсинлар», дедилар.

30Албатта, «Роббимиз Аллоҳ» деган, сўнгра мустақийм бўлганларнинг устиларидан фаришталар: «Қўрқманглар, маҳзун ҳам бўлманглар, ўзингизга ваъда қилинган жаннат хушхабарини қабул қилинглар.

31Биз ҳаёти дунёда ҳам, охиратда ҳам сизларнинг дўстларингиздирмиз. Сизга у(жаннат)да кўнглингиз иштаҳа қилган нарса бордир ва сизга унда орзу қилинган нарсангиз бордир.

32Бу ўта мағфиратли ва ўта раҳмли зотдан зиёфатдир», деб тушарлар.

33Аллоҳга даъват қилган, солиҳ амалларни қилган ва «Албатта, мен мусулмонларданман!» деган, кишидан ҳам гўзал сўзли ким бор?! (Дунёдаги энг гўзал сўз Аллоҳ таоло йўлига чақирувчи сўздир. Дунёдаги энг гўзал сўзловчи Аллоҳ таолога даъват қилувчининг ўзидир. Аммо ўша сўзнинг ҳақиқатда гўзал бўлиши ва ўша сўзловчининг ўзи энг гўзал сўзловчи бўлиши учун қуруқ даъватнинг ўзи етмайди. Балки даъват билан бирга, солиҳ амал бўлиши ҳамда: «Албатта, мен мусулмонларданман», дейиши керак. Ана ўшандагина, у одам энг гўзал сўз сўзлаган бўлади. Зеро, фақат мусулмонлиги туфайли шу фазлга эга бўлгандир.)

34Яхшилик билан ёмонлик баробар бўлмас. Сен яхшилик бўлган нарса ила даф қил. Кўрибсанки, сен билан орасида адовати бор кимса, худди содиқ дўстдек бўлур. (Бу Ислом даъватчилари учун жуда ҳам зарур бир сифатдир. Ҳар бир нарсани ёмонлик билан эмас, фақат яхшилик билан қарши олиш даражасига етган даъватчигина катта муваффақиятларга эришади. Аммо бу сифатга эришиш осон эмас.)

35Унга фақат сабр қилганларгина эришур. Унга фақат улуғ насиба эгаси бўлганларгина эришур. (Сабр қилмаса, дарҳол ёмон сўзга ёмон сўз қайтаради. Ёмон ишга ёмон иш қайтаради. Бу эса, даъватчига ҳеч фойда бермайди. Аллоҳнинг динига даъват қилувчи шахс кишиларнинг ҳавои нафсларига, ўрганиб қолган одатларига, уларнинг шахсий манфаат деб ўйлаб юрган баъзи бир нарсаларига қарши гапириши керак.)

36Агар сени шайтон васвасасидан бир васваса тутса, Аллоҳдан паноҳ сўра. Албатта, У зот ўта эшитгувчи ва ўта билгувчи зотдир. (Агар шайтон васвасага солиб, сени ёмонликларни яхшилик билан қайтаришан айнитмоқчи бўлса, Аллоҳ таолонинг Ўзидан паноҳ сўра. унга сиғин. У сени сақлайди. «Албатта, У зот ўта эшитувчи ва ўта билувчи зотдир». У ҳар бир муҳтожнинг илтимосини эшитади. Даъватчи буни яхши англаши лозим.)

37Кечаю кундуз, қуёшу ой Унинг оят-белгиларидан. Бас, қуёшга ҳам, ойга ҳам сажда қилманглар. Уларни яратган Аллоҳга сажда қилинг. Гар сиз Унгагина ибодат қилмоқчи бўлсангиз.

38Агар улар мутакаббирлик қилсалар. Роббингнинг ҳузуридагилар Унга кечасию
кундузи тасбиҳ айтурлар. Улар малол олмаслар.

39Яна Унинг оят-белгиларидан, ерни қақраган ҳолда кўришингдир. Бас, Биз унинг
устидан сув тушурсак, у қимирлар ва ўсадир. Уни тирилтирган зот, албатта,
ўликларни ҳам тирилтиргувчидир. Албатта, У зот ҳар бир нарсага қодирдир.

40Албатта, оятларимиз ҳақида эгрилик қиладиганлар Бизга махфий бўлиб
қолмаслар. Дўзахга ташланадиган одам яхшими ёки қиёмат куни омон ҳолида
келадиган одамми?! Нимани хоҳласангиз, қилаверинг. Албатта, У зот нима
қилаётганингизни кўриб тургувчидир. (Бу ояти карима Қуръони Карим
мўъжизаси бўлиб, Аллоҳнинг биру борлиги ва чексиз қудратига далолат қилувчи
борлиқдаги оят-белгиларга нисбатан эгрилик ила муносабатда бўлган
одамларнинг аҳволини баён қилади. Аллоҳнинг оятлари ҳақида эгрилик
қиладиганлар қиёмат куни дўзахга, тўғрилик қиладиганлар жаннатга кирадилар.
Хўш, улардан қайси бири яхши? Ҳамма нарса маълум ва очиқ-ойдин бўлди. Энди:
Хоҳласангиз, қуёшга сажда қилинг. Хоҳласангиз, ойга сажда қилинг. Хоҳласангиз,
Аллоҳнинг оятлари ҳақида куфр сўзлар айтинг. Ҳар бир ишингизни Аллоҳ таоло
кўриб туради. Қиёматда амалингизга яраша жазолайди.)

41Албатта, ўзларига Зикр келганда унга куфр келтирганлар... Албатта, У азиз
китобдир.

42Унинг олдидан ҳам, ортидан ҳам ботил келмас. У ўта ҳикматли ва ўта мақталган
зотнинг туширганидир.

43Сенга айтилаётган нарсаки бор, батаҳқиқ, сендан олдинги Пайғамбарларга ҳам
айтилгандир. Албатта, Роббинг мағфират эгасидир ва аламли азоб эгасидир.

44Агар Биз уни ажамийча Қуръон қилганимизда, албатта: «Унинг оятлари
муфассал баён қилинганида эди. Арабийга ажамчами?!» дер эдилар. Сен: «У
иймон келтирганлар учун ҳидоят ва шифодир. Иймон келтирмайдиганларнинг
қулоқларида оғирлик бордир. У улар учун кўрликдир. Улар узоқ макондан
чақирилаётганлардир», деб айт. (Фаразан Қуръонни араб тилида эмас, бирор
ажамий тилда нозил қилганимизда, кофир мушриклар бунга ҳам гап топар
эдилар. Чунки, аслида, Қуръонга эргашиш ниятлари йўқ.)

45Батаҳқиқ, Биз Мусога китобни бердик. Бас, у ҳақида ихтилоф қилинди. Агар
Роббинг томонидан олдин сўз ўтмаганида, ораларида, албатта, ҳукм чиқариларди.
Албатта, улар у ҳақда гумонли шакдадирлар. (Мусо алайҳиссаломнинг қавми
Таврот ҳақида ихтилоф қилди. Баъзилари иймон келтирди. Баъзилари куфрга
кетди. Худди Қуръонга нисбатан муносабатга ўхшаш муносабат бўлди. Агар
Аллоҳ таоло қиёматда ҳисоб-китоб қилишга сўз бермаганида, китобига куфр
келтирганларни, албатта, азобга дучор этар эди.)

46Ким солиҳ амал қилса, ўзига фойда. Ким ёмонлик қилса, ўзига зарар. Роббинг
бандаларга зулм қилгувчи эмас.

47Соат (Қиёмат) илми Унинг Ўзигагина қайтарилур. Барча меваларнинг
гулкосаларидан чиқиши ҳам, ҳар бир урғочининг нимага ҳомиладор бўлиши ҳам,

нимани туғиши ҳам фақат Унинг илми ила бўлур. У зот уларга: «Менинг шерикларим қани?!» деб нидо қиладиган кунда, улар: «Биз Сенга билдирамизки, бунга биздан бирорта гувоҳ йўқ», дерлар.

48Ва улардан илгари илтижо қилиб юрган нарсалари ғойиб бўлди. Улар ўзларига қочар жой йўқлигига тўла ишондилар.

49Инсон яхшилик тилашни ҳеч малол олмас. Агар уни ёмонлик тутса, у умидсиз тушкундир. (Бу дунёда инсон ўзига яхшилик тилашдан ҳеч тўхтамайди. Унга қанчалик кўп яхшилик етса, яна кўпроқ яхшилик келишини истайди, ҳеч малол олмайди. Аммо озгина зарар етса, қаттиқ хафа бўлиб кетади. Умидсизланиб тушкунликка тушади. Беш кунлик дунёнинг яхшилигига шунчалик қаттиқ ҳирс қўйган, ёмонлигидан шунчалик қўрққан инсон нима учун охиратнинг абадий азобидан қўрқмайди ва абадий яхшилигига қизиқмайди?!)

50Агар Биз унга уни тутган зарардан сўнг Ўзимиздан раҳмат тоттирсак, албатта, у: «Бу меникидир. Мен (Қиёмат) соати қоим бўладир, деб ўйламасман. Агар Роббимга қайтарилсам, албатта, мен учун Унинг ҳузурида гўзал (мукофот) бордир», дер. Бас, албатта, куфр келтирганларга қилган амаллари хабарини берурмиз. Албатта, уларга оғир азобдан тоттирурмиз.

51Қачон инсонга неъмат берсак, у юз ўгирар ва ёнбоши ила узоқлашар. Қачон уни ёмонлик тутса, бас, у узундан-узоқ дуо эгасидир.

52Сен: «Менга айтинглар-чи, агар у Аллоҳнинг ҳузуридан бўлса-ю, сиз унга куфр келтириб юрган бўлсангиз. Хўш, (ҳақдан) узоқ тортишувда бўлганлардан ҳам адашганроқ ким бор?!» деб айт.

53Биз уларга ҳам уфқлардаги, ҳам ўз нафсларидаги оят-белгиларимизни кўрсатамиз. Токи уларга Унинг ҳақлиги равшан бўлсин. Сенинг Роббинг ҳар бир нарсага шоҳид эканлиги кифоя қилмасмиди?! (Дарҳақиқат, ўтган давр ичида Аллоҳ таоло одамларга уфқларда, атроф-жонибида кўплаб ажойиботларни англатиб қўйдики, ўша белгиларни ўрганган одамлар Қуръоннинг ҳақ илоҳий китоб эканини тан олиб, мусулмон бўлмоқдалар. Ершунос, осмоншунос, табиатшунос, ҳайвоншунос ва бошқа турли соҳа олимлари Аллоҳнинг уфқларидаги оят-белгиларини ўрганиб, Аллоҳ таологa иймон келтирмоқдалар. Шунингдек, инсоннинг ўзини ўрганган олимлар ҳам Қуръонни тан олмоқдалар.)

54Огоҳ бўлинглар. Албатта, улар Роббиларига рўбарў бўлишдан шакдадирлар. Огоҳ бўлинглар. Албатта, У зот ҳар бир нарсани ихота қилгувчидир. (Унга рўбарў бўлишдан қочиб қаерга борадилар?)

Chapter 42 (Sura 42)

1Ҳа-а. Мийм.

2Айн. Сийн. Қо-оф.

3Азизу ўта ҳикматли бўлмиш Аллоҳ сенга ва сендан аввалгиларга мана шундай ваҳий қилур.

4Осмондаги нарсалар ва ердаги нарслар уникидир. У зот юксак ва улуғдир. (Осмонда нимаики бўлса, Аллоҳникидир. Аллоҳ таолонинг мулкидир. Ерда нимаики бўлса, Аллоҳникидир. Уларнинг ҳамма-ҳаммаси Аллоҳ талонинг мулкидир. Унинг мулкига ҳеч ким шерик бўла олмас.)

5Осмонлар уст томонларидан ёрилиб кетай дейдир. Фаришталар эса, Роббилари ҳамди ила тасбиҳ айтурлар ва ер юзидаги кимсаларга истиғфор сўрарлар. Огоҳ бўлингким, албатта, Аллоҳ ўта мағфиратли ва ўта раҳмли зотдир. (Аллоҳ таолонинг юксаклиги ва улуғлиги қаршисида чидай олмай, осмонлар ўз устиларидан ёрилиб кетай, деб турадилар.)

6Ундан ўзга «дўстлар» тутганларга Аллоҳ кузатгувчидир. Сен уларга вакил эмассан

7Ана шундай қилиб, Биз сенга шаҳарларнинг онасини ва унинг атрофини огоҳлантиришинг учун, бўлишида ҳеч шубҳа йўқ жамлаш кунидан огоҳлантиришинг учун арабий Қуръонни юбордик. Бир гуруҳ жаннатда, бир гуруҳ дўзахда. (Илмий изланишлар кўрсатдики, Маккаи Мукаррама ернинг қуруқлик қисмининг қоқ маркази экан. Бу ҳақиқатдан, ояти каримадаги «шаҳарларнинг онаси ва унинг атрофини огоҳлантиришинг учун» дегани, бутун ер юзини огоҳлантиришинг учун, дегани эканлиги маълум бўлди. Шу кашфиётга асосланиб, дунёнинг ҳамма нуқтасидан туриб қиблани топиб оладиган асбоб яратилди.)

8Агар Аллоҳ хоҳлаганида, албатта, уларни бир уммат қилар эди. Лекин У зот хоҳлаган кишини Ўз раҳматига киритур. Золимларга эса, ҳеч бир дўст ҳам, ёрдам берувчи ҳам йўқдир.

9Ёки улар ундан бошқа «дўстлар» тутдиларми?! Бас, Аллоҳнинг Ўзигина дўстдир. У зот ўликларни тирилтирур. Узот ҳар бир нарсага қодирдир.

10«Бирор нарсада ихтилоф қилсангиз, унинг ҳукми Аллоҳдадир. Ана ўша Аллоҳ Роббимдир. Унгагина таваккал қилдим ва Унгагина қайтурман».

11У осмонлару ерни йўқдан бор қилгувчи зотдир. У сизларга ўз жинсингиздан жуфтлар яратди. Чорва ҳайвонларини ҳам жуфт қилиб яратди. У зот сизни ўша (жуфтлик) асосида кўпайтирур. У зотга ўхшаш ҳеч нарса йўқдир. У зот ўта эшитгувчи, ўта кўргувчи зотдир.

12Осмонлару ер (хазиналари) калитлари Уникидир. У хоҳлаган одамига ризқни кенг ёки тор қилур. Зотан у барча нарсани ўта билгувчи зотдир.

13У зот сизларга дин этиб Ўзи Нуҳга васият қилган ва сенга ваҳий қилган нарсамизни ҳамда Иброҳим, Мусо ва Ийсоларга васият қилган нарсамизни шариат қилди. «Динни барпо қилингиз ва унда тафриқага тушмангиз», деди. Мушрикларга сен уларни даъват қилган нарса оғир келди. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кишисини (Пайғамбарликка) танлаб олур ва У Ўзигагина илтижо этгувчи кишини ҳидоят қилур. (Эй одамлар, динни Аллоҳ таолодан қандай келган бўлса, шундай барпо қилингиз, унга ана шундай ҳолида амал қилингиз. Дин ҳақида турли тафриқага тушиб, ихтилоф қилмангиз.)

14Улар фақат ўзларига илм келгандан кейингина, ўзаро ҳасад-адоват қилишиб тафриқага тушдилар. Агар Роббингдан (азоблашни) маълум муддатгача (қолдириш) ҳақида сўз ўтган бўлмаганида, улар орасида албатта ҳукм чиқарилган бўлур эди. Албатта, улардан кейин китобга ворис қилинганлар у ҳақида шак-шубҳададирлар. (Динда тафриқага тушганлари учун мазкур нобакор қавмларини аллақачон ҳалок қилиб юбориш керак эди. Аммо, Аллоҳ таолонинг олдиндан ажални белгилаб қўйганигина бу ишни тўсиб турибди. Илоҳий китоб келганда ўзаро ҳасад ва адоват ила тафриқага тушганларнинг китобига ворис қилинган яҳудий ва насоролар Қуръон тушган пайтда ҳам ўз китоблари ҳақида шак-шубҳададирлар.)

15Бас, шунинг учун ҳам даъват қил, ўзингга амр қилинганидек, мустақим тур ва уларнинг ҳавои нафсларига эргашма ҳамда: «Мен Аллоҳ нозил қилган ҳар бир китобга иймон келтирдим ва орангизда адолат ўрнатишга амр қилиндим. Аллоҳ бизнинг Роббимиз, сизнинг ҳам Роббингиз. Бизнинг амалларимиз ўзимиз учун, сизнинг амалларингиз ўзингиз учун. Биз билан сизнинг орамизда жанжал(га ўрин) йўқ. Аллоҳ бизларни жамлайди ва қайтиш ёлғиз Унинг Ўзигадир», деб айт. (Аллоҳ сенга берган динга одамларни даъват қил ва ўз даъватингда Аллоҳ сенга буюрганидек мустақим тур. Ўтган Пайғамбарларнинг динида тафриқага тушган ва китобларига шак-шубҳа қилган нобакор қавмларнинг ҳавои нафсларига эргашма. Эй Пайғамбар, Аллоҳ томонидан менга сиз бандалар орангизда мутлақ адолат ила ҳукм қилишга буюрилдим. Кишиларнинг динига, жинсига, насл-насабига, мансабига, обрў-эътиборига қараб эмас, одамлигига, Аллоҳнинг бандаси эканлигига нисбатан адолат ўрнатишга буюрилдим, деб айт)

16Аллоҳ ҳақида Унга ижобат қилинганидан кейин ҳам талашиб-тортишадиганларнинг ҳужжатлари Роббилари ҳузурида ботилдир, уларга ғазаб бордир ва уларга шиддатли азоб бордир. (Яъни, мўмин-мусулмонлар Аллоҳга ва унинг динига ижобат қилганларидан кейин, кофир ва мушрикларнинг ҳақ эканлигига ҳар қанча ҳужжат-далил келтирсалар ҳам, Аллоҳнинг наздида уларнинг ҳужжат-далиллари ботилдир.)

17Аллоҳ ҳақ ила китобни ва (адолат) тарозуни нозил қилган зотдир. Қаердан билурсан, эҳтимол (қиёмат) соати яқиндир!

18У(қиёмат)га иймон келтирмайдиганлар унинг тезлашини истарлар, иймон келтирганлар эса, ундан қўрқувчидирлар, зотан унинг шубҳасиз ҳақ эканини билурлар. Огоҳ бўлинг! Албатта, (қиёмат) соати ҳақида шубҳа қилгувчилар йироқ залолатдадирлар.

19Аллоҳ бандаларига лутфлидир. У хоҳлаган кишига ризқ берур. У зот кучлигу азиздир. (Яъни, бандаларнинг ким бўлишидан қатъи назар, уларга шафқат қилади, яхшилик кўрсатади, исёнларига қарамай, уларга хайру баракаларини сероб қилиб қўяди.)

20Ким охират ҳосилини истаса, Биз унга ҳосилини зиёда қилиб берурмиз. Ким дунё ҳосилини истаса, Биз унга ўшандан берурмиз ва унга охиратда бирон насиба бўлмас. (Бу дунё ризқини хоҳлаб, ўшанга яраша ҳаракат қилган бандага бу дунё ризқини беради. Аммо бу дунё ризқини истаган ўша бандага охиратдан ҳеч қандай насиба қолмайди. Охират ҳосилини истаган одам эса, бу дунё ҳосилидан ҳам

бошқалардан кўра яхшироқ баҳраманд бўлади. Аллоҳга иймон келтириб, Унинг шариатига амал қилганлар яхши оқибатга эришишлари турган гап.)

21Ёки уларнинг диндан Аллоҳ изн бермаган нарсаларни шариат қилиб берган шерик (худо)лари борми?! Агар ажрим калимаси бўлмаганида, албатта, улар ўртасида ҳукм қилинган бўлар эди. Албатта, золим кимсалар учун аламли азоб бордир. (Динсиз, иймонсиз кишилар, Аллоҳнинг амрига юрмасдан, турли гуноҳ ишларни қиладилар. Гуноҳ ишларга Аллоҳ таоло изн бермагани, уларни ман қилгани жуда ҳам равшан. Аммо баъзи одамлар гуноҳ ва маъсиятларни бемолол қилмоқдалар. Уларга мазкур гуноҳ ва маъсиятларни қилишга ким изн беради? Аллоҳга шерик келтирган худолари ми?! Ўша шерик худолари уларга Аллоҳ изн бермаган ишларни қилишни қонунлаштириб берганми? Агар бандаларнинг амалларига савоб ёки азоб қиёматда бўлиши ҳақидаги ажрим сўзи бўлмаганида, бандалар орасида ҳозироқ ҳукм қилиниб қўйилган бўлар эди.)

22Золимларни ўзлари касб қилган нарсалари(азоби)дан қўрқувчи ўлароқ кўрасан. Ҳолбуки, у уларга тушгувчидир. Иймон келтириб, солиҳ амалларни қилувчилар эса, жаннат боғларидадир. Улар учун Роббилари ҳузурида хоҳлаган нарсалари бордир. Мана шунинг ўзи катта фазлдир.

23Ана ўша, Аллоҳ иймон келтириб, солиҳ амалларни қилган бандаларига бераётган хушхабардир. Сен: «Мен сиздан бу учун ажр эмас, фақат қариндошлик меҳринигина сўрайман», деб айт. Ким яхшилик қилса, Биз унга ўша ишида яхшиликни зиёда қилурмиз. Албатта, Аллоҳ ўта мағфиратли, ўта шукр қилгувчи зотдир. (Ушбу жумла маъноси ҳақида уламоларимиз бир неча хил фикрлар айтишган. Мисол учун, Саъийд ибн Жубайр (р.а) «қариндошлик меҳри» иборасини Пайғамбаримизнинг (с.а.в) аҳл байтлари, деб таъвил қилганлар. Ҳазрати Абдуллоҳ ибн Аббос (р.а) эса, Қурайш уруғлари ичидан ҳар бири турли йўллар билан Пайғамбаримиз Муҳаммадга (с.а.в) қариндошлик ришталари ила боғланар эди, шунинг учун бу жумлада у киши қурайшликларга, даъватлари учун улардан ажр сўрамасликлари, балки қариндошлик ҳақ-ҳурматини ўрнига қўйишини сўраётганлари, ифодаланган, дейдилар. Бундан қариндошчилигимиз ҳурмати менинг ишимга қарши чиқманглар, даъватим йўлини тўсманглар, деган маъно чиқади.)

24Ёки улар: «У (Муҳаммад) Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиди», дейдиларми?! Бас, агар Аллоҳ хоҳласа, қалбингга муҳр босур ва Аллоҳ Ўз сўзлари ила ботилни йўқ қилиб, ҳақни ҳақ қилур. Албатта, у диллардаги нарсани ўта билгувчидир.

25Унинг Ўзи бандаларидан тавбани қабул қилур, гуноҳларини афв этур ва нима қилаётганингизни билур.

26У зот иймон келтириб, солиҳ амаллар қилганларнинг (дуосини) ижобат қилур ва уларга Ўз фазлидан зиёда қилур. Кофирларга эса, уларга, шиддатли азоб бордир.

27Агар Аллоҳ бандаарига ризқни кенг қилиб қўйса, албатта, улар ер юзида ҳаддан ошиб кетурлар, лекин У Ўзи хоҳлаганига ўлчов билан туширур. Албатта, у ўз бандаларидан ўта хабардор ва уларни ўта кўргувчидир.

28У зот (одамлар) ноумид бўлганларидан кейин ёмғирни нозил қилур ва Ўз раҳматини таратур. У валий ва мақталган зотдир.

29У зотнинг оят-белгиларидан осмонлару ернинг яратилиши ва уларда турли жониворларнинг таратиб қўйилишидир. Ва У зот агар хоҳласа, уларни жамлашга қодирдир.

30Сизга қайси бир мусибат етса, бас, ўз қўлингиз қилган касбдандир ва У зот кўпини афв қилур. (Инсоннинг ўзидан ўтмаса, унга бирор мусибат етмайди. Лекин ўта меҳрибон бўлган Аллоҳ бандасини ҳар бир гуноҳи учун мусибатга дучор қилавермайди, фақат баъзиси учунгина мусибатга дучор қилади, кўпини кечириб юборади. Агар Аллоҳ таоло инсонни ҳар бир айби учун мусибатга учратадиган бўлса, инсон дарҳол ҳалокатга юз тутар эди.)

31Ва сиз ер юзида қочиб қутула олмассиз. Ҳамда сиз учун Аллоҳдан ўзга валий ҳам, нусрат бергувчи ҳам йўқ.

32Денгизда тоғдек бўлиб сузиб юргувчи кемалар У зотнинг оят-белгиларидандир.

33Агар У зот хоҳласа, шамолни тўхтатиб қўюр. Бас, у(кема)лар у(денгиз)нинг устида туриб қолурлар. Албатта, ана шунда ҳар бир сабр қилувчи ва шукр қилгувчи учун оят-белгилар бордир.

34Ёки у(кема)ларни аларнинг касби туфайли ҳалок қилур ва У зот кўпни афв қилур.

35Токи Бизнинг оятларимиз ҳақида тортишадиганлар билсинларки, улар учун ҳеч бир қочар жой йўқдир.

36Сизга берилган нарсалар ҳаёти дунёнинг матоҳи, холос. Аллоҳнинг ҳузуридаги яхши ва боқий нарсалар эса, иймон келтирган ва Роббиларига таваккал қилганлар учундир. (Ушбу берилган нарсалар хоҳ молу дунё бўлсин, нима бўлса бўлсин—ҳаммаси бу дунёнинг матоҳи, ўткинчи ҳой-ҳавас, холос. Уларнинг ҳақиқий қадр мезонида ҳеч бир оғирлиги йўқ. Ҳақиқий қадр-қийматга, боқийликка эга нарсалар бошқа томонда —охиратда, Аллоҳнинг ҳузуридадир. Аллоҳнинг ҳузуридаги ўша нарсалар, бу дунё матоҳи каби, ким бўлишидан қатъи назар ҳамма учун эмас.)

37Катта гуноҳлар ва фоҳиша ишлардан четда бўладиган ва ғазабланган вақтда кечириб юборадиганлар учундир.

38Роббиларига ижобат қилган, намозни тўкис адо этган, ишлари ўзаро шуро ила бўлган ва уларга ризқ қилиб берган нарсаларимиздан инфоқ қиладиганлар учундир.

39Ўзларига тажовузкорлик етганда нусрат қозонадиганлар учундир.

40Ёмонликнинг жазоси ўз мислидек ёмонликдир. Ким афв этибислоҳ қилса, унинг ажри Аллоҳнинг зиммасидадир. Албатта, У зот золимларни севмас.

41Албатта, ким ўзига бўлган зулмдан кейин нусрат қозонса, бас, ундайларни
(айблашга) ҳеч йўл йўқ.

42Фақатгина одамларга зулм қиладиган ва ер юзида ноҳақ тажовузкорлик
қиладиганларни (айблашга) йўл бордир. Ана ўшаларга аламли азоб бордир.

43Шубҳасиз, ким сабр қилиб, кечирса, албатта, бу мардлик ишларидандир. (Яна
тавозуъ ила иш кўришга даъват. Яна сабр қилишга даъват. Яна кечиримли
бўлишга даъват. Яхшилар сифати бўлган ушбу сифатларга такрор-такрор даъват
бежиз эмас. Аввало, бу ишларни амалга ошириш осон эмас. Қолаверса, яхши
сифатларга қанча тарғиб қилинса, шунча оз.)

44Аллоҳ кимни залолатга кетказса, бас, унга У зотдан ўзга ҳеч бир валий бўлмас.
Золимларни кўрурсанки, азобни кўрган чоқларида: «(Ортга) қайтишга ҳеч бир
йўл бормикан?» дерлар.

45Сен уларни у(дўзах)га кўндаланг қилинаётганларида хору зор ва қўрққан
ҳолларида кўз қири билан назар солаётганларини кўрурсан. Иймон
келтирганлар: «Албатта, зиёнкорлар қиёмат куни ўзларига ва аҳли аёлларига
зиён қилганлардир» дерлар. Огоҳ бўлингким, албатта, золимлар доимий
азобдадирлар. (Ҳа, кофир, золим ва осийлар дўзахга тўғри қарай олмайдилар.
Балки, фақат кўз қирлари билан назар соладилар. Уларнинг бу дунёдаги
гердайишларидан, шаҳдамликларидан асар ҳам қолмайди. Бирор нарсани гапира
олмай қоладилар. Охиратда эркин гапира оладиганлар мўминлардир.)

46Ва уларга Аллоҳдан ўзга ёрдам берадиган ҳеч қандай валийлар бўлмади. Аллоҳ
кимни залолатга кетказса, бас, унга ҳеч бир (тўғри) йўл йўқдир.

47Аллоҳ томонидан, қайтариб бўлмайдиган кун келмай туриб, Роббингизга ижобат
қилинг! Ўша куни сизга паноҳгоҳ топилмас ва сизга (тушган азобни) инкор
қилгувчи топилмас.

48Агар улар юз ўгирсалар, бас, Биз сени уларга қўриқчи қилиб юборганимиз йўқ.
Сенинг зиммангда фақат етказиш бор, холос. Албатта, Биз инсонга Ўзимиздан
раҳмат тоттирган чоғимизда у ундан қувонур ва агар уларга ўз қўллари тақдим
этган нарса туфайли ёмонлик етса, бас, албатта, инсон куфрони неъмат қилур.
(Яхшилик етганда ҳаддан ошганидек, ёмонлик етганда ҳам ўзини тўғри тута
ололмайди, куфрони неъмат қилади. Аслида эса, яхшилик етса, инсон шукр
қилиб, ёмонлик етса, сабр этиши лозим. Унга нимаики етса, Аллоҳдандир.)

49Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. У зот хоҳлаган нарсасини яратур. У
зот хоҳлаган кишисига қизлар ҳадя этур ва хоҳлаган кишисига ўғиллар ҳадя этур.

50Ёки уларни жуфтлаб ўғил-қиз қилиб берур ва хоҳлаган кишисини туғмас қилур.
Албатта, У зот ўта билгувчи ва ўта қодирдир. (Инсонга ҳамма нарсани фақат
Аллоҳ таоло беришининг ёрқин намунаси фарзанд масаласида кўринади. Айни шу
масалада инсон ўзининг ожизлигини хис этади. Ўз хоҳишига кўра бирон нарсани
бор қила олмаслигини, Аллоҳ таолонинг мадади ва иноятига муҳтож бўлиб
туришини англаб етади.)

51Аллоҳ башар билан гаплашмоғи бўлмаган, магар ваҳий орқали, ёки парда
ортидан ёхуд элчи юборадию, У зотнинг изни ила хоҳлаган нарсасини ваҳий
қилур. Албатта, У зот ўта олий ва ўта ҳикматлидир. (Инсон зоти учун Аллоҳ
Таоло билан бевосита гаплашиш муяссар бўладиган нарса эмас. Аллоҳ билан
башар орасидаги алоқа бовосита бўлур. Воситанинг бир тарафида инсонлар
орасидан танлаб олинган энг етук зотлар, Пайғамбар (а.с)лар турур. Яъни, ўша
воситали гаплашишга ҳам ҳар бир инсон қодир эмас. Энди, одамлар орасидан
танлаб олинган Пайғамбарлар ҳам баробар эмаслар, осмондаги нур сочиб турган
юлдузлар ҳажм ва нур жиҳатидан хилма хил бўлганларидек улар ҳам хилма-
хилдирлар.)

52Ана шунга ўхшаш, Биз сенга Ўз амримиздан бир руҳни ваҳий қилдик. Сен китоб
нималигини ҳам, иймон нималигини ҳам идрок қилмас эдинг. Лекин, Биз уни бир
нур қилдикки, у билан бандаларимиздан кимни хоҳласак ҳидоят қилурмиз.
Албатта, сен тўғри йўлга ҳидоят қилурсан. (Аллоҳ Таоло бу ояти каримада
Қуръони Каримни, Муҳаммад (с.а.в)га ваҳий орқали юборган сўнгги китобини
руҳ-жон, деб атамоқда. Қуръони Карим инсоният учун маънавий руҳдир.)

53Осмонлардаги нарсалар ва ердаги нарсалар Уники бўлган Аллоҳнинг йўлига
(ҳидоят қилурсан). Огоҳ бўлингким, барча ишлар Аллоҳгагина қайтур. (Сен
Аллоҳнинг китоби ваҳийлари ила Аллоҳнинг бандаларини, Аллоҳнинг тўғри
йўлига ҳидоят қилурсан.)

Chapter 43 (Sura 43)

1Ҳа-а. Мийм.

2қ-ойдин китоб ила қасам.

3Албатта, Биз уни арабча Қуръон қилдик. Шоядки ақл юритсангиз.

4Албатта, у ҳузуримиздаги она китобдадир, у олийдир, ҳикматлидир.
(Уламоларимиз, «она китоб»дан мурод Лавҳул Маҳфуз, деганлар. Демак, Қуръони
Карим Аллоҳ таолонинг ҳузуридаги Лавҳул Маҳфузда сақланган. Бу эса, уни
Аллоҳ таоло нақадар зўр қадрлаганини кўрсатади.)

5Наҳотки сиз исрофчи қавм бўлганингиз учун сиздан юз ўгириб, зикр-эслатмани
буриб юборсак?! (Яъни, Қуръонни булар қабул қилмас экан, майли,
юраверсинлар, деб уни бошқаларга томон буриб юборсак бўладими?! Йўқ,
Бизнинг одатимиз бундай эмас. Асл одатимизни билиш учун ўтган Пайғамбар ва
умматларнинг ҳолига бир назар солинг!)

6Аввалгиларга қанчадан-қанча Пайғамбарлар юбордик.

7Улар ўзларига келган ҳар бир Пайғамбарни, албатта, истеҳзо қилганлар.

8Бас, Биз улардан кўра кучлироқларни ҳалок қилганмиз. Аввалгиларнинг мисоли
(зикр бўлиб) ўтди.

9Улардан: «Осмонлару ерни ким яратган!» деб сўрасанг, албатта: «Уларни азиз ва ўта илмли зот яратган», дерлар.

10У зот сизга ерни бешик қилиб берди ва сизга унда йўллар қилиб қўйди. Шоядки, ҳидоят топсангиз. (Аллоҳ сизга ерни чақалоқнинг бешигидек қулай қилиб, ер юзида йўллар ҳам яратиб қўйди. Шоядки бу ҳақиқатларни тушуниб, инсофга келиб ҳидоят йўлига юрсангиз.)

11У зот осмондан ўлчов ила сув туширди. Бас, Биз у(сув) ила ўлик юртни тирилтирдик. Сиз ҳам шунга ўхшаш чиқарилурсиз.

12У зот барча жуфтларни яратган ва сизга кемалар ҳамда чорва ҳайвонларидан минадиган нарсаларингизни қилди.

13Токи сиз уларнинг устига ўрнашгайсизлар, сўнгра уларнинг устига ўрнашиб олгач, Роббингиз неъматини эслаб: «Бизга буни бўйсундирган зот покдир. Биз бунга қодир эмас эдик.

14Ва, албатта, Биз Роббимизга қайтгувчилардирмиз», дегайсиз. (Инсон маркабга минганда аллақандай бир кўтаринкилик, ғурур ва манманлик пайдо бўлганини сезади. Ана шунда унга маркаб миниш имконини берган зотни эсласа ва шу оятдаги дуони ўқиса, ҳамма нарса ўрнига тушади. Имом Муслим ривоят қилган ҳадисда қуйидагилар айтилади: «Расулуллоҳ (с.а.в.) қачон сафарга чиқиб уловга минсалар, уч марта «Аллоҳ акбар», деб такбир айтар ва қуйидагиларни ўқир эдилар: «Бизга буни бўйсундирган зот покдир. Биз бунга қодир эмас эдик. Ва, албатта, биз Роббимизга қайтгувчилардирмиз». Ё Аллоҳ! Биз сендан бу сафаримизда яхшилик ва тақвони, ўзинг рози бўладиган амалларни сўраймиз. Ё Аллоҳ! Ўзинг бизга бу сафаримизни осон қилгин. Унинг узоғини яқин қилгин. Ё Аллоҳ! Сенинг ўзинг сафардаги соҳибсан. Аҳлиаёлдаги халифасан. Ё Аллоҳ! Мен сендан сафар қийинчиликларидан, турли ёмонликлардан, молу мулк ва аҳлиаёлнинг ёмонликка юз тутишидан паноҳ сўрайман».)

15Улар бандаларидан Унга бўлак (ҳукм) қилдилар. Албатта, инсон очиқ-ойдин ношукрдир. (Аллоҳга Унинг бандаларидан бўлмиш фаришталарни У зотнинг бўлаги-фарзанди деб ҳукм қилдилар.)

16Ёки У зот Ўзи яратадиган нарсадан қизлар тутиб, сизларни ўғиллар ила сийладими?

17Қачонки улардан бирортасига, Роҳманга мисол келтирган нарсанинг хушхабари берилса, ғазабга тўлиб, юзи қорайиб кетур.

18Зебу зийнат ичида ўстириладиган ва хусумат пайтида очиқ-ойдин бўла олмайдиган кимсаними?! (Бу оятларда мушрикларнинг, фаришталар Аллоҳнинг қизи, деган эътиқодларига рад келмоқда.)

19Улар Роҳманнинг бандалари бўлмиш фаришталарни аёллар ҳисобладилар. Ёки уларнинг яратилишига гувоҳ бўлдиларми?! Албатта, бу гувоҳликлари ёзилур ва сўроққа тутилурлар!

20Улар: «Агар Роҳман хоҳлаганида, Биз уларга ибодат қилмас эдик», дедилар.
Уларда бу ҳақда ҳеч бир илм йўқ. Улар фақат алжирамоқдалар, холос.

21Ёки Биз уларга у(Қуръон)дан олдин бир китоб берганмизу улар уни маҳкам
тутувчилармi?!

22Йўқ! Улар: «Биз ота-боболаримизни бир динда топдикки, албатта, биз уларнинг
изларидан ҳидоят топгувчидирмиз», дедилар.

23Худди шунингдек, Биз сендан илгари ҳам қайси бир қишлоқ-шаҳарга
огоҳлантиргувчи юборсак, албатта, унинг зодагонлари: «Таъкидки, биз ота-
боболаримизни бир динда топдик ва, албатта, биз уларнинг изларидан
эргашгувчилардирмиз», дедилар.

24У (огоҳлантгирувчи): «Агар мен сизга сиз ота-бобонгизни (эътиқод) устида
топган нарсангиздан ҳам ҳидоятлироқни келтирган бўлсам ҳам-а?!» деди. Улар:
«Биз сиз ила юборилган нарсага кофирдирмиз», дедилар.

25Бас, Биз улардан интиқом олдик. Энди назар сол. (Пайғамбарларни) ёлғончи
қилгувчиларнинг оқибати қандай бўлди?!

26Эсла, Иброҳим отасига ва қавмига: «Мен, албатта, сиз ибодат қилаётган
нарсадан воз кечгувчиман.

27Магар мени яратган зотдангина (воз кечмасман). Албатта, У зот мени ҳидоят
қилур», деган эди.

28Ва бу(сўз)ни у ўз ортидан зурриётига боқий қолгувчи қилди. Шоядки (иймонга)
қайтсалар. (Яъни, Иброҳим алайҳиссалом Аллоҳдан ўзга ҳеч бир илоҳга ибодат
қилмаслик ҳақидаги сўзни, бошқача айтганда, «Ла илаҳа иллаллоҳ»ни ўзидан
кейин келадиган зурриётлари ичида боқий қоладиган қилди. Шоядки
зурриётлари куфр ва ширкдан иймонга қайтсалар.)

29Мен эса, анавиларни ва уларнинг ота-боболарини, то уларга ҳақ ҳамда очиқ-
ойдин Пайғамбар келгунча фойдалантирдим.

30Қачонки уларга ҳақ келганида, улар: «Бу сеҳрдир ва, албатта, биз бунга
кофирдирмиз», дедилар.

31Улар: «Ушбу Қуръон икки шаҳардан (бирида) бўлган улуғ кишига нозил
қилинганида эди», дедилар. (Уларнинг жоҳилий ўлчовлари бўйича молу дунёси
кўп, мансаби, ҳукми ва султони бор одам «улуғ киши» деб эътироф этиларди. Ана
шундай одам Пайғамбар бўлишга лойиқ эди. Ўша пайтда мушрикларнинг бу
мақомга номзодлари ҳам бор эди. Маккада ал-Валид ибн Муғийра, Тоифда
Урвату ибн Масъуд ас-Сақафий исмли одамлар бўлиб, мушриклар ана шулардан
бири Пайғамбар бўлса арзийди, деган фикрда эдилар.)

32Ёки улар Роббингнинг раҳматини тақсимлайдиларми? Биз ҳаёти дунёда
уларнинг ораларида маишатларини тақсимладик ва баъзилари баъзиларини
хизматкор қилиб олишлари учун айримларининг даражаларини айримларидан

устун қилиб қўйганмиз. Роббингнинг раҳмати улар жамлайдиган нарсадан яхшидир.

33Агар одамлар бир миллат бўлиб қолишлари (хавфи) бўлмаганда, албатта, Биз Роҳманга куфр келтирадиганларнинг уйлари шифтини ва унга чиқадиган нарвонларини кумушдан қилиб қўяр эдик.

34Ва уйларининг эшикларини ҳам, устида ёнбошлаб ётадиган сўриларини ҳам (кумушдан қилиб қўяр эдик).

35Ва зебу зийнату безакларни ҳам. Буларнинг ҳаммаси ҳаёти дунёнинг матоҳидан бошқа нарса эмас. Охират эса, Роббинг наздида тақводорлар учундир.

36Ким Роҳманнинг эслатмасидан шабкўр бўлиб олса, Биз унга шайтонни яқин қилиб қўюрмиз, бас, у унга доимий ҳамроҳ бўлур.

37Албатта, у(шайтон)лар йўлдан тўсурлар ва улар ўзларини шак-шубҳасиз ҳидоят топгувчилардек ҳисоблarlar.

38Токи ҳузуримизга келганда: «Қани энди мен билан сенинг оранг мағриб ила машриқчалик узоқ бўлса эди. Бас, сен нақадар ёмон ҳамроҳсан», дер. (Аллоҳнинг зикридан шабкўр бўлиб олган ғафлатда юра-юра, бир куни қиёмат қоим қўпиб: «ҳузуримизга келганда», ҳақиқатни англайди ҳамма бало шайтон билан яқинлиги натижаси эканлигини тушуниб етади.)

39Зулм қилганингиз учун бугунги кунда азобга шерик бўлишингиз ҳам ҳеч фойда бермас.

40Сен карларга эшиттира олармидинг ёки кўрларни ва очиқ-ойдин залолатда бўлган кимсаларни ҳидоятга сола олармидинг?!

41Агар сени кетказсак ҳам, албатта, Биз улардан интиқом олурмиз.

42Ёки Биз уларга ваъда қилинган нарсани сенга кўрсатурмиз. Бас, албатта, Биз уларга (азоб беришга) қодирмиз.

43Бас, ўзингга ваҳий қилинган нарсани маҳкам тут! Албатта, сен тўғри йўлдасан.

44Албатта, у(Қуръон) сенга ҳам шарафдир, қавмингга ҳам. Ва, албатта, сўралурсизлар.

45Сендан олдин Биз юборган Пайғамбарларимиздан сўра: Роҳмандан бошқа ибодат қилинадиган илоҳлар қилган эканмизми?! (Дунё тарихида ҳеч бир Пайғамбар Аллоҳдан бошқага ибодат этишга чақирган эмас. Дунёда ҳеч бир Пайғамбар Аллоҳдан бошқа илоҳга ибодат қилган ҳам эмас. Дунёда ўтган ҳамма Пайғамбарлар фақат Роҳман сифатли Аллоҳ таологагина ибодат қилганлар ва одамларни ҳам фақат Аллоҳнинг Ўзигагина ибодат қилишга чақирганлар.)

46Батаҳқиқ, Биз Мусони Ўз оят-мўъжизаларимиз ила Фиръавнга ва унинг
аъёнларига юбордик. Бас, у: «Албатта, мен оламлар Роббининг
Пайғамбаридирман», деди.

47Бас, қачонки у уларга мўъжизаларимизни келтирганда, улар баногоҳ
у(мўъжиза)лардан кула бошладилар.

48Биз уларга қайси бир оят-мўъжизани кўрсатсак ҳам, албатта, у ўз шеригидан
каттароқ бўлар эди. Шояд (хатоларидан) қайтсалар, деб уларни азоб-ла тутдик.

49Улар: «Эй сеҳргар! Сенга берган аҳдига биноан, биз учун Роббингга дуо қил!
Албатта, биз ҳидоят топгувчилардан бўламиз», дедилар.

50Бас, қачонки улардан азобни аритсанг, тўсатдан улар (аҳдни) бузарлар.

51Фиръавн ўз қавмига: «Эй қавмим! Миср мулки ва мана бу остимдан оқиб турган
анҳорлар меники эмасми?! Кўрмаяпсизларми?!

52Мен мана бу хор, гапини очиқ баён қила олмайдиган кимсадан яхши
эмасманми?

53Унга тиллодан бўлган билакузуклар ташланса ёки у билан бирга фариштталар
ҳамроҳ бўлиб келса бўлмас эдими?!» деб нидо қилди.

54Бас, у қавмини лақиллатди ва улар унга итоат қилдилар. Чунки улар фосиқ
қавм эдилар.

55Бас, қачонки улар Бизни дарғазаб қилишгач, улардан интиқом олдик–уларнинг
барчаларини жамлаб, ғарқ қилдик.

56Бас, уларни ўтмишга айлантирдик ва кейингиларга мисол қилиб қўйдик.

57Ибн Марям мисол келтирилган чоқда сенинг қавминг бирдан шодланиб
қичқирурлар. (Пайғамбаримиз (с.а.в.) Анбиё сурасидаги «Албатта, сизлар ва
Аллоҳдан ўзга ибодат қилган нарсаларингиз жаҳаннам ўтин-тошидирсиз. Сизлар
унга киргувчидирсиз» оятини тиловат қилганларида, Абдуллоҳ ибн аз-Забъарий
ат-Тамимий исмли мушрик: «Бу биз ва бизнинг олиҳаларимиз учунми ёки ҳамма
умматлар учунми?» деб сўраган. Расулуллоҳ (с.а.в.): «У сиз учун ҳамма умматлар
учун», дедилар. У: «Шубҳасиз, энди сени енгдим, Каъбанинг Роббига қасам!
Насоролар Масийҳга, Яҳудийлар Узайрга, Бани Фулон фариштталарга ибодат
қилмайдиларми?! Агар ана ўшалар ҳам жаҳаннамга тушсалар, бизнинг ва
олиҳаларимизнинг жаҳаннамда бўлишига розимиз», деди. Шунда Аллоҳ таоло:
«Албатта, биздан уларга олдин гўзал сўз ўтганлар у (жаҳаннам)дан
узоқлаштирилгандирлар», оятини туширди. «Ибн Марям мисол келтирилган
чоқда сенинг қавминг бирдан шодланиб қичқирурлар» ояти билан ўша ҳодисани
ёдга солмоқда.)

58Улар: «Бизнинг олиҳаларимиз яхшими ёки уми?» дедилар. Улар уни сенга
фақат талашиб-тортишиш учунгина мисол келтирдилар. Зеро, улар хусуматчи
қавмдирлар.

59У фақат бир бандадир. Биз унга неъмат бердик ва уни Бани Исроилга мисол қилдик.

60Агар хоҳласак, ўрнингизга ер юзида халифа бўладиган фаришталар қилиб қўяр эдик.

61Албатта, у(Ийсо) қиёмат соати илми-белгисидир. Бас, сиз у (соат) ҳақида ҳеч шубҳа қилманг ва Менга эргашинг. Мана шу тўғри йўлдир. (Вақти келиб Ийсо қиёмат кунининг белгиси бўлади. Унинг қайта тушишидан қиёмат жуда ҳам яқин қолгани билиб олинади.)

62Шайтон сизни ҳаргиз (тўғри йўлдан) тўсмасин. Албатта, у сизга очиқ-ойдин душмандир.

63Ийсо очиқ-ойдин мўъжизалар билан келган чоғида: «Батаҳқиқ, мен сизга ҳикматни келтирдим ва баъзи сиз ихтилоф қилаётган нарсаларни баён қилиш учун келдим. Бас, Аллоҳга тақво ва менга итоат қилинглар.

64Албатта, Аллоҳ менинг ҳам Роббим, сизнинг ҳам Роббингиздир. Бас, Унга ибодат қилинг. Мана шу тўғри йўлдир», деди. (Ийсо алайҳиссалом қавмларига: «Аллоҳ менинг Роббим», деганлар. Аллоҳ менинг отам, деган эмаслар. Демак, Аллоҳ таоло бошқа бандаларга Робб бўлгани каби, Исога алайҳиссалом ҳам Роббдир. Бу ҳақда бошқа гап бехуда.)

65Бас, уларнинг орасидан фирқалар ихтилоф қилдилар. Зулм қилганлар ҳолига аламли кун азобидан вой бўлсин! (Ийсо алайҳиссалом Бани Исроилга Пайғамбар қилиб юборилган эдилар. У зот Бани Исроилга уларнинг Мусо алайҳиссалом шариати хусусидаги ихтилофларига барҳам бериш, ягона Аллоҳнинг ибодатига чақириш учун ҳикмат ила келган эдилар. Аммо улар бу чақириққа муносиб жавоб бермадилар. Балки Ийсо алайҳиссаломга қарши чиқдилар. Турли фирқаларга бўлиниб олиб, ҳозиргача ихтилоф қилиб келмоқдалар.)

66Улар фақат ўзлари ҳам сезмай қолган ҳолда (қиёмат) соати келиб қолишини кутмоқдалар, холос.

67Ўша кунда тақводорлардан бошқа дўстлар бир-бирларига душмандир. (Қиёмат куни ҳамма ўз оқибатини билгач, гарчи бу дунёда яқин ўзаро дўст бўлса ҳам, бир-бирига душманга айланади. Чунки у дунёда бир-бирларини турли амалларга ундаган дўстларнинг дўзахга тушиб жазо тортишлари аниқ маълум бўлиб қолади. Ана ўшанда, ёмон билан дўст бўлганига афсусланади.

68Эй бандаларим! Бугунги кунда сизга хавф йўқ ва маҳзун ҳам бўлмассиз.

69Оятларимизга иймон келтирганлар ва мусулмон бўлганлар.

70Жаннатга киринглар, сизлар ва жуфтларингиз шод бўлурсизлар.

71Уларга тиллодан бўлган товоқлар ва қадаҳлар айлантирилур. У ерда кўнгил иштаҳа қиладиган ва кўзлар лаззатланадиган нарсалар бордир. Сизлар у ерда абадий қолурсизлар.

72Мана шу қилиб юрган амалларингиз сабабли сизга мерос қилиб берилган
жаннатдир.

73Сизга у ерда кўплаб мевалар бор, улардан ерсизлар.

74Албатта, жиноятчилар жаҳаннам азобида абадий қолурлар.

75У улардан енгиллатилмас ва улар у (азоб)да ноумид ҳолда қолурлар. (Яъни, азоб
аҳли жаҳаннамдан ҳеч енгиллатилмайди. Улар ўша азоб ичида ноумид бўлган
ҳолларида абадий қолиб кетадилар.)

76Биз уларга зулм қилганимиз йўқ. Лекин улар ўзлари золим бўлдилар.

77Улар: «Эй Молик! Роббинг бизни битирсин!» деб нидо қилдилар. У: «Албатта,
сиз туриб қолгувчисиз», деди. (Яъни, дўзахилар ўзларига берилаётган азоблар
оғриғи, алами ва шиддатига чидай олмай, дўзах ишларига қараб турувчи Молик
исмли фариштага қараб: «Эй Молик! Роббинг бизни битирсин!» дейдилар.)

78Батаҳқиқ, Биз сизга ҳақни келтирдик. Лекин кўпларингиз ҳақни ёмон
кўргувчисиз. (Шунинг учун бугунги кунда ушбу аянчли ҳолга тушиб турибсиз.)

79Ёки улар бирон ишга қарор қилдиларми? Бас, Биз, албатта, қарор қилгувчимиз.

80Ёки улар Бизни уларнинг сирларини (билмайди) ва пичирлашиб қилган
маслаҳатларини эшитмайди деб ҳисоблайдиларми? Йўқ! Ҳолбуки, элчиларимиз
уларнинг олдиларида ёзмоқдалар.

81Сен: «Агар Роҳманнинг боласи бўлганида, мен унга ибодат қилгувчиларнинг
биринчиси бўлар эдим», деб айт.

82Осмонлару ернинг Робби, Аршнинг Робби улар қилаётган васфдан покдир.

83Бас, уларни қўйиб бер, ўзларига ваъда қилинаётган кунга рўбарў бўлгунларича
(ёмонликка) шўнғийверсинлар, ўйнайверсинлар.

84У зот осмонда ҳам илоҳдир, ерда ҳам илоҳдир. У зот ўта ҳикматли, ўта
илмлидир.

85Осмонлару ернинг ва уларнинг орасидаги нарсаларнинг мулкига эга бўлган зот
баракотли-буюкдир. (Қиёмат) соати илми Унинг ҳузуридадир. Унгагина
қайтарилурсизлар.

86Аллоҳдан ўзга илтижо қилаётган нарсалари шафоатга эга бўлмаслар. Магар
билган ҳолларида ҳақ шаҳодат берганларгина (эга бўлурлар).

87Агар сен улардан ўзларини ким яратганини сўрасанг, албатта, «Аллоҳ», дерлар.
Бас, қаёққа бурилиб кетмоқдалар?!

88У(Муҳаммад)нинг: «Эй Роббим, албатта, анавилар иймон келтирмайдиган
қавмлардир», деган гапини ҳам (билур).

89Бас, сен улардан юз ўгир ва: «Сизларга салом бўлсин», дегин. Бас, улар тезда билурлар.

Chapter 44 (Sura 44)

1Ҳа-а. Мийм.

2Очиқ-ойдин Китобга қасам.

3Албатта, Биз уни муборак кечада нозил қилдик. Албатта, Биз огоҳлантиргувчи бўлдик. (Ушбу оятда зикр этилаётган, Қуръон нозил қилинган кеча муборак Рамазон ойининг кечаларидан бири бўлмиш «Лайлатул қадр»дир. Бу кеча, дунё тарихидаги энг муборак кечадир. Чунки, бу кечада Аллоҳ таолонинг охирги, баркамол ва бутун инсониятга қиёмат кунигача саодат йўлини кўрсатиб берувчи китоби туша бошлаган.)

4Ўша(кеча)да ҳар бир ҳикматли иш ажратилиб, ҳал қилинур.

5Биз томонимиздан бўлган амрга биноан. Албатта, Биз Пайғамбар юборгувчи бўлдик.

6Роббинг томонидан (кўрсатилган) раҳматдир. Албатта, Унинг Ўзи ўта эшитгувчи, ўта билгувчи зотдир.

7Осмонлару ернинг ва уларнинг орасидаги нарсаларнинг Роббидир. Гар ишонгувчи бўлсангиз.

8Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. У тирилтирур ва ўлдирур. У сизнинг Роббингиз ва ота- боболарингизнинг Роббидир.

9Йўқ! Улар шак-шубҳада, ўйнамоқдалар.

10Бас, осмон аниқ тутунни келтирадиган кунни кут.

11У одамларни ўраб олур. Бу аламли азобдир.

12Эй Роббимиз! Биздан азобни кушойиш қил! Албатта, Биз иймон келтиргувчидирмиз.

13Уларга қаёқдан ҳам эслатма бўлсин. Ҳолбуки, уларга очиқ-ойдин Пайғамбар келган эди.

14Сўнгра ундан юз ўгирдилар ва: «Бу ўргатилган мажнун», дедилар.

15Албатта, Биз азобни озгина кушойиш қилгувчимиз. Албатта, сизлар қайтгувчисизлар. (Биз сиздан азобни озгина кушойиш қиламиз. Аммо сиз бундан ибрат олмайсиз, яна куфрга қайтасиз.)

16Катта ушлаш ила ушлаганимиз куни, албатта, Биз интиқом олгувчимиз. (Бу ушлаш ва интиқом олиш қиёмат кунидадир.)

17Батаҳқиқ, улардан олдин Фиръавн қавмини синадик. Уларга карамли Пайғамбар келди.

18«Сизлар менга Аллоҳнинг бандаларини беринглар. Албатта, мен сизларга ишончли Пайғамбарман.

19Ва Аллоҳга мутакаббирлик қилманг. Албатта, мен сизга очиқ-ойдин ҳужжат келтирурман.

20Ва, албатта, мен ўзимнинг Роббим ва сизнинг Роббингиздан мени тошбўрон қилишингиздан паноҳ сўрадим.

21Ва агар менга иймон келтирмасангиз, мендан четланинг», деб.

22Бас, у(Мусо) Роббига: «Албатта, анавилар жиноятчи қавмдир», деб дуо қилди.

23Бас, бандаларим ила кечаси юриб кет. Албатта, сиз изингиздан қувилурсиз. (Бани Исроилни олиб, кечаси Мисрдан чиқиб кет. Душман, албатта, сизларнинг изингиздан тушади.)

24Ва денгизни сокин ҳолида қўй, албатта, улар ғарқ қилинадиган қўшиндир. (Дарҳақиқат, Фиръавн ва унинг аскарлари ҳам тўхтаб турган денгиз сари тушдилар. Ҳаммалари денгизда очилган йўлга тушиб бўлганларидан кейин шу дамгача иккига бўлиниб сокин турган сув ҳаракатга келди ва уларни ғарқ қилди.)

25Улар ортларидан қанчадан-қанча боғу роғларни ва булоқларни.

26Экинзорларни ва яхши жойларни.

27Ва ўзлари ичида маза қилаётган нозу неъматларни қолдирдилар.

28Мана шундай! Биз у(нарса)ларни бошқа қавмларга мерос қилиб бердик.

29Бас, уларга осмон ҳам, ер ҳам йиғламади ва улар муҳлат берилганлардан ҳам бўлмадилар.

30Батаҳқиқ, Бани Исроилга хорловчи азобдан.

31Фиръавндан нажот бердик. Албатта, у мутакаббир ва ҳаддидан ошганлардан эди. (Фиръавн ва қавмини ҳалок қилиш билан биз Бани Исроилни азобдан озод этдик. Улар унинг қавми қўл остида азоб чекар эдилар.)

32Батаҳқиқ, Биз уларни билиб туриб, оламлар ичидан танлаб олдик.

33Ва уларга оят-мўъзижалардан ичида очиқ-ойдин синов бор нарсаларни бердик. (Аллоҳ таоло Бани Исроилга турли оят-мўъжизалар юборди. Уларда синов бор эди.)

34Албатта, анавилар дерлар:

35«Биринчи ўлимимиздан бошқа ҳеч қандай ўлим йўқ ва биз қайта
тирилтирилувчи эмасмиз.

36Агар ростгўй бўлсангиз, ота-боболаримизни келтиринглар».

37Улар яхшироқми ёки Туббаъ қавмию улардан олдин ўтганларми?! Биз уларни
ҳалок қилдик. Албатта, улар жиноятчи бўлган эдилар. (« Туббаъ» Яман
подшоҳларининг лақабидир. Араблар ичида уларнинг довруғи кенг тарқалган
эди.)

38Осмонлару ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни ўйнаб яратганимиз йўқ!

39Биз уларни фақат ҳақ ила яратдик, лекин кўплари билмаслар.

40Албатта, ажратиш куни барчалари учун белгиланган вақтдир. («Ажратиш куни»
қиёматнинг номларидан бири. У кунда ҳақ ботилдан, мўминни кофирдан, яхши
ёмондан ажратилади. Шунинг учун ҳам « ажратиш куни « деб номланган. Ана
ўша кун ҳамманинг қайта тирилиши ва тўпланиши учун белгиланган вақтдир.)

41У кунда дўст дўстга бирон нарсада асқотмас ва уларга ёрдам ҳам берилмас.

42Магар кимга Аллоҳ раҳм қилсагина (ёрдам берилур). Албатта, У азизва ўта
раҳмли зотдир. (Азиз ва раҳимли сифати ила мўмин-мусулмон, тақводор
бандаларига раҳм қилади, ёрдам беради.)

43Албатта, Заққум дарахти.

44Гуноҳкорлар таомидир.

45У худди эритилган маъдандек қоринларда қайнайдир.

46Қайноқ сувнинг қайнашига ўхшайдир. (Дўзахилар қоринлари очса, нима
ейишади? Уларга қоринлари очганида таом учун Заққум дарахтининг меваси
берилади. Заққум аччиқлиги ва заҳарлилиги билан оғизларда зарбулмасал бўлиб
кетган. Ана ўша заҳар гуноҳкорларга таом бўлади, қоринларида эритилган
маъдан, темир ёки мисдек ёхуд доғ қилинаётган ёғдек қайнаб туради. У худди
сувдек қайнайди.)

47Уни тутиб, жаҳиймнинг ўртасига судраб олиб боринглар!

48Сўнгра боши устидан қайноқ сув азобини қуйинглар!

49Тотиб кўр! Албатта, сен ўзинг «азизу мукаррамсан»!

50Албатта, бу сиз (бўлишида) шубҳа қилиб юрган нарсадир!

51Албатта, тақводорлар омонлик жойида.

52Боғу роғлар ва булоқларда бўлурлар.

53Улар шойи ипак киюрлар, бир-бирларига юзма-юз ҳолда (ўлтирурлар).

54Ана шундай! Ва Биз уларни ҳури ийнларга уйлантирдик.

55Улар у ерда омонлик ҳолларида турли меваларни чақирурлар.

56Улар у ерда биринчи ўлимдан бошқа ўлимни тотмаслар. У зот уларни жаҳийм азобидан сақлар. (Яъни, тақводорлар бу дунёдан у дунёга ўтишда тотган ўлимдан бошқа ўлимни тотмайдилар, жаннатда абадий тирик қоладилар. Ҳамда Аллоҳ таоло уларни дўзах азобидан сақлайди.)

57Бу Роббингдан бўлган фазлдир. Ана шу улкан ютуқдир.

58Бас, албатта, Биз у(Қуръон)ни сенинг тилинг ила осонлаштирдик. Шоядки эсласалар.

59Бас, кутиб тур. Улар ҳам кутгувчидирлар.

Chapter 45 (Sura 45)

1Ҳа-а. Мийм.

2Бу китобнинг нозил қилиниши азиз ва ўта ҳикматли Аллоҳдандир.

3Албатта, осмонлару ерда мўминлар учун оят-белгилар бордир. (Дарҳақиқат, осмонлару ердаги ҳар бир нарса Аллоҳ таолонинг биру борлигига, чексиз қудратига ёрқин далилдир.)

4Ва сизларнинг яратилишингизда ва таратиб қўйган жониворларда аниқ ишонадиган қавм учун оят-белгилар бор. (Инсоннинг яратилишида Аллоҳ таолонинг биру борлигига, куч-қудратига, тадбиру санъатига сонсиз-саноқсиз оят-белгилар бор.)

5Кечаю кундузнинг алмашиб туришида, Аллоҳ осмондан ризқ нозил қилиб, унинг ила ерни ўлимидан кейин тирилтиришида ва шамолларни не йўналишида ақл юритадиган қавм учун оят-белгилар бор.

6Булар Аллоҳнинг оятларидир. Биз уларни сенга ҳақ ила тиловат қилурмиз. Улар Аллоҳни ва Унинг оятларини қўйиб, қайси гапга иймон келтирурлар?!

7Ҳар бир ёлғончи гуноҳкорга ҳалокат бўлсин!

8У ўзига тиловат қилинган Аллоҳнинг оятларини эшитади-ю, сўнгра худди эшитмагандек мутакаббирлик қилиб туриб олади. Бас, унга аламли азоб хушхабарини бер.

9Қачонки Бизнинг оятларимиздан бирор нарса билса, уни истеҳзо қилади. Ана ўшаларга хорловчи азоб бордир.

10Ва ортларида жаҳаннам бор. Уларга касб қилган нарсалари ҳам, Аллоҳни қўйиб тутган «дўстлари» ҳам ҳеч бир нарсада асқотмас. Уларга улкан азоб бордир.

11Бу (Қуръон) ҳидоятдир. Роббилари оятларига куфр келтирганларга аламли
азобнинг ашаддийси бордир.

12Аллоҳ сизга денгизни унда Ўз амри билан кемалар юриши учун ва сиз Унинг
фазлидан исташингиз учун бўйсундириб қўйди. Шоядки, шукр келтирсангиз.

13Ва сизга осмонлардаги нарсаларни ва ердаги нарсаларни—ҳаммасини Ўз
томонидан бўйсундириб қўйди. Албатта, ана шунда тафаккур қиладиган қавм
учун оят-белгилар бордир.

14Сен иймон келтирганларга айт. Аллоҳнинг кунларидан умидвор
бўлмайдиганларни кечирсинлар. Токи У зот бу қавмни касб қилиб юрган
нарсалари учун мукофотласин. (Эй Муҳаммад, сен мўминларга айт, улар ўзларига
озор берган, келажакдаги Аллоҳнинг ҳисоб-китоб кунларидан ноумид бўлган
кофирларни кечирсинлар. Бу эса, Аллоҳ таоло ўша мусулмон қавмни яхши
касбларига кўра мукофотлаши учундир.)

15Ким солиҳ амал қилса, ўзига фойда. Ким ёмонлик қилса, ўзига зарар. Сўнгра
Роббингизга қайтарилурсиз.

16Батаҳқиқ, биз Бани Исроилга китобни, ҳукмни ва Пайғамбарликни бердик,
уларга пок нарсаларни ризқ қилиб бердик ва уларни оламлар ичида афзал
қилдик. (Ўз замонасида, албатта, Бани Исроил ўзгалардан афзал бўлган. Чунки
Таврот уларга туширилган, Пайғамбарлар улардан чиққан.)

17Ва Биз уларга (дин) иши ҳақида очиқ-ойдин баёнотлар бердик. Бас, улар
ўзларига илм келганидан сўнг ўзаро ҳасад-адоват қилибгина ихтилофга
тушдилар. Албатта, Роббинг улар орасида қиёмат куни ихтилоф қилган
нарсалари ҳақида ҳукм чиқарур.

18Сўнгра Биз сени (дин) ишида бир шариатга йўлладик. Бас, унга эргаш,
билмайдиганларнинг ҳавои нафсларига эргашма. (Бани Исроилнинг иши,
юқорида айтилгандек, муваффақиятсиз тамом бўлганидан сўнг биз сени Ислом
шариатига йўлладик.)

19Албатта, улар сендан Аллоҳ томонидан бўладиган ҳеч бир нарсани арита
олмаслар. Ва, албатта, золимлар бир-бирларига дўстдирлар. Аллоҳ
тақводорларнинг дўстидир.

20Бу (Қуръон) одамлар учун қалб кўзлари, аниқ ишонадиган қавм учун ҳидоят ва
раҳматдир.

21Наҳотки ёмонликларни қилганлар уларни иймон келтириб, солиҳ амаллар
қилганларга ўхшаш қилмоғимизни, ҳаётлари ҳам, мамотлари ҳам баробар
бўлишини гумон қилсалар?! Уларнинг қилган ҳукми нақадар ҳам ёмон! (Ушбу
оятда кофир ва осий кимсанинг хаёлидан ўтадиган гумон инкор қилинмоқда.
Кофирлар, бизнинг мўминлардан қаеримиз кам, деб ўйлашлари, гумон
қилишлари мумкин. Бу дунёда ҳам, у дунёда ҳам мўминлар билан баробарликни
даъво этишлари мумкин. Бу даъво мутлақо нотўғридир. Аллоҳ таоло ҳеч қачон
ёмон ишлар қилган кимсаларни иймон келтириб, солиҳ амаллар қилганларга

ўхшатиб қўймайди. Уларнинг икковиларини бу ҳаётда ҳам, охиратда ҳам баробар қилиб қўймайди. Баробар бўлса, адолат қолармиди? Пайғамбар юбориш, китоб тушириш ва динни жорий қилишнинг кераги бўлармиди?)

22Аллоҳ осмонлару ерни ҳақ ила, ҳар бир жон қилган касбига яраша, зулм қилинмаган ҳолида жазосини (мукофотини) олиши учун яратган.

23Айтинг-чи, ҳавои нафсини илоҳ қилиб олган, Аллоҳ уни билиб туриб залолатга солган ва қулоғига ҳамда қалбига муҳр босиб, кўзига парда тортиб қўйган кимсани Аллоҳдан бошқа ким ҳидоят қила олади?! Эсламайсизларми?!

24Улар: «У(ҳаёт) фақат бу дунёдаги ҳаётимиздир. Ўламиз, тириламиз, бизни фақат замон ҳалок қилади», дерлар. Уларнинг бу ҳақда илмлари йўқ. Улар фақат гумон қиладилар, холос. (Булар даҳрийлардир, бизни фақат даҳр(замон) ўлдиради, деганлари учун шу номни олганлар. Улар ўлгандан кейин қайта тирилишни инкор этадилар.)

25Уларга очиқ-ойдин оятларимиз тиловат қилинган чоғда: «Агар ростгўй бўлсангиз, ота-боболаримизни келтиринг-чи?!» дейишдан бошқа ҳужжатлари бўлмас.

26Сен: «Аллоҳ сизларни тирилтирур, сўнгра ўлдирур, сўнгра сизларни (бўлишида) шубҳа йўқ қиёмат кунида жамлар. Лекин одамларнинг кўплари билмаслар», деб айт.

27Ва осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Қиёмат соати қоим бўладиган кунда, ўша кунда ботилчилар зиён тортурлар.

28Ҳар бир умматни тиз чўккан ҳолида кўрурсан. Ҳар бир уммат ўз номаи амалига чақирилур: «Бугунги кунда қилиб юрган амалларингиз бўйича жазо (ёки мукофот) олурсиз», (дейилур). (Яъни, қиёмат кунининг даҳшати кучлилигидан у куни ҳар бир умматнинг чўкаланиб қолган ҳоли кўрилади. Ўша кунда ҳар бир умматга, ҳар бир шахсга, бу дунёда қилган амаллари ёзиб борилган китоб кўрсатилади.)

29«Мана бу китобимиз сизга ҳақни нутқ қилур. Албатта, Биз қилган амалингизни ёзиб турган эдик» (дейилур). (Яъни, мана бу номайи амал китоби фақат ҳақиқатни айтади. Ундаги барча гап ростдир, ёлғони йўқ. У дунёда нима амал қилсангиз, ўшани ўз вақтида аниқ ёзиб турган эдик. Энди шу асосда ҳисоб-китоб этамиз.)

30Бас, иймон келтириб солиҳ амалларни қилганларни Роббилари Ўз раҳматига киритур. Ана ўшанинг ўзи очиқ-ойдин ютуқдир.

31Аммо куфр келтирганларга эса: «Ахир сизга Менинг оятларим тиловат қилинмаганмиди?! Бас, сиз мутакаббирлик қилдингиз ва жиноятчи қавм бўлдингиз.

32Вақтики: «Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир ва (Қиёмат) соатида шубҳа йўқдир», дейилса, «Қиёмат соати нима эканини билмасмиз. Биз фақат гумон қиламиз, холос. Биз аниқ ишонгувчи эмасмиз, дедингиз», (дейилур). (Энди

ҳолингизга нима бўлди? Аллоҳнинг ваъдаси ҳақ эканми? Қиёмат соати қоим бўлар эканми? У ҳақидаги гапларингиз гумондан бошқа гап эмаслигини билдингизми?)

33Ва уларга қилган амалларининг ёмонликлари ўзларига аён бўлди ва уларни ўзлари истеҳзо қилиб юрган нарса ўраб олди. Уларга куфр ва исёнлари учун бериладиган жазо аниқ кўринди ва ўзларича, охират азоби ҳам бўлармиди, деб истеҳзо қилиб юрган азоб уларни ўраб олди.

34«Бугунги кунда худди сиз ушбу кунингизга рўбарў бўлишни унутганингиздек, Биз ҳам сизни унутурмиз. Жойингиз жаҳаннамдир ва сизларга ҳеч ёрдамчилар йўқ.

35Бундай бўлишингиз, албатта, сизнинг Аллоҳнинг оятларини масхара қилиб олганингиз ва сизни дунё ҳаёти ғурурга кетказгани учундир», дейилди. Бас, бугунги кунда улар у(жаҳаннам)дан чиқарилмаслар ва улар итобга ҳам қайтарилмаслар. Жаҳанам азобида қийналиб турган кофиру осийларга айтиладиган бу гаплар, улар учун жуда ҳам оғир маънавий азоб бўлади. Яъни, сиз ёруғ дунёда қиёмат кунига рўбарў бўлишни қандай унутган бўлсангиз, биз ҳам сизни шундай унутамиз. Яъни, сизга раҳм қилишни унутамиз.

36Бас, барча ҳамд осмонларнинг Роббига, ернинг Роббига ва оламларнинг Роббигадир.

37Осмонлару ердаги улуғлик Уникидир. У зот азизу ҳакимдир.

Chapter 46 (Sura 46)

1Ҳа миийм.

2Китобнинг туширилиши Ғолиб ва ҳикматли Аллоҳ тарафидандир.

3Осмонлару ерни ҳамда улар ўртасидаги нарсаларни фақат ҳақ ва белгиланган муддат ила яратдик. Кофирлар бўлса, ўзлари огоҳлантирилган нарсадан юз ўгурувчилардир. (Қуръонни ҳикмат ила нозил қилган ғолиб ва қудратли Аллоҳ осмонлару ерни ҳамда уларнинг орасидаги нарсаларни ҳам ҳақ ила, ҳикмат ила яратган.)

4Сен:« Аллоҳдан ўзга сиғинаётган нарсаларингизнинг хабарини беринг-чи, менга кўрсатинг-чи, улар ердан нимани яратдилар? Ёки осмонларни (яратишда) иштироклари борми? Агар ростгўй бўлсаларингиз, менга бундан (Қуръондан) олдинги китобни ёки илмий асарни келтиринг.»- деб айт.

5Аллоҳни қўйиб, қиёмат кунигича дуосини мустажоб қилолмайдиганларга илтижо этадиганлардан ҳам адашганроқлар борми?! Ҳолбуки, У(бут)лар уларнинг дуосидан ғофилдирлар.

6Одамлар маҳшарга тўпланганда, (бутлар) уларга душман бўлурлар ва ибодатларига ҳам мункир бўлурлар. (Бизга ибодат қилганингиз йўқ, деб инкор қиладилар. Ҳатто шайтон ўзига эргашганлардан тонар экан.)

7Қачонки уларга равшан оятларимиз тиловот қилинса, куфр келтирганлар Ҳақ (Қуръон) уларга келгандаёқ, бу очиқ-ойдин сеҳрдир, дерлар.

8Балки у(Қуръон)ни ўзи тўқиб олган ҳам дерлар. Сен:«Агар уни тўқиб олган бўлсам, Аллоҳдан (келадиган) бирор нарсани мендан қайтаришга қодир эмассиз. У зотнинг Ўзи ҳақида сиз шўнғиётган нарсаларни яхши билувчидир. Мен билан сизнинг ўртангизда гувоҳликка Унинг Ўзи кифоядир. Ва У кечирувчи ҳам раҳмли зотдир», деб айт.

9Сен:»Мен биринчи Пайғамбар эмасман, менга ва сизларга нима қилинишини билмайсман. Фақат, ўзимга ваҳий қилинаётган нарсагагина эргашурман. Мен очиқ-ойдин огоҳлантирувчиман, холос», деб айт.

10Сен:«Айтинг-чи, агар у(Қуръон) Аллоҳдан бўлса-ю, сиз унга куфр келтирсангиз ва ҳолбуки, Бани Исроилдан бир гувоҳ у(Қуръон)га ўхшаш нарсага гувоҳлик бериб, иймон келтириб турибди, сиз эса, кибру ҳаво қиляпсиз. Албатта, Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят қилмайди», деб айт. (Қуръони каримда бузуқ ақидаларни тузатиш, тўғри йўлга бошлаш учун турли услублар қўлланган. бу оятда мушрикларнинг ақидасига шубҳа солиш йўли билан, уларнинг хатода эканликлари баён қилинмоқда.)

11Куфр келтирганлар иймон келтирганларга: «Агар у(Қуръон) яхшилик бўлганида, унга биздан аввал бормасдилар», дерлар. У(Қуръон)дан ҳидоят топишмагач, бу-қадимги уйдирмадир», дерлар. (Кибру ҳавога учган араб бойваччаларининг назарида камбағалларнинг Исломга кириши, Қуръонга ишониши камчилик, айб бўлиб кўринган.Улар ўзларича,»ялангаёқлар юрган йўл яхши бўлармиди?»демоқчилар. Лекин, айни чоқда, Ҳазрати Абу Бакр, Ҳазрати Усмон, Ҳадича онамизга ўхшаш бой, задогонлар ҳам биринчилардан бўлиб Исломга киришганини эътиборга олишмайди. Ислом бойни ҳам, камбағални ҳам, кучлини ҳам, заифни ҳам бир оила аъзоси қилиш учун Аллоҳ тамонидан юборилган дин.)

12У(Қуръон)дан олдин Мусонинг китоби йўл бошловчи ва раҳмат эди. Бу эса, араб тилидаги, тасдиқловчи, зулм қилувчиларни огоҳлантириш учун ва яхшиларга башорат китобидир. (Қуръон ўзидан аввалги китобларда, жумладан, Тавротда келган ақида аслини, илоҳий йўлни, дину диёнатни тасдиқлайди.)

13Албатта «Роббимиз Аллоҳдир» деган, сўнгра бунда мустақим турганларга хавф йўқдир ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

14Ана ўшалар жаннат эгаларидир, унда қилган амаллари мукофотига абадий қолурлар.

15Биз инсонни ота-онасига яхшилик қилишга буюрдик. Онаси унга қийланиб ҳомиладор бўлди ва уни қийланиб туғди. Ва унинг ҳомиласи ва кўкракдан ажратиши ўттиз ойдир. Токи у камолга етиб, қирқ ёшга кирганида: «Роббим Ўзинг менга ва ота-онамга берган неъматларингга шукр қилишимга ва сен рози бўлган солиҳ ишларни қилишимга илҳом бергин. Ва менинг зурриётларимни ҳам солиҳлардан қилгин. Албатта, мен тавба қилдим ва албатта, мен мусулмонларданман, деди. (Аллоҳ таоло инсонни ота-онасига яхшилик қилишга

буюрмоқда. Бу инсонийлик бурчидир, бошқа ҳеч қандай асос йўқ. Инсон фақат инсонлиги учун ота-онасини ҳурмат қилиши, эъзозлаши зарур. Лекин шу билан бирга, оятнинг ўзида ота-онага яхшилик қилишнинг боисларидан баъзиси айтиб ўтилмоқда.)

16Ана ўшаларнинг энг яхши амалларни қабул қилиб, ёмонликларини ўтиб юборурмиз. Улар жаннат эгаларидандир. Уларга берилган ҳақ ваъда шулдир. (Аввалги оятдаги мақтовли сифатларга эга бўлган мўминларнинг қилган яхши амалларини қабул қиламиз, дейди Аллоҳ таоло. Албатта, амални қабул қилгандан сўнг унинг мукофати ва савобини ҳам кўпайтириб беради.)

17Ота-онасига: «Уфф сизларга, (қабрдан) чиқарилишимнинг ваъдасини бераяпсизларми?! Мендан аввал ҳам асрлар ўтган-ку!» деган кишига, Аллоҳдан мадад сўраган ҳолда улар: «Ҳолингга вой бўлгур, иймон келтир, албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир», дедилар. У бўлса «Бу ўтганларнинг афсоналари, холос», дер.

18Ана ўшаларга ўзларидан аввал ўтган жин ва инс умматлари қаторида (азоб) сўзи ҳақ бўлгандир. Албатта, улар зиён кўрувчилардан бўлдилар.

19Ҳар бирларига қилган амалларига яраша даражалар бордир. Ва уларга амалларининг (мукофат ёки жазоси) тўлиқ берилур ва уларга зулм қилинмас. (Ушбу оятда ҳар бир инсонга бу дунёда қилган амлига яраша у дунёда даража берилиши таъкидланмоқда. Қиёматда яхшиларни тўплаб жаннатга, ёмонларни дўзахга киритиб юбориш билан кифояланмаслиги маълум бўлмоқда. Балки ҳар бир инсон бу дунёда қилган амалига қараб алоҳида даражага эга бўлади. Заррача яхшилик ҳам, ёмонлик ҳам ҳисоб-китобдан четда қолмайди. Кўп яхшилик қилганларнинг даражалари жаннатда олий бўлади. Шунинг учун яхшиликни иложи борича кўпроқ қилишга уриниш керак.)

20Куфр келтирганлар дўзахга кўндаланг қилинган кунда (уларга): «Ҳаёти дунёдаёқ ҳузур ҳаловатингизни кетказиб, мазасини татиб бўлгансиз. Бугунги кунда ер юзида ноҳақ кибру ҳаво ва фисқу фасод қилганингиз учун хорлик азоби ила жазоланасиз», дейилур.

21Ўз қавмини қум тепаликларда огоҳлантирган Однинг биродарини эсла! Ва ҳолбуки, ундан аввал ҳам, кейин ҳам огоҳлантирувчилар ўтган. «У зотдан ўзгага ибодат қилманглар, албатта, мен улуғ кунда бошингизга тушадиган азобдан қўрқурман», (деб). («Однинг биродаридан» мурод Пайғамбар Ҳуд алайҳиссаломдир. У киши ўз қавми Одга Аллоҳ томонидан Пайғамбар қилиб юборилганлар. Од қавми «Боида» арабларидан бўлиб, асли Арабистон ярим оролининг жанубида, Ҳазарамавт томонда, баландлик–қумтепа жойларда яшаган. (Исмоил алайҳиссаломдан аввал ўтган арабларни «Боида» араблари дейилади.)

22Улар:«Бизни худоларимиздан оздиришга келдингми? Агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга ваъда қилаётган нарсангни келтир», дедилар.

23У:«Албатта, илм Аллоҳнинг ҳузуридадир. Мен нима билан юборилган бўлсам, шуни етказмоқдаман. Лекин сизларнинг жоҳил қавмлигингизни кўриб турибман», деди. (Кофирлар Пайғамбардан въда қилинаётган азобни тезроқ

келтиришни талаб қилишди. Пайғамбар эса, менга сизларни огоҳлантириш топширилган эди, шуни бажардим, азобнинг қачон келишининг илми эса фақат Аллоҳнинг ҳузурида. Мен унинг вақтини ҳам, шаклини ҳам билмайман, дедилар.)

24У(азоб)нинг водийлари томон кўндаланг бўлиб юрганини кўришганда, бу кўндаланг бўлувчи, бизга ёмғир ёғдирур, дедилар. Йўқ! Бу ўзингиз орзиқиб сўраган нарса, аламли азоби бор бўрондир.

25У Роббисининг амри ила ҳар бир нарсани вайрон қилур. Бас, масканларидан бошқа нарса кўринмай қолди. Жиноятчи қавмларни шундоқ жазолайрмиз. (Од қавмига юборилган шамол алоҳида азоб шамоли эди. У Аллоҳнинг амри ила нимага тегса, вайрон (ҳалок) қилиши керак эди.)

26Ва, дарҳақиқат, Биз уларга сизга бермаган имконларни берган эдик. Ҳамда қулоқ, кўз ва қалблар ато этдик. Бас, на қулоқлари, на кўзлари ва на қалблари уларга ҳеч бир фойда бермади. Чунки улар Аллоҳнинг оятларини инкор қилган эдилар. Бас, уларни ўзлари масхара қилган нарса (азоб) ўраб олди.

27Ҳақиқатда, атрофингиздаги шаҳар-қишлоқларни ҳалокатга учратдик ва шоядки, ўзларига қайтсалар, деб ҳужжат-далилларни баён қилдик. (Аллоҳ таоло Макка мушрикларига ўзлари хабардор бўлган, уларнинг атрофида куфри ва инкори туфайли ҳалокатга учраган Од, Самуд, Сабаъ ва Лут қавмларини эслатмоқда.)

28Қани энди, Аллоҳни қўйиб, (У зотга) яқинлаштирувчи деб тутинган худолари уларга ёрдам берсалар эди. Йўқ! Улар ғойиб бўлдилар ва бу уларнинг уйдирма ҳамда тўқиган бўҳтонларидир. (Аввалги оятларни ўрганиш жараёнида тушунганимиздек, мушриклар буту санамларга, булар бизни катта худога яқирлаштирадилар, шафоат қиладилар, деб эътиқод қилар эдилар.)

29Ва сен томон бир гуруҳ жинларни Қуръон эшитишга бурганимизни эсла. Унга ҳозир бўлганларида: «Жим, қулоқ осинглар!», дедилар. Қачонки, қироат охирлаганда, ўз қавмларига огоҳлантирувчи бўлиб қайтдилар: (Оятдан маълум бўляптики, жинларнинг Қуръонга қулоқ осишлари тўсатдан, кутилмаганда содир бўлмаган, балки уларни Аллоҳ таолонинг Ўзи буриб қўйган. Бу фазлни Пайғамбар алайҳиссаломга ҳам эслатмоқда.)

30«Эй, қавмимиз! Биз Мусодан кейин туширилган, ўзидан аввалги нарса(китоб)ларни тасдиқловчи, ҳақ(дин)га ва тўғри йўлга ҳидоят қилувчи китобни эшитдик.

31Эй, қавмимиз, Аллоҳнинг даъватчисига жавоб беринг ва Унга иймон келтиринг: У зот сизларнинг гуноҳларингизни мағфират қиладир ва аламли азобдан сақлайдир. (Жинлар Қуръони Каримдан баъзи оятларни тинглашлари билан, уни инсу жинга юборилган илоҳий китоб эканлигини тушуниб етганлар. Шунингдек, Муҳаммад алайҳиссаломни Аллоҳнинг даъватчиси эканликларини, у зотнинг чақириқларига жавоб бериш лозимлиги, Аллоҳга иймон келтириш вожиблигини ҳам англаб етганлар. Энг муҳими, охиратни, қиёмат кунини билганлар, унда аламли азоблар борлигини, Аллоҳга иймонгина у азобдан сақлаб қолиши

мумкинлигини фаҳмлаганлар. Афсуски, инсонлар бу борада жинларчалик ҳам эмаслар.)

32Кимки, Аллоҳнинг даъватчисини қабул қилмаса, бас у ер юзида қочиб қутила олувчи эмасдир ва унга У зотдан ўзга валийлар ҳам йўқдир. Ана ўшалар очиқ-ойдин залолатдадир»,дедилар.

33Улар осмонлару ерни яратган ва уларни яратишда беҳол бўлмаган зот–Аллоҳ, ўликларни ҳам тирилтиришга қодир эканини англаб етмадиларми? Зеро, У зот ҳар бир нарсага қодирдир.

34Куфр келтирганлар дўзахга кўндаланг қилинган кунда: «Бу ҳақиқат эмасми?!» (дейилур).Улар, Роббимизга қасамки, худди шундоқ, дерлар. У зот:«Бас, куфр келтирганингиз учун азобни тотинглар», дер.

35Бас, азму-матонат соҳиби бўлган Пайғамбарлар сабр қилгандек, сабр қил, уларга (азоб етишига) шошилма!Улар ваъда қилинган нарсани кўрганларида худди (бу дунёда) кундуздан бир лаҳзагина тургангa ўхшарлар. Бу етказишдир! Бас, фақат фосиқ қавмларгина ҳалок қилинур! (Аллоҳ таоло ушбу оятда кофир, мушрик ва динсизлар доимо мўмин- мусулмонларга зулм қилиб, озор бериб, тазйиқ ўтказиб келаганликларини эслатмоқда. «Улул азм», яъни сабр матонат соҳиби бўлган Пайғамбарлар–Нуҳ, Иброҳим, Мусо, Ийсо алайҳиссаломлардир. Бу буюк Пайғамбарларнинг ҳар бирларининг бошларига иймон йўлида, дину диёнат йўлида қанчадан-қанча кулфатлар ёғилган. Лекин улар сабр матонатда зарбулмасал бўлганлар. Оятда Қуръон, етказиш, деб аталмоқда.)

Chapter 47 (Sura 47)

1Куфр келтирган ва Аллоҳнинг йўлидан тўсганларнинг амалларини У зот ботил қилди. (Иймонсизларнинг қилган яхшиликлари ҳам ажр-савобсиз бўлади. Инсон Аллоҳга ишонмаса, кофир бўлса, Аллоҳ унга қандоқ қилиб савоб ато этади.)

2У зот иймон келтирган, солиҳ амалларни қилган ва Муҳаммадга нозил қилинган нарса(Қуръон)га–ҳолбуки у Роббиларидан келган ҳақдир–иймон келтирганларнинг айбларини беркитур ва аҳволларини яхшилар.

3Ундоқ бўлишига, албатта, куфр келтирганларнинг ботилга эргашганлари ва иймон келтирганларнинг Роббиларидан бўлган ҳаққа эргашганликлари сабабдир. Аллоҳ кишиларга ўзларининг мисолларини шундай келтиради.

4Қачонки куфр келтирганлар билан тўқнашсангиз, бас, бўйинига урмоқ керак. Вақтики, уларни тор-мор қилсангиз, бас, маҳкам боғланг. Сўнгра ёки миннат, ёки товон олишдир. Ҳаттоки уруш ўз анжомларни қўйгунча. Ана шундай. Аллоҳ хоҳласа, улардан Ўзи ғолиб келарди, лекин баъзиларингизни баъзиларингиз ила синаш учун (қилди). Аллоҳ йўлида қатл қилинганларнинг амалларни У зот ҳеч зое қилмас.

5Албатта, уларни ҳидоят қилар ва аҳволларни яхшилар.

6Ҳамда Ўзи уларга таърифлаб берган жаннатга киритар. (Бу оятда урушдан бошқа илож қолмаган майдонда тўқнашув бўлгандан сўнг қилинадиган ишлар ҳақида сўз кетмоқда.)

7Эй иймон келтирганлар! Агар Аллоҳга ёрдам берсангиз, сизга ҳам ёрдам берадир ва қадамларингизни собит қиладир.

8Ва куфр келтирганларга бахтсизлик ва амалларини зое қилиш бўлур.

9Бу уларнинг Аллоҳ нозил қилган нарсани хуш кўрмаганлари сабабидандир. Бас, У зот амалларини ботил қилди.

10Ер юзида юриб, ўзларидан аввалгиларнинг оқибати қандоқ бўлганлигига назар солмасларми? Аллоҳ уларни вайрон қилди-ку! Кофирларга ҳам шунга ўхшаш бўлур.

11Шундоқ бўлиши, албатта, Аллоҳ иймон келтирганларга дўст эканлигидан ва албатта, кофирларга дўст йўқлигидандир.

12Албатта, Аллоҳ иймон келтирганлар ва яхши амал қилганларни тагидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритур. Куфр келтирганлар ҳузур қилурлар ва худди чорва ҳайвонлари егандек ерлар ва дўзах уларнинг жойидир. (Бу ерда гап ҳақиқий ва ниҳоий насиб ҳақида кетаяпди. Кофирларга бу дунёда мол каби еган таомидан ўзга насиба йўқ.)

13Кўпгина шаҳарлар сени чиқарган шаҳарингдан кўра қувватлироқ эди, уларни ҳалок қилдик. Бас, уларга нусрат берувчи йўқдир. (Бу ояти карима Расулуллоҳ соллоллоҳу алайҳи васалламга Маккаи Мукаррамани ташлаб, мажбуран Мадинаи Мунавварага ҳижрат қилиб кетаётган йўлларида нозил бўлган.)

14Ўз Роббисидан (аниқ) ҳужжатга эга бўлган шахс ёмон амали ўзига зийнатли кўринган ва ҳавои нафсига эргашганларга ўхшаши мумкинми?!

15Тақводорларга ваъда қилинган жаннатнинг мисоли: ичида айнимаган сувли анҳорлари, таъми ўзгармаган сутли анҳорлари, ичувчиларга лаззатбахш хамр-шаробли анҳорлари, мусаффо асалли анҳорлари бор. Улар учун у ерда барча мевалар ва ўз Роббиларидан мағфират бор. Ўшалар оташда мангу қолувчи ва ўта қайноқ сув ила суғорилиб, ичаклари титилиб кетган кимсага ўхшайдиларми?

16Ва улардан сенга қулоқ осадиганлари бор. Ҳузурингдан чиққанларида эса, илм берилганларга: «Ҳали у нима деди?» дерлар. Ана ўшалар қалбларига Аллоҳ тамға босганлар ва ҳавои нафсларига эргашганлардир.

17У зот ҳидоят топганларнинг ҳидоятини зиёда қилгай ва уларнинг тақволарини бергай.

18Улар (қиёмат) соатининг бирдан келишидан бошқа нарсага интизор бўлишаётгани йўқ. Дарвоқеъ, аломатлари келиб ҳам қолди. Агар у келиб қолса, улар қаердан эслатма олурлар?! (Пайғамбар алайҳиссаломнинг мажлисларига кириб ҳеч нарсани тушунмай чиқаётган ғофил мунофиқлар ва уларнинг

издошлари нимани кутишяпти? Уларга нима керак? Улар қиёмат соатининг бирдан, тўсатдан келиб қолишидан бошқа нарсани кутишаётгани йўқ. Қиёматнинг аломатлари эса, келиб қолди. Демак, ўзининг келиши ҳам яқин. Қиёматнинг энг катта аломатларидан бири Муҳаммад алайҳиссаломнинг Пайғамбар этиб юборилишлари.Чунки у киши Пайғамбарларнинг охиргиларидирлар. У кишидан кейин Пайғамбар келмайди, балки қиёмат келади.)

19Бас, билгин: Аллоҳдан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ, ўзингнинг, мўминларнинг ва мўминаларнинг гуноҳларини мағфират қилинишини сўра. Аллоҳ сизларнинг кезар жойларингизни ҳам, борар жойларингизни ҳам билур. (Аллоҳ таолонинг «Билгин» деб хитоб қилиши ақида масаласида билим зарурлигига таъкиддир. Бу ишда кўр-кўрона тақлид фойда бермайди. Демак, «Аллоҳдан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ»лигига ақида қилиш билим асосида бўлиши жуда ҳам яхши бўлар экан.)

20Ва иймон келтирганлар, бирон сура нозил қилинса эди, дерлар. Вақтики, аниқ сура нозил қилиниб, унда уруш зикр қилинса, қалбларида касали борларни сенга жон бераётганнинг қарашидек қараётганини кўрасан.

21Уларга тоат ва яхши сўз яхшироқдир, бас, иш жиддийлашганда, Аллоҳга содиқ қолсалар, ўзларига яхши бўлур эди. (Иймон саодатига муяссар бўлганлар доимо ўзлари иймон келтирган Зотдан фармон бўлишини орзиқиб кутадилар. Чунки уларнинг энг улкан саодати фармони илоҳийга амал қилиб Аллоҳга қурбат ҳосил қилишдир. Худди шу туйғу уларни «Ва иймон келтирганлар, бирон сура нозил қилинса эди, дейдилар», каби мавқифига сабаб бўлган. Ўша орзу қилинган сура нозил қилинса, нима бўлади? У вақтда мўмин мусулмонлар хурсандлик ила унга амал қилишни бошлайдилар.Ўзларининг иймонда содиқликларини исбот қиладилар. Аммо шундай пайтда мунофиқларнинг ҳақиқий башаралари намоён бўлади, уларнинг риё пардалари йиртилади.)

22Эҳтимол, (иймондан) юз ўгирсангиз, ер юзида фасод қилиб, қардошлик ришталарини узарсиз?! (Бу оятда иймондан юз ўгириб, жоҳилиятга қайтишдан келадиган бу дунёдаги зарарлар эслатилмоқда.)

23Ана ўшаларни Аллоҳ лаънатлади, уларни кар қилди ва кўзларини кўр қилди.

24Қуръонни тадаббур ила ўйлаб кўрмасларми? Ёки қалбларида қулф борми? (Ҳар бир оятни, ҳар бир сўзни чуқур тушунишга ҳаракат қилиш Қуръонни тадаббур қилишдир. Ўшанда парда кўтарилади, ҳамма нарса равшанлашади, қалб ҳаловот топади, виждон мусаффо бўлади.«Қалбларида қулф» бўлса, унда ҳамма нарса берк, уларга ҳеч нарса, жумладан, Қуръон нури ҳам кирмайди.)

25Албатта,ҳидоят равшан бўлгандан сўнг ортларига қайтганларга шайтон зийнатлаб кўрсатди ва уларни ўша йўллади. («Ортларига қайтганлар»дан мурод мунофиқлардир, улар ҳидоят–иймон нима эканлигини равшан кўрган, мўминликка яқин бўлган эдилар,лекин ортга қайтдилар. )

26Ундоқ бўлишлиги, албатта, уларнинг Аллоҳ нозил қилган нарсани хуш кўрмаганларга: »Сизларга баъзи ишларда итоат қиламиз», дейишлари

сабабидандир. Ва ҳолбуки Аллоҳ сир-асрорларини билиб турибди. (Оятдаги «Аллоҳ нозил қилган нарсани хуш кўрмаганлар»дан мурод яҳудийлардир.)

27Фариштaлар юзларига ва ортларига уриб жонларини олаётганларида қандоқ бўларкин?!

28Бундай бўлиши, албатта уларнинг Аллоҳни ғазаблантирган нарсага эргашганлари ва Унинг розилигини хуш кўрмаганликлари сабабидандир. Бас, У зот амалларини ҳабата қилди.

29Қалбларида касал борлар, Аллоҳ уларнинг қаттиқ ҳасадларини ошкор қилмайди, деб ҳисоблайдиларми?! (Мунофиқлар ўзларича, мунофиқлик санъатини қоиллатиб қўямиз, бизнинг Исломга, мусулмонларга бўлган душманлигимизни ҳеч ким билмайди, деб ўйлашади.)

30Агар хоҳласак, Биз уларни сенга кўрсатамиз, таъкидки, сен уларни сиймоларидан танийсан, албатта, сен уларни гап оҳангларидан танийсан. Аллоҳ амалларингизни билиб турур. (Мунофиқлар ўз кирдикорларини қанчалик яширсалар ҳам, ўзларини Ислом учун фидокор қилиб кўрсатсалар ҳам, Қалбларида касали бўлгани учун нифоқлари ошкор бўлади.)

31Ва таъкидки, Биз сизларни синаймиз, токи сизлардан мужоҳидларни, сабрлиларни билсак ва хабарларингизни имтиҳон этсак. (Синов Аллоҳ таолонинг Ўзи учун эмас. У шундоқ ҳам ҳамма нарсани–одамларнинг кимлигини, сир яширганлари-ю ошкорини, имконияти-ю хоҳишини–барча-барчасини яхши билади. Аммо одамлар бу нарсани англамайдилар. Инсонларнинг бу нарсаларни англаши келажак ҳаётларида ёрдам беради.)

32Албатта, куфр келтирганлар ва Аллоҳнинг йўлидан тўсганлар ҳамда ҳидоят аниқ бўлгандан сўнг Пайғамбарга қарши чиққанлар Аллоҳга ҳеч зарар келтира олмаслар. Ва уларнинг амалларини У зот ҳабата қилур. (Булар у зотнинг ҳаётлик даврларида шахсларига, динларига, Қуръонларига, саҳобаларига қарши чиққанлардир. Пайғамбарнинг вафотларидан сўнг эса у кишининг динларига, шариатларига, суннатларига, даъватларига,умматларига қарши чиқанлардир.)

33Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга итоат этинг ва Расулга итоат этинг. Ва амалларингизни ботил қилмангиз.

34Албатта куфр келтирганлар ва Аллоҳнинг йўлидан тўсган, сўнгра кофир ҳолларида ўлганларни Аллоҳ ҳеч-ҳеч мағфират қилмас.

35Бас, бўш келманглар ва ўзингиз устун бўлиб туриб, ярашга чақирманглар. Аллоҳ сиз билан ва амалларингизни ҳеч-ҳеч камайтирмас. (Аллоҳнинг йўлидаги кураш осон бўлмайди. Лекин дин учун хизмат қилувчи мўминлар доимо устун бўладилар. Устун турганлар эса «бўш келманглар» деган хитобни доимо ёдда тутишади. Улар ҳамма тарафдан устун.)

36Албатта, бу дунё ҳаёти ўйин ва кўнгил хушидир ва гар иймон келтирсангиз ва тақво қилсангиз, У зот ажрларингизни берур ва молу дунёларингизни сўрамас.

37Агар сиздан уларни сўраса, қийнаса, бахиллик қилурсизлар ва кек-ҳиқдларингизни чиқарадир.

38Ҳой сизлар! Анавилар! Аллоҳнинг йўлида нафақа қилишга чақирилсангиз, бас, баъзиларингиз бахиллик қилурсизлар. Ва ким бахиллик қилса, албатта, ўзига бахиллик қиладир. Ва, ҳолбуки, Аллоҳ бой, сизлар камбағалсизлар. Ва агар сиз юз ўгириб кетсангиз, У зот сиздан бошқа қавмни ўрнингизга келтирур, улар эса сизларга ўхшаган бўлмаслар. (Аллоҳ таоло инсон табиатини қанчалик дақиқ билишини таъкидламоқда. Сахийлик, Аллоҳнинг йўлида мол сарфлашдек фазилатлар кўп мусулмонларга хос бўлиб, уларнинг бу борадаги ишлари тарих саҳифаларида боқий қолган. Шу билан бирга, баъзи бахиллар ҳам бўлган, бу ҳам воқеаликдир. Қуръони карим ушбу оятда шу бахилликни муолажа қилмоқда.)

Chapter 48 (Sura 48)

1Албатта Биз сенга равшан фатҳни бердик. («Фатҳ» сўзи луғатда «очиш» маъносини англатиб, истилоҳда бирор юртни Исломга қўшишга айтилади. Мусулмонлар бирор жойга бориб, хоҳ уруш билан, хоҳ сулҳ билан Исломга киритсалар, ўша ерни «фатҳ қилинди дейдилар. Бу оятдаги «Фатҳ»дан мурод - Ҳудайбия сулҳи.)

2Аллоҳ сенинг аввал ўтган гуноҳларингни ва кейингиларини мағфират этиши, неъматини батамом қилиши ва сени тўғри йўлга бошлаши учун.

3Ва Аллоҳ сенга иззатли нусрат бериши учун. («Иззатли» деганимиз-устидан ҳеч ким ғолиб кела олмайдиган, дегани. Яъни, Аллоҳ Пайғамбаримиз алайҳиссаломга шундай иззатли ёрдам берадики, ундан ҳеч ким ва ҳеч нарса ғолиб кела олмайди. Юқоридаги оятларда зикр этилган улуғ илоҳий марҳаматлар: равшан фатҳ, аввалу охир гуноҳларнинг мағфират қилиниши, Аллоҳ неъматларининг батамом қилиб берилиши, сироти мустақимга ҳидоят қилиниши ва иззатли нусрат берилиши- ҳамма-ҳаммаси Ҳудайбия сулҳнинг очиқ-аниқ фатҳ бўлишига боғланмоқда. Нима сабабдан шунча нарса сулҳга боғланяпти? Негаки Пайғамбаримиз алайҳиссалом сулҳни Байтуллоҳни улуғлаганликларидан туздилар, натижада Аллоҳ у зотни мазкур иш билан мукофатлади.)

4У иймонларига иймон зиёда бўлиши учун мўминлар қалбига сокинликни нозил этган зотдир. Ва осмонлару ернинг лашкари Аллоҳникидир. Ва Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

5Мўминлар ва мўминаларни тагларидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга мангу киритиш учун ва уларнинг гуноҳлари ювиш учун. Ва бу Аллоҳнинг ҳузурида катта ютуқдир.

6Аллоҳ тўғрисида ёмон гумон қилувчи мунофиқ ва мунофиқалар, мушрик ва мушрикаларни азоблаш учун. Уларни ёмонлик ўраб олсин. Уларга Аллоҳ ғазаб қилди, уларни лаънатлади ва уларга жаҳаннамни тайёрлаб қўйди. Ва нақадар ёмон жой у!

7Осмонлару ернинг лашкарлари Аллоҳникидир. Ва Аллоҳ иззатли ва ҳикматли зотдир.

8Албатта, Биз сени гувоҳлик берувчи, хушхабар элтувчи ва огоҳлантирувчи қилиб юбордик.

9Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтиришингиз, у(дин)ни қўллаб қувватлашингиз, улуғлашингиз ҳамда У зотга эрта-ю кеч тасбиҳ айтишингиз учундир.

10Албатта, сенга байъат қилаётганлар фақат Аллоҳнинг Ўзига байъат қилмоқдалар. Аллоҳнинг қўли уларнинг қўллари устидадир. Ким (аҳдни) бузса, ўзига қарши бузади, холос. Ва ким Аллоҳга қилган аҳдига вафо қилса, унга тезда улкан ажр берилур. (Ҳудайбия сулҳидаги байъат пайтда Расули акрам алайҳиссалом хурмо дарахти остида ўтирган бўлганлари учун ҳам бу кунни «шажара (дарахт) куни» деб, байъатни эса «дарахт остидаги байъат», деб аталган. Саҳобалардан Маъқал ибн Ясар розийаллоҳу анҳу: «Дарахт куни» Пайғамбар алайҳиссалом одамларнинг байъатини қабул қилар эдилар, мен эса у кишининг бошларида бир шохни кўтариб турар эдим, ўшанда бир минг тўртюз киши эдик», деганлар.Ҳар бир саҳобий Пайғамбар алайҳиссаломнинг қўлларини тутиб туриб, уруш бўлиб қолса қочиб кетмаслик, дин йўлида жон фидо қилишга аҳду паймон берган. Ушбу ҳолатни Қуръони карим Пайғамбар алайҳиссаломга қўл бериб, аҳду паймон қилишни Аллоҳ таолога аҳду паймон қилиш — байъат қилишдан ўзга нарса эмас, деб тушунтирмоқда.)

11Ортда қолган аъробийлар сенга, молимиз ва аҳлимиз бизни машғул қилди, бизга истиғфор айт, дерлар. Улар қалбларида йўқ нарсани тиллари ила айтарлар. Сен:«Агар Аллоҳ сизга зарарни ирода қилса ёки сизга манфаатни ирода қилса, ким сизларни Аллоҳдан (келадиган) бирор нарсадан (тўсишга) молик бўладир? Балки Аллоҳ қилган амалларингиздан хабардордир», деб айт. (Улар аслида қўрқанлари учун «Қурайш яқинда Муҳаммадни Мадинада Уҳуд урушида мағлуб қилди, энди Муҳаммад уларнинг юртига бориб нима қила олар эди», дея қўшилмаган эдилар. Аммо Аллоҳ таолонинг ёрдами билан бу гал иш яхшилик билан тугаб, мусулмонларга зафар ёр бўлиб қайтганларида, иймони заиф хоинлар, Пайғамбар ҳузурига келиб, узр айта бошладилар.)

12Балки сизлар Расул ва мўминлар абадий ўз аҳлларига қайтиб келмаслар, деб гумон қилдингиз ва бу нарса қалбингизда зийнатланди, ёмон гумон қилдингиз ва ёмон қавм бўлдингиз.

13Ва ким Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтирмаса, албатта, Биз кофирларга дўзахни тайёрлаганмиз.

14Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Кимни хоҳласа, мағфират қилур ва кимни хоҳласа азоблар. Ва Аллоҳ кечирувчи, раҳмли зотдир.

15Ўлжалар томон, уларни олиш учун юрганингизда ортда қолганлар: «Қўйиб беринг, биз ҳам сизга эргашамиз», дерлар. Аллоҳнинг каломини ўзгартирмоқчи бўлурлар. Айт: «Ҳеч-ҳеч бизга эргашмассиз, ушбуни Аллоҳ аввал айтган». Улар: «Балки ҳасад қилаётгандирсизлар», дерлар. Йўқ, улар озгина нарсадан бошқа нарсани англамаслар. (Аллоҳ ўлжали ғазотга ҳақиқий мўминларнинг боришини хоҳлаган эди, улар эса, Аллоҳнинг хоҳшига қарши, мўминларга эргашиб боришмоқчи. Аллоҳ таоло Ўз Пайғамбарига хитоб қилиб, ортда қолганларни

қайтаришга, буюрмоқда. Ортда қолганларнинг эса, нафслари бузуқ, ўзларининг ёмонлиги туфайли ўлжа томон мўминларга эргашишдан ман қилинишларини ҳасаддан, деб тушунадилар.)

16Ортда қолган аъробийларга: « Катта кучга эга қавмга (қарши) чақирилурсизлар, улар мусулмон бўлгунларича урушурсизлар. Агар итоат қилсангиз, Аллоҳ сизга яхши ажр берур. Ва агар яна аввал қочганингиздек, ортга қочсангиз, аламли азоб ила азоблайдир», деб айт. (Яъни, кучли, шиддатли қавмга қарши урушга даъват қилинасизлар, улар мусулмон бўлгунларига қадар уруш қилишингиз керак. Фармонга итоат қилиб буйруқни бажарсангиз, яхшилар сафидан ўрин оласиз, яхши ажрларга эга бўласиз. Аммо аввалги сафаргидек, ортингизга қараб қочсангиз, Аллоҳ сизни аламли азоб ила азоблайди, деди.)

17Кўрга танглик йўқ, чўлоққа ҳам тангликлик йўқ. Ҳаста кишига ҳам танглик йўқ. Ким Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қилса, уни остидан сувлар оқиб турган жаннатларга киритилур. Ким юз ўгирса, аламли азоб ила азоблар.

18Батаҳқиқ, Аллоҳ мўминлардан дарахт остида сенга байъат қилаётганларида рози бўлди. Бас, уларнинг қалбларидагини билди, уларга сокинликни туширди ва яқин фатҳ ила мукофатлади. (Аллоҳ таолонинг Ўзи каломи покида Ҳудайбияда Пайғамбар алайҳиссаломга байъат қилган бир минг тўрт юз соҳабаи киромлардан рози эканлигини эълон қилиб турибди. Бу эълон қиёмат кунигача ибодат, тиловат бўлиб туриши таъминланган. Шунинг учун ҳам мазкур байъатнинг бир номи «Байъатир-Ризвон» — «розилик байъати»дир.)

19Ва кўпгина ўлжаларни ҳам олурлар. Ва Аллоҳ азиз ва ҳаким зотдир.

20Аллоҳ сизларга кўпгина ўлжаларни ваъда қилди. Уларни олсангизлар, бунисини сизга тезлатиб берди, (ўтган воқеа) мўминларга ибрат бўлиши учун ва сизларни сироти мустақиймга бошлаш учун одамларнинг қўлини сиздан тўсди. (Ояти каримада «Бунисини сизга тезлатиб берди» деганда Ҳудайбия назарда тутилган. «Одамларнинг қўлини сиздан тўстди» ифодасининг маъноси шуки, Қурайш мушриклари сизларга қарши уруш қилмоқчи эдилар, Аллоҳ уларнинг кўнглига сулҳни солиб, қўлларини мусулмонларга зарар беришдан тўсди.)

21Ва сизлар қодир бўлмаган бошқасини ҳам (ваъда қилди). Уни Аллоҳ иҳота қилган ва Аллоҳ ҳар бир нарсага қодир зотдир. («Бошқа» фатҳ борасида тафсир уломолари Хайбар фатҳи, Макка фатҳи ва яна бошқа фатҳларни назарда тутилган деганлар.)

22Агар кофирлар сизлар билан урушганларида орқага қараб қочар эдилар, сўнгра ўзларига валий ҳам, нусрат бергувчи ҳам топмасдилар.

23Бу Аллоҳнинг аввалдан келаётган суннатидир. Ва Аллоҳнинг суннатини ҳеч ўзгартира олмассан. (Аллоҳ таоло мўминларнинг ғалабасини ва кофирларнинг мағлубиятини Ўз суннатига боғлаб қўймоқда. Ҳақиқатда ҳам, иймон куфрдан, мўминлар кофирлардан доимо устун келадилар. Зафр доим мўминларга ёр бўлади. Тўғри, зафар кечикиши, ортга сурилиши ёки вақтинчалик мағлубиятлар бўлиши мумкин.)

24У зот Макка водийсида сизларни уларнинг устидан зафар қозонтирганидан сўнг уларнинг қўлларини сиздан, сизнинг қўлингизни улардан тўсган зотдир. Ва Аллоҳ қилаётган амалларингизни кўриб турувчидир. (Ҳудайбия сулҳининг ўзи мўминлар учун катта зафар, ғалабадир. Ўша зафар якунланиш арафисида бир гуруҳ мушриклар фитна қўзғаб сулҳни бекорга чиқаришга уриниб кўришди. Лекин Аллоҳ таолонинг иноятида билан фитна содир бўлмади, қон тўкилмади.)

25Улар куфр келтирган, сизларни Масжидул Ҳаромга, қурбонликларни эса, ушланиб ўз жойига етишидан ман қилган кишилардир, агар сиз билмайдиган мўмин эркаклар ва мўмина аёллар бўлмаганида, сизга билмасдан уларни ҳалок қилганингиз туфайли гуноҳ етиши бўлмаганида эди, -Аллоҳ кимни хоҳласа, Ўз раҳматига киритиши учун- агар ажраб турганларида эди, улардан кофирларини аламли азоб ила азоблар эдик. (Маккаи Мукаррамада кофирлардан қўрқиб иймонини яшириб юрган мўмин ва мўминалар бор. Агар урушга рухсат берилганда, мусулмонлар билмасдан ўша дин қардошларини ҳам ўлдириб юборишлари мумкин. Айни чоқда, кофирларнинг ичида ҳам кейинчалик Исломга келиб, ҳидоят йўлига кириши мумкин бўлган кишилар кўпчилик эдилар.)

26Эсла! Куфр келтирганлар қалбларида қизиққонликни жоҳилият қизиққонлигини жойлаганларида, Аллоҳ Ўз сокинлигини Пайғамбарига ва мўминларга туширди ва уларга тақво калимасини лозим кўрди, улар ушбуга ҳақли ва аҳл эдилар. Ва Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчидир. (Кофирлар Муҳаммад алайҳиссалом бошчиликларидаги соф ниятли мусулмонларни Масжидул Ҳаромдан ман қилдилар. Ҳеч бир вақт, ҳеч бир шароитда ҳам содир этилмаган шармандаликни қилдилар. Макка мушрикларининг бу ҳолатларига қарши иккинчи тараф — Муҳаммад алайҳиссалом бошлиқ мусулмонлар ўзларини қандай тутдилар? Аллоҳ таоло уларнинг қалбига сокинлик ва ҳаловат солди. ҳамма нарсани камтарлик ва осойишталик билан, Аллоҳнинг розилигини тилаб қиладилар. Уларга Аллоҳ таоло тақво калимасини раво кўргани ҳам шундан.)

27Батаҳқиқ, Аллоҳ Расулининг тушини ҳақ ила тасдиқлади, албатта, Масжидул Ҳаромга, иншоаллоҳ, омонликда, сочларингиз олинган, қисқартирилган ҳолда қўрқмасдан кирасизлар. Бас, У сиз билмаган нарсани биладир ва сизларга бундан бошқа яқин фатҳни қилди. (Бу оятда Аллоҳ таоло мўминларга бир неча хушхабар етказмоқда. Аввало, Пайғамбар алайҳиссаломнинг тушларини тасдиқламоқда. Қолаверса, Масжидул Ҳаромга кириш албатта насиб этишининг хабарини бермоқда. Ушбу хабарни Аллоҳнинг Ўзи таъкидлаб бераётганига қарамай, яна Ўзи «иншоаллоҳ»— Аллоҳ хоҳласа, деган иборани ишлатмоқда. Бундай дейиш иймон одобларидан бўлиб, дунёдаги ҳар бир ишни ва воқеани Аллоҳ таолонинг хоҳишига боғлашдан иборатдир. Бу ваъда Ҳудайбия сулҳидан кўп ўтмай амалга ошди.)

28У Ўз Расулини ҳидоят ва ҳақ дин билан, у(дин)ни барча динлардан устун қилиш учун юборган зотдир.

29Муҳаммад Аллоҳнинг Расулидир. У билан бирга бўлганлар кофирларга шиддатли, ўзаро раҳимдилдирлар. Уларни Аллоҳдан фазл ва розилик тилаб, рукуъ ва сажда қилган ҳолларини кўрурсан. Уларнинг сиймоси сажда асаридан

юзларида (балқийдир). Ана ўша, уларнинг Таврот ва Инжилдаги мисолларидир. Бу худди уруғини ёриб чиқариб, қувватланиб, йўғонлашиб, поясида тик туриб, деҳқонларни ажаблантирган бир экинга ўхшайдир. Кофирларнинг ғазабини қўзиш учун. Аллоҳ улардан иймон келтириб ва солиҳ амалларни қилганларга мағфират ва улуғ ажрни ваъда қилди. (Саҳобалар, оталари ёки болалари кофирлар сафида бўлсалар, уларга қарши ҳам қаттиққўл бўлганлар. Аммо ким бўлишидан қаттий назар, мусулмонга меҳрибон бўлишган. Уларнинг асосий сифатларидан бири — ҳамма ишни Аллоҳнинг фазли ва розилиги учун қилишлари. Яна бир сифатлари — улар доим рукуъ ва сажда холатида, яъни, ибодат холатида бўладилар. )

Chapter 49 (Sura 49)

1Эй иймон келтирганлар ! Аллоҳдан ва Унинг Расулдан олдин шошилманглар. Ва Аллоҳга тақво қилинглар. Албатта Аллоҳ эшитувчи ва билувчи зотдир. (Мўмин-мусулмонлар ҳеч бир ишда ҳовлиқмасликлари, ҳар бир нарсани Аллоҳнинг амрига ва Пайғамбар алайҳиссаломнинг суннатларига эргашган ҳолда қилишлари лозим.)

2Эй иймон келтирганлар! Овозингизни Пайғамбар овозидан юқори кўтарманг ва унга бир-бирингиз ила сўзлашгандек дағал сўз айтманг, ўзингиз сезмаган ҳолда амалларингиз ҳабата бўлиб қолмасин. (Бу ояти карима саҳобаларга қаттиқ таъсир қилди. Баъзиларида оятда зикр қилинган камчилик бўлса, тузатди, баъзилари эса, оят айнан, ўзи ҳақида тушган деб қабул қилди.)

3Албатта, Расулуллоҳнинг ҳузурида овозларини пастлатганлар, ана ўшалар Аллоҳ қалбларини тақвога имтиҳон қилган зотлардир. Уларга мағфират ва улкан ажр бор.

4Албатта, сени ҳужралар ортидан чақираётганларнинг кўплари ақл ишлатмаслар. (Маккаи Мукаррама фатҳ қилингандан сўнг турли қабилаларнинг вакиллари Расулуллоҳнинг ҳузурларига келиб, Исломни қабул қилганларини эълон қила бошладилар. Уларнинг кўплари саҳровий, таълим кўрмаган, қўпол аробийлар эдилар. Шулардан бири Бани Тамим қабиласининг бошлиғи ал-Ақраъ ибн Ҳабис келиб, Пайғамбаримиз аҳли аёллари билан истиқомат қиладиган ҳужралари ортидан туриб: «Ҳой, Муҳаммад, ҳой, Муҳаммад, менга қара, менинг мақтовим зийнат, ёмонлашим айбдир», деган экан. Шунда Аллоҳ таоло ушбу оятни туширган.)

5Агар уларнинг ҳузурига чиққунингча сабр қилсалар, ўзлари учун яхши бўларди. Аллоҳ мағфират қилувчи ва раҳимлидир.

6Эй иймон келтирганлар! Агар фосиқ хабар келтирса, аниқлаб кўринглар, бир қавмга билмасдан мусибат етказиб қўйиб, қилганингизга надомат чекувчи бўлманглар. (Агар хабар Аллоҳдан ва Пайғамбар алайҳиссаломдан бўлса, сўзсиз қабул қилиш вожибдир. Қабул қилмаганлар гуноҳкори азим, кофир бўладилар. Ояти каримада Аллоҳ таоло «фосиқ хабар келтирса, аниқлаб» хабарнинг собитлигини текшириб кўришга амр қилмоқда. Аллоҳнинг амрига бўйсуниш вожиб. Афсуски, мусулмонлар ушбу оятга амал қилмаганлари оқибатида катта мусибатларга дучор бўлмоқдалар. Бир хабарни эшитиши биланоқ, суриштирмай,

бирор иш қилинса, кейин хабарнинг ёлғонлиги ёки хатолиги аён бўлса, ҳақиқатдан афсус-надоматга сабаб бўлади. Шунинг учун ҳам, Аллоҳ таоло «бир қавмга билмасдан мусибат етказиб қўйиб, қилганингизга надомат чекувчи бўлманглар», демоқда.)

7Ва билингларки, албатта, ичларингизда Расулуллоҳ бордир. Агар У ишлардан кўпида сизга итоат қилса, албатта, қийинчиликка дучор бўлардингиз. Лекин, Аллоҳ сизларга иймонни маҳбуб қилди ва уни қалбларингизда зийнатлади ва сизларга куфрни, фисқни ва исённи ёмон кўрсатди. Ана ўшалар тўғриликда юрувчиларидир.

8Бу Аллоҳ томонидан фазл ва неъматдир. Аллоҳ билувчи ва ҳикматли зотдир.

9Агар мўминлардан икки тоифа урушиб кетсалар, бас, ўрталарини ислоҳ қилинг. Агар улардан бири иккинчисига тажовуз қилса, сиз тажовуз қилганига қарши, то у Аллоҳнинг амрига қайтгунича урушинг, агар қайтса, бас, ўрталарини адолат билан ислоҳ қилинг. Одил бўлинг, албатта, Аллоҳ адолат қилгувчиларни суядир.

10Албатта, мўминлар биродардирлар, бас, икки биродарингиз ўртасини ислоҳ қилинг, Аллоҳга тақво қилинг, шоядки, раҳм қилинсангиз.

11Эй иймон келтирганлар ! Бир қавм бошқасини масхара қилмасин, эҳтимол улар булардан яхшироқдир. Ва аёллар ҳам бошқа аёлларни (масхара қилмасин), эҳтимол улар булардан яхшироқдир. Ва ўзингизни ўзингиз мазах қилманг, бир-бирингизга лақаб қўйманг. Иймондан кейин фосиқлик исми нақадар ёмон ! Ва ким тавба қилмаса, бас, ана ўшалар ўзлари золимлардир. (Албатта масхара ёмон одат бўлиб, жамият аъзолари ўртасидаги ўзаро алоқаларнинг бузилишига сабаб бўлади. Бир одам иккинчисини масхара қилса, камситса, устидан кулса, албатта, масхара қилинган одамнинг аччиғи чиқади, у ҳам масхара қилувчига ўзига яраша жавоб беришга уринади. Орада низо-жанжал чиқади, ижтимоий алоқалар бузилади ва жамият заифлашади. Ислом эса доимо мусулмонлар жамиятининг мустаҳкам бўлиши учун қайғуради. Шунинг учун ҳам ушбу ояти каримада Аллоҳ таоло инсонларни бир-бирини масхара қилишдан қайтармоқда.)

12Эй иймон келтирганлар! Кўп гумонлардан четда бўлинглар, чунки баъзи гумонлар гуноҳдир. Жосуслик қилманглар. Баъзиларингиз баъзиларингизни ғийбат қилманглар. Сизлардан бирорталарингиз ўзининг ўлган биродарининг гўштини ейишни яхши кўрадими? Ҳа, ёмон кўрасизлар. Аллоҳдан қўрқинглар! Албатта, Аллоҳ тавбани кўп қабул қилувчи ва раҳмлидир. (Маълумки, кимнинг ўйига бадгумонлик ўрнашса, у одам ўша гумонини тасдиқлаш учун ҳужжат ва далил қидира бошлайди. Натижада гумон остидаги одамнинг ўзига билдирмасдан, айбини ахтаришга тушади. Буни эса, жосуслик, дейдилар. Одатда, жосуслик деб бировга ёмонлик етказиш ниятида айбларини ва заиф жойларини ўзига билдирмай яширинча ахтаришга айтилади. Бу иш ҳам катта гуноҳлардандир. Чин мусулмон кишининг қалби бу каби жирканч одатлардан пок бўлмоғи зарур.)

13Эй одамлар! Биз сизларни бир эркак ва аёлдан яратдик ва сизларни ўзаро танишишингиз учун халқлар ва қабилалар қилиб қўйдик. Албатта, Аллоҳнинг ҳузурида энг ҳурматлигингиз энг тақводорингиздир. Албатта, Аллоҳ билувчи ва хабардор зотдир. (Ушбу ояти каримада «Эй одамлар !» деб барча инсониятга

қарата нидо қилинмоқда, шу билан бирга уларнинг асли бир эканлиги эслатилмоқда. Демак, одамларнинг асли бир — ҳаммалари Одам Ато ва Момо Ҳаводан таралганлар. Айни чоғда Аллоҳ таоло уларни турли халқлар ва қабилаларга ажратиб ҳам қўйганини таъкидламоқда. Инсонларнинг турли халқ ва қабилаларга бўлинишини сабаби эса, ўзаро танишиш, маърифат ҳосил қилиш эканлиги уқтирилмоқда.)

14Аъробийлар, иймон келтирдик, дедилар. Сен: «Иймон келтирганингиз йўқ, лекин бўйинсундик денглар, ҳали иймон қалбларингизга киргани йўқ ва агар Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қилсангиз, амалларингиздан ҳеч нарса камимас. Албатта, Аллоҳ кечирувчи ва раҳмли зотдир», деб айт. (Бир кун саҳро араблари Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига келиб, иймон келтирдик, деб миннат қилишган. Аслида эса, улар янги мусулмонлар бўлиб, ҳали ҳақиқий иймон қалбларидан жой олган эмас эди. Аллоҳ таоло уларга ҳақиқий иймон ҳақида таълим беришни ирода қилиб, ушбу оятни туширди.)

15Албатта, ҳақиқий мўминлар Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтирган, сўнгра шубҳа қилмаган ва Аллоҳнинг йўлидан моллари ва жонлари ила жиҳод қилганлардир. Ана ўшалар, ўшаларгина (иймонида) содиқлардир.

16Сен:«Аллоҳга динингизни билдирмоқчимисиз? Ва ҳолбуки, Аллоҳ осмонлару ердаги нарсани билувчи зотдир. Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчидир», деб айт.

17Сенга мусулмон бўлганларини миннат қилурлар. Сен:«Менга Исломингизни миннат қилманг. Балки агар содиқ бўлсангиз, Аллоҳ сизни иймонга ҳидоят қилганини миннат қилур», деб айт.

18Албатта, Аллоҳ осмонлару ернинг ғайбини билувчи зотдир. Ва Аллоҳ қилаётган ишларингизни кўрувчи зотдир.

Chapter 50 (Sura 50)

1Қоф. Улуғ Қуръон ила қасам.

2Балки уларга ўзларидан огоҳлантирувчи келганидан ажабландилар ва кофирлар: «Бу ажиб нарса-ку?! (Мушриклар Муҳаммад алайҳиссаломнинг Пайғамбар бўлиб келганлигидан ажабландилар.)

3Ўлиб, тупроқ бўлганимиздан кейин ҳам-а? Бу қайтиш (ақлдан) узоқ-ку?!» дедилар.

4Ҳақиқатда Биз уларни ер камайтираётганини билдик ва Бизнинг ҳузуримизда сақловчи китоб бор. (Ўлик кўмилгандан кейин аста- секин чириб, камайиб тупроққа қўшила боради.)

5Балки уларга ҳақ келганда, уни ёлғонга чиқардилар. Улар изтиробли ишдадирлар. (Улар ҳақни инкор қилганлар. Буни олдида бошқа нарсаларни инкор қилиш ҳач гап эмас.)

6Устиларидаги осмонга назар солмайдиларми? Уни қандай бино қилибмиз,
зийнатлабмиз ва унинг тешиклари ҳам йўқ?!

7Ва ерни чўзиб қўйдик, унга тоғларни ташладик ва унда турли гўзал жуфтларни
ўстирдик.

8(Роббисига) қайтувчи ҳар бир бандага кўргазма ва эслатма қилиб.

9Ва осмондан барака сувини туширдик, ҳамда у билан боғ-роғларни ва дон
ҳосилини ўстирдик.

10Ва зич мевали шингиллари бор хурмоларни ҳам.

11Бандаларга ризқ қилиб. Ва у (ёмғир) билан ўлган шаҳарни тирилтирдик.
(Қабрдан) чиқиш ҳам шундай бўладир. (Ўсимликлари қуриб, худди ўлик ҳолига
келиб қолган шаҳарларни ёмғир ила ўстириб-тирилтиришни эслатиш орқали
инсон худди шу тарзда қайта тирилиши осон эканлигини таъкидламоқда.)

12Улардан аввал Нуҳ қавми, қудуқ соҳиблари ва Самуд ёлғонга чиқарганлар.

13Од, Фиръавн, Лут биродарлари.

14Ва дарахтзор эгалари ва Туббаъ қавми — барчалари Пайғамбарларни ёлғонга
чиқарганлар. Бас, (азоб) ваъдам ҳақ бўлди. (Бу ояти каримада кофирлар фақат
Муҳаммад алайҳиссаломнигина ёлғончига чиқаришмагани, балки бу қадимий
одати эканлиги эслатилмоқда.)

15Аввалги яратишга ожиз бўлдикми? Йўқ! Улар янгидан яратилишига
шубҳададирлар.

16Албатта, инсонни Биз яратганмиз ва унинг нафси нимани васваса қилишини
ҳам биламиз. Ва Биз унга жон томиридан ҳам яқинмиз.

17Зотан икки кутиб олувчи ўнгда ва чапда ўтирган ҳолларида кутиб олурлар.

18У бирор сўз айтмас, магар ҳузурида (фаришта) ҳозиру нозир.

19Ўлимнинг мастлиги (талвасаси) ҳақиқат бўлиб келди. Сен қочиб юрган нарса
шулдир.

20Ва сур ҳам чалинди. Бу қўрқитилган кундир.

21Ва ҳар бир жон ҳайдагувчи ва гувоҳлик берувчи билан келди. (Яъни, қиёматда
ҳар бир жон билан уни маҳшаргоҳга ҳайдовчи фаришта ва бу дунёда қилган
ишларга гувоҳлик берувчи фаришта бирга келади. Эҳтимол, бу дунёда унга вакил
қилинган икки фаришта шулардир.)

22Албатта, сен бундан ғафлатда эдинг. Бас, Биз сенинг пардангни очдик ва бугун
кўзинг ўткирдир.

23Ва унинг «яқини»: «Мана, бу мендаги тайёр нарса», деди.

24Ҳар бир қайсарни, кофирни жаҳаннамга ташланг!

25Яхшиликни ман қилувчини, тажовузкорни, шак келтирувчини!

26Аллоҳ билан бирга бошқани илоҳ қилиб олганни шиддатли азобга ташланг!

27Унинг «яқини»: «Роббимиз, уни мен туғёнга кетгазганим йўқ, лекин унинг ўзи узоқ залолатда бўлди», дер.

28У зот: «Менинг ҳузуримда тортишманглар, сизларга азоб ваъдасини тақдим қилувдим.

29Менинг ҳузуримда гап ўзгармас ва Мен бандаларга зулм қилгувчи эмасман», деди.

30«Бугун жаҳаннамга тўлдингми?» десак, у: « яна қўшимча борми?» дер.

31Ва жаннат тақводорларга узоқ бўлмаган жойга яқинлаштирилди.

32Бу сизга ваъда қилинган нарсадир. Ҳар бир сертавбага ва сақловчига.

33Роҳмандан ғоибдан қўрққан ва саломат қалб ила келган кимсасага.

34Унга саломат бўлган ҳолда кирингиз. Бу мангулик кунидир» (дейилди).

35У ерда нима хоҳласалар, уларникидир. Ва ҳузуримизда зиёдаси бор. (Имом Аҳмад ривоят қилган ҳадисда Пайғамбар алайҳиссалом: »Агар мўмин киши жаннатда фарзанд хоҳласа, унинг ҳомиласи, туғилиши, ўсиши бир соатда бўлади», деганлар. «Ва ҳузуримизда зиёдаси бор»— Аллоҳ таолонинг жамолига назар солиш бахтидир, деган ривоят ҳам бор.)

36Улардан аввал, улардан кўра кучлироқ асрларнинг қанчасини ҳалок қилдик. «Қочадиган жой борми?» деб юртма-юрт кезиб чиқдилар. (Ҳалокатга учраган ўша аввалги кофирлар авлодлари ҳозиргилардан кўра қувватлироқ эдилар. Аммо чора топа олмай ҳалок бўлдилар.)

37Албатта, бунда қалби борларга ва зеҳн билан қулоқ осганларга эслатма бордир.

38Албатта, осмонлару ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни олти кунда яратдик. Ва Бизни чарчоқ тутмади. (Аллоҳнинг ҳузуридаги кунлар биз ўрганиб қолган кунларнинг айниси эмас. Бизнинг кунларимиз дунё яратилганидан сўнг, ер курасини айланиши ҳолати ва вақтига мувофиқ яратилган. Табиийки, бу олти куннинг масофаси ва миқдорини ёлғиз Аллоҳ таоло билади.)

39Уларнинг айтаётганларига сабр қил ва Роббингга қуёш чиқиши ва ботишидан аввал ҳамду тасбиҳ айт.

40Кечасида ҳам Унга тасбиҳ айт. Ва саждадан кейин ҳам. (Тасбеҳ айтишнинг маъноси Аллоҳни поклаб ёд этишдир. Кўпроқ «Субҳоналлоҳи» калимасини айтиш билан бўлади.)

41Нидо қилувчи яқин жойдан нидо қилган кунда, қулоқ ос. («Нидо қилувчи — фаришта Исрофил алайҳиссаломдир.)

42У кунда қичқириқни ҳақ ила эшитурлар. Ана ўша чиқиш кунидир. («Чиқиш куни»— қабрлардан чиқиш куни, яъни, қиёмат кунидир.)

43Албатта, Биз тирилтирамиз, ўлдирурмиз. Ва қайтиш ҳам Бизгадир.

44У кунда устларидаги ер ёрилиб, шошиб чиқурлар. Ана ўша Биз учун осон тўплашдир.

45Уларнинг айтганларини Биз билувчимиз. Сен уларнинг устидаги жаббор эмассан. Бас, Қуръон ила азобваъдамдан қўрққанларни огоҳлантир.

Chapter 51 (Sura 51)

1Чанг тўзитувчи(шамол) лар билан қасам.

2Юк кўтарувчи(булут)лар билан қасам.

3Осон юрувчи(кема)лар билан қасам;

4Иш тақсимловчи(фаришта)лар билан қасам.

5Албатта, сизга ваъда қилинган нарса ростдир.

6Ва, албатта, қиёмат воқеъ бўлгувчидир.

7Гўзал, мустаҳкам осмон билан қасам.

8Албатта, сиз ихтилофли гапдасиз.

9У(Қуръон)дан ким бурилса, (бир йўла) буриб қўйилур. (Қуръондан бурилиб, бошқа нарсани тутмоқчи бўлган, ҳеч қачон нажот топмабди. Чунки, бир йўла залолатга бурилиб қолган бўлади.)

10Ёлғончиларга лаънат бўлсин!

11Улар жаҳолатдаги ғофиллардир.

12Улар ҳисоб-китоб куни қачон, деб сўрарлар.

13Бу кунда улар оловда азобланурлар.

14«Азобингизни татиб кўринг», сиз қачон бўлур? деб шошилган нарса-шу» (дейилур).

15Албатта, тақводорлар жаннатлар ва булоқлардадир.

16Роббилари берган нарсаларни олувчилардир. Чунки улар бундан олдин эҳсон қилувчилардан бўлганлардир.

17Улар кечалари оз ухлар эдилар.

18Ва улар саҳарларда истиғфор айтар эдилар.

19Ва молу мулкларида, сўровчи ва бечораларнинг ҳақи бордир.

20Ва ер юзида чуқур ишонувчилар учун белгилар бордир.

21Ва ўзларингизда ҳам. Ёки кўрмаяпсизларми?!

22Ва осмонда ризқингиз ҳамда сизга ваъда қилинаётган нарсалар (бор).

23Осмону ернинг Роббиси ила қасамки, албатта, у(гап) мисоли сиз нутқ қилаётганингиздек ҳақиқатдир.

24Сенга Иброҳимнинг карамли меҳмонларининг хабари келмадими?

25Улар унинг ҳузурига кириб, «Салом» деганларида, у: «Салом, нотаниш қавмлар», деди.

26Ва аҳлига бориб, (пиширилган) семиз бузоқни келтирди.

27Уни уларга яқинига сурди ва: «Емайсизларми?» деди.

28Улардан хавфсиради. Улар: «қўрқма», дедилар ва унга илмли ўғил башоратини бердилар.

29Хотини қичқириб келди ва ўз юзига шапалоқ тушириб: «Туғмас кампир-а?!» деди.

30Улар:«Сенинг Роббинг шундай деди. Албатта, Унинг Ўзи ўта ҳаким ва ўта билувчидир», дедилар.

31У:«Эй элчилар! Сизнинг ишингиз надир», деди.

32Улар:«Албатта, биз жиноятчи қавмга юборилганмиз.

33Уларнинг устидан лойдан (пиширилган) тошларни ташлаш учун.

34Роббинг ҳузурида исрофчилар учун белгилаб қўйилган(тош)ларни», дедилар.

35Ва Биз у жойдан мўминларни чиқардик.

36У ерда бир хонадондан бошқа мусулмонларни топмадик.

37Ва у ерда аламли азобдан қўрқадиганлар учун белги қолдирдик.

38Ва Мусода ҳам. Биз уни Фиръавнга равшан ҳужжат ила юбоганимизда...

39У юз ўгириб, ишонгани томон юрди ва: «Бу сеҳргар ёки мажнундир», деди.

40Бас, Биз уни ва аскарларини тутиб денгизга ташладик ва у маломатга лойиқ иш қилувчи эди.

41Ва Одда ҳам (белги) бор. Вақтики, Биз уларга туғмас шамолни юбордик. (Одатда, шамол ёмғир ёғишига сабаб бўлади. Од қавмига келган шамол эса уларга ёмғир эмас, бало-офат, ҳалокатни олиб келган, шунинг учун унинг туғмас, яъни бефойда деб сифатланяпти.)

42У қайси нарсага етиб борса, титиб ташламасдан қўймас.

43Ва Самудда ҳам (белги) бор. Уларга вақтинчалик маза қилиб турингдар, дейилган вақтда...

44Аллоҳнинг амридан бош тортдилар, бас, қараб турган ҳолларида уларни қаттиқ овоз тутди.

45Бас, улар ўринларидан туролмадилар ва ёрдам ҳам ололмадилар.

46Ва бундан аввал Нуҳ қавмини ҳам (ҳалок этганмиз). Албатта, улар фосиқ қавм эдилар.

47Осмонни Ўз қудратимиз ила бино қилдик. Албатта, Биз кенг қилувчимиз.

48Ва ерни тўшаб қўйдик. Биз қандоқ ҳам яхши тайёрловчимиз!

49Ва Биз ҳар бир нарсани жуфт яратдик. Шоядки эсласангиз.

50Бас, фақат Аллоҳгагина қочинг. Албатта, мен сизларга Ундан (келган) очиқ-ойдин огоҳлантирувчиман. (Одатда инсон хавфу хатардан, бало-офатдан қочади. Бу оятда тилга олинган хавф-хатар - динсизлик, ғафлат ва осийликдир, ундан қочиш гуноҳ ва ҳаром ишларни тарк этиб, Аллоҳга илтижо этиш билан бўлади. Аллоҳга қочишда инсон учун улуғ саодат ва мартаба бордир.)

51Ва Аллоҳга бошқа маъбудни шерик қилманглар. Албатта, мен сизларга Ундан (келган) очиқ-ойдин огоҳлантирувчиман.

52Худди шундай, булардан аввалгиларга ҳам ҳар бир Пайғамбар келган вақт, уни, сеҳргар ёки мажнун, деганлар.

53Келишиб олганмилар?! Йўқ, улар туғёнга кетган қавмлардир!

54Улардан юз ўгир. Бас, сен маломатга қолувчи эмассан. (Пайғамбарнинг вазифаси Аллоҳнинг амрини етказиш. У зот бу ишни ўз ўрнида адо этдилар. Мушриклар гапга кирмадилар, Пайғамбар алайҳиссалом улардан юз ўгирсалар, у зотга маломат йўқ.)

55Ва эслатгин. Албатта, эслатиш мўминларга манфаат берур.

56Жин ва инсонни фақат Менга ибодат қилиш учунгина яратдим.

57Мен улардан ризқ хоҳламасман ва Мени тоамлантиришларини ҳам
хоҳламасман.

58Албатта, Аллоҳ Ўзи ризқ берувчи, қувват эгаси, шиддатлидир. (Демак, Аллоҳ
таоло инсу жиндан ризқ сўрамайди, балки уларга ризқ беради. Аллоҳнинг бирдан-
бир ирода қилгани ибодатдир, инсу жинни яратишдан мақсад ҳам шудир. Лекин
ибодатдан кимга фойда бор? Ибодат қилувчининг ўзига. Унга икки дунёнинг
бахтини ибодат беради.)

59Албатта, зулм қилганларга ўз биродарлари азобичалик азоб бор,
шошилмасинлар.

60Кофирларга ваъда қилинаётган кунларида ҳалокат бўлсин.

Chapter 52 (Sura 52)

1Тур билан қасам.

2Сатрланган китоб билан қасам.

3Ёйилган терига.(сатрланган)

4Ва обод уй билан қасам.

5Ва кўтарилган билан шифт қасам.

6Ва тўлган денгиз билан қасам.

7Албатта, Роббинг азоби рўй беражак.

8Уни ҳеч бир қайтарувчи йўқдир.

9У кунда осмон ларзага келиб чайқалур.

10Ва тоғлар сайр этиб юрур.

11Бас, ўша кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

12(Ботилга) шўнғиб ўйнайдиганларга! («вайл» сўзи гоҳида «ҳалокат», гоҳида
«дўзах» маъносида ишлатилади ва иккаласи ҳам бу оятга мосдир.)

13У кунда жаҳаннам ўтига (куч билан) итарилурлар.

14Мана бу, сизлар ёлғонга чиқарган ўт бўладир!

15Бу сеҳрми?! Ёки сизлар кўрмаяпсизларми?!

16Киринглар унга! Чидайсизларми, чидамайсизларми - барибир. Қилиб юрган
амалларингизнинг жазосини олурсизлар, холос.

17Албатта, тақводорлар жаннатлар ва нозу неъматлар ичидадирлар.

18Роббилари уларга берган нарсалардан лаззатдадирлар. Роббилари уларни
жаҳаннам азобидан сақлар.

19Енглар, ичинглар, ош бўлсин. (Булар)қилган амалларингиз учундир.

20Улар қатор тизилган сўриларга ёнбошлаган ҳолдалар. Ва уларни гўзал кўзли
ҳурларга уйлаб қўйганмиз.

21Ўзлари иймон келтириб, зурриётлари уларга иймон билан эргашганларнинг
зурриётини уларга қўшдик ва уларнинг амалларидан ҳеч нарсани
камайтирмадик. Ҳар бир киши ўз касби гаровидир. (Бу дунёда иймону ислом
билан ўтган кишиларнинг агар зурриётлари ҳам иймон билан ўтган бўлса,
даражалари унча юқори бўлмаса ҳам, Аллоҳ уларни оталарига қўшиб қўяр экан.
Лекин, шу билан бирга оталарнинг амалидан ҳеч бир нарса камайтирилмас экан.
Яъни, болаларига олиб берилиб, уларнинг даражаси тенглатилмас экан. Чунки
ҳар ким ўзи қилган касб-амалнинг гаровидир, амали яхши бўлса, оқибати ҳам
яхши бўлади. Аллоҳ кўрсатмасин, амали ёмон бўлса, оқибати ҳам...)

22Ва Биз уларга хоҳлаган мевалари ва гўштларини муҳайё қилиб қўйдик.

23Улар унда қадаҳларни бир-бирларига узатурлар. У ерда беҳуда сергаплик ва
гуноҳ йўқ. (Охират шаробида нохуш ишларнинг бирортаси рўй бермас экан.)

24Ва атрофларида худди садафдаги дурдек ғуломлари айланиб, хизматда
юришадир.

25Баъзилари бошқаларидан ўгрилиб сўраша бошладилар.

26Албатта, биз илгари ўз аҳлимиз даврасида У зотдан қўрқувчилардан эдик.

27Бас, Аллоҳ бизга марҳамат қилди ва бизни дўзах азобидан сақлади.

28Албатта, биз илгари Унга дуо қилардик. Албатта, Унинг Ўзи яхшилик қилувчи
ва раҳмлидур.

29Бас, эслатгин: сен Роббинг неъмати ила фолбин ҳам эмассан, мажнун ҳам
эмассан. (Оятдаги «коҳин» сўзини биз фолбин деб таржима қилдик. Аслида,
Арабистон ярим оролида коҳин алоҳида тушунчадир. У жинлар билан алоқаси
борлигини ва ғойибдан хабар беришни даъво қилувчи шахсдир. Шунингдек,
коҳинлар руҳлар, худолар билан ҳам алоқамиз бор дейишади ва баъзан табиблик
даъвосини ҳам қилишади.)

30Балки улар:«У шоир, биз унга ўлим етишини кутамиз», дерлар?

31Сен: «Кутинглар, албатта, мен ҳам сизлар билан бирга кутувчидирман», деб айт.

32Ё ақллари шунга буюрарми ёки улар туғёнга кетган қавмларми?

33Балки, у(Қуръон)ни ўзи тўқиди, дерлар? Йўқ, улар иймон келтирмаслар.

34Агар уларнинг гапи рост бўлса, у(Қуръон)га ўхшаш сўзни келтирсинлар.

35Балки, улар ҳеч нарсадан ҳеч нарса йўқ ўзлари яралгандирлар?! Ёки улар яратувчиларми?

36Балки, улар осмонлару ерни яратгандирлар?! Йўқ, улар ишонмаслар.

37Балки уларнинг ҳузурида Роббингнинг хазиналари бордир?! Ёки улар бошқарувчиларми?

38Балки уларнинг (хабар) эшитадиган нарвонлари бордир?! Ундоқ бўлса, эшитувчилари равшан ҳужжат келтирсинлар. (Мушриклар Муҳаммад алайҳиссаломни ёлғончига чиқарганлар. Хўш, нимага асосланиб бундай қилишган? Ёки уларнинг осмонга қўйган нарвонлари бор-у унга чиқиб, Муҳаммад Пайғамбар эмас, унга ваҳий юборилаётгани йўқ, деган хабарни эшитишдими? Агар ҳақиқатда эшитган бўлсалар, очиқ-ойдин далил кўрсатсинлар.)

39Ёки У зотга қизлару сизларга ўғилларми?!

40Ёки сен улардан ҳақ сўраяпсан-у, улар тўловдан қийналаяптиларми?!

41Балки уларнинг ихтиёрида ғайб (илми) бўлиб, улар ёзиб олаётгандирлар?!

42Балки ҳийла кўрсатишни хоҳларлар?! Бас, кофирлар ҳийлаларининг жазосини тортурлар.

43Балки, уларнинг Аллоҳдан бошқа худолари бордир?! Аллоҳ улар келтираётган ширкдан пок бўлди.

44Агар улар бошларига тушаётган парчани кўрсалар ҳам, тўпланган булут, дерлар.

45Уларни ҳалокатга учрайдиган кунларига йўлиққунларигача тек қўй. (Мушрик ва динсизларни қиёмат кунигача қўйиб бер, нима қилишса қилишаверсин.)

46У кунда ҳийлалари уларга ҳеч қандай фойда бермас ва уларга ёрдам ҳам берилмас.

47Ва, албатта, зулм қилганларга ундан ўзга азоб ҳам бор, лекин кўплари билмаслар. (Яъни, кофир, золимларга охират азобидан ўзга бу дунёнинг азоби ҳам бор ёки қабр азоби бўлиши ҳам мумкин.)

48Бас, Роббинг ҳукмига сабр қил. Албатта, сен кўз ўнгимиздасан, ўрингдан турганингда Роббингга тасбиҳ айт!

49Ва кечаси ҳам. Бас, юлдузлар ботгандан кейин ҳам тасбиҳ айт. (Демак, ҳар доим Аллоҳга боғлиқ бўлмоқ зарур. Имом Молик Зуҳрийдан қилган ривоятларида Ибн Матъамнинг отаси айтадики, «Пайғамбар алайҳиссаломни шом намозида «Ват-Тур» сурасини ўқиётганларини эшитдим. У кишидан кўра овози ширинроқ ва қироати яхшироқ одамни кўрмаганман».)

Chapter 53 (Sura 53)

1Ботаётган юлдуз билан қасам.

2Сизнинг биродарингиз адашгани ҳам, йўлдан озгани ҳам йўқ.

3У ҳаводан нутқ қилмас.

4У (Қуръон) ваҳийдан ўзга нарса эмас.

5Унга шиддатли қувват эгаси ўргатди.

6Миррат эгаси. Бас кўтарилди.

7Ва у олий уфқда эди.

8Сўнгра яқинлашди ва жуда ҳам яқин бўлди.

9Бас, икки камон миқдоридай жойгда бўлди. Балки ундан ҳам яқинроқ келди.

10Ва У зот бандасига нимани ваҳий қилган бўлса, етказди.

11Қалб (кўз) кўрганини ёлғонга чиқармади.

12У билан ўзи кўрган нарса устида тортишасизларми?!

13Ва дарҳақиқат, уни бошқа сафар кўрди.

14Тугаш дарахти олдида.

15У(дарахт)нинг ҳузурида маъво жаннати бор.

16Ўшанда, дарахтни ўрайдиган нарса ўраб турибди.

17Нигоҳ бурилмади ҳам, ҳаддидан ошмади ҳам.

18Дарҳақиқат, Ўз Роббисининг улкан белгиларидан кўрди. (Муҳаммад алайҳиссалом меърож кечасида, жаннатни, дўзахни, Байтул маъмурни, ўтган Пайғамбарларни, Жаброил алайҳиссаломнинг асл ҳолатларини ва бошқаларни кўрдилар.)

19Лот ва Уззони ўйлаб кўрдингизми?

20Ва бошқаси-учинчиси Манотни ҳам?

21Сизларга эркаг-у, У зотга аёлми?

22Ундоқ бўлса, бу нотўғри тақсим-ку!

23У(бут)лар сиз ва ота-боболарингиз қўйган номлардан ўзга ҳеч нарса эмас. Аллоҳ бунга ҳеч ҳужжат туширган эмас. У (мушрик)лар Роббиларидан ҳидоят келганига қарамай гумон ва ҳавойи нафс хоҳишига эргашарлар, холос.

24Ёки ҳар инсон нимани хоҳласа, шу бўлурми?

25Зеро, охират ҳам, дунё ҳам Аллоҳникидир.

26Осмонларда қанчадан-қанча фаришталар мавжуд, уларнинг шафоати ҳеч фойда бермас. Магар Аллоҳ Ўзи хоҳлаган ва рози бўлганларга изн берсагина.

27Албатта, охиратга иймон келтирмаганлар фаришталарни аёл номи билан номларлар.

28Уларда бу ҳақда ҳеч қандай илм йўқ. Гумондан бошқа нарсага эргашмаслар. Албатта, гумон ҳақиқат ўрнига ўтмас.

29Бизнинг зикримизга орқа ўгирган, ҳаёти дунёдан бошқани хоҳламайдиганлардан юз ўгир.

30Уларнинг эришган илмлари мана шу. Албатта, Роббинг Унинг йўлидан адашганларни билгувчидир ва ҳидоятдагиларни ҳам билгувчидир.

31Осмонлару ердаги барча нарсалар Аллоҳникидир. У ёмонлик қилганларни амалига яраша жазолар ва яхшилик қилганларни гўзал(мукофот)ила мукофотлар.

32Улар кичик гуноҳлардан бошқа катта гуноҳлар ва фаҳш ишлардан четда бўладиганлардир. Албатта, Роббинг мағфирати кенг зотдир. У сизларни тупроқдан пайдо қилганда ҳам, оналарингиз қоринларида ҳомилалик чоғингизни ҳам яхши билувчидир. Шундоқ экан, ўзингизни оқламанг, У ким тақводорлигини яхши биладир. (Оятдаги «Ламам» сўзини биз «кичик гуноҳлар» деб таржима қилдик. Аслида, «ламам» сўзи «оз», «кичик» маъноларини англатади. «Кичик гуноҳ» ибораси энг муносиб маънодир. «Фаҳш ишлар» ибораси қабиҳлиги катта иш ва сўзларга нисбатан ишлатилади. Шариатда «катта гуноҳ» деб Аллоҳ ҳаромлигини баён қилган ва ёки жазоси белгиланган гуноҳларга айтилади. Ўғрилик, одам ўлдириш ва зино кабилар.)

33Юз ўгириб кетганни кўрмадингми?!

34У озгина берди ва тўхтатди.

35Унинг ҳузурида ғайб илми бору, у кўриб турибдими?! (Ғайбни фақат Аллоҳ билиб, бошқа ҳеч ким билмаслиги аниқ. Охиратнинг ғамини емай юрганлар нимага суянишади? Ғайбни билмагандан кейин инсон доимо ўзига охиратда фойда берадиган ишларни кўпроқ бажаришга ҳаракат қилмоғи лозим.)

36Ёки Мусонинг саҳифаларидаги сўзлар хабари унга берилмадими?

37Ва вафо қилган Иброҳимнинг?

38«Ҳеч бир гуноҳкор жон бошқанинг гуноҳини кўтармас.

39Ҳар бир инсонга ўз қилганидан бошқа нарса йўқ.

40Ва, албатта, унинг қилмиши тезда кўринар.

41Сўнгра жазо ёки мукофоти тўлиқ берилар», деб. (Ушбу зикр этилган маънолар Мусо а.с.нинг Тавротларида ва Иброҳим а.с.нинг саҳифаларида келгандир.)

42Ва, албатта,интиҳо Роббинг ҳузуридадир.

43Ва, албатта, кулдирган ҳам Ўзи, йиғлатган ҳам Ўзи.

44Албатта, ўлдирган ҳам Ўзи, тирилтирган ҳам Ўзи.

45Албатта, икки жуфтни; эркак ва аёлни яратган ҳам Ўзи.

46Нутфадан, оқиб тушганда.

47Ва, албатта, кейинги пайдо қилиш зиммасидаги зот ҳам Ўзи.

48Ва, албатта, беҳожат қилган ҳам Ўзи, бадавлат қилган ҳам Ўзи.

49Ва, албатта Шеъронинг Роббиси ҳам Унинг Ўзи.

50Ва, албатта, биринчи Одни ҳалок қилган ҳам Ўзи.

51Ва Самудни боқий қолдирмаган ҳам Ўзи.

52Ва бундан олдин Нуҳ қавмини (ҳалок қилган ҳам Ўзи).Чунки улар ўта золим ва ўта туғёнга кетган эдилар.

53Ва тўнтарилганни қулатган (ҳам Ўзи).

54Бас, уларни ўраган нарса ўраб олди.

55Шундай экан, Роббингнинг қайси неъматларига шак келтирасан?

56Бу аввалги огоҳлантирувчилар каби бир огоҳлантирувчидир. (Огоҳ бўлинглар: аввалги огоҳлантирувчиларга душман бўлганларнинг куни сизларнинг бошингизга тушиб қолмасин!)

57Яқинлашувчи яқинлашди.

58Уни Аллоҳдан бошқа кашф қилувчи йўқ.

59Бу сўздан сизлар ажабланасизларми?

60Ва куласизлар-у, йиғламайсизларми?

61Ва ҳолбуки, сизлар бепарвосизлар.

62Бас, ллоҳга сажда ва ибодат қилинглар.

Chapter 54 (Sura 54)

1Соат (қиёмат) яқинлашди ва ой бўлинди.

2Агар бир оят-мўъжизани кўрсалар, юз ўгирарлар, бу ўткинчи сеҳр, дерлар.

3Ва ёлғонга чиқардилар ҳамда ҳавойи нафсларига эргашдилар. Ҳолбуки, ҳар бир иш ўз ўрнини топувчидир.

4Ва, дарҳақиқат, уларга зажри бор хабарлардан келган эди.

5(Бу Қуръон) етук ҳикматдир. Бас, огоҳлантирувчилар фойда бермас.

6Бас, улардан юз ўгир! Чақирувчи мункар нарсага чақирган кунда. қабрлардан, кўзлари қўрқинчга тўлган ҳолда, худди ёйилган чигирткага ўхшаб чиқиб келадилар.

7Улар қабрлардан, кўзлари қўрқинчга тўлган ҳолда, худди ёйилган чигирткага ўхшаб чиқиб келурлар.

8Чақирувчига қараб бўйинларини чўзиб, шошилиб борурлар. Кофирлар, бу қийин кун-ку, дерлар.

9Булардан олдин Нуҳ қавми ҳам ёлғончи қилган эди. Бас бандамизни ёлғончига чиқаришди ва, мажнун, дейишди. Ҳамда унга тўсиқлар қўйишди.

10Бас, у Роббисига дуо қилиб: «Албатта, мен мағлуб бўлдим, ёрдам бер», деди.

11Осмон эшикларини шаррос сув билан очиб юбордик.

12Ва ердан отилтириб, булоқлар чиқардик. Бас, сувлар тақдир қилинган иш учун бирлашдилар.

13Ва у(Нуҳ)ни тахталари ва михлари бор нарса устига кўтардик.

14У(кема) инкор қилинган шахс (Нуҳ)га мукофот бўлиб, Бизнинг иноятимиз ила юрадир.

15Ва у(ҳодиса)ни белги қилиб қолдирдик. Қани, ибрат олувчи борми?

16Бас, Менинг азобим ва огоҳлантиришим қандоқ бўлди?!

17Дарҳақиқат, Биз Қуръонни зикр учун осон қилдик. Бас, зикр қилувчи борми?!

18Од (Ҳудни) ёлғончига чиқарди. Бас, Менинг азобим ва огоҳлантиришим қандоқ бўлди?

19Биз давомли машъум кунда улар устига сорсор шамолини юбордик. («Сорсор» деб номланган шамол ўзи ўта совуқ бўлиб, овози жуда ҳам кучли бўлар экан.)

20У одамларни, худди хурмо дарахтини томири билан қўпоргандек, (ердан) узиб-учириб ташларди.

21Бас, Менинг азобим ва огоҳлантиришим қандоқ бўлди?!

22Дарҳақиқат, Биз Қуръонни зикр учун осон қилдик. Бас, зикр қилувчи борми?!

23Самуд огоҳлантирувчиларни ёлғонга чиқарди.

24Улар:«Биз ўзимиздан бўлган бир одамга эргашамизми? Агар шундай бўлса,
албатта, адашувда ва жинниликда бўламиз.

25Бизларнинг орамиздан (келиб-келиб) унга зикр (ваҳий) туширилибдими; Йўқ, у
ёлғончи ва кеккайгандир», дедилар.

26Эртага ким ёлғончи ва кеккайган эканини билурлар.

27Биз уларни синаш учун туяни юборувчимиз. Уларни кузатиб тур ва сабр қил.

28Ва уларга, албатта, сув ораларида тақсимланганининг хабарини бер. Ҳар бир
ичишга (ўз вақтида) ҳозир бўлинар. (Туя билан Самуд қавми сувнинг кунма-кун
тақсимлангани тўғрисида гап бораётибди.)

29Бас, улар ўз шерикларини чақирдилар. У (туяни) тутди ва сўйиб юборди.

30Бас, Менинг азобим ва огоҳлантиришим қандоқ бўлди?!

31Албатта, Биз уларга бир овоз юбордик. Ва улар қўра қурувчи (йиққан) қуруқ
шох-шаббаларга ўхшаб қолдилар.

32Дарҳақиқат, Биз Қуръонни зикр учун осон қилдик. Бас, зикр қилувчи борми?!

33Лут қавми огоҳлантирувчиларни ёлғончига чиқарди.

34Албатта, Биз уларнинг устига (тош) бўрон юбордик. Фақат Лут хонадонига
саҳар чоғи нажот бердик.

35Бу Биз тарафимиздан неъмат бўлди. Кимки шукр қилса, худди шундай
мукофотлармиз.

36Дарҳақиқат, у(Лут) уларни Бизнинг (азобга) тутишимиздан огоҳлантирган эди.
Бас, улар огоҳлантиришларга ишонмадилар.

37Улар ундан меҳмонларини топширишни сўрадилар. Бас, кўзларини кўр қилдик.
Менинг азобим ва огоҳлантиришларимни тотиб кўрсинлар.

38Батаҳқиқ, эрта тонгда уларни собит, давомли азоб тутди.

39Бас, Менинг азобларимни ва огоҳлантиришларимни татиб кўринглар!

40Дарҳақиқат, Биз Қуръонни зикр учун осон қилдик. Бас, зикр қилувчи борми?!

41Дарҳақиқат, Фиръавн аҳлига огоҳлантиришлар келди.

42Улар Бизнинг оятларимизнинг барчасини ёлғонга чиқаришди. Бас, Биз уларни
ғолиб, қудратли олувчининг олиши билан олдик.

43Сизнинг кофирларингиз аввалгиларингиздан яхшироқми?! Ёки самовий
китобларда сизларга оқлов борми?!

44Ёки, Биз нусратга эришувчи жамоатмиз, дейишадими?!

45У жамоа тезда енгилар ва орқаларига қараб қочарлар.

46Йўқ! Уларга ваъда қилинган вақт, соат(қиёмат)дир. Ва соат (азоби) улканроқ ва
аччиқроқдир.

47Албатта, жиноятқорлар адашувда ва олов-оташдадирлар.

48Юзтубан дўзахга судраладиган кунларида: «Жаҳаннам азобини татиб кўринг!»
(дейилур).

49Албатта, Биз ҳар нарсани ўлчов билан яратдик.

50Бизнинг фармонимиз бир сўздан ўзга эмас. Кўз юмгунча бўлур.

51Дарҳақиқат, Биз сизга ўхшаганларни ҳалок қилдик. Бас, буни эсловчи борми
ўзи?!

52Ва уларнинг ҳар бир иши китоблардадир.

53Ҳар бир кичигу катта сатрлангандир. (Макка мушриклари, қандай қилиб
инсоннинг ишларини сатрларга ёзиб, ҳужжат тўплаб бориш мумкин, деб ўша
вақтда ажабланган бўлишлари мумкин. Аммо биз ҳозирги ҳисоб-китобларни,
ёзиш асбобларини кўриб-билиб туриб, қандоқ қилиб бу ҳақиқатни инкор эта
оламиз?)

54Албатта, тақводорлар жаннату анҳорларда.

55Сидқ ўриндиқда, қудратли Подшоҳ ҳузуридадирлар.

Chapter 55 (Sura 55)

1Роҳман.

2Қуръони ўргатди.

3Инсонни яратди.

4Унга баённи ўргатди.

5Қуёш ва ой ҳисобдадир.

6Ўт-ўлан ҳам, дарахтлар ҳам сажда қилурлар. (Дунёдаги жонлию жонсиз барча
нарса Аллоҳнинг иродасидан ташқари чиқа олмаслигига, ҳаммаси олам
Парвардигорига боғлиқ эканига далолат қилмоқда.)

7Осмонни баланд кўтарди ва тарозуни ўрнатди.

8Тортишда ҳаддан ошмаслигингиз учун. (Агар ушбу тарозуни Ислом дини, Қуръон
китоби, Муҳаммад алайҳиссалом Пайғамбари орқали ўрнатмаганида, адолат
мезони бузиларди, ҳақдан ботил устун келарди. Ер юзини фисқу фасод босарди.)

9Адолат ила ўлчанг ва тарозудан уриб қолманг.

10Ва ерни ҳалойиқ учун қўйди.

11У(ер)да мевалар ва гулкосали хурмолар бор.

12Ва сомонли донлар ҳамда райҳон бор.

13Бас,Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

14Инсонни сополга ўхшаш қуриган лойдан яратди.

15Ва жинларни алангадан яратди.

16Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз.

17У икки машриқ ва икки мағрибнинг Роббисидир. (Икки машриқ деганда,
қуёшнинг ёздаги ва қишдаги чиқиш жойларини ҳамда икки мағриб деганда,
ёздаги ва қишдаги ботиш жойларини тушуниш керак.)

18Бас,Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?

19Дарё-денгизларни бир-бири билан учрашадиган қилиб қўйди.

20Ўрталаридаги тўсиқдан ошиб ўтолмаслар. (Шўр денгиз билан чучук сувли дарё
ўртасида бир тўсиқ бўлиб, улар бир-бирларига аралашиб кетмайди деган маънони
англатади.)

21Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?

22У иккисидан луълуъ ва маржон чиқар.

23Бас,Роббингизнинг қайси неъматлрини ёлғон дея олурсиз?!

24Денгизларда тоғдек бўлиб сузиб юрувчилар ҳам Уникидир.

25Бас,Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

26(Ер) юзидаги барча жонзот фонийдир.

27Улуғлик ва икром эгаси Роббингнинг Ўзигина боқийдир.

28Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?

29Ундан еру осмондаги жонзотлар сўрарлар. У ҳар куни ишдадир. (Бутун
мавжудот, ерда бўлсин, осмонда бўлсин, Аллоҳдан сўровларини сўрайди. Нимани
сўрашлари оятда тайин қилинмаган. Ҳар ким нимага муҳтож бўлса, ўшани
сўрайди.)

30Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

31Албатта, сизлар учун вақт топармиз, эй инсу жинлар!

32Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

33Эй жин ва инс жамоалари, агар сиз осмонлару ер чегараларидан чиқиб кетишга
қодир бўлсаларингиз, чиқаверинглар. Фақат Султон ила чиқа олурсиз, холос.

34Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

35Устингиздан ўт-чўғ ва тутун юборилур. Бас, қутула олмассиз.

36Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

37Осмон ёрилиб, қирмизи мойга айланган вақтда...

38Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

39Бас, у кунда инс ҳам, жин ҳам гуноҳидан сўралмас. (Қиёмат бошлангандан
инсдан ҳам, жиндан ҳам гуноҳ қилган-қилмагани ҳақида сўраб ўтирилмайди.
Чунки ҳамманинг башарасидан, ҳолатидан унинг ким эканлиги билиниб туради.)

40Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

41Жиноятчмлар сиймоларидан билиниб турур. Ва уларнинг пешона сочлари ва
оёқларидан тутилур.

42Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

43Жиноятчилар ёлғонга чиқараётган жаҳаннам шу бўлур.

44Улар жаҳаннам билан ўта қайноқ сув ўртасида айланур.

45Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

46Роббиси ҳузурида туришдан қўрққанлар учун икки жаннат бор. (Қиёмат куни
олам Парвардигорининг ҳузурида саволларга жавоб беришдан, ҳисоб-китоб
мақомидан қўрқиб, тириклигидаёқ тайёргарлик кўриб, яхшилик билан кун
кечирганларга икки жаннат бор экан. «Иккин жаннат»нинг бир неча шарҳлари
бор, жумладан, инсга алоҳида жаннат, жинга алоҳида жаннат ёки икковларидан
ҳар бирларига иккитадан жаннат, гуноҳкорлар жаҳаннам билан ўта қайноқ сув
ўртасида айлансалар, тақводорлар биринчи жаннатлари, яъни, боғлари билан
иккинчи жаннатлари - боғлари орасида сайр қиладилар.)

47Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

48Улар шох-новдалидирлар.

49Бас,Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

50Икковларида оқувчи икки булоқ бор.

51Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

52Икковларида ҳам мевадан жуфт навлар бор.

53Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

54Ипак астарли тўшакларга ёнбошлаган ва икки жаннат мевалари яқин бўлган ҳоллари бор.

55Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

56Уларда кўзлари тийилган, аввал инс ҳам, жин ҳам тегмаган(ҳур)лар бор.

57Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

58У(ҳур)лар худди ёқут ва маржонга ўхшарлар.

59Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

60Эҳсоннинг мукофоти, фақат эҳсондир.

61Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

62У икковидан пастроқда яна икки жаннат бор.

63Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

64Икковлари ям-яшилдир.

65Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

66Икковларида отилиб турувчи икки булоқ бор.

67Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

68Икковларида мевалар, хурмо ва анорлар бор.

69Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

70Уларда яхши, гўзаллар бор.

71Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

72Чодирларни лозим тутган ҳурлар бор.

73Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

74Аввал уларга инс ҳам, жин ҳам тегмаган.

75Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

76Яшил болишларга ва гўзал гиламларда ёнбошлаган ҳоллари бор.

77Бас, Роббингизнинг қайси неъматларини ёлғон дея олурсиз?!

78Улуғлик ва икром эгаси бўлмиш Роббинг исми муборак бўлди.

Chapter 56 (Sura 56)

1Воқеа воқеъ бўлганда.

2Унинг воқеъ бўлишини ёлғон қилувчи (жон) йўқдир.

3У ҳам пастлатувчи, ҳам кўтарувчидир.

4Қачонки ер қаттиқ ларзага келганда.

5Тоғлар майдаланиб, титилганда.

6Бас, улар тарқалган чанг-тўзонга айланганда.

7Ва сизлар уч тоифа бўлгангда.

8Ўнг тараф эгалари. Ўнг тараф эгалари не(саодатлилар)дир?!

9Ва чап тараф эгалари. Чап тараф эгалари не(бадбахтлар)дир?!

10Ва пешқадамлар, пешқадамлар.

11Ана ўшалар, (Аллоҳга) яқин бўлганлар.

12Сернеъмат жаннатлардалар.

13Аввалгилардан кўпгина жамоатлар.

14Ва охиргилардан оздирлар.

15Тўқима сўриларидалар.

16Бир-бирларига рўбарў бўлиб, ёнбошлаган ҳолларидалар. (Яъни, пешқадамлар
жаннат дуру-ёқутларни аралаш қилиб тўқилган сўриларда бир-бирларига қараб,
ёнбошлаб-ястаниб роҳатланишар экан.)

17Атрофларида мангу ёш йигитлар айланиб юрурлар.

18Оқар чашма (майи тўлатилган) қадаҳлар, кўзалар ва косалар билан.

19Ундан бош оғриғи ҳам, маст ҳам бўлмаслар.

20Ва улар хоҳлаган мевалар билан.

21Иштаҳалари тусаган қуш гўшти билан.

22Яна кўзи гўзал ҳурлар бор.

23Мисоли яширилган дур.

24Булар, қилган амалларнинг мукофотидур.

25Улар у ерда беҳуда, гуноҳ сўзларни эшитмаслар.

26Фақат «Салом, Салом» дейилганини (эшитарлар). (Бир-бирларига салом
берадилар, уларга фаришталар ҳам салом берадилар. Аллоҳнинг саломи ҳам
етказиб турилади.)

27Ўнг тараф эгалари. Ўнг тараф эгалари не(саодатлилар)дир!

28Улар тиконсиз сидрзорлардадир. (Сидр-ҳушбўй ҳидли бута бўлиб, араблар уни
ҳиди учун яхши кўрар эканлар. Аммо тикани жуда кўп бўларкан.)

29Сермева бананзорлардадир.

30Ва ёйилган соялардадир.

31Оқар сувлардадир.

32Сероб мевалардадир.

33Тугамайдиган ва ман қилинмайдиганлардадир.

34Баланд-баланд кўрпачалардадир.

35Албатта, Биз у(ҳурлар)ни дафъатан, хос қилиб, яратдик.

36Бас, уларни бокиралар қилдик.

37Тенгдош маҳбубалар қилдик.

38Ўнг тараф эгалари учун.

39Улар аввалгилардан кўпгина жамоатлардир.

40Кейингилардан ҳам кўпгина жамоатлардир.

41Ва чап тараф эгалари. Чап тараф эгалари не(бадбахтлар)дир?!

42Улар ўт шамол ва қайноқ сувдадирлар.

43Қоп-қора тутундан бўлган соядадирлар.

44Салқин ҳамэмас, фойдаии ҳам.

45Албатта улар бундан олдин ҳой-ҳавасга берилганлардан эдилар.

46Ва мудом катта гуноҳ ишлар қилар эдилар.

47Ва «Биз ўлиб, тупроққа ва суякка айланганимиздан кейин қайта тирилтриламизми?

48Аввалги оталаримиз ҳам-а?!» дер эдилар.

49Айтгил: «Албатта, аввалгилар ва охиргилар.

50Маълум кунга белгиланган вақтда албатта тўпланувчилар».

51Сўнгра, сиз эй адашганлар, ёлғонга чиқарувчилар!

52Албатта, заққум дарахтидан еювчисизлар.

53Бас, ундан қоринларни тўлдирувчисизлар.

54Бас, устидан ўта қайноқ сувдан ичувчисизлар.

55Бас, чанқоқ туядек ичувчисизлар.

56Уларнинг қиёмат кунидаги зиёфатлари мана шу!

57Биз сизларни яратганимиз, ишонсаларинг-чи!

58Ўзингиз чиқарадиган манийни ўйлаб кўринг-а!

59Уни сизлар яратасизми ёки Биз яратувчимизми?!

60Орангиздаги ўлимни Биз белгилаганмиз ва Биз ожиз эмасмиз.

61Сизнинг ўрнингизга сизга ўхшашларни алмаштиришдан ва сизларни ўзингиз билмайдиган ҳолда яратишдан.

62Ва дарҳақиқат, аввалги яратилишини билдингиз-ку, эсласаларингиз-чи!

63Ўзингиз экаётган нарсани ўйлаб кўринг-а!

64Уни сиз ундирасизми ёки Биз ундирувчимизми?

65Агар хоҳласак, Биз уни қуруқ чўпга айлантириб қўямиз. Сизлар эса надоматда ажабланиб:

66«Албатта, биз зиён кўрганлармиз.

67Балки маҳрум бўлганлармиз», (дейсиз).

68Ўзингиз ичадиган сувни ўйлаб кўринг-а!

69Уни булутлардан сиз туширасизми ёки Биз тушурувчимизми?

70Агар хоҳласак, Биз уни шўр қилиб қўямиз. Шукр қилсангиз-чи!

71Ўзингиз ёқадиган оловни ўйлаб кўринг-а!

72Унинг дарахтини сиз яратгансизми ёки Биз яратувчимизми?

73Биз у(олов)ни эслатма ва йўловчилар учун манфаъат қилиб қўйдик.

74Бас, улуғ Роббинг исмини поклаб ёд эт! (Мазкур неъматларнинг эгасини таниган инсон Улуғ Аллоҳ таологa тасбиҳ айтиб, ибодат қилишга ўтади.)

75Юлдузларнинг манзиллари билан қасам ичаман. («Жойлари» деганимиз - унинг ўрнашган, чиқиш ва ботиш жойлари - буржларидир.)

76Албатта, агар билсангиз бу улуғ қасамдир. (Бу ояти карима ўн тўрт асрдан кўпроқ муқаддам нозил бўлганлиги ҳаммага маълум. Ўша пайтда одамлар юлдузлар ҳақида содда тушунчага эга эдилар, уларнинг ҳажми, сони, ҳаракати ҳақида деярли ҳеч нарса билмас эдилар. Фалакиёт илми ривожланиб, улар воситасида очилган жуда кўплаб куллиётлар Қуръон оятларининг улуғлигини тасдиқлади.)

77Албатта, у Қуръони каримдир.

78У сақланган китобдадир.

79Уни фақат покланганларгина ушлайдир.

80У оламларнинг Роббисидан туширилгандир.

81Бас, сизлар мана шу сўз(Қуръон)га бепарволик қиласизларми?!

82Ва ёлғонга чиқаришни ризқ қилиб оласизларми?! (Яъни, иймон келтириш лозим бўлган нарсаларга ишонмасликни ўз насибангиз қилиб оласизларми?)

83Жонингиз ҳалқумга келиб қолса-чи?!

84Ҳолбуки, ўша вақтда ўзларингиз қараб турган бўласизлар.

85Биз эса, сиздан кўра унга яқинмиз, аммо сизлар кўрмайсизлар. (Яъни, Аллоҳнинг Ўз бандасига қанчалар яқинлигини англамайсизлар. Ўлаётган одамга Аллоҳ таоло унинг устида турган қариндошидан кўра яқинроқ бўлади.)

86Агар сиз ҳисоб бермас бўлсангиз.

87У(жон)ни ўрнига қайтаринг-чи! Агар ростгўй бўлсангиз!

88Агар, у муқарраблардан бўлса.

89Роҳатда, фароғатда ва сернеъмат жаннатдадир.

90Агар ўнг тараф эгаларидан бўлса.

91Бас, «Сенга ўнг тараф эгаларидан Салом»дир.

92Ва агар ёлғонга чиқарувчилардан, гумроҳлардан бўлса.

93Бас, ўта қайноқ сувдан зиёфатдир.

94Ва дўзахга киришдир.

95Албатта,ушбуочиқ-ойдин ҳақиқатдир.

96Бас, улуғ Роббинг исмини поклаб ёд эт!

Chapter 57 (Sura 57)

1Осмонлардаги ва ердаги нарсалар Аллоҳга тасбиҳ айтди. Ва У азиз ва ҳакимдир.

2Осмонлару ернинг мулки Уникидир. У тирилтирур ва ўлдирур ва У ҳар бир нарсага қодирдир.

3У аввал ва охир, ошкор ва пинҳондир. Ва У ҳар бир нарсани билувчидир. («Аввал»-У барча мавжудотлар йўқлигида бор эди.«Охир»-У ҳамма нарса йўқ бўлиб кетганда ҳам Ўзи қолади. «Ошкор»-Унинг мавжудлиги ошкор, очиқ-ойдиндир. «Зоҳир»-У ҳамма нарсадан-устундир. «Пинҳон»-У кўзга кўринмайди. Ҳаммадан пинҳон - махфий нарсаларни билиб турувчидир.

4У осмонлару ерни олти кунда яратиб, сўнгра аршни эгаллаган зотдир. Ерга нима кирганини ҳам, ундан нима чиққанини ҳам, осмондан нима тушганини ҳам унга нима чиққанини ҳам биладир. У қаерда бўлсангиз ҳам сиз билан биргадир. Аллоҳ қилаётган амалларингизни кўриб турувчидир. («Истиво» луғатда кўтарилиш, ўрнашиш ва эгаллаш маъноларини билдиради. Лекин Аллоҳга нисбатан бу маъноларни биз тушунгандай ҳолатда ишлатиб бўлмайди. Шунинг учун, ҳамма нарсани яратгандан сўнг Аллоҳ уларни Ўзининг тасарруфига олди, деб шарҳланади.)

5Осмонлару ернинг мулки Уникидир ва барча ишлар Аллоҳнинг Ўзигагина қайтадир.

6У кечасини кундузга киритадир, кундузни кечасига киритадир ва У кўксингиздаги нарсани ҳам яхши билувчидир.

7Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтиринглар ҳамда сизларни халифа қилиб қўйган нарсалардан эҳсон қилинглар. Бас, сизлардан иймон келтирган ва эҳсон қилганларга улкан ажр бордир.

8Сизларга нима бўлдики, Аллоҳга иймон келтирмайсизлар?! Ҳолбуки, Пайғамбар сизларни Роббиингизга иймон келтиришга чақириб турибдир. У сизлардан аҳд олган эди. Агар иймон келтирувчи бўлсаларингиз. (Яъни, Агар сизлар ўзи бирор нарсага ишонувчи бўлсаларингиз, нима учун Аллоҳга ишонмаяпсизлар. Ҳолбуки, орангизда Пайғамбар юриб, сизни парвардигорингизга иймон келтиришга чақириб турибди.)

9У зот Ўз бандасига сизларни зулматлардан нурга чиқариш учун равшан оятларни туширадир. Ва, албатта, Аллоҳ сизларга шафқатли ва раҳмлидир.

10Сизларга нима бўлдики, Аллоҳнинг йўлида эҳсон қилмайсизлар?! Ҳолбуки, осмонлару ернинг мероси Аллоҳникидир. Сизлардан ҳеч ким фатҳдан илгари эҳсон қилганларга ва урушда қатнашганларга баробар бўла олмайдир. Уларнинг даражалари фатҳдан сўнг эҳсон қилганлардан ва урушда қатнашганлардан кўра улуғдир. Аллоҳ барчага яхшиликни ваъда қилгандир. Ва Аллоҳ нима қилаётганларингиздан хабардордир. (Оятдаги «Фатҳ» сўзи Маккаи мукаррамани Пайғмбар алайҳиссалом бошлиқ мусулмонлар Мадинаи мунаввародан келиб мушриклардан озод қилиш маъносида айтилган.)

11Аллоҳга яхши қарз берадиган киши борми?! Бас, У зот унга бир неча марта кўпайтириб қайтарадир ва унга карамли ажр бордир. (Аллоҳ таоло Ўз дини йўлида сарфланадиган молу мулкни унга берилган «яхши қарз»га, яъни, орага судхўрлик ва бошқа ғаразлар қўшилмаган қарзга ўхшатмоқда. Бунда эҳсон, инфоқ қилишга катта тарғиб бордир. Чунки қарзни муҳтожлар олади, Аллоҳ эса ҳеч нарсага муҳтожлиги йўқ, балки барчанинг Унга муҳтожлиги бор зотдир. )

12Мўмин ва мўминаларни уларнинг олдиларида ва ўнг тарафларида нурлари ҳаракат қилаётган ҳолда кўрган кунингда, Сизларга бугунги куннинг хушхабари дарахтлари остидан сувлари оқиб турган жаннатлардир. У жойда абадий қолажаксиз. Бу эса, айнан улкан ютуқдир, (дейиладир).

13Мунофиқ ва мунофиқалар иймонлиларга: «Тўхтаб туринглар, биз ҳам нурингиздан бир оз олайлик», деган ва уларга: «Ортингизга қайтинг ҳамда нур қидиринг», дейилган кунда. Бас, уларнинг орасига эшиги бор қўрғон уриладир. Унинг ичида раҳмат, ташқарисида - олдида азобдир. (Қиёмат куни зулмат бўлиб, албатта, бу ўша кунда рўй берадиган ҳодисаларнинг бир босқичи, холос. Ҳеч ким ҳеч нарсани кўрмай қолганда, мўминларга нур ато қилиниб, улар шодон ва шаҳдам юриб боришади. Шунда мунофиқлар: «Бизни ташлаб кетманглар, кутиб туринглар, бизга ҳам нурингиздан озгина беринглар», деб ялинишар экан. Уларга: «Ортингизга қайтиб, ўзингиз нур ахтаринг», дейиларкан. Улар қандай қилиб нур топишарди. Бу дунёда жоҳилият зулматларидан Ислом нурига чиқишни хоҳламаган эдилар. Энди охират зулматларида хору зор бўлишлари турган гап.)

14Уларга (мунофиқлар): «Биз сиз билан бирга эмасмидик?!» деб нидо қилурлар. Улар: «Худди шундай. Лекин сизлар Аллоҳнинг амри келгунча ўзингизни ўзингиз фитнага дучор қилдингиз, кўз тикиб кутдингиз, шубҳа қилдингиз ва сизларни хом-хаёллар ғурурга кетказди. Сизларни Аллоҳ ҳақида алдамчи алдаб қўйди.

15Бугун сизлардан ҳам, куфр келтирганлардан ҳам тўлов олинмас. Жойларингиз жаҳаннамда, у сизнинг эгангиздир. Қандай ҳам ёмон борар жой!» - дерлар. (Мунофиқлар: «Ажаб эмас, Ислом мағлубиятга учраб, мусулмонлар енгилса», деган хом хаёлларга берилиб, ғурурга кетадилар. Мунофиқларни шайтон «Сизлар тўғри иш қиляпсизлар, мабода нотўғри бўлса ҳам, Аллоҳнинг ўзи кечиради», деб уларни алдаб қўяди. Қиёмат кунида уларга ҳеч қандай нажот йўқ.)

16Иймон келтирганлар учун Аллоҳнинг зикрига ва нозил бўлган ҳаққа қалблари юмшаш, айни чоқда, олдин китоб берилган, сўнг муддат ўтиши билан қалблари қотиб қолган, кўплари фосиқ бўлганларга ўхшамаслик вақти келмадими?! (Агар Аллоҳ тез-тез эслаб турилмаса, Қуръон ва шариатдан, дин таълимотларидан узоқлашилса, инсон қалбини моғор босади, бағри тошга айланади. Унга Аллоҳнинг зикри ҳам, диний таълимотлар ҳам таъсир қилмайдиган бўлиб қолади. Аввал Таврот ва Инжил каби илоҳий китоблар берилган яҳудий ва насронийларнинг вақт ўтиши билан оятда тасвирланганидек қалбларини моғор босиб, қаттиқ бўлиб қолган.)

17Билингларки, албатта Аллоҳ ўлик ерни тирилтирур. Дарҳақиқат, сизларга оятларни баён қилдик, шоядки ақл юритсангизлар.

18Албатта, садақа қилувчи эркагу аёл ҳамда Аллоҳга қарзи ҳасана берувчиларга (савоб) кўпайтириб берилур. Уларга карамли ажр ҳам бор.

19Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига иймон келтирганлар, ана ўшалар, сиддиқлардир. Ва Роббилари ҳузуридаги шоҳидлардир. Уларнинг ажрлари ва нурлари бор. Куфр келтирганлар ва оятларимизни ёлғонга чиқарганлар, ана ўшалар, дўзах эгаларидир. (Ушбу оятда Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига иймон келтирганлар, сиддиқлар, деб аталмоқда. «Сиддиқ» аслида сўзига, эътиқодига ва амалига содиқ кишиларнинг сифатидир. Улар фазл ва мартабада Пайғамбарлардан кейин турадилар. Уларнин ҳаммаларига улуғ ажр ва қиёмат зулматида йўлларини ёритиб борадиган нур бордир. Кофирларга эса дўзах рўпара қилинади.)

20Билингки, албатта, бу дунё ҳаёти ўйин, кўнгил эрмаги ва зеб-зийнатдан, ўзаро фахрланишдан, мол-мулкни ва бола-чақани кўпайтиришдан иборатдир. Худди ўсимлиги деҳқонларни ажаблантирган ёмғирга ўхшайдир. Кейинроқ бу ўсимликлар қурийдир ва сарғайганини кўрасан. У сўнгра хас-чўпга айланиб кетадир. Охиратда эса қаттиқ азоб бор, Аллоҳдан мағфират ва розилик бор. Бу дунё ҳаёти ғурурга кетгазувчи матодан ўзга ҳеч нарса эмас. (Яъни, бу дунё ҳаёти шундай бир ёмғирга ўхшайдики, у ёққандан сўнг чиққан наботот деҳқонларни ҳайратга солади, завқлантиради. Аслида эса бу ҳол ўткинчидир. Яъни, ўсимликлар тезда қурийди. ранги сарғаяди ва қуриб, қовжираб, уқаланиб кетади. Ҳа, бу дунё ҳаёти ҳам шу каби алдамчидир. Шу билангина овуниб қолмаслиги керак. Чунки охиратда кофирларга қаттиқ азоб, мўминларга эса Аллоҳнинг мағфирати ва розилиги бор. Албатта, бу гаплар тарки дунё қилишга, ҳамма нарсадан юз ўгиришга чақириқ эмас. Балки мезон ва ўлчовларни тўғри йўлга солишга, ўткинчи ҳой-ҳавасдан устун бўлишга даъват, холос.)

21Роббингизнинг мағфиратига ва Аллоҳга ҳамда Унинг Пайғамбарларига иймон келтирганлар учун тайёрланган, кенглиги осмону ернинг кенглигича бўлган

жаннатга мусобақалашинг. Ана ўша Аллоҳнинг фазли. Кимга хоҳласа беради, Аллоҳ улуғ фазл эгасидир. (Қуръони карим назарида, мусобақа бу дунё ҳаётининг ўткинчи ҳой-ҳавасларига, бойликка, ўйин-кулгуга эмас, балки Аллоҳнинг мағфиратига ва жаннатга элтувчи яхши амалларга қаратилиши керак.)

22Бирор мусибатни пайдо қилмасамиздан олдин у Китобда битилган бўлур, акс ҳолда ер юзида ва ўз шахсларингизда сизга бирор мусибат етмас. Албатта, бу иш Аллоҳ учун осондир.

23Токи, кетган нарсага қайғуриб, келган нарсадан хурсанд бўлмаслигингиз учун, Аллоҳ барча димоғдор ва мақтанчоқларни суймайдир.

24Улар бахилдирлар ва кишиларни ҳам бахилликка буюрадилар. Ким юз ўгирса, бас, Аллоҳ беҳожат ва мақталган зотдир. (Улар бахиллик қилиб, кишиларни ҳам бахилликка буюрсалар-да, Аллоҳга ҳеч зарари йўқ, чунки Аллоҳ беҳожат, бой ва мақталган зотдир.)

25Дарҳақиқат, Биз Пайғамбарларимизни равшан(нарса)лар ила юбордик ва улар ила китоб, ҳамда одамлар адолатда туришлари учун мезон туширдик. Ва темирни туширдик - унда катта куч-қувват ва одамлар учун манфаатлар бор. Аллоҳ ким Ўзига ва Пайғамбарларига ғойибона ёрдам бераётганини билиши учун. Албатта, Аллоҳ кучли ва азиздир. (Ояти каримада Аллоҳ субҳанаҳу ва таоло Ўз Пайғамбарларига юбордим деяётган равшан, очиқ-ойдин нарсалар - мўъжизалар, шариат аҳкомлари, оятлар бўлиши мумкин. Ушбу оят тушган вақтидаёқ мусулмонларни темирга эътибор беришга, ундан самарали фойдаланишга даъват қилган эди. Темирнинг одамлар учун манфаатини санаб тугатиб бўлмайди. Оятнинг охиридаги жумлада бир-икки нозик маъно бор. Жумладан, темирдан ясалган асбобларни ишлатиб, Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарларига ёрдам берувчиларни билиши учун, деган ишора. Маълумки, Аллоҳ илмининг чегараси йўқ - ҳамма нарсани рўй беришидан аввал билиб туради. Лекин бу оятдаги «билиши»ни юзага чиқариши, халойиққа билдириши деб тушунмоқ керак. Шунингдек, «ғойибона» сўзи ҳам Аллоҳни ва Унинг Пайғамбарларини кўрмасдан туриб уларни динига ёрдам беринглар, деб шарҳланади.)

26Дарҳақиқат, Нуҳ ва Иброҳимни Пайғамбар қилиб юбордик ҳамда Пайғамбарликни ва китобни икковларининг зурриётига хос қилдик. Улар орасида ҳидоят топганлар бор, лекин уларнинг кўплари фосиқлардир.

27Сўнгра уларнинг ортидан Пайғамбарларимизни кетма-кет юбордик ва Исйо ибн Марямни ҳам ортларидан юбордик ҳамда унга Инжилни бердик. Унга эргашганларнинг қалбларига меҳрибонлик ва раҳмдилликни солдик. Роҳибликни ўзлари чиқариб олдилар, Биз буни уларга фарз қилмаган эдик, фақат ўзлари Аллоҳнинг розилигини тилаб қилдилар, лекин ҳақиқий риоясини қила олмадилар. Бас, улардан иймон келтирганларига ажрларини бердик, лекин уларнинг кўпи фосиқлардир. (Роҳиблик, таркидунёчиликдан иборат бўлиб, ўрисларда, монахлик, дейилади. Монахликни ихтиёр қилган эркак эркаклар монастирида, аёл эса аёллар монастирида, оила қурмай, дунёни тарк этиб ҳаёт кечирадилар. Қуръони карим бундай роҳибликни Аллоҳ Ийсо алайҳиссаломга эргашувчиларга буюрмаганини, балки улар ўзлари бидъат сифатида кейинчалик ўйлаб топиб одат қилишганини эслатмоқда.)

28Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга тақво қилинглар ва Унинг Пайғамбарига иймон келтиринглар. У зот Ўз раҳматидан сизларга икки ҳисса берадир ва сизларнинг юришингизга нур берадир ҳамда сизларни мағфират қиладир. Аллоҳ кечирувчи, раҳмли зотдир.

29Токи китоб аҳллари Аллоҳнинг фазлидан ҳеч нарсага қодир эмасликларини, фазл Аллоҳнинг қўлида бўлиб, хоҳлаган кишисига беришини билсинлар. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир. (Яҳудий ва насронийлар ваҳий, Пайғамбарлик ва илоҳий китоблар фақат бизга хос, ўзгаларга берилмайди, деб фахрланишар эди. Аллоҳ таоло уларнинг бу даъволарини рад қилиб, фазл ўзининг қўлида эканини, кимга хоҳласа, шунга раво кўришини, шу жумладан, араблардан бўлган Муҳаммад алайҳиссаломга беришини таъкидламоқда.)

Chapter 58 (Sura 58)

1Албатта, Аллоҳ Сен билан ўз эри ҳақида тортишаётган ва Аллоҳга шикоят қилаётган (аёл)нинг сўзини эшитди. Ҳа, Аллоҳ икковингизнинг гаплашувингизни эшитмоқда. Албатта, Аллоҳ эшитувчи ва кўрувчидир. (Яъни, Аллоҳ таоло уй ичида, Пайғамбар алайҳиссалом билан пичирлашиб гаплашган Ҳавла Бинти Саълабанинг сўзларини эшитгандек, дунёда бўлаётган барча ишларни кўриб туради. Унинг учун ҳеч бир нарса махфий эмасдур.)

2Сизлардан ўз хотинларидан зиҳор қиладиганлар (билиб қўйсинларки), у(хотин)лар оналари эмас. Туққан оналаридан ўзга ҳеч ким уларга она эмаслар. Ва, албатта, улар инкор қилинган ва ғирт ёлғон сўзларни айтарлар. Ва, албатта, Аллоҳ кечирувчи ва мағфират қилувчидир.

3Хотинларидан зиҳор қилганлар ўз айтганларидан қайтсалар, (қайта) қўшилмасларидан аввал бир қул озод қилсинлар. Бу (ҳукм) ваъзланишингиз учундир. Аллоҳ қилаётган ишларингиздан хабардордир.

4Ким (қул) топмаса, бас (қайта) қўшилмасдан аввал икки ой кетма-кет рўза тутсин. Ким (рўзага) қодир бўлмаса, олтмиш мискинни тўйғазсин. Бу (ҳукм) Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтиришингиз учун. Ва бу(ҳукм)лар Аллоҳнинг чегараларидир. Ва (ундан чиққан) кофирларга аламли азоб бор.

5Албатта, Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига душманлик қиладиганлар, улардан аввалгилар хор бўлганидек, хор бўлурлар. Ҳолбуки батаҳқиқ Биз очиқ-ойдин оятларни тушириб қўйганмиз. Ва кофирларга хорловчи азоб бор.

6Аллоҳ барчаларини қайта тирилтирадиган кунда, уларга қилган ишларининг хабарини берур. Аллоҳ ҳисоблаб турган, улар эса унутганлар. Ҳолбуки Аллоҳ ҳар бир нарсага шоҳиддир.

7Албатта, Аллоҳ осмонлару ердаги барча нарсаларни билишини англамадингми? Агар учтанинг сирли сўзлашуви бўлса, албатта, У зот тўртинчидир. Бешта бўлсалар, У зот олтинчидир, бундан оз бўлса ҳам, кўп бўлса ҳам ва қаерда бўлсалар ҳам, албатта, Аллоҳ улар биландир. Сўнг қиёмат кунида уларга қилган ишларидан хабар берадир. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчидир.

8Сирли сўзлашувдан қайтарилганларни кўрмадингми?! Ман этилган ишга яна қайтурлар, гуноҳ ва душманлик-ла ва Пайғамбарга осий бўлиб, сирли сўзлашурлар. Ва ҳузурингга келсалар, сен билан Аллоҳ ўргатмаган тарзда сўрашурлар. Ва ичларида, шу гапимиз учун Аллоҳ бизни азобламаса эди, дерлар. Уларга жаҳаннам кифоядир, унга кирурлар. У қандоқ ҳам ёмон жой! (Яҳудийлар ҳар бир нарсада ҳийла ишлатиб, Расулуллоҳга ва мусулмонларга ёмонлик қилишнинг пайида бўлардилар. Ҳаттоки улар саломлашиш пайтида ҳам «Ас-Салому алайкум (сизга тинчлик бўлсин)» дейиш ўрнига, «Ас-Сому алайкум (сизга ўлим бўлсин)» деб сезилмайдиган қилиб айтишарди.)

9Эй иймон келтирганлар! Қачон сирли суҳбат қилсангиз, гуноҳ, душманлик ва Пайғамбарга маъсиятга сирли суҳбат қилмангиз. Яхшилик ва тақвога сирли суҳбат қилингиз. Ҳузурига тўпланиб борадиганингиз Аллоҳга тақво қилингиз. (Мусулмонлар ўзаро суҳбатларида доимо бир-бирларини яхшиликка ва тақвога чорлашлари лозим. Афсуски, ҳозир бу қуръоний таълимотлар бизнинг орамиздан йўқолган. Ўзаро суҳбатлар ёлғон, бўҳтон, туҳмат ва ғийбатдан иборат бўлиб қолмоқда. Бу эса мусулмонларнинг на одобига, на шаънига тўғри келади.)

10Албатта, иймонлиларни ранжитиш учун қилинган сирли суҳбат шайтондандур, Аллоҳнинг изни билан қилинган сирли суҳбатгина уларга ҳеч зарар етказмас. Мўминлар Аллоҳнинг Ўзига таваккал қилсинлар. (Одатда иккита-иккита ёки кўпроқ бўлиб олиб, жамоатдан ажраб пичир-пичир қилиб гаплашиш кўриб турганлар қалбига шубҳа солади. «Биздан беркитиб булар ниманингдир маслаҳатини қилишаётган экан», деган хаёлга олиб боради. Бунинг устига, шайтон: «Сенинг зарарингга маслаҳат қилишяпти, бўлмаса ошкора гапиришарди», деб васваса қилади. Шундай қилиб, қарабсизки, жамият аъзолари ичида бир-бирига ишончсизлик юзага келади.)

11Эй иймон келтирганлар! Агар сизларга мажлисларда силжиброқ ўтиринг, дейилса, бас, силжинг, агар туринг дейилса, туринг. Аллоҳ сизлардан иймон келтирганларни ва илмга берилганларнинг даражаларини кўтарур. Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардордир. (Мусулмонлар Пайғамбар алайҳиссалом мажлисларида иймон ва илм олардилар. Шунинг учун ҳам ҳамма катта қизиқиш билан, иложи борича, у зотга яқинроқ ўтиришни хоҳларди. Ушбу оят нозил бўлгач, илм олиш мажлисини ҳаммага кенг тарғиб қилиш зарурлиги эслатилиб, мажлис аҳлининг барчасига жой беришни йўлга қўйишга даъват этилди.)

12Эй иймон келтирганлар! Агар Пайғамбар билан сирли суҳбат қилмоқчи бўлсангиз, сирли суҳбатингиздан аввал садақа беринг. Шундоқ қилмоғингиз ўзингиз учун яхшироқдир ва (қалбингиз учун) покроқдир. Агар (садақа) топмасангиз, албатта Аллоҳ кечирувчи ва раҳмдилдир. (Пайғамбар алайҳиссалом билан муножот (суҳбат) қилишдан аввал садақа беришга даъват этилган буйруқнинг бир неча ҳикматлари бор. Пайғамбар алайҳиссаломнинг вақтларини бекор кетказмаслик; камбағалларга фойда бўлиши; мухлис ва мунофиқларни ажратиш ва ҳоказо.)

13Сизларга сирли суҳбатингиздан аввал садақа бериш оғир келдими. Агар бажармасангиз, (майли) Аллоҳ авф қилди. Бас, намоз ўқинглар ва закот беринглар. Ва Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига итоат қилинглар. Аллоҳ

қилаётган ишларингиздан хабардордир. (Аллоҳ таоло аввалги ҳукмини бекор қилмаса ёки ундан ҳам оғирроқ ҳукмни жорий қилса бўлаверар эди. Лекин Аллоҳ таоло ўзини унутиб қўйган баъзи кишиларни огоҳлантириб бўлгач, яна кўпчиликка раҳм қилиб, аввалги Ўз ҳукмини бекор қилди.)

14Аллоҳнинг ғазабига дучор бўлган қавмни дўст тутганларни кўрмайсанми? Улар сизлардан ҳам эмас, улардан ҳам эмас. Билиб туриб, ёлғонга қасам ичурлар.

15Аллоҳ улар учун шиддатли азобни тайёрлаган. Уларнинг қилаётган ишлари нақадар ёмон!

16Қасамларини ўзлари учун тўсиқ қилиб олдилар. Бас, Аллоҳнинг йўлидан тўсдилар. Улар хорловчи азоб бор!

17Моллари ҳам, болалари ҳам улардан Аллоҳ(азоби)дан ҳеч нарсани қайтара олмас. Ундай кишилар дўзах аҳлидурлар. Улар унда абадий қолурлар.

18Аллоҳ уларнинг барчасини қайта тирилтирадиган кунда худди сизларга қасам ичганларидек, Унга ҳам қасам ичарлар, ва бирор нарсага эришамиз, деб ўйларлар. Аё, огоҳ бўлинг, улар, ҳа, улар ёлғончидирлар.

19Шайтон уларни эгаллаб олган ва Аллоҳнинг зикрини унутдирган. Ана ўшалар, шайтон фирқасидирлар. Аё, огоҳ бўлинглар, шайтон фирқаси, ҳа, ўшалар, ютқазувчидирлар. («Бандани шайтон эгаллаб олишининг аломати шулки, уни сиртини ялтироқ қилиш билан машғул қилиб қўяди. Яхши ейиш, яхши ичимлик ичиш, яхши либослар кийишга уринтириб, Аллоҳнинг неъматларига шукр келтиришдан чалғитади. Тилида ёлғон, бўҳтон ва ғийбатни гапиради-ю, Аллоҳнинг зикрини унутади».)

20Албатта, Аллоҳга ва Унинг Расулига душманлик қилувчилар, ана ўшалар, энг хорлар ичидадир.

21Аллоҳ, Мен ва Менинг Расулларим ғалаба қиламиз, деб ҳукм қилган. Албатта, Аллоҳ қувватли ва ғолибдир.

22Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирган қавмнинг Аллоҳга ва Унинг Расулига душманлик қилувчиларга дўстлик қилганларини топмайсан. Ҳатто у(душман)лар ўз оталари, болалари, ака-укалари ёки қариндошлари бўлса ҳам. Аллоҳ ундоқ кишиларнинг қалбларида иймонни собит қилган, уларни Ўз ҳузуридан бир руҳ билан қўллагандир. Ва уларни остидан сувлар оқиб турган жаннатларга киритадир. Унда абадий қолурлар. Аллоҳ улардан рози бўладир. Улар Аллоҳдан рози бўладир. Ана ўшалар, Аллоҳнинг фирқасидирлар. Аё, огоҳ бўлинглар, албатта, Аллоҳнинг фирқаси, ҳа, ўшалар ютувчилардир. (Аллоҳннинг ризолигини топиш... Кимки яратган Роббиси ризолигини топмас экан, мабодо унинг иймони сақлаб қолмаса, бу ёлғончи дунёда умри алданиш билан, охиратда эса фақат азобга дучор бўлиш билан интиҳо топади.)

Chapter 59 (Sura 59)

1Осмонлардагию ердаги барча нарсалар Аллоҳни поклаб ёд этди. У зот азиз ва ҳикматли Зотдир.

2У зот аҳли китобдан бўлган кофирларни ўз диёрларидан биринчи ҳашр учун чиқарди. Уларни чиқади деб ўйламаган эдингиз. Ўзлари ҳам қўрғонимиз бизни Аллоҳ(азоби)дан сақлаб қоладир, деб ўйлашарди. Аллоҳ улар ўйламаган тарафдан олди ва уларни қалбига қўрқинч солди. Уйларини ўз қўллари билан ва мўминларнинг қўллари билан буза бошладилар. Ибрат олинг, эй ақл эгалари! (Яҳудийлар қўрғонларига ишониб, бизга ҳеч қандай ёмонлик етиши мумкин эмас, деб хотирлари жам эди. Лекин Аллоҳ таоло улар ўйламаган, хаёлларига келмаган ишни амр қилди. Қўрғонлар жойида қолиб, яҳудийларнинг қалбларидан путур кетди. Аллоҳ уларнинг қалбларига қўрқинч ва ваҳима солди. Ана шунда, биз кўчиб кетсак, бу қўрғонлар мусулмонларга қолмасин, дея уйларини ўзлари буза бошладилар. Мусулмонлар қамал давомида биноларга ташқаридан путур етказди. Оқибатда мустаҳкам қўрғонлар вайрон бўлди. Бу воқеа ақли бор ҳар бир кишига ўрнак бўлarлик бир огоҳлантиришдир. Демак, бандаси қанчалик хом хаёл қилмасин, Худонинг буюргани бўлади.)

3Мабодо Аллоҳ уларга кўчишни ёзмаганда ҳам бу дунёда уларни азоблар эди. Уларга охиратда дўзах азоби бордур. (Инсон охиратда бу дунёда қилган гуноҳ амалларига яраша жазо олиши муқаррар. Яҳудийларнинг кўчирилиши, улар учун нисбатан енгил азобдир.)

4Ундай бўлиши, улар Аллоҳга ва Унинг Расулига хилоф қилганлари учундир. Кимки Аллоҳга хилоф қилса (унутмасинки), албатта, Аллоҳ - азоби зўр зотдир.

5Сизнинг хурмони кесишингиз ёки аслида тик қолдирганингиз фақат, Аллоҳнинг изни билан ва бузғунчиларни хорлаши учун бўлди. (Хурмо дарахтининг энг яхши нави «лийнатин» деб аталади. Оят тафсиридла таъкидланганидек, баъзи хурмо дарахтларини кесиб, баъзиларининг қолдирилиши бузғунчилик учун эмас, балки Аллоҳнинг изни билан бўлди. Ислом шариатида уруш пайтида ҳам ўсимлик ва ҳайвонот дунёсига зарар келтириш қатъиян ман қилинади. Бу боқий ҳукмдир. Лекин Бани Назийр ҳодисасида Аллоҳ таоло Ўзи уларни баъзи хурмо дарахтларини кесиб ўт қўйишга изн берган.)

6Аллоҳ Ўз Расулига улардан қайтариб берган нарсага сизлар от ёки туя чоптириб бормадингиз. Лекин Аллоҳ Ўз Пайғамбарини хоҳлаган кимсанинг устидан, ғолиб қиладир. Аллоҳ ҳар бир нарсага қодирдир. (Бу оятда Аллоҳ таоло қўлга тушган мол-мулк учун мусулмонлар туя миниб, от чоптириб қийналмаганларини, бу нарсаларни Пайғамбарига Аллоҳнинг Ўзи, Ўз қудрати билан берганини эслатмоқда.)

7Аллоҳ Ўз Расулига шаҳар аҳлидан қайтариб берган нарса. Аллоҳгадир ва Унинг Расулига ва яқин қариндошларига, етимларга ва мискинларга ва кўча ўғилларигадир. Сизлардан бойларингиз орасида айланадиган нарса бўлиб қолмаслиги учун. Пайғамбар сизга нимани берса, ўшани олинглар ва нимадан қайтарса, ўшандан қайтинглар. Аллоҳдан қўрқинглар. Албатта, Аллоҳ азоби шиддатли зотдир. ( Аллоҳ таоло яҳудийлар қолдирган молларни «қайтарилган мол» деб номлаяпти. Аслида, мол Аллоҳники, Бани Назийрга берган молини энди Пайғамбарига қайтарди. Аслида ўлжаларни жиҳодда қатнашган мужоҳидларга

тақсимланади. Аммо бу сафар ўлжа урушсиз қўлга тушгани учун ушбу ва кейинги оятда зикри келган: Аллоҳ, Аллоҳнинг Расули, Пайғамбар алайҳиссаломнинг яқин қариндошлари, сафарда оғир аҳволга тушганлар, етим, мискин ва фақир муҳожирларга тақсимланмоқда.)

8Фақир муҳожирларгаки, улар ўз диёрларидан ва мол-мулкларидан жудо қилинган эдилар, (улар) Аллоҳдан фазл ва Унинг розилигини умид қилулар. Аллоҳга ва Унинг Расулига ёрдам берурлар. Ана ўшалар содиқлардир.

9У(муҳожир)лардан аввал бу жойда яшаган ва иймонга (ихлос қилганлар). Ўзларига ҳижрат қилиб келганларни севадирлар ва у(муҳожир)ларга берилган нарсаларга қалбларида ҳасад қилмаслар. Ва гар ўзларининг ҳожатлари бўлса ҳам, (уларни) ўзларидан устун қўярлар. Ким ўз нафсининг бахиллигидан сақланса, ундоқ кишилар, ҳа, ўшалар ютувчилардир. (Мадиналик мусулмонлар Пайғамбар алайҳиссаломга ва муҳожирларга ёрдам берганлари учун «Ансорлар» деб номланганлар. Ушбу оят ансорларнинг инсоният тарихида мисли кўрилмаган саховатларию одамгарчиликларини васф қилмоқда.)

10Улардан кейин келганлар: «Эй Роббимиз, бизни ва биздан аввал иймон билан ўтган биродарларимизни мағфират қилгин, қалбимизда иймон келтирганларга нафрат солмагин, эй Роббимиз, албатта, сен шафқатли ва меҳрибонсан», дерлар. (Ояти каримада Ислом умматининг аввали билан охирини боғлаб турувчи ип намоён бўлмоқда. Кейин келган мусулмон авлоди, ким бўлишидан қатъий назар, ўзидан аввал ўлиб кетганларни яхшилик билан эслаб, уларнинг ҳақига хайрли дуолар қиладилар. Ўлганларни сўкиш, уларни хорлаш мусулмонларга муносиб иш эмас. Ислом умматининг ўлигию, тириги, аввалию охири бир хилда эъзозга лойиқдир.)

11Нифоқ қилганларнинг аҳли китобдан бўлмиш куфр келтирган ўз биродарларига: «Агар сизлар чиқарилсангиз, биз ҳам сизлар билан чиқамиз, сизни қуйиб ҳеч қачон ҳеч кимга итоат қилмасмиз ва мабодо сизларга уруш қилинса, албатта ёрдам берурмиз», дейишларини кўрмайсанми? (Мунофиқ лар аҳли китоб бўлмиш яҳудий қабиласи Бани Назийрга келиб: «Муҳаммаддан қўрқманглар, биз сизлар билан биргамиз. Мабодо ўз юртларингдан чиқиб кетишга мажбур бўлсаларингиз, биз ҳам сизга қўшилиб чиқиб кетамиз. Агар Муҳаммад сизга қарши уруш қиладиган бўлса, биз сизларга ёрдам берамиз», дейишган.)

12Албатта агар у(яҳудий)лар чиқарилсалар, улар бирга чиқмаслар. Ва, албатта, агар у(яҳудий)ларга уруш қилинса, (мунофиқлар) уларга ёрдам бермаслар. Бордию ёрдам берганларида ҳам, ортларига қараб қочарлар ва алар ёрдамсиз қоларлар.

13Албатта, уларнинг қалбларига Аллоҳдан кўра сизлар кўпроқ қўрқинчли туюласизлар. Чунки улар яхши англамайдиган қавмдирлар. (Мунофиқу кофирлар Аллоҳдан кўра мўмин-мусулмонлардан кўпроқ қўрқадилар. Агар Аллоҳнинг Ўзидангина қўрқанларида эди, мунофиқ ҳам, кофир ҳам бўлмас эдилар.)

14Сизларга қарши уюшиб очиқ уруш қила олмаслар, балки қўрғон билан ўралган
қишлоқларда ёки деворлар ортига бекиниб олиб уруш қилурлар. Ўз ораларида
адоватлари шиддатли. Уларни бир деб ўйлайсан. Ҳолбуки, қалблари тарқоқдир.
Бу, уларнинг ақл юритмайдиган қавм эканликларидандир. (Табиийки,
ихтилофлар туфайли истаклар, мақсадлар, фирқалар ва шиорлар кўпаяди. Бу эса
ҳар бир миллатни ҳалокатга олиб боради.)

15Бу худди яқинда ўз қилмишларининг оқибатини татиб кўрганларга ўхшашдир.
Ва уларга (охиратда) аламли азоблар бор. (Бу оятда, Бани Назийр аҳли ҳам
хиёнат, исён туфайли худди улардан аввалги Бани Қайниқоъ аҳли тушган ҳолга
тушганлари эслатилмоқда.)

16Бу худди Шайтон инсонга, кофир бўл, деган пайтга ўхшайдир. У (инсон) куфр
келтирганда эса, сен билан менинг ишим йўқ, мен оламлар Оббиси-Аллоҳдан
қўрқаман, деди.

17Бас, уларнинг оқибатлари бир. Албатта, икковлари ҳам дўзахда бўлурлар, у ерда
абадий қолурлар. Ва бу золимларнинг жазосидир. (Бани Назийр қабиласи ушбу
жонли мисол билан хотима топади.)

18Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга тақво қилинглар! Ҳар ким эрталик учун нима
тақдим қилганига назар солсин. Аллоҳга тақво қилинглар! Албатта, Аллоҳ нима
қилаётганингиздан хабардордир. (Қиёмат нисбатан жуда яқин вақт, шунинг учун
ҳам у «эрта» дейилади. Демак, ҳар бир инсон қиёмат куни учун нима иш
қилганини ўйлаб қўйиши керак.)

19Аллоҳни унутганларга ўхшаган бўлманглар. У зот уларга ўз шахсларини
унутдирди. Ана ўшалар, фосиқдирлар. (Аллоҳни унутган одам бу дунёда уни олий
мақом билан боғлаб турувчи алоқани йўқотади. Уни бошқа жонзотлардан
ажратиб турадиган олий мақсаддан маҳрум бўлади. Ва ниҳоят, ўзининг
инсонлигини унутади.)

20Дўзах эгалари ва жаннат эгалари тенг бўлмаслар. Жаннат эгалари, ўшалар
ютуққа эришувчилардир.

21Агар ушбу Қуъонни тоғга туширганимизда эди, унинг Аллоҳдан қўрққанидан
титраб-қақшаб ва парчаланиб кетганини кўрар эдинг. Ушбу мисолларни
одамларга келтирурмиз, шоядки улар фикр юритсалар.

22У Аллоҳ Ундан ўзга илоҳ йўқ зотдир. У ғойибни ҳам, ошкорни ҳам билувчидир.
У меҳрибон ва раҳмлидир.

23У Аллоҳ, Ундан ўзга илоҳ йўқ. У - Малик, У-Қуддус, У-Салом, У- Мўмин, У-
Муҳаймин, У-Азиз, У-Жаббор, У-мутакаббирдир. Аллоҳ Унга ширк келтираётган
нарсалардан покдир. (Малик-ҳақиқий эгадир, Ундан ўзга эга йўқ. Шунинг учун
бандалар фақат унга қул бўладилар. Қуддус-барча айблардан холи, нолойиқ
сифатлардан пок. Мутлақ муқаддаслик ва мутлақ поклик Аллоҳнинг Ўзигагина
хосдир. Салом-нуқсонлардан саломат, шунингдек, тинчлик-хотиржамлик ва
роҳат берувчи зот. Аллоҳ «Салом» сифати ила бандаларга тинчлик, омонлик,
хотиржамлик ато қилади. Мўмин-иймон ва омонликни берувчи. Муҳаймин-ҳамма

нарсани қамраб олувчи, яъни, Аллоҳ бандаларнинг барча ҳолатларининг гувоҳи бўлиб туради, ундан ҳеч нарса махфий қолмайди. Азиз-барчанинг устидан ғолиб. Жаббор - олий қадар, улуғ, Унинг олдида ўзгалар ўзини хор тутади.Мутакаббир-кибирёси ва улуғлиги муболағали зот.)

24У Аллоҳ Холиқ, Бариъу, Мусаввирдур. Барча гўзал исмлар Уникидир. Осмонлару ердаги барча нарсалар Уни поклаб ёд этарлар. Яна У Азиз ва Ҳакимдир. (Холиқ-яратувчи. Бариъу-йўқдан бор қилувчи. Мусаввир-махлуқотларнинг cувратини шакллантирувчи зот. Дунёдаги барча чиройли исмлар Аллоҳникидир. Ҳадиси шарифда Аллоҳнинг тўқсон тўққизта чиройли исми зикр қилинган. Осмонда бўлсин, ерда бўлсин, дунёдаги барча нарсалар Аллоҳ таолони поклаб ёд этади, лекин биз уларнинг тасбиҳини тушунмаймиз. У Аллоҳ ғолибдир ва ҳаким-барча ишларни ҳикмат билан қилувчи зотдир.)

Chapter 60 (Sura 60)

1Эй иймон келтирганлар! Агар Менинг йўлимда жиҳод қилиб ва розилигимни сўраб чиққан бўлсангиз, Менинг душманларимни ва ўзингизнинг душманларингизни дўст тутманглар. Сизлар уларга дўстлик қиласизлар, улар бўлса сизларга келган ҳаққа куфр келтирарлар. Роббингиз бўлмиш Аллоҳга иймон келтирганингиз учун Пайғамбарни ва сизни ҳайдаб чиқарарлар. Сиз уларга дўстлик қилиб сир айтасиз. Ҳолбуки, Мен нимани махфий тутганингизнию нимани ошкор қилганингизни жуда яхши билурман. Ораларингизда ким ўша ишни қилса, тўғри йўлдан адашган бўладир. (Аллоҳнинг ва мусулмонларнинг душманларига дўстлик қилувчи кишилар билиб қўйсинларки, улар мусулмонларга келган ҳаққа - Қуръон ва Исломга кофир бўлганлар. Бу ҳам етмаганидек, Пайғамбарнинг ва мўминларнинг иймонларини айб ҳисоблаб, ўз диёрларидан ҳайдаб чиқарганлар. Шунинг учун у мушрикларни дўст тутмаслик керак. Биров билмайди деб уларга сир айтманг, Аллоҳ таоло сиру ошкор барча амалларингизни билиб турувчи зотдир.)

2Агар улар сиздан устун келсалар, сизга душман бўларлар ва сизларга қўлларию тилларини ёмонликла чўзар лар. Ва сизларнинг кофир бўлишларингизни хоҳларлар.

3Қариндошларингиз ва фарзандларингиз сизга ҳеч манфаат бера олмаслар. Қиёмат куни У зот ораларингизни бўлур. Аллоҳ нима қилаётганингизни кўриб тургувчидир.

4Ҳақиқатда, сизларга Иброҳим ва у билан бирга бўлганларда яхши ўрнак бор. Улар, биз сиздан ва сиз ибодат қилаётган нарсадан безормиз, сизга куфр келтирдик, энди токи ягона Аллоҳга иймон келтирмагунларингизча орамизда доимий адоват ва кучли нафрат пайдо бўлди, дедилар. Магар Иброҳимнинг отасига қарата, албатта сен учун истиғфор айтаман, сендан Аллоҳ(азоби)дан бирор нарса қайтаришга молик эмасман, деган сўзи мустасно. Эй Роббимиз, фақат Сенга таваккал қилдик, фақат Сенгагина қайтдик ва қайтиб борадиган жой ҳам фақат Сенгинадир. (Иброҳим Пайғамбар оталарига раҳмлари келиб: «Албатта, сен учун истиғфор айтаман», дея ваъда берганлар. Лекин отанинг иймонга келмаслигига кўзлари етгач, «Сендан Аллоҳнинг азобини қайтаришга молик эмасман», деб қўшиб қўйганлар.)

5Эй Роббимиз, бизни кофирларга фитна қилиб қўймагин ва бизни кечиргин. Эй Роббимиз, албатта, Сен, Ўзинг азизу ҳакимсан.

6Албатта, кимнинг Аллоҳдан ва қиёмат кунидан умиди бўлса, шулар учун уларда яхши ўрнак бор эди. Лекин ким юз ўгирса, Аллоҳ беҳожат, мақталган зотдир.

7Шоядки, Аллоҳ сизлар билан улар ичидаги душманларингиз ўртасида дўстлик пайдо қилса, Аллоҳ қодирдир. Аллоҳ кечирувчи ва раҳмдилдир. (Аллоҳ таолодан «шоядки» калимаси содир бўлса, албатта, воқеликда содир бўлиши шарт. Бу ваъда Маккаи мукаррама фатҳ бўлиши билан амалга ошди. Мушриклар тўп-тўп бўлиб Аллоҳнинг динига кирдилар ва мусулмонлар билан дўст-биродар бўлдилар. Қалбларидаги душманлик туйғулари ҳам кўтарилди.)

8Аллоҳ сизларни диний уруш қилмаган ва диёрларингиздан чиқармаганларга яхшилик ва адолатли муомала қилишдан сизларни қайтармас. Албатта, Аллоҳ адолат қилувчиларни яхши кўрадир.

9Албатта Аллоҳ сизларни диний уруш қилганлар, диёрингиздан чиқарганлар ва чиқарилишингизга ёрдам берганларга дўстлик қилишдан қайтарур. Уларни дўст тутганлар, ана ўшалар, золимлардир. (Аллоҳ таоло бу ояти каримада мўмин-мусулмонларни бошқа миллат ва диёнат вакиллари билан агар улар мусулмонларга диний адоват ила уруш қилмаса ва уларни сиқувга олиб ўз диёрларидан чиқариб юборишга уринмаса, яхши алоқада бўлишга буюрмоқда ва уларга нисбатан адолатли бўлишни таъкидламоқда. Аммо кимки мусулмонларга диний адоват туфайли уруш очса, уларни диёрларидан чиқарса ёки душманларига уларни диёрларидан чиқаришда ёрдам берса, албатта, ундай кишиларни дўст тутиб бўлмайди. Бу ҳам айни адолатдир.)

10Эй, иймон келтирганлар! Агар сизларга мўминалар ҳижрат қилиб келсалар, уларни имтиҳон қилиб кўринглар. Аллоҳ уларнинг иймонини билгувчидир. Бас, мўминаликларини билсангиз, уларни кофирларга қайтариб юборманг. Бу (аёл)лар уларга ҳалол эмас ва улар ҳам буларга ҳалол бўлмаслар. Ва у(кофир)ларга нафақа қилган нарсаларини (қайтариб) беринглар. Ва у(аёл)ларни никоҳлаб олсангиз, агар маҳрларини берсангиз, сизларга гуноҳ бўлмас. Кофир хотинларингизни никоҳларингизда ушлаб турманглар. Нафақа қилган нарсаларингизни сўранглар, улар ҳам нафақа қилган нарсаларини сўрасинлар. Бу сизларга Аллоҳнинг ҳукмидир. Орангизда ҳукм қиладир. Аллоҳ билгувчи ва ҳикматлидир. (Душман тарафдан келган ҳар бир кишини ҳам қучоқ очиб кутиб олинавермайди. Чунки, душман жосус юбориши ҳам мумкин. Шунинг учун Аллоҳ таоло имтиҳон қилиб кўришни амр қилмоқда. Ушбу ояти карима тушгунча мусулмонлардан баъзилари мушрика хотинлари билан бирга яшаётган эдилар. Оят тушгандан сўнг уларни талоқ қилдилар.)

11Агар аёлларингиздан бирортаси кофирларга ўтиб кетса, урушда туширилган ўлжадан хотини кетиб қолганга, у нафақа қилган миқдорни берингиз. Ўзингиз иймон келтирган Аллоҳдан қўрқинг.

12Эй Набий! Агар мўминалар сенга Аллоҳга ҳеч нарсани ширк келтирмаслик, ўғрилик қилмаслик, зино қилмаслик, болаларини ўлдирмаслик, қўллари ва оёқлари орасидан бўҳтон тўқиб келтирмаслик ва сенга яхшилик ишда исён

қилмасликка байъат қилиб келсалар, уларнинг байъатини қабул қил. Ва Аллоҳдан уларнинг гуноҳини кечишни сўра. Албатта, Аллоҳ гуноҳларни кечирувчи ва меҳрибондир. (Аҳднома (байъат) бериш - Ислом раҳбарига ўзининг содиқлигини баён қилиб ваъда беришдир. Пайғамбар алайҳиссалом эр мусулмонлардан авваллари аҳднома олган эдилар. Аёллардан эса ушбу оят тушгандан сўнг ола бошлаганлар.)

13Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг ғазабига учраган қавмни дўст тутманглар. Кофирлар қабр эгаларидан умид узганларидек, улар ҳам охиратдан умид узганлар.

Chapter 61 (Sura 61)

1Осмонлару ердаги барча нарсалар Аллоҳга тасбиҳ айтадир. У зот ғолиб ва ҳикмат эгасидир.

2Эй иймон келтирганлар! Нима учун қилмаган нарсангизни гапирасиз.

3Қилмаган нарсангизни гапиришингиз Аллоҳнинг наздида қаттиқ ёмон кўрилгандир. (Жиҳод фарз қилинишидан аввал бир гуруҳ мўминлар, агар Аллоҳ таоло бизни Ўзи энг суядиган амалга буюрганда эди, уни бажариб улкан савобларга эришардик, деб орзу қилиб юришарди. Шунда Аллоҳ Пайғамбар алайҳиссаломга ваҳий юбориб, жиҳодни фарз қилди, аммо аввал гапириб юрганларга бу амр машаққатли туюлди, оғир ботди. Шундан сўнг Аллоҳ таоло юқоридаги оятларни тушириб, уларни огоҳлантирди. Бундан камида иккита ибрат чиқади: биринчиси - жиҳод Аллоҳ нақадар суйган амаллардан эканини ҳамда иккинчиси - айтганига амал қилиш энг олий даражадаги мартаба эканини биламиз. Бу гаплар ҳар бир ислом умматига тегишлидир. Қайси уммат - миллат шунга амал қилса, Аллоҳ олдида улкан савобга, ҳаётда эса улкан тараққиётга эришади.)

4Албатта, Аллоҳ Ўз йўлида худди жипс бинодек бўлиб, сафда туриб уруш қиладиганларни яхши кўрадир. (Аллоҳ таоло мўминлар жамиятини доимо бирдам, ҳамфикр ва жипслашган бўлишини хоҳлайди. Бу оятда эса урушда ҳам бирдам бўлишга, жипслашиб, душманни бир жабҳа бўлиб қарши олишга буюрмоқда.)

5Мусо ўз қавмига: «Эй қавмим, Аллоҳнинг Расули эканимни билиб туриб, яна нима учун менга озор берасиз», деганини эсла. Улар (ҳақдан) бурилган эдилар Аллоҳ уларнинг қалбини буриб қўйди. Аллоҳ фосиқ қавмларни ҳидоят қилмас.

6Ийсо ибн Марям: «Эй Бани Исроил, албатта, мен ўзимдан олдин келган Тавротни тасдиқловчи ва мендан кейин келувчи Аҳмад исмли Расулнинг башоратини берувчи, Аллоҳ сизларга юборган Пайғамбарман», деганини эсла. (Аҳмад) уларга ҳақ билан келган вақтда эса, бу очиқ-ойдин сеҳрдир, дедилар.

7Исломга даъват қилиниб турганда Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган кимсадан ҳам золимроқ киши борми? Ҳолбуки. Аллоҳ золимларни ҳидоятга солмас. (Яъни, инсон Исломга даъват қилинса, икки дунёнинг саодатига эриштирувчи динга чақирилса, уни хурсандлик билан қабул қилишнинг ўрнига, Аллоҳга нисбатан

ёлғон тўқиса, ҳақиқатдан у дунёдаги энг ашаддий золим ҳисобланади. Ундайларнинг Аллоҳ таологa нисбатан тўқиган ёлғонлари турлича бўлади.)

8Оғизлари билан Аллоҳнинг нурини ўчирмоқчи бўлурлар. Ҳолбуки, Аллоҳ, кофирлар ёқтирмаса ҳам, Ўз нурини тугал этгувчидир. ( Ислом динини йўқ қилиш учун уринувчиларнинг ҳаракати қуёшнинг шуъласини оғиз билан пуфлаб ўчиришга ҳаракат қилишга ўхшайди.)

9У зот, Ўз Расулини ҳидоят ва ҳақ дин билан барча динлардан устун қилиш учун юборган зотдир. Гарчи мушриклар ёқтирмасалар ҳам.

10Эй иймон келтирганлар! Сизларни аламли азобдан нажот топтирувчи тижоратга далолат қилайми?

11Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтирасизлар ҳамда Унинг йўлида молингиз ва жонингиз билан жиҳод қиласизлар. Шундоқ қилмоқларингиз, агар билсангизлар, ўзларингиз учун яхшидир.

12Ана шунда, У зот гуноҳларингизни кечирур ва сизларни адн жаннатидаги остидан анҳорлар оқиб турган боғларга ва яхши масканларга киритур. Бу улуғ ютуқдир.

13Ва сизлар яхши кўрадиган бошқаси ҳам бор. Аллоҳдан ёрдам ва яқин зафар. Ва мўминларга башорат бер. (Ушбу оят Қуръони каримнинг ғойибдан берган хабарларидан бўлиб, улкан мўъжиза ҳамдир. Чунки у Маккаи Мукаррама фатҳ этилишидан аввал тушган. Бундан бир оз вақтдан кейин Аллоҳ таоло ушбу оятда берган ваъдаси устидан чиқди. Аллоҳнинг ёрдами бўлиб, Макка мусулмонлар қўлига ўтди. Сўнг тезда бутун Арабистон ярим ролига Ислом дини тарқалди.)

14Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг ёрдамчилари бўлинг! Худди Ийсо ибн Марям ҳаворийларга: «Ким Аллоҳ учун менинг ёрдамчим» деганида, ҳаворийлар: «Биз Аллоҳнинг ёрдамчиларимиз», деганларидек. Бас, Бани Исроилдан бир тоифа иймон келтирди ва бир тоифа кофир бўлди. Бас, Биз иймон келтирганларни душманлари устидан қўллаб-қувватладик. Ва улар ғолиб бўлдилар. (Ҳаворийлар Ийсо алайҳиссаломнинг шогирдлари, у кишига яқин одамлардир. Аллоҳ таоло бу ояти каримада мусулмонларни Ислом динига хизмат қилишга чақирмоқда ва бу хизматни Аллоҳга ёрдамчи бўлиш, деб атамоқда.)

Chapter 62 (Sura 62)

1Осмонлару ердаги барча нарсалар Хожа, Бенуқсон, Азиз, Ҳаким Аллоҳга тасбиҳ айтадир.

2У зот саводсизлар ичидан, гарчи улар бундан аввал очиқ залолатда бўлсалар ҳам, уларга оятларини ўқиб берадиган ва уларни поклайдиган ҳамда китобни ва ҳикматни ўргатадиган Пайғамбарни юборди. (Ўша давр араблари уммий қавм дейилган, чунки уларнинг ичларида ўқиш-ёзишни биладиганлари жуда оз бўлган. Пайғамбаримиз Муҳаммад алайҳиссалом ўқиш-ёзишни мутлақо ўрганмаганлар.)

3Ва ҳозирча уларга қўшилмаган бошқаларга ҳам. Ва У зот ғолиб ва ҳикмат эгасидир. (Бу ояти карима ҳам Қуръоннинг улкан мўъжиларидан биридир. Бу ғойибнинг хабаридир. Араблардан бошқа халқларнинг исломга киришини ўша пайтда Аллоҳдан ўзга ҳеч ким билмасди.)

4Бу Аллоҳнинг фазлидир (ва уни) хоҳлаган кишисига берадир. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

5Устларига Таврот юклатилган, сўнгра уни кўтармаганлар мисоли устига китоб юкланган эшакка ўхшарлар. Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқарган қавмнинг мисоли қандоқ ҳам ёмон. Аллоҳ золим қавмларни ҳидоят қилмас. («Устларига Таврот юклатилган»лар - яҳудийлар. Аллоҳ таоло уларни устига китоб ортилган эшакка ўхшатмоқда. Худди эшак устидаги китобни кўтариб чарчаса чарчайди, аммо асло бу китобдаги илм ва таълимотлардан фойдаланмайди.)

6Сен: «Эй яҳудийлар, албатта сиз, бошқалардан фарқли ўлароқ, Аллоҳнинг авлиёларимиз, деб даъво қиладиган бўлсангиз, бас, ўлимни орзу қилинг, агар ростгўй бўлсангиз», деб айт.

7Улар қўллари қилган(гуноҳ)лари туфайли ҳеч қачон, у(ўлим)ни орзу қилмаслар. Аллоҳ золимларни билувчидир. (Яҳудийларнинг ўлимни сира орзу қилмасликларига сабаб - гуноҳларининг кўплиги. Улар биладиларки, ўлимдан кейин савол-жавоб бўлади, гуноҳларга яраша азоб белгиланади. Бу эса улар учун ниҳоятда даҳшатли.)

8Сен: «Албатта, сиз ундан қочаётган ўлим, таъкид шулки, сизга барибир йўлиқувчидир. Сўнгра махфий ва ошкор нарсаларни Билувчининг ҳузурига қайтарилурсизлар. Бас, У сизга нима қилиб юрганингизнинг хабарини берадир.

9Эй иймон келтирганлар! Жума куни намозга нидо қилинганда, Аллоҳнинг зикрига шошилинг ва савдони қўйинг. Агар билсангиз, бу ўзингиз учун яхшидир.

10Бас, намоз тугагандан сўнг ер юзи бўйлаб тарқалинг ва Аллоҳнинг фазлидан талаб қилинг ва Аллоҳни кўп эсланг, шоядки ютуққа эришсангиз.

11Ва улар тижорат ёки ўйин-кулгу кўрганларида, унга томон ёпирилдилар ва сени тик ҳолда тарк этдилар. Сен: «Аллоҳнинг ҳузуридаги нарса ўйин-кулгудан ва тижоратдан яхшидир. Ва Аллоҳ энг яхши ризқ берувчидир», деб айт. (Дунё ташвиши деб ибодатни тарк этиш яхши эмас. Чунки ризқ берувчи Аллоҳнинг Ўзи. Аввал Унинг ибодати адо бўлса, ризқ топишда кейинЎўзи ёрдам беради.)

## Chapter 63 (Sura 63)

1Мунофиқлар ҳузурингга келганларида, гувоҳлик берамизки, сен, албатта, Аллоҳнинг Расулисан, дерлар. Ҳолбуки, Аллоҳ албатта сен Унинг Расули эканингни биладир. Ва Аллоҳ гувоҳли берурки, албатта, мунофиқлар ёлғончидирлар.

2Улар қасамларини қалқон қилиб олдилар ва (одамларни) Аллоҳнинг йўлидан бурдилар. Бас, албатта, уларнинг қилган ишлари ёмон бўлди!

3Бунга сабаб шуки, улар иймон келтирдилар, сўнг кофир бўлдилар, бас, қалбларига муҳр босилди. Энди улар фаҳмламаслар.

4Ва агар уларни кўрсанг, жисмлари сени ажаблантирур ва агар гапирсалар, гапларига қулоқ осурсан. Улар худди суяб қуйилган ходага ўхшарлар. Ҳар қичқириқни зиддиларига ҳисоблайдилар. Улар душмандирлар. Улардан ҳазир бўл. Аллоҳ уларга уруш очсин, ҳақдан қандоқ ўгирилурлар. (Бу оятда Аллоҳ таоло мунофиқларнинг баъзи сифатлари ва тасарруфларини мўминлар улардан эҳтиёт бўлишлари учун баён қилмоқда. Чунки мунофиқларнинг ичида чиройли юзли, келишган гавдали, сўзга уста кишилар бор. Бундай қараганда, келишган, туппа-тузук одамлар, гаплари ҳам кишиларни ром қиладиган. Масалан, мунофиқларнинг ўша пайтдаги раҳбари Абдуллоҳ ибн Убай қоматли, чиройли ва сўзламол одам эди. Бошқа мунофиқлардан ҳам унга ўхшашлари бор эди. Пайғамбар алайҳиссаломнинг мажлисларига келиб, деворга суяниб ўтирар эдилар. Саҳобалар уларнинг қоматларига ҳавас билан боқишар, гапларига қулоқ солар эдилар. Лекин барибир қалблари иймондан, яхшиликдан холи бўлгани учун Аллоҳ таоло уларни деворга суяб қўйган ходага ўхшатмоқда.)

5Ва агар уларга: «Келинглар, Аллоҳнинг Расули сизларга истиғфор айтадир», дейилса, улар бошларини чайқарлар. Ва уларни мутакаббирлик ҳолида юз ўгираётганларини кўрарсан.

6Уларга истиғфор айтасанми ёки айтмайсанми-улар учун бари бир. Аллоҳ уларни ҳеч мағфират қилмас. Зеро, Аллоҳ фосиқ қавмларни ҳидоятга бошламас. (Истиғфор айтиш - гуноҳнинг кечишини Аллоҳдан сўраш. Суранинг нозил бўлиши ҳақидаги ривоятларда келишича, мунофиқларнинг раҳбари Абдуллоҳ ибн Убайнинг ёлғончилиги фош бўлгандан сўнг кишилар унга: «Энди Расулуллоҳнинг ҳузурларига бориб узр сўра, у киши сенинг гуноҳларингни кечишини сўраб Аллоҳга дуо қилсалар, гуноҳларинг мағфират қилинса ажаб эмас», дейишганда, мутакаббирлик билан бош чайқаб, бормаган экан. Лекин оятнинг ҳукми ҳамма мунофиқлар учун бир.)

7Улар, Расулуллоҳнинг ҳузуридагиларга нафақа берманглар, токи тарқаб кетсинлар, дерлар. Ҳолбуки, осмонлару ернинг хазиналари Аллоҳникидир. Ва лекин мунофиқлар тушунмаслар.

8Улар, агар Мадинага қайтиб борсак, албатта азиз хорни ундан чиқарур, дерлар. Ҳолбуки, азизлик Аллоҳга, Унинг Расулига ва мўминларига хосдир. Лекин мунофиқлар билмаслар. (Ушбу ояти карима мунофиқлар бошлиғининг Пайғамбар алайҳиссаломни Мадинадан хорларча қувиб чиқараман, деб қилган дўқ-пўписасига раддия беради. «Мадинага қайтиб борсак», дейилгандан мурод Мусталақ қавмига қарши ғазотдан қайтиб Мадина шаҳрига борсак, деганидир. Бундан кўриниб турибдики, мунофиқлар қарши турли жабҳа ва услубларни, шу жумладан, маҳаллийчиликни ҳам ишга соладилар.)

9Эй иймон келтирганлар. Молларингиз ва болаларингиз сизни Аллоҳнинг зикридан чалғитмасин. Ким шундай қилса, бас, ана ўшалар ютқазувчилардир.

10Ва бирингизга ўлим келиб: «Эй Роббим, агар менинг ўлимимни яқин муддатга орқага сурсанг, бас, садақа қилиб солиҳлардан бўлсам», демасдан аввал Биз

сизларга ризқ қилиб берган нарсалардан нафақа қилинг. (Ризқнинг асосий манбаи Аллоҳнинг Ўзидир ва У одамларга Ўзи хоҳлаганича бериб қўйган ва унинг нафақа, хайр-эҳсон қилиб туришга буюрган. Албатта, бу иш ўлим келишидан аввал бўлиши шарт. Соғ-саломатликда, ҳамма нарсага қодирлик пайтда хайр-эҳсон қилса, ўрнига тушади.)

11Аллоҳ ажали келган жонни ҳеч-ҳеч орқага сурмас. Зеро, Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардордир. (Оқил киши бошига ўлим келмасидан хайрли ишларни кўпроқ қилиб қолишга интилади ва шундай бўлиши ҳам лозим. Чунки Аллоҳ таоло ҳар бир гапу ишдан хабардор зотдир.)

Chapter 64 (Sura 64)

1Осмонлардаги нарсалар ва ердаги нарсалар Аллоҳга тасбиҳ айтурлар. Мулк Унга хосдир, мақтов ҳам Унга хосдир ва У барча нарсага қодирдир.

2У сизларни яратган зотдир. Бас, баъзиларингиз кофир ва баъзиларингиз мўминдир. Аллоҳ нима қилаётганингизни кўриб турувчидир.

3У осмонлару ерни ҳақ билан яратди. Ва қиёфангизни чиройлиувратда қилди. Ва қайтиб бориш Унинг Ўзигадир. (Уламоларимиз «Осмонлару ерни ҳақ билан яратди» жумласини «Ҳикмат» билан яратди, деб тушунтирадилар. Осмондаги ҳисобсиз юулдузлар ва бошқа жисмлар, уларнинг бир-биридан маълум узоқликда ва қатъий тартибда жойлашиши, ҳали инсон илми етмаган кўпгина нарса ва ҳодисалар уларни ягона Аллоҳ яратганини тасдиқлайди.)

4У осмонлару ердаги нарсаларни биладир. Сизлар сир тутаётган нарсани ҳам ва эълон қилаётган нарсани ҳам биладир. Аллоҳ кўкракдаги нарсаларни ҳам билувчидир.

5Сизларга олдин кофир бўлганларнинг хабари келмадими? Бас, улар ўз ишларининг азобини татидилар ва уларга аламли азоблар бор.

6Бунинг боиси шундаки, уларга Пайғамбарлари ойдин далиллар билан келардилар, улар бўлса, бизни башар ҳидоятга бошлайдими, деб куфрга кетардилар ва (ҳақдан) юз ўгирардилар. Ва Аллоҳ беҳожат бўлди. Аллоҳ беҳожат ва мақталгандир.

7Кофирлар ҳеч қайта тирилмасликларини даъво қилдилар. Сен:«Ундоқ эмас, Роббим билан қасамки, албатта қайта тирилтирилурсизлар, сўнгра қилган ишларингиздан хабардор қилинурсизлар. Бу иш Аллоҳ учун осондир», деб айт.

8Бас, Аллоҳга, Унинг Расулига ва Биз туширган нурга иймон келтиринглар. Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардордир.

9У сизларни «Жамлаш куни»га тўплайдиган кунни эсланг. У кун «тағобун» кунидир. Ким Аллоҳга иймон келтирса ва солиҳ амаллар қилса, унинг гуноҳларини кечирур ва остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритур. Унда абадул-абад қолурлар. Бу улкан ютуқдир. («Жамлаш куни», Аллоҳ у куни аввалги ва охирги барча бандаларни жамлайди. «Тағобун» куни. Арабча

«тағобун» «ғибн» сўзидан олинган бўлиб, баҳонинг пастлашини билдиради. Қиёмат куни кофирлар иймонни тарк қилганлари учун баҳолари пастлаб, дўзахга равона бўладилар. Яхши ишларни камроқ қилиб қолган мўминлар ҳам баҳолари пастлаб, жаннатнинг олий мартабаларига ета олмай қоладилар.)

10Куфр келтириб, Бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқарганлар, ана ўшалар, оташ эгаларидир. Унда абадий қолурлар. Қандоқ ҳам ёмон жой у!

11Сизга Аллоҳнинг изнисиз ҳеч бир мусибат етмас. Ким Аллоҳга иймон келтирса, У зот унинг қалбини ҳидоятга солур. Аллоҳ ҳар бир нарсани билувчидир. (Бандага Аллоҳнинг қозои қадарисиз, илмисиз ҳеч бир мусибат етмайди, деган эътиқод доимо инсон хотирасида туриши керак. Пайғамбаримиз ҳадисларидан бирида: «...Ва билгинки, сенга етган мусибат адашиб бошқага ўтиши мумкин эмас, агар бошқага бўлса, сенга етмасди...», деганлар.)

12Аллоҳга итоат қилинг ва ҳамда Расулга итоат қилинг. Агар юз ўгириб кетсангиз, бас, Бизнинг Расулимизга очиқ-ойдин етказиш, холос.

13Аллоҳ, Ундан ўзга ибодатга сазовор зот йўқ. Бас, мўминлар Аллоҳнинг Ўзигагина таваккал қилсинлар.

14Эй иймон келтирганлар! Албатта, жуфтларингиздан ва болаларингиздан сизга душман бор, бас, улардан ҳазир бўлинг. Ва агар афв этсангиз, кўнгилга олмасангиз ва айбларини кечирсангиз, бас, албатта, Аллоҳ кечирувчи ва раҳмдил зотдир. (Оятнинг нозил бўлиш сабаби ҳақидаги ривоятда айтилишича: бир гуруҳ кишилар Маккада иймонга келиб, Мадинага ҳижрат қилишмоқчи бўлганларида, хотин ва бола-чақалари, бизни ташлаб қаёққа борасан, деб тўсиқ бўлишган экан. Вақти келиб Мадинага боришса, улардан аввал ҳижрат қилганлар динда илғор бўлиб кетишибди. Шунда уларни ҳижратдан тўсган оила аъзоларига иқоб қилишмоқчи бўлганларида Аллоҳ таоло: «Ва агар афв этсангиз, кўнгилга олмасангиз ва айбларини кечирсангиз, бас, албатта, Аллоҳ кечирувчи ва раҳмдил зотдир», деган оятини тушириб, уларни бу ишдан қайтарган экан.)

15Албатта, мол-мулкларингиз ва фарзандларингиз синовдан бошқа нарса эмас. Ва Аллоҳнинг ҳузурида улуғ ажр бор. (Мол-мулк киши учун синовдир. Қўлига мол-дунё келганда ҳам ҳовлиқмасдан, тўғри йўлда сарфласа, ибодатини вақтида қилса, улкан савобларга эга бўлади. Аммо дунёга берилиб йўлдан озса, ҳаром-хариш ишларни қилса, мол топиш учун гуноҳ йўлларга ҳам кираверса, унда синовдан ўта олмаган бўлади ва гуноҳига яраша жазосини олади. Шунингдек, фарзандлар ҳам Аллоҳнинг улкан неъмати. Уларни тўғри тарбиялаб, художўй қилиб ўстирилса, икки дунёнинг обрўйини олиб беради. Агар тескариси бўлса, икки дунёда шарманда қилади. Демак, Аллоҳнинг муҳаббатини, мол-мулк ва фарзандлар муҳабатидан устун қўймоқ зарур. Чунки унинг ҳузурида улуғ ажр бор.)

16Аллоҳга қўлингиздан келганича тақво қилинг ва (амрини) тингланг ва итоат қилинг ва инфоқ қилинг - ўзингизга яхши бўлади. Ва кимки нафсининг қизғанчиқлигидан сақланса, ана ўшалар нажот топувчилардир.

17Агар Аллоҳга яхши қарз берсангиз, У сизга кўпайтириб берур ва сизни кечирур. Аллоҳ шакур ва ҳалимдир.

18У ғойиб ва ошкорни билувчи, азиз ва ҳаким зотдир.

Chapter 65 (Sura 65)

1Эй Набий! Агар аёлларни талоқ қиладиган бўлсангиз, иддалари учун қилинг ва иддани ҳисобланг ва Алоҳга тақво қилинг. Уларни уйларидан чиқарманглар ва ўзлари ҳам чиқмасинлар, илло, очиқ-ойдин фоҳиша иш қилган бўлсалар (чиқарилурлар). Ва ана шу нарсалар Аллоҳнинг чегараларидир. Ким Аллоҳнинг чегарасидан чиқса, ҳақиқатда ўзи ўзига зулм қилибди. Сен билмайссан, шоядки Аллоҳ ундан кейин бирор ишни пайдо қилса. (Аёллар учун идда ўтиришни бошлашга муносиб вақт ҳайздан пок бўлганларидан сўнг жинсий яқинлик қилмай туриб талоқ қўйишдир. Бунинг акси ҳам бўлиши мумкин. Шундан келиб чиқиб, талоқ иккига бўлинади: сунний талоқ ва бидъий талоқ. Сунний талоқ - эр киши ўз хотинини ҳайздан пок пайтида, жинсий яқинлик қилмай туриб ёки ҳомиладорлиги аниқ бўлган да талоқ қилишдир. Ушбу шартларнинг қўйилиши ҳам талоқнинг олдини олиш учун тутилган йўлдир. Эр киши хотинини ҳайздан пок бўлишини кутиб, ҳовридан тушиб, талоқ ниятидан қайтиб қолиши мумкин. Ёки ҳомиладорлиги аниқлангандан сўнг меҳри кучайиб, талоқни унутиши ҳам мумкин. Бидъий талоқ - юқорида саналган шартлар вужудга келмаган пайтдаги талоқдир. Яъни, ҳайз пайтида, поклик пайти-ю, аммо жинсий яқинлик содир бўлганда қўйиладиганидир. Бидъий талоқ қилган киши гуноҳкор ҳисобланади. Лекин ўртага талоқ тушаверади.)

2Бас, улар муддатларига етсалар, яхшилик билан ушланглар, ёки яхшилик билан ажралинглар ва сиздан икки адолатли кишини гувоҳ қилинглар. Ва гувоҳликни Аллоҳ учун қилинглар. Бу ишингиздан кимнинг Аллоҳга ва қиёмат кунига иймони бўлса, ваъзланади. Ким Аллоҳга тақво қилса, У зот унинг йўлини очиб қўюр.

3Ва унга ўзи ўйламаган тарафдан ризқ берур. Ким Аллоҳга таваккал қилса, бас, унга У зотнинг Ўзи кифоядир. Албатта, Аллоҳ Ўз ишини етказувчидир. Ҳақиқатда, Аллоҳ ҳар бир нарсага ўлчов қилиб қўйган. (Учинчи поклик охирлаб қолганда эр хотингаражъат қилиб қайтариб олса, оилавий ҳаётлари давом этаверади. Идда тугашига яқин қолганда ҳам ажралиш фикридан қайтмаган бўлса, яхшилик билан ажралиш керак.)

4Аёлларингиздан ҳайздан ноумид бўлганларининг иддаси, агар шубҳангиз бўлса, уч ойдир. Ҳайз кўрмаганлариники ҳам. Ҳомиладорларнинг иддаси ҳомилаларини қўймоқликдир. Ким Аллоҳга тақво қилса, У зот унинг ишида осонлик қилиб берадир.

5Булар Аллоҳнинг сизга туширган амридир. Ким Аллоҳга тақво қилса, унинг гуноҳларини кечирур ва ажрини кўпайтириб берур.

6У(аёл)ларга имконингиз борича ўзингиз яшаб турган жойдан жой беринг. Уларга сиқиштириш мақсадида зарар етказманг. Агар ҳомиладор бўлсалар, то ҳомилаларини қўйгунларича уларга нафақа беринглар. Агар сизга (фарзандни)

эмизиб берсалар, ҳақларини беринглар, ўзаро яхшилик билан маслаҳат қилинглар. Агар қийинчиликка учрасангиз, у(эр)га (фарзандини) бошқа аёл эмизиб берур.

7Ризқи кенг кенглигидан нафақа қилсин. Кимнинг ризқи тор бўлса, унга Аллоҳ берганидан нафақа қилсин. Аллоҳ ҳар бир нафсни Ўзи берганидан ортиқчага таклиф қилмас. Аллоҳ қийинчиликдан сўнг тезда осонликни берадир. (Талоқ қилинган аёл ҳомиладор бўлса, талоқ қилувчи эр уни туққунича нафақа билан таъминлаб туриши керак. Ушбу нафақа таом, кийим ва маскан кабиларни ўз ичига олади. Агар аёл талоқ қилган эридан бўлган фарзандни эмизса, хоҳласа, эмизгани учун ҳақ олади. Бу ҳақнинг қанча бўлиши «ўзаро яхшилик билан маслаҳат қилинг» деган амрга биноан келишилади. Ораларига талоқ тушган эру хотин фарзандни эмизиш ҳаққини келишишдан «Агар қийинчиллика учраса»лар,унга (эрга, фарзандни) бошқа аёл эмизиб беради». Яъни, эр бошқа бегона аёл билан шартнома тузиб, унга ҳақ бериб боласини эмиздиради. Ислом дини аёлларни қанчалик эъзозлаганини ушбу ҳукмдан ҳам билиб олса бўлади. Таоми, кийими ва маскани эрининг зиммасига. Ҳатто болани эмизиш ташвиши ҳам хотиннинг эмас, балки эрнинг зиммасида, унинг бурчи.)

8Кўпгина қишлоқлар ўз Роббисин амрига саркашлик қилди. Бас, Биз уларни шиддатли ҳисобга олдик ва қаттиқ азоб ила азобладик.

9Бас, улар ўз ишларининг ёмонлигини тотиб кўрдилар ва ишларининг оқибати ютқизиқ бўлди.

10Аллоҳ уларга қаттиқ азобни тайёрлаб қўйди. Бас, Аллоҳга тақво қилинг, эй иймон келтирган ақл эгалари. Ҳақиқатда, Аллоҳ сизларга зикрни туширди.

11Пайғабарники, у иймон келтириб ва яхши амалларни қилганларни зулматлардан нурга чиқариш учун, сизларга Аллоҳнинг равшан оятларини тиловат қилиб берур. Ва ким Аллоҳга иймон келтирса ва яхши амалларни қилса, У зот уни дарахтлари остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритур. У ерда абадул-абад қолурлар. Ҳақиқатда, Аллоҳ унинг ризқини яхши қилгандир.

12Аллоҳ етти осмонни ва улар мислидек ерни яратган зотдир. Уларнинг орасидан У зотнинг амри тушадир. Аллоҳ ҳар бир нарсага қодир эканини ва, албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсани Ўз илми ила ўраб олганини билишингиз учун.

Chapter 66 (Sura 66)

1Эй Набий! Нима учун хотинларинг розилигини тилаб, Аллоҳ сенга ҳалол қилган нарсани ҳаром қиласан! Аллоҳ кечирувчи ва раҳмдилдир. (Аллоҳ сенга ҳалол қилган чўрини ёки асални ўзингга ҳаром қилишинг дуруст эмас.)

2Батаҳқиқ, Аллоҳ сизларга қасамларингизни бўшатишни шариатга киритди ва Аллоҳ сизнинг хожангиздир ва У ўта билувчи ва ўта ҳикматлидир.

3Набий хотинларидан баъзисига сир гап айтган эди. Бас, у(сир)дан хабар берди ва Аллоҳ ишни у(Набий)га билдирди. У баъзисини билдирди ва баъзисини эсламади. Қачон (Набий) ул(аёл)га (иш) ҳақида хабар берганида, у, буни сенга ким хабар

қилди? деди. У, менга ҳамма нарсани билувчи ва ҳамма нарсадан хабардор Аллоҳ хабар берди, деди. (Оятда Пайғамбар хотинларидан бири деб Ҳафса онамиз назарда тутиляптилар. «Сир гап» эса. Пайғамбар алайҳиссаломнинг у кишига «Морияга яқинлик қилмаслик ёки асал ичмаслик» ҳақида айтган гапларидир. Лекин Ҳафса онамиз сир гапни Оиша онамизга айтдилар. Аллоҳ Ҳафсанинг сирни фош этганини Пайғамбар алайҳиссаломга Жаброил фаришта орқали билдирди. «Пайғамбар алайҳиссалом Ҳафсага сирни Оишага фош қилинганини эслатганларида, у «Бу хабарни сизга ким етказди? деб сўрайди. Пайғамбар алайҳиссалом: «Ҳамма нарсани билувчи ва ҳамма нарсадан хабардор Аллоҳ билдирди», деб жавоб берадилар.) Эй икки аёл!

4Агар икковингиз Аллоҳга тавба қилсангиз, батаҳқиқ, қалбларингиз (ҳаққа) моил бўлур. Агар унга қарши чиқсангиз, бас, албатта, Аллоҳ унинг ёрдамчисидир ва Жаброил ҳам, солиҳ мўминлар ҳам. Ундан сўнг фаришталар ҳам унга суянчиқдир.

5У сизларни талоқ қилса, шоядки, Роббиси сиздан яхшироқ, муслима, мўмина, итоатли, тавбачи, ибодатли, рўзадор жувон ва қизларни ўрнингизга хотин қилиб берса.

6Эй иймон келтирганлар! Ўзингизни ва аҳли аёлингизни ёқилғиси одамлару тошдан бўлган ўтдан сақланг. Унинг тепасида қўпол, дарғазаб фаришталар бўлиб, улар Аллоҳнинг амрига исён қилмаслар ва нимага буюрилсалар, шуни қилурлар.

7Эй кофир бўлганлар, бугунги кунда узр айтманглар, сиз ўзингиз қилган ишларнинг жазосини олмоқдасиз, холос.

8Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга холис тавба қилинглар! Шоядки Роббингиз гуноҳларингизни ювса ва сизни дарахтлари остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритса. Бир кундаки, унда Аллоҳ Набийни ва у билан бирга бўлган иймон келтирганларни шарманда қилмас. Уларнинг нурлари олдиларида ва ўнг тарафларида юриб борадир. Улар эса, Роббимиз, бизга нуримизни батамом қилиб бер, гуноҳларимизни кечир, албатта, Сен барча нарсага қодирсан, дерлар. (Қиёмат кунида мўминлардан бошқалар зулматда қоладилар. Мўъминлар йўлини эса нур ёритиб туради. Улар зулматда адашмайдилар, қоқилиб-сурилмайдилар ҳам. Имом Аҳмад ибн Ҳанбал ривоят қилган ҳадиси шарифда Пайғамбар алайҳиссалом: «Эй парвардигоро, қиёмат куни шарманда қилмагин», деб дуо қилганликлари келтирилган.)

9Эй Набий! Кофир ва мунофиқларга қарши жиҳод қил ва уларга маҳкам тур. Уларнинг жойи жаҳаннамдир ва у жой қандоқ ҳам ёмон манзил!

10Аллоҳ куфр келтирганларга Нуҳнинг хотини ва Лутнинг хотинини мисол қилиб келтирди. Улар бандаларимиздан икки солиҳ банданинг тагида эдилар. Бас, уларга хиёнат қилдилар ва (эрлари) улардан Аллоҳнинг азобини қайтара олмадилар ва уларга, дўзахга кирувчилар билан киринглар, дейилди. (Нуҳ алайҳиссаломнинг хотинлари иймонда хиёнат қилган. У кишини масхара қилганларга қўшилиб, у аёл ҳам ўз эри Нуҳ алайҳиссаломни масхара қилар экан. Лут алайҳиссаломнинг хотинлари ҳам эътиқод ишида хиёнат қилган. У гуноҳкор қавмга ўз эри ҳузурига келган меҳмонлар ҳақида ахборот бериб турар экан.)

11Аллоҳ иймон келтирганларга Фиръавннинг хотинини мисол қилиб кўрсатди. У:«Роббим, менга Ўз ҳузурингда, жаннатда бир уй бино қилгин. Менга Фиръавндан ва унинг ишидан нажот бергин ва золим қавмлардан нажот бергин, деб айтди. (Фиръавннинг хотини ўша пайтдаги энг катта подшоҳнинг аёли эди. Емак-киймакда тўкин эди. Нимани хоҳласа, шуни қилиши мумкин. Қасрларда, турли неъматлар ичида фароғатда яшашига қарамасдан кофир ва золим эрига ва қавмига қарши чиқди. Аллоҳга иймон келтирди. Аллоҳдан жаннатда уй қуриб беришни сўради. Бу эса дунё ҳойи ҳавасидан устун келишнинг олий мисолидир.)

12Ва Марям Имрон қизини (мисол келтирди), у фаржини пок сақлаган эди, Биз унга Ўз руҳимиздан пуфладик ва у Роббисининг сўзларини ҳамда китобларини тасдиқ қилди ва итоаткорлардан бўлди. (Биби Марям Имроннинг қизи Аллоҳга соф эътиқодда бўлганлар ва ўзларини ҳам соф тутганлар. Аллоҳ таоло Жаброил фаришта орқали ўша пок жасадга ўз руҳидан «пуф» дейиши билан Ийсо алайҳиссаломни ато қилган. Бу қиссалар бошқа сураларда батафсил келгани учун биз бу ерда яна такрорлаб ўтирмаймиз, фақат шуни таъкидлаймизки, у киши Аллоҳнинг сўзларига ва китобларига иймон келтирганлар ҳамда итоаткор қавмлардан бўлганлар. Мўъминлар, Биби Марям ҳаётларидан ўрнак олишлари керак.)

Chapter 67 (Sura 67)

1Қўлида мулк бўлган У зот улуғ, муқаддас бўлди. У барча нарсага қодирдир.

2У ўлим ва ҳаётини сизларнинг қайсиларингиз амалда яхшироқ эканлигингизни синаш учун яратгандир. У азиз ва ўта мағфиратлидир. (Ўлимни эслаган одам унга тайёргарлик кўради ва ўлгандан сўнг шарманда бўлмаслик учун ўзини яхши ишларга сафарбар қилади.)

3У етти осмонни табақама-табақа яратгандир. Роҳманнинг яратганида ҳеч тафовут кўрмассан. Қайта назар сол! Бирор камчилик кўряпсанми?

4Сўнг такрор-такрор назар сол, назар сенга истаганини топа олмай, ҳорғин-чарчаган ҳолда қайтади.

5Ва дарҳақиқат Биз яқин осмонни чироқлар билан зийнатлаб қўйдик ва у (чироқ)ларни шайтонларга отиладиган нарса ҳам қилиб қўйдик. Ва у(шайтон)ларга олови қизиб турган жаҳаннамни тайёрлаб қўйдик. (Араб фолбинлари бизнинг шайтонларимиз осмонга чиқиб, ғойибдаги нарсаларни билиб беради, деб мақтанар эдилар. Қуръони Карим буни рад этиб, бу дунёда шайтонларни юлдузлардан ажраб чиққан учқунлар қувиб ҳайдашини, у дунёда эса, уларга Аллоҳ жаҳаннам азобини тайёрлаб қўйганини таъкидламоқда.)

6Ўз Роббиларига куфр келтирганлар учун жаҳаннам азоби бордур ва у қандай ҳам ёмон қайтадиган жой!

7Улар жаҳаннамга ташланган чоғларида унинг ҳанграган овозини эшитурлар, у эса қайнаб турган бўладир.

8У ғазабдан ёрилиб кетай дейдир. Ҳар қачон унга янги гуруҳ ташланганда унинг хизматкорлари: «Сизларга огоҳлантирувчи келмаганмиди?», деб сўрайдир.

9Улар: «Ҳа, дарҳақиқат бизга огоҳлантирувчи келган эди. Лекин биз (уни) ёлғончига чиқардик ва: «Аллоҳ ҳеч нарса туширгани йўқ, сизлар катта адашувдан бошқа ҳеч нарса эмассизлар», деган эдик», дерлар.

10Ва улар: «Агар эътибор қулоғи билан эшитганимизда ёки ақлни ишлатганимизда эди, дўзахийлар орасида бўлмаган бўлар эдик», дерлар.

11Бас, улар ўз гуноҳларини эътироф этдилар. Йўқолсин дўзахийлар!

12Албатта ўз Роббиларидан ғойибдан қўрқадиганлар учун гуноҳларини кечиш ва улкан ажр-савоблар бордир.

13Ва сиз сўзингизни сир тутасизми ёки ошкора айтасизми, албатта, У кўнгиллардагини ҳам билгувчи зотдир.

14Яратган зот Ўзи билмасмиди? Ва У дақиқларгача билувчи ва хабардор зотдир.

15У сизларга ерни бўйсундириб қўйган зотдир. Бас, унинг турли жойларида юринг ва Унинг ризқидан енг ва қабрдан чиқиб бориш ҳам Унинг ҳузурига бўладир. (Уламоларимиз қадимдан ушбу ояти кариманинг тафсирини Исломда меҳнатга чорлаш, ризқни териб ейиш, ер юзинининг турли жойларида ҳаракат қилиш зарурлигига далил қилиб келтирадилар. Дарҳақиқаат, Аллоҳ таоло ерни инсонга бўйсундириб қўйган, лекин бу ҳақиқат ҳозирги асримиздагидек ҳеч қачон яққол кўзга ташланмаган.)

16Осмондаги зот сизларни ерга юттириб юборишидан омонда бўлдингизми? У (ер) эса изтиробда ҳаракатланиб туради. («Осмондаги зот»дан мурод Аллоҳ таоло, лекин бу дегани Аллоҳ осмонда дегани эмас. Чунки Аллоҳ таоло маконга муҳтож эмасдир. У макон ва замондан устун зотдир. Аҳли сунна ва жамоа эътиқодига биноан, Аллоҳнинг ерда ёки осмонда дейилишидан мақсад, Унинг хоҳиши ва ҳукми еру осмонга баробар ўтиши ва Унинг султони ғолиб эканлигидир.)

17Ёки осмондаги зот сизларга азоб шамолни юборишидан омонда бўлдингизми? Бас, албатта огоҳлантириш қандоқ бўлишини билурсизлар.

18Ва дарҳақиқат улардан аввалгилари ҳам ёлғонга чиқарган эдилар. Бас инкорим қандай бўлди?!

19Тепаларида (қаноатларини) ёйиб ва йиғаётган қушни кўрмайдиларми? Уларни Роҳмандан бошқа ушлаб турувчи йўқ. Албатта, У барча нарсани кўрувчидир.

20Роҳмандан бошқа сизларга ёрдам берадиган аскар ким ўзи? Кофирлар ғурурдан бошқа ҳеч нарсада эмаслар!

21У Ризқни тортиб қўйса, сизга ризқ берадиган ким ўзи?! Балки улар абадий туғёнда ва ҳақдан нафратда бўлурлар.

22Юз тубан қоқилиб юраётган киши ҳидоятдами ёки тўғри йўлдан қоматини тик тутиб бораётган кишими? («Юз тубан, қоқилиб юраётган киши» кофир кишидир. Чунки, унинг аниқ йўли, мақсади ва кўрсатмаси йўқ. Йўли адаштирувчи, хавф-хатарларга тўладир.)

23Сен: «У сизларни йўқдан бор қилган ва сизларга эшитиш, кўриш ва ақлни берган зотдир. Жуда ҳам оз шукр қиласизлар-а?!» деб айт.

24Сен: «У сизларни ер юзида яратган, кўпайтирган зотдир. Ва Унинг ҳузурига тўпланурсизлар», деб айт.

25Ва улар: «Агар ростгўй бўлсангиз, бу ваъда қачон бўлади?» дерлар.

26Мен: «Албатта, илм, фақат Аллоҳнинг ҳузуридадир. Ва албатта, мен яққол огоҳлантирувчиман, холос», деб айт.

27Бас азобни яқиндан кўрганда куфр келтирганларнинг юзлари қораяр. Ва уларга: «Сўраган нарсангиз шу бўлади», дейилур.

28Сен: «Айтинглар-чи, агар Аллоҳ мени ва мен билан бўлганларни ҳалок қилса ёки раҳм қилса, кофирларни аламли азобдан ким қутқариб қолади?!» деб айт.

29Сен: «У Роҳмандур, биз Унга иймон келтирдик ва Унга таваккал қилдик. Бас, сизлар тезда ким очиқ-ойдин хатода эканини билурсизлар», деб айт.

30Сен: «Айтинглар-чи, агар сувларингиз ерга сингиб кетса, сизларга ким осонгина топиладиган сувни келтиради?» деб айт.

Chapter 68 (Sura 68)

1Нуун. Қалам билан ва сатрларга ёзадиган нарсалар билан қасам. (Оятда қасам қалам билан чекланмади, балки Аллоҳ сатрларга ёзилажак нарсалар билан ҳам қасам ичди. Бизнинг замонамизда қаламдан бошқа ёзув қўлланмалари ҳам чиқди. Қалам ва ёзиш билан қасам ичилиши мусулмонлар учун ўқиш-ёзиш, илм-маърифатга катта эътибор беришга чақириқдур.)

2Сен Роббинг неъмати ила мажнун эмассан.

3Ва албатта, сенга миннат қилинмайдиган ажр бордур.

4Ва албатта, сен улкан хулқдасан.

5Бас, тезда кўрурсан ва улар ҳам кўрурлар.

6Сизлардан кимда жунунлик борлигини.

7Албатта, Роббинг Ўзи, ким Унинг йўлидан адашганини билувчидур ва У ҳидоятда юрувчиларни ҳам билувчидур.

8Бас, ёлғонга чиқарувчиларга итоат қилма.

9Агар сен муроса қилсанг, улар ҳам муроса қилишни орзу қиларлар.

10Итоат қилма! Ҳар бир қасамхўр, пасткашга.

11Кишиларни айбловчи, чақимчилик қилиб юрувчига.

12яхшиликни ман қилувчи, тажавузкор, сергуноҳга.

13Қўпол, ундан сўнг отасининг таъйини йўққа.

14Моли ва ўғиллари кўп бўлганидан.

15Бизнинг оятларимиз Унгаўқилган пайтда, аввалгиларнинг афсоналари, деганга.

16Тезда унинг тумшуғига белги қўямиз.

17Албатта, Биз уларини боғ эгаларини синаганимиздек синаб кўрдик. Вақтики,
эрта тонгада териб оламиз, деб қасам ичдилар.

18Ва истисно қилмадилар.

19Улар ухлаб ётганда, боғ устидан Роббингдан бўлган айланувчи айланиб чиқди.

20Бас, у худди меваси териб олинганга ўхшаб қолди.

21Улар, тонг-саҳарда бир-бирларини чақирдилар:

22«Агар терадиган бўлсангиз, экинзорингизга эртароқ боринг», деб.

23Бас, паст овозла гаплашиб, юриб кетдилар.

24«Бугун сиз борингизда у боғга мискин кира кўрмасин», деб.

25Ва эрталабда қасдла, ўзларини қодир сезиб, бордилар.

26Уни кўрганларида, биз адашибмиз, дедилар.

27Балки биз маҳрум бўлгандиримиз, дедилар.

28Уларнинг энг яхши ва адолатлиси, «Сизларга тасбиҳ айтсаларингиз-чи,
демабмидим?!», деди.

29Роббимиз айблардан пок бўлди, албатта биз золимлардан эдик, дедилар.

30Бас, баъзилари баъзиларни маломат қила бошладилар.

31Вой, шўримиз қурсин, туғёнга кетган эканмиз.

32Шояд Роббимиз унинг ўрнига ундан кўра яхшироғини берса. Биз ўз Роббимизга
рағбатлимиз, дедилар.

33Азоб шундоқ бўлур ва агар билсалар, албатта охират азоби бундан катта
бўладир.

34Албатта, тақводорлар учун Роббилари ҳузурида наъийм жаннатлари бордур.

35Мусулмонларни жинояткорларга ўхшатиб қўярмидик?!

36Сизларга нима бўлди, қандай ҳукм чиқаряпсизлар?!

37Ёки сизларнинг китобингиз бор-у, ундан ўқидингизми?

38Унда сизларга нимани ихтиёр қилсангиз, албатта, (бўлаверади) дейилганми?!

39Ёки сизларга Бизнинг қиёмат кунигача етадиган ваъдаларимиз бўлиб, унда,
албатта, сиз нима ҳукм қилсангиз шу бўлади, дейилганми?!

40Сўра улардан, қай бирлари бу нарсага кафил экан?

41Ёки уларнинг шериклари бормикин, агар ростгўй бўлсалар, ўша шерикларини
ҳам олиб келсинлар.

42Болдирлар шимарилган кунида ва улар саждага чақирилганда, қодир
бўлмаслар. (Бу, қиёмат кунидир. Оғир ҳолатда қолиб қочишга уринган одам
ҳалақит бермасин, деб иштонини шимариб, болдирини очиб олади.

43Уларнинг кўзлари қўрқинчга тўла, хорлик ўраб олган. Ва дарҳақиқат, улар
саломатлик ҳолларида сажда қилишга чақирилган эдилар.

44Бу гапни ёлғонга чиқарувчиларни Менинг Ўзимга қўйиб қўй. Биз уларни ўзлари
билмаган тарафдан аста-секин оламиз.

45Ва уларга муҳлат бераман, албатта, Менинг ҳийлам метиндир.

46Ёки сен улардан ҳақ сўраяпсану, улар қарзга ботиб қолдиларми?

47Ёки ҳузурларида ғойиб илми бору, улар ёзиб оладиларми?

48Роббинг ҳукмига сабр қил ва бир вақтлар ғамга тўлган ҳолда нидо қилган балиқ
соҳибига ўхшама.

49Агар уни Роббисининг неъмати топмаганда, очиқ саҳро жойга, мазамматга
қолган ҳолда ташланган бўларди.

50Бас, уни Роббиси танлаб олди ва солиҳ бандаларидан қилди.

51Ва кофирлар зикрни эшитаётганларида сени кўзлари билан тойдирмоқчи
бўлдилар ва, албатта, у жиннидур, дерлар.

52Ҳолбуки, у бутун одамларга эслатмадан ўзга нарса эмас.

Chapter 69 (Sura 69)

1Ал-Ҳаакқаҳ.

2Ал-Ҳаакқаҳ нима ўзи?!

3Ал-Ҳаакқаҳ нималигини сенга нима билдирди?!

4Самуд ва Од қориъани ёлғонга чиқаришди. («Қориъа» ҳам қиёматнинг номларидан бири, шиддат билан эшик қоқиб келувчи маъносини англатади.)

5Бас, аммо Самуд ҳаддан ошувчи билан ҳалок қилинди. («Ҳаддан ошувчи»дан мурод қаттиқ чақмоқдир.)

6Ва аммо Од қаттиқ (совуқ) шамол билан ҳалок қилиндилар.

7У зот уларнинг устидан бу шамолни етти кечаю саккиз кундуз бетўхтов эстириб қўйди. Бас, қавмни у ерда ҳалок бўлиб, ағдарилиб ётганини кўрасан. Улар худди хурмонинг чириган томирларига ўхшарлар.

8Бас, сен улардан бирортасини боқий қолганини кўрасанми?

9Фиръавн, ундан аввалгилар ва тўнтарилганлар хато қилдилар.

10Бас, улар Роббиларининг Расулига осий бўлдилар. Дарҳақиқат, У зот уларни қаттиқ тутишлик билан тутди.

11Албатта, Биз сув туғёнга келган пайтда сизларни кемада кўтарганмиз.

12Уни сизларга эслатма қилиш учун ва англовчи қулоқлар англаб олиши учун. (Бўлиб ўтган қисса ва ҳодисалар ҳамма учун ўрнак, эслатма, ваъз-насиҳат бўлиши керак.)

13Қачонки дудга биргина пуфлашла пуфланса...

14Ва еру тоғлар кўтарилиб, бир мартагина силкитилса...

15Бас, ўша кунда, воқеа воқеъ бўлибдир.

16Ва осмон парчаланса, бас, ўша кунда, у (осмон) беҳолдир.

17Ва фаришталар унинг атрофида ва ўша кунда Роббингнинг Аршини саккизтаси кўтариб турадир. (Аллоҳнинг аршини саккизта ёки саккиз турли фаришталар кўтариб турадилар. Арш ўзида иззат, султон ва моликлик маъноларини англатади. Башарият Аршнинг исмини билади, унинг ҳақиқатини Аллоҳнинг Ўзи билади.)

18Бас, ўша кунда кўрикдан ўтасизлар, бирорта нарсангиз махфий қолмайдир.

19Бас, кимнинг китоби ўнг тарафдан берилса, у, мана, менинг китобимни ўқиб кўринглар...

20Албатта, мен ҳисоб-китобимга йўлиқишимга ишонардим, дейдир.

21Бас, у розилик ҳаётидадир.

22Олий жаннатдадир.

23Унинг мевалари яқиндир.

24Ўтган кунларда қилган нарсаларингиз туфайли енглар ва ичинглар, ош бўлсин.

25Ва аммо кимнинг китоби чап тарафдан берилса, у, вой шўрим, кошки менга китобим берилмаса эди.

26Ва ҳисоб-китоб қандоқлигини билмасам эди.

27Қани (бу дунёдаги ўлим) охиргиси бўлса эди.

28Молу мулким мени сақлаб қола олмади.

29Менинг султоним ҳам ҳалок бўлди, дейдир. (Мулку султоним, мансабу обрўйим, насабу хасабим ҳамма ҳаммаси ҳалок бўлди.)

30Тутинглар уни ва кишанланглар уни!!!

31Сўнгра жаҳаннамга солинглар уни!!!

32Сўнгра етмиш қулочли занжирга киритинг уни!!!

33Чунки у улуғ Аллоҳга иймон келтирмаган эди.

34Ва мискинларга таом беришга қизиқтирмаган эди. (Мискинларга таом беришга қизиқтирмаслик шунчаликка олиб келса, имкони бўлса туриб уларга таом бермаслик қанчалик гуноҳ экан–буни китобхоннинг ўзи фаҳмлайверсин.)

35Бас, бугунги кунда унга бу ерда бирон чин дўст йўқ.

36Ва ғислийндан ўзга таом ҳам йўқ.

37У(таом)ни хатокорлардан бошқа ҳеч ким емас.

38Сизлар кўриб турган нарсалар билан қасам ичурман.

39Ва сизлар кўрмайдиган нарсалар билан ҳам.

40Албатта у(Қуръон) карамли Расулнинг сўзидир. (Қуръони Каримни Пайғамбаримиз саллоллоҳу алайҳи васалламга нисбат берилиши У зот (с.а.в) у каломни тиловат қилувчи ва кишиларга етказувчи эканлигидандир.)

41Ва у шоирнинг сўзи эмас. Сизлар жуда оз ишонасизлар.

42Ва фолбиннинг ҳам сўзи эмас. Сизлар жуда оз эсларсизлар.

43Оламлар Роббисидан туширилгандир.

44Ва агар у Бизнинг (номимиздан) баъзи ёлғон сўзларни тўқиса.

45Албатта, Биз уни қудрат билан тутармиз.

46Сўнгра, албатта, унинг шоҳ томирини кесармиз.

47Бас, сизлардан ҳеч ким уни тўсиб қола олмас.

48Ва, албатта, у(Қуръон) тақводорлар учун эслатмадир.

49Ва, албата, Биз сизларнинг ичингизда ёлғонга чиқарувчилар борлигини билиб
турамиз.

50Ва албатта у кофирлар учун ҳасратдир.

51Ва албатта у шубҳасиз ҳақиқатдир.

52Бас, улуғ Роббингнинг исмини поклаб ёд эт.

Chapter 70 (Sura 70)

1Сўровчи воқеъ бўлувчи азоб ҳақида сўради.

2Кофирлар устига. У(азоб)ни даф қилувчи йўқдир.

3У маъорижлар эгаси Аллоҳдандир.

4Фариштталар ва Руҳ Унинг ҳузурига миқдори эллик минг йил бўлган кунда
кўтариладир.

5Бас, чиройли сабр қил.

6Албатта, улар у(қиёмат)ни узоқ деб билурлар.

7Ва Биз уни жуда яқин деб билурмиз.

8У кунда осмон худди қора мой қолдиқларига ўхшаб қоладир.

9Ва тоғлар худди титилган жунга ўхшаб қоладир.

10Ва яқин дўст ўз дўстидан сўрамайдир.

11Уларни кўриб турурлар. Гуноҳкор ўша кун азобидан қутулиш учун ўз
болаларини ҳам.

12Хотинини ва ака-укасини ҳам,

13Ва уни ўзига олган қабиласини ҳам.

14Ва ер юзидаги жамийки кимсаларни ҳам фидо қилишни, сўнгра ўзи нажот
топишни истайдир.

15Йўқ! Албатта у(жаҳаннам) кучли алангадир.

16Бошнинг терисини сидириб олувчидир. (Бош териси шилиб олинган дўзахийга Аллоҳ таоло яна янги тери ато этади. Жаҳаннам ўти эса яна уни шилиб олади ва шу тариқа тўхтовсиз давом этаверади.)

17У чақирадир; орқага кетган ва юз ўгирганни.

18Ва (молни) йиғиб беркитганни.

19Албатта, инсон «ҳалуъ» қилиб яратилгандир. («Ҳалуъ» сўзи ҳирс, зажр, чидамсизлик ва сабрсизлик маъноларини мужассамлаштиради.)

20Агар унга ёмонлик етса, чидамсиздир.

21Ва агар яхшилик етса, кўп ман қилувчидир.

22Магара намоз ўқувчиларгина мустаснодир.

23Улар намозларида доим бўладиганлардир.

24Уларнинг молу мулкларида мвълум ҳақ бордир.

25Сўровчи ва бечоралар учундир.

26Ва улар қиёмат кунини тасдиқлайдиганлардир.

27Ва улар ўз Роббилари азобидан қўрқадиганлардир.

28Албатта Роббиларининг азобидан омонлик йўқдир.

29Ва улар ўз фаржларини сақлайдиганлардир.

30Магарам ўз хотинлари ёки ўз мулки бўлганлар мустаснодир. Албатта улар бунга маломат қилинмайдир.

31Кимки ўшандан ўзгани истаса, бас, улар чегарадан чиққанлардир.

32Улар омонатларига ва аҳдларига риоя қиладиганлардир.

33Ва улар гувоҳликларини тўғри берадиганлардир.

34Улар намозларини муҳофаза қиладиганлардир.

35Ўшалар жаннатларда ҳурматланадиганлардир.

36Куфр келтирганларга нима бўлдики, бўйинларини чўзиб сен томон шошмоқдалар?!

37Ўнг тарафдан ва чап тарафдан тўп-тўп бўлмоқдалар?! (Пайғамбар саллоллоҳу алайҳи васаллам Қуръон тиловат қилганларида мушриклар шошилиб келиб, тўп-тўп бўлиб ўтиришар ва кўз узмай тикилиб туришар эдилар.)

38Улардан ҳар бир киши наъим жаннатга киритилишни тамаъ қиладими?

39Йўқ! Албатта, Биз уларни ўзлари билган нарсадан яратганмиз.

40Машриқлар ва мағриблар Роббиси билан қасам ичаманки, албатта Биз қодирмиз.

41Ўринларига улардан яхшироқларини алмаштиришга қодирмиз ва Биз бу ишни қилишдан ожиз эмасмиз.

42Уларни тек қўй. То ваъда қилинган кунга йўлиққунларича хоҳлаганларига шўнғийверсинлар ва ўйнайверсинлар.

43У кунда худди санамлар (ибодатига) шошганларидек, қабрларидан шошиб чиқурлар.

44Кўзлари қўрқинчга тўлган, ўзларини хорлик қоплаган ҳолда турурлар. Бу ўша-уларга ваъда қилинган кундир. (Қиёматни инкор этувчиларга бундан ортиқ таҳдид бўлмаса керак!)

Chapter 71 (Sura 71)

1Биз Нуҳни ўз қавмига, қавмингни уларга аламли азоб келишидан аввал огоҳлантиргин деб, Пайғамбар қилиб юбордик.

2У: «Эй қавмим, албатта мен сиз учун очиқ-ойдин огоҳлантирувчиман.

3Аллоҳга ибодат қилинглар, Унга тақво қилинглар ва менга итоат қилинглар.

4У сизларнинг гуноҳларингиздан мағфират қиладир ва сизни белгиланган ажалгача қўйиб қўядир. Агар билсангиз, албатта, Аллоҳнинг ажали орқага сурилмайдир», деди. (Бу оятда зикр қилинган, гуноҳларниг кечирилиши ва белгиланган муддатгача яшаб қолиш, аввалги оятда шарт қилинган Аллоҳга ибодат қилиш, унга тақво қилиш ва Пайғамбарга итоат қилиш ишалри бўлсагина вужудга келади.)

5У: «Роббим, мен ўз қавмимни кечаю кундуз даъват қилдим.

6Менинг чақириғим уларда қочишдан бошқа нарсани зиёда қилмади.

7Ва алабатта қачонки мен уларни сенинг мағфират қилишинг учун чақирсам, улар бармоқларини қулоқларига тиқдилар ва кийимларига бурканиб олдилар ва (кофирликда) собит бўлдилар ва ниҳоятда улкан такаббурлик қилдилар.

8Сўнгра, албатта мен уларни очиқ даъват қилдим.

9Сўнгра, албатта мен уларга эълон ва сиррий (даъват) қилдим.

10Бас, ўз Роббингизга истиғфор айтинг, албатта у гуноҳларни кўплаб мағфират
қилувчидир, дедим.

11У зот осмондан устингизга кетма-кет (барака ёмғирини) юборадир.

12Ва сизга молу мулк ва бола-чақа ила мадад берадир ва сизларга боғу роғлар
ҳамда анқорларни берадир.

13Сизларга нима бўлдики, Аллоҳнинг азаматини ўйлаб кўрмайсизлар?

14Ҳолбуки, у сизларни ҳолатма-ҳолат яратди.

15Аллоҳ еттти осмонни қандоқ қилиб табақама-табақа яратиб қўйганини
кўрмадингизми?

16Ва улар ичида ойни нур ва қуёшни чироқ қилиб қўйганини кўрмадингизми?

17Ва Аллоҳ сизларни ердан ўстириб чиқарадир.

18Сўнгра сизларни унга қайтариб, яна чиқарадир.

19Ва Аллоҳ сизларга ерни гиламдек тўшаб қўйди.

20Унда сиз кенг йўллардан юришингиз учун», деб айтдим.

21Нуҳ: «Эй Роббим, албатта улар менга исён қилдилар ва моли, бола-чақаси
хусрондан бошқани зиёда қилмаганга эргашдилар.

22Ва ниҳоятда улкан макр қилдилар.

23Ва улар: «Олиҳаларингизни ҳеч тарк қилманглар ва албатта Ваддни ҳам,
Суваъни ҳам, Яғусни ҳам, Яъуқни ҳам ва Насрни ҳам тарк қилманг», дедилар.
(Шайтон васвасаси туфайли кишилар ҳайкалларга сиғинишининг баёни ушбу
оятда нозил қилингандир.)

24Дарҳақиқат улар кўпларини адаштирдилар ва сен золимларга залолатдан
бошқани зиёда қилма», деди. (Кўриниб турибдики, Нуҳ алайҳиссаломнинг бу
дуолари ниҳоятда аламли дуо. Нуҳ алайҳиссалом ўз қавмларига қилган ушбу
дуоибандни Аллоҳ субҳанаҳу ва таоло у зотга сенинг қавмингдан ҳозир иймонга
келганларидан ўзгаси зинҳор иймонга келмас, деб хабар берганидан сўнг,
уларнинг иймонларидан ноумид бўлиб туриб қолганлар.)

25Улар хатолари туфайли ғарқ қилиндилар, бас, дўзахга киритилдилар. Бас,
ўзларига Аллоҳдан ўзга ёрдамчи топа олмадилар.

26Ва Нуҳ: «Эй Роббим, ер юзида кофирлардан бирорта ҳам ҳаракатланувчини
қўймагин.

27Албатта сен уларни тек қўйсанг, бандаларингни адаштирурлар ва фожиру
кофирдан бошқа туғмаслар.

28Роббим, мени мағфират қилгин, менинг ота-онамни ҳам ва уйимга мўмин бўлиб кирганларни ва мўминлару мўминаларни ҳам. Ва золимларга ҳалокатдан ўзга нарсани зиёда қилмагин», деди. (Нуҳ алайҳиссаломнинг дуолари қабул бўлди. Аллоҳ таоло кофирларни битта ҳам қўймай ҳалок қилди. Чунки улар инсоният баданига тушган қорасон касалидек эдилар. Уларни кесиб ташламаса бўлмас эди.)

Chapter 72 (Sura 72)

1Сен айт: «Менга ваҳий қилиндики, Албатта жинлардан (бир неча) нафари қулоқ осдилар ва дедилар: «Биз ажойиб Қуръонни эшитдик.

2У тўғри йўлга ҳидоят қилур. Бас, биз унга иймон келтирдик ва ўз Роббимизга бировни ширк келтирмасмиз. (Жинлар ўз ақл-фаросатлари ила Қуръонни туширган Аллоҳ уларнинг Робилари эканлиги ва унга шерик бўлиши мумкин эмаслигини ҳам тушуниб етадилар. Макка мушрикларига ўхшаб Аллоҳга ширк келтирмасликларини таъкидлайдилар.)

3Ва, албатта, Роббимизнинг азамати юксак бўлди. У ўзига хотин ва фарзанд тутгани йўқ!

4Ва албатта эси пастимиз Аллоҳга ноҳақ гапларни айтарди.

5Ва, албатта, биз, инс ҳам, жин ҳам Аллоҳга (нисбатан) ёлғон гапирмас, деб ўйлардик.

6Албатта, инсдан баъзи кишилар, жинларнинг баъзи кишиларидан паноҳ сўрардилар. Бас, бу(жин)лар у(инс)ларнинг гуноҳ ва хорлигини зиёда қилдилар.

7Ва албатта у(инс)лар худди сизлар гумон қилганингиздек, Аллоҳ бирор кишини ўлгандан сўнг тирилтирмас, деб гумон қилардилар.

8Ва албатта биз осмонга (етишни) талаб қилдик. Бас, уни кучли қўриқчиларга ва учқунларга тўлган ҳолда кўрдик.

9Ва, алабатта, биз у(осмон)да тинглашга қулай жойларга жойлашиб олар эдик. Энди эса, ким қулоқ солса, ўзини пойлаб турган учқунга дучор бўладир.

10Ва, албатта, биз ер юзидагиларга ёмонлик ирода қилиндими ёки Роббилари уларга рушдни ирода қилдими-билмасмиз.

11Ва, албатта, биздан солиҳлар ҳам ва бошқалар ҳам бор. Турли гуруҳлар бўлган эдик.

12Ва, албатта, биз Аллоҳни ер юзида ожиз қолдира олмаслигимизга ва ундан қочиб қутила олмаслигимизга ишондик.

13Ва, албатта, биз ҳидоятни эшитган пайтимизда унга иймон келтирдик. Кимки ўз Роббисига иймон келтирса, савоби озайиб қолишдан ҳам, унга оғир юк юкланишидан ҳам қўрқмас.

14Ва, албатта, биздан мусулмонлар ва биздан адашганлар бор. Кимлар Исломга
кирса, бас, улар ҳақ йўлни танлабдилар.

15Ва, аммо, адашганлар, бас, жаҳаннамга ўтин бўлибдилар. (Оятда йўлдан
адашганлар жаҳаннамга ёқилғи бўлишликлари ҳам аниқ, очиқ-ойдин
айтилмоқда.)

16Ва агар улар тўғри йўлда мустақим бўлсалар, албатта, Биз кўп сув ила
суғорамиз.

17У ила уларни синаш учун. Ва кимки ўз Роббиси зикридан юз ўригса, уни У зот
қийин азобга соладир.

18Ва, алабатта, масжидлар Аллоҳникидир. Бас, Аллоҳдан бошқага дуо қилманг.
(Масжидлар Аллоҳга ибодат қилиш учун бино қилинган жойлардир, шунинг учун
ҳам улар «Байтуллоҳ» –Аллоҳнинг уйи деб аталади. Бошқа дин вакиллари ўз
ибодатхоналарида Аллоҳга ширк келтиришар, ягона Аллоҳдан ўзгага ҳам ибодат,
дуо қилишарди. Аллоҳ таоло бу оятда Ўз Пайғамбари ва мўмин-мусулмонларни
тавҳидга-фақат Аллоҳнинг Ўзига ибодат қилишга чақиради.)

19Ва, албатта, Аллоҳнинг бандаси Унга ибодат қилиб турганда улар унинг
атрофида от ёлидек тўпланиб, босиб юборай дейишди. (Бу оятда жинларнинг
Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига иккинчи бор келиб Қуръон эшитганлари
пайти тасвирланяпти.)

20Сен:«Албатта, мен фақат ўз Роббимга ибодат қиламан ва Унга ҳеч кимни ширк
келтирмасман», деб айт.

21Сен:«Албатта, мен сизлар учун зарарга ҳам, манфаатга ҳам молик эмасман»-деб
айт.

22Сен:«Албатта, мени ҳеч ким Аллоҳ(азоби)дан сақлаб қола олмас ва ҳаргиз
Аллоҳдан ўзга пушти паноҳ топа олмасман.

23Менинг вазифам, фақат, Аллоҳнинг топшириқларини етказишдир. Кимки
Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига бўйсунмаса, унга жаҳаннам оташи бор, унда
абадий қолажаклар.

24Токи уларга ваъда қилинган нарсани кўрганларида, кимнинг ёрдамчиси заифу,
кимнинг сони озлигини ҳам биларлар», деб айт.

25Сен:«Сизларга ваъда қилинган нарса яқинми ёки Роббим унга узоқ муддат
қилганми–билмайман.

26У ғайбни билувчидир ва ҳеч кимни Ўз ғойбидан хабардор қилмайди.

27Магар Ўзи рози бўлган Пайғамбарлар. Албатта Аллоҳ унинг олдидан ҳам,
ортидан ҳам кузатиб юрувчи қўйиб қўядир.

28Пайғамбарлар ўз Роббилари рисолаларини дарҳақиқат етказганликларини билиш учун ва Аллоҳ бандалар ҳузуридаги барча нарсани ихота қилиб олганлигини ва ҳамма нарсани адади, ҳисобини қилганлигини билиш учун», деб айт. (Пайғамбарлар муҳофазаси учун қўйилган фаришталар бир йўла, уларнинг Аллоҳнинг динини одамларга қандоқ етказаётганларига гувоҳ ҳам бўлиб турадилар. Аллоҳ ҳамма нарсани Ўз ихтиёрига олиб ўрагани, ҳамма нарсанинг ҳисоб-китобини қилиб туришига ҳам шоҳиддирлар.)

Chapter 73 (Sura 73)

1Эй ўраниб ётувчи!

2Кечани озгинасидан бошқасини (ибодатда) тик туриб ўтказ!

3Ярмини ёки ундан бир оз қисқароғини.

4Ёки у(ярим)га яна қўш ва Қуръонни тартил билан тиловат қил. (Қуръонни тартил билан ўқиш деб уни дона-дона қилиб, ҳар бир ҳарфини ўз ўрнидан чиқариб, оятларини алоҳида-алоҳида қилиб, тажвид қоидалари асосида ўқишга айтилади.)

5Албатта, Биз устингга оғир сўзни ташлармиз.

6Албатта, кечасиги ибодат кўпроқ мувофиқ келадир ва қироати тўғрироқ бўладир.

7Албатта, кундузи сенинг узоқ ишлашинг бор.

8Ва Роббингнинг исмини зикр эт ва Унинг ибодатига бутунлай ажралиб чиқ.

9У машриқу мағрибнинг Роббисидир. Ундан ўзга ибодатга сазовор илоҳ йўқ. Бас, Уни ўзингга вакил тут.

10Ва уларнинг гапларига сабр қил ва улардан чиройли четлашла, четлаб тур.

11Аҳли неъмат бўлган, ёлғонга чиқарувчиларни Ўзимга қўйиб қўй ва уларга озгина муҳлат бер.

12Албатта, Бизда оғир кишанлар ва жаҳаннам бор.

13Ва (томоққа) тиқиладиган таом ва аламли азоб бор.

14Бир кундаки, унда еру тоғлар ларзага келадир ва тоғлар оқувчи қумтепаларга айланадир.

15Албатта, Биз сизларга, худди Фиръавнга Расул юборганимиздек, сиз ҳақингизда гувоҳлик берувчи Расулни юбордик.

16Бас, Фиръавн Расулга осий бўлди ва Биз уни шиддатли азоб билан тутдик.

17Агар кофир бўлсангиз, болаларнинг сочини оқартиб юборадиган кундан қандай
сақланасиз?! («болаларнинг сочини оқартиб юборадиган кун»–қиёмат куни экани
ҳаммага маълум.)

18Унда осмон парчаланувчидир, У зотнинг ваъдаси амалга ошадир.

19Албатта, булар эслатмадир, Ким хоҳласа, ўз Робиси томон йўл оладир.

20Албатта, Роббинг сени кечанинг учдан биридан озроғини, ё ярмини, ё учдан
бирини қоим бўлиб ўтказаётганингни ва сен билан бирга бўлганлардан ҳам бир
тоифа (шундоқ қилаётганларини) биладир. Ва Аллоҳ кечаю кундузни Ўзи
ўлчайдир. У сизлар ҳеч чидай олмаслигингизни билиб, сизларга (енгилликни)
қайтарди. Бас (энди), Қуръондан муяссар бўлганича ўқинглар. Сизлардан
келажакда касаллар бўлишини ҳам билди. Бошқалар ер юзида юриб, Аллоҳнинг
фазлини ахтаришини, яна бошқалар эса, Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилишларини
(ҳам билди). Бас, ундан муяссар бўлганича қироат қилинглар. Ва намозни қоим
қилинглар, закот беринглар ва Аллоҳга яхши қарз беринглар. Ўзингиз учун нима
яхшилик қилган бўлсангиз, Аллоҳнинг ҳузурида ундан яхшироғини ва улканроқ
ажрни топарсизлар. Аллоҳга истиғфор айтинглар. Албатта, Аллоҳ мағфират
қилувчи ва раҳмдилдир. (Бу оят билан Аллоҳ таоло суранинг аввалидаги
оятларга биноан фарз қилинган кечаси қоим бўлишни бекор қилди. Шундан сўнг
кечада фарз намозлардан ташқари ибодат қилиш ихтиёрийга аланади. Ислом
таълимотлари ҳар бир нарсада юксак инсоний фазилатлар ҳукм суришини йўлга
қўйиб келган ва иншааллоҳ шундай бўлиб қолади.)

Chapter 74 (Sura 74)

1Эй бурканиб ётган!

2Тур ва огоҳлантир!

3Ва Роббингни улуғла!

4Ва кийимингни покла!

5Ва азоб(сабабчиси)дан четлан!

6Ва кўп (иш)қилган бўлсанг ҳам, миннат қилма!

7Ва Роббинг учун сабр қил!

8Ва қачонки дудга пуфланса.

9Ўшал кун, қийин кундир.

10У кофирларга осон эмасдир.

11Мени, Ўзим якка яратган кимса бидан қўйиб қўй.

12Ва унга кўплаб молу дунё.

13Ва ҳозиру нозир фарзандлар бериб қўйдим.

14Ва унга (ҳамма нарсани) осонлаштириб қўйдим.

15Сўнгра, яна зиёда қилишимни тамаъ қиладир.

16Йўқ! Чунки, у Бизнинг оятларимизга саркаш эди.

17Тезда уни машаққатли чиқишла ҳоритарман.

18Албатта, у тафаккур қилди ва чамалаб кўрди.

19Лаънат бўлсин унга, қандоқ ҳам чамалаб кўрди!

20Сўнгра яна лаънат бўлсин унга, қандоқ ҳам чамалаб кўрди.

21Сўнгра назар солди.

22Сўнгра юзини буриштирди ва қавоғини солди.

23Сўнгра юз ўгирди ва такаббурлик қилди.

24Бас, бу асар қолган сеҳрдан ўзга ҳеч нарса эмас.

25Бу башар сўзидан ўзга ҳеч нарса эмас, деди.

26Тезда уни сақар (дўзахи)га киритаман.

27Ва сақар нималигини сенга нима билдирди?

28У (сақар) боқий қолдирмас ва тарк ҳам қилмас.

29У терини кўп куйдирувчидир.

30Унинг устида ўн тўққизта (фаришта) бордир.

31Дўзах соҳибларини фаришталардан қилганимиз ва уларнинг адади ҳам фақат
кофирларни санаш учундир. Китоб берилганлар ишонч ҳосил қилишлари
учундир. Ва иймонлиларнинг иймони зиёда бўлиши учундир. Китоб берилганлар
ва мўминлар шак-шубҳа қилмасликлари учундир ва қалбларида касали
бор(мунофиқ)лар ва кофирлар, Аллоҳ бу билан нима мисолни ирода қилмоқчи,
дейишлари учундир. Шундоқ қилиб Аллоҳ хоҳлаган кимсани адаштирадир ва
хоҳлаган кимсани ҳидоятга соладир. Роббингнинг аскарларини Ўзидан бошқа ҳеч
ким билмайдир. Ва у (дўзах) башарият учун эслатмадан ўзга ҳеч нарса эмасдир.

32Йўқ! Ой билан қасам.

33Ва чекинаётган тун билан қасам.

34Ва ёришаётган тонг билан қасам.

35Албатта у(дўзах) улкан(азоб) ларнинг биридир.

36Башарият учун огоҳлантирувчидир.

37Сизлардан пешқадам бўлишни ёки ортда қолишни хоҳлаётган кимсалар учун ҳамдир.

38Ҳар бир шахс ўз касбининг гаровидир.

39Магар ўнг тараф соҳиблари мустаснодир.

40Улар жаннатларда сўрарлар.

41Гуноҳкорлардан.

42Сизларни дўзахга нима киритди?

43Улар:«Намоз ўқийдиганлардан бўлмаган эдик.

44Ва мискинларга таом бермаган эдик.

45Ва ботилга шунғувчилар билан бирга шўнғир эдик.

46Ва қиёмат куни ёлғонга чиқарган эдик.

47Токи бизга ўлим келгунича», дерлар.

48Бас, уларга шафоатчиларнинг шафоати манфаат бермас.

49Уларга не бўлдики, эслатмадан юз ўрирурлар?!

50Худди қаттиқ қўрққан эшаклар.

51Арслондан қочгани каби.

52Балки улардан ҳар бири ўзига нашр қилинган саҳифалар берилишини ирода қиладир.

53Йўқ! Балки улар охиратдан қўрқмаслар.

54Йўқ! Албатта у(Қуръон) эслатмадир.

55Бас, ким хоҳласа уни эслайдир.

56Ва фақат Аллоҳ хоҳласагина эслайдилар. У зот тақво аҳлидир ва мағфират аҳлидир.

Chapter 75 (Sura 75)

1Қиёмат куни билан қасам.

2Ва маломатчи нафс билан қасам.

3(Кофир) Инсон Бизни, унинг суякларини жамлай олмас, деб ўйларми?

4Ҳа, Биз унинг бармоқ учларини ҳам асл ҳолига келтиришга қодирмиз.

5Балки инсон келажакда фисқу фужур қилишни хоҳлайдир.

6У: «Қиёмат куни қачон?» деб сўрайдир.

7Қачонки кўз даҳшатда лол қолса.

8Ва ой тутилса.

9Ва қуёш билан ой жамланса.

10Ўшал кунда инсон, қочар жой қайда? деб қолар.

11Йўқ! Қочадиган жой йўқ!

12У кунда истиқрор фақат Роббинг ҳузурида бўлар.

13У кунда инсонга аввалу охир қилганининг хабари берилар.

14Ҳа, инсон ўз нафсига қарши ўзи шоҳиддир.

15Гарчи узр-маъзурларини тўкиб соладир.

16Сен шошилиб, у(Қуръон) билан, тилингни қимирлатма.

17Албатта, уни жамлаш ва ўқиб бериш Бизнинг зиммамиздадир.

18Бас, Биз уни ўқисак, қироатига зеҳн солиб тур.

19Сўнгра уни баён қилиб бериш ҳам Бизнинг зиммамиздадир.

20Йўқ! Балки сизлар шошар дунёни яхши кўрасизлар.

21Ва охиратни тарк этасизлар.

22У кунда бор чиройли юзлар.

23Роббисига назар солувчилар.

24Ва у кунда бор тиришиб-буришган юзлар.

25Ўзига умуртқасин синдирар иш бўлишига ишонар.

26Йўқ! жон ҳалқумга келганда.

27Ва, қутқарувчи ким? деганда.

28Ва, албатта, у фироқлигин билганда.

29Ва болдирлар бир-бирига алмашганда.

30У кунда ҳайдаб борар жой фақат Роббинггадир. (Яъни, жони ҳалқумига келиб
қолганда, уни ҳаётда олиб қолиш учун барча чора кўрилади, Ким қутқараркин,
деб илтижо қилинади. Лекин иложи бўлмай фироқ вақти келганига ишонч ҳосил
бўлади. Жон чиққанда эса оёқлар жонсиз бўлиб бир-бирига чалмашади.)

31Бас, у тасдиқламади ва намоз ўқимади.

32Ва лекин ёлғонга чиқарди ва юз ўгирди.

33Сўнг ўз аҳлига керилиб борди.

34Ҳолингга вой бўлсин сенинг, вой бўлсин!

35Яна ҳолингга вой бўлсин сенинг, вой бўлсин!

36Инсон беҳуда тарк қилинишнинг ҳисобини қилурми?

37У манийдан оққан нутфа бўлмаганмиди?

38Сўнг алақа бўлди. Бас бекаму-кўст этиб яратди.

39Бас ундан жуфтни–эркак ва аёлни яратди.

40Шундай зот ўликларни тирилтиришга қодир эмасми?!

Chapter 76 (Sura 76)

1Ҳақиқатда инсонга, у эсга олинадиган нарса бўлмаган бир замон келмадими?

2Албатта, Биз инсонни аралаш нутфадан яратдик. Синаш учун, бас, уни
эшитадиган, кўрадиган қилдик.

3Албатта, Биз унга йўл кўрсатдик. (У эса) ёки шукр қилувчи, ёки куфр қилувчи
бўлди.

4Албатта, Биз кофирлар учун занжирлар, кишанлар ва ёниб турган оловни
тайёрлаб қўйдик.

5Албатта, яхшилар каафур аралаштирилган қадаҳдан ичарлар. (Каафур–
ичимликни хушбў ва хуштаъм қилувчи модда бўлиб араблар у аралашган
шаробни энг яхши шароб ҳисоблашади.)

6Бир булоқданики, ундан Аллоҳнинг бандалари отилтириб ичарлар.

7Улар назрга вафо қиларлар ва ёмонлиги кенг тарқаладиган кундан қўрқарлар.

8Ўзлари таомни яхши кўриб турсалар ҳам, уни мискин, етим ва асирга берарлар. (Аброрларнинг хислати нима экан! Улар ҳаттоки ўзларига таом керак бўлиб, ҳожатлари тушиб турса ҳам, мискин, етим, асирларни ўзларидан устун қўйиб, таомни уларга берадилар.)

9«Албатта, Биз сизларни фақат Аллоҳнинг розилиги учун овқатлантирамиз. Бунинг эвазига сизлардан мукофот ёки ташуккур хоҳласмиз.

10Албатта, биз қўрқинчли, шиддатли, узун кунда ўз Роббимиздан қўрқамиз», (дерлар).

11Бас, уларни Роббилари ўшал кун шарридан сақлади ва уларга хушрўйлик ҳамда хурсандчилик ато қилди.

12Ва сабр қилганликлари учун уларни боғу роғ ва ипаклар билан мукофотлади.

13У ерда сўриларда суянган ҳолдалар. У ерда қуёшни ҳам, совуқни ҳам кўрмаслар.

14Ва устиларига у(жаннат)нинг соялари яқиндир ҳамда унинг мевалари жуда ҳам осон қилингандир.

15Ва уларга кумуш идишлар ва биллурлардан бўлган қадаҳлар айлантириб турилар.

16Биллурлар, кумушсиймон, (соқийлар) ўлчовини келтирар.

17Ва улар у ерда аралашмаси занжабил бўлган қадаҳдан суғорилар

18Уердаги салсабийл, деб номланган булоқдан. (Занжабийл–ерга томир отган ўсимлик тури бўлиб, томири туйилиб хушбўй модда ясалади: араблар ундан ўз ичимликларига қўшиб ичишни жуда-жуда севадилар. Ичувчининг томоғидан ҳузур бағишлаб, осонлик билан ўтувчи шаробни араблар салсабийл деб атайдилар. «Салсабийлан» дейилганда шунга ишора қилиняпти.)

19Ва уларнинг атрофида абадий ёш болалар айланурлар, агар уларни кўрсанг, сочилган маржон, деб ўйларсан.

20Ва агар кўрсанг, у ерда неъматни ва улкан мулкни кўрарсан.

21Уларнинг устиларида яшил сундусдан (юпқа ипакдан) ва истобрақдан (қалин ипакдан) кийимлар бор ва кумуш билакузуклар-ла ясанганлар ва Роббилари уларни пок шароб билан суғорар.

22Албатта, бу сизга мукофот бўлди, ва амалингиз қабул бўлмшдир.

23Албатта, Биз сенга Қуръонни бўлак-бўлак қилиб туширдик.

24Бас, Роббинг ҳукмига сабр қил ва улардан гуноҳкор ёки кофирларига итоат қилма.

25Эртаю кеч Роббинг исмини зикр қил.

26Ва кечасида ҳам Унга сажда қил ва узоқ кечаларда Унга тасбиҳ айт.
(Тафсирчилар «букратан»дан мурод Бамдод намози, «асийло»дан мурод пешин ва
аср намози, «Ва минал лайли» Шом ва Хуфтон намозлари. «Лайлан товийло»дан
мурод кечаси бедорлик билан ўқилган намоз деганлар.)

27Албатта, анавилар шошган дунё)ни яхши кўрарлар ва оғир кунни ортларида
қолдирарлар.

28Биз уларни яратдик ва яратилишларини мстаҳкам қилдик. Ва агар хоҳласак
уларнинг ўринларига ўхшашларини келтирурмиз.

29Албатта, бу(сура)эслатмадир. Бас, ким хоҳласа ўз Роббисига йўл оладир.

30Ва Аллоҳ хоҳласагина, сизлар ҳам хоҳларсиз. Албатта, Аллоҳ билувчи ва
ҳикматли зотдир.

31У кимни хоҳласа Ўз раҳматига киритадир ва золимлар учун аламли азоблар
тайёрлаб қўйгандир.

Chapter 77 (Sura 77)

1Кет-кет юборилганлар билан қасам.

2Қаттиқ эсувчи шамоллар билан қасам.

3Ва (шариатни) таратувчилар билан қасам.

4Фарқловчилар билан қасам.

5Ваҳийни ташувчилар билан қасам.

6Узрни ёки огоҳлантиришни (ҳам).

7Албатта, сизга ваъда қилинаётган нарса воқеъ бўлувчидир.

8Бас, вақтики юлдузлар ўчирилса.

9Ва вақтики, осмон ёрилса.

10Ва вақтики, тоғлар кўчирилса.

11Ва вақтики, Пайғамбарларга вақт белгиланса.

12Қандоқ кунга сурилган-а?

13Ажратиш кунига.

14Ажратиш кунини сенга нима билдирди?

15Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

16Аввалгиларни ҳалок қилмадикми?

17Сўнгра кейингиларини уларга эргаштирмадикми?

18Гуноҳкорларни шундоқ қиламиз.

19Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

20Сизларни ҳақир сувдан яратмдикми?

21Бас, уни мустаҳкам қароргоҳга жойламадикми?

22Маълум вақтга қадар.

23Бас, Биз қодир бўлдик ва қандоқ ҳам яхши қодир бўлувчимиз. (Юқорида айтилган ишларга қодир бўлдик, ниҳоятда ажойиб, инсоният тафаккуридан устун бир ҳолатда, қодир бўлдик, деяпти Парвардигор.)

24Ўшал кунда ёлғонга чиқавчиларга вайл бўлсин!

25Ерни ўзига тортувчи қилмадикми?

26Тирикларни ва ўликларни?

27Ва Биз унда юкасак тоғлар қилдик ва сизларни зилол сув билан суғордик.

28Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

29Юрингиз! Ўзингиз ёлғонга чиқарган нарсага қараб.

30Юрингиз! Учта шўъбаси бор «соя»га қараб.

31У салқин қилувчимас ва оловни ҳам қайтармас.

32Албатта у (жаҳаннам) қасрдек учқунларни отадир.

33У (учқун) худди қорамтир-сарғиш туяларга ўхшайдир.

34Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

35Бу улар гапира олмайдиган кундир.

36Ва уларга узр айтишга изн берилмайдир.

37Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

38Бу ажратиш куни, сизларни ва аввалгиларни жамладик.

39Бас, сизларнинг ҳийлангиз бўлса, менга ишлатиб кўринг-чи?

40Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

41Албатта тақводорлар соялар ва булоқлардадир.

42Ва ўзлари хоҳлаган мевалардадир.

43Енглар ва ичинглар, ош бўлсин. Қилган амалларингиз сабабидандир.

44Албатта, Биз муҳсинларни шундай мукофотлармиз.

45Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

46Енглар ва мазза қилинглар, озгинагина. Албатта, сизлар гуноҳкорсизлар.

47Ўшал кунда ёлғонга чиқавурчиларга вайл бўлсин!

48Ва агар уларга рукуъ қилинглар дейилса, рукуъ қилмаслар.

49Ўшал кунда ёлғонга чиқарувчилварга вайл бўлсин!

50Бас, ундан кейин, қайси сўзга ишонарлар?!

Chapter 78 (Sura 78)

1Нима ҳақида сўрашади?

2Улкан, муҳим хабар ҳақида (сўрашади).

3Шундай хабарки, у(мушрик)лар унинг ҳақида ихтилоф қиларлар.

4Йўқ! Улар тезда биларлар!

5Яна йўқ! Улар тезда биларлар! (Мушриклар азобни тортганларида қайта
тирилиш нима эканлигини, унинг бўлиши ҳеч шубҳасиз ҳақ эканини албатта
биладилар.)

6Ерни тўшаб қўймадикми?

7Ва тоғларни қозиқ (қилиб қўймадикми?).

8Ва сизларни жуфт қилиб яратдик.

9Ва уйқуларингизни роҳат қилиб қўйдик.

10Ва кечасини либос қилиб қўйдик.

11Ва кундузни тириклик қилдик.

12Тепаларнгизга етти мустаҳкам (осмон)ни бино қилдик.

13Ва шуъла таратувчи чироқ ҳам қилдик.

14Ва сиқилган(булут)лардан оқувчи сувлар туширдик.

15У(сув) билан дон ва набомот чиқаришимиз учун.

16Ва дарахтлари бир-бирига киришган бўстонлар.

17Албатта, ажрим куни вақти белгиланган эди.

18У кунда сурга пуфланур ва сизлар тўп-тўп бўлиб келурсизлар.

19Осмон ёрилиб, эшик-эшиклар очилур.

20Тоғлар ўрнидан кўчирилиб, саробга айланур.

21Албатта, жаҳаннам пойлаб турувчи эди.

22Туғёнга кетганларга қайтар жойдир.

23Улар унда замонлар бўйи қолувчилардир.

24Улар унда совуқни ҳам, шаробни ҳам татий олмаслар.

25Магар қайноқ сув ва йирингни (татирлар).

26Мувофиқ жазо ўлароқ.

27Чунки улар ҳисоб-китоб бўлишига ишонмасдилар.

28Ва Бизнинг оятлариимизни ёлғон дейишган эди, ёлғон!.

29Биз барча нарсани китобга жамлаб қўйганмиз.

30Бас, татиб кўринглар, сизларга азобдан бошқа ҳеч нарсани зиёда қилмасмиз.

31Албатта, тақводорларга ютуқ бордир:

32Боғ-роғлар, узумзорлар бордир.

33Ва янги бўйи етган бир хил ёшдаги қизлар бордир.

34Ва тўлдирилган қадаҳлар бордир.

35У ерда бекорчи гапларни ҳам, ёлғон гапларни ҳам эшитмаслар.

36Роббингдан мукофот, совға ҳисобидандир.

37У осмонлар, ер ва уларнинг орасидаги барча нарсаларнинг Роббиси, Роҳмандир, Унинг ҳузурида ҳеч ким хитоб қилишга қодир бўлмас.

38Ўша кунда Руҳ ва фаришталар саф бўлиб турадир. Роҳман изн берганлар ва тўғри сўзлаганлардан ўзгалар гапира олмаслар.

39У ҳақ кундир. Ким хоҳласа, ўз Роббисига қайтар йўл оладир.

40Албатта, Биз сизларни яқин келажакдаги азобдан қўрқитдик. У кунда, ҳар киши (қўли) тақдим қилган нарсага назар соладир. Ва кофир «кошки тупроқ бўлиб кетсам»,–дейдир.

Chapter 79 (Sura 79)

1Шиддат билан (кофир) жонни суғуриб олувчи(фаришта)лар билан қасам.

2Юмшоқлик билан (мўмин) жонни олувчи (фаришта)лар билан қасам.

3Сузиб юрувчи (фаришта)лар билан қасам.

4Ўзишда мусобақа қилувчи (фаришта)лар билан қасам.

5Амрнинг тадбирини қилувчи (фаришта)лар билан қасам.

6Изтиробга тушувчи изтиробга тушган кунда.

7Унга эргашувчи эргашар.

8Ўша кунда қалблар хавфга тўлар.

9Уларнинг кўзлари қўрқинчга тўлар.

10Улар:«Биз ортга қайтариламизми?

11Чириган суяк бўлганимиздан кейин ҳам-а?

12Агар шундоқ бўлса, бу ҳасратий қайтиш-ку?» дерлар.

13Албатта, у(қиёмат) бир қичқириқдан бошқа нарса эмас.

14Кўрибсизки, улар қиёмат майдонида турибди-да.

15Сенга Мусонинг хабари келдими?

16Қачонки Роббиси унга муқаддас Тува водийсида нидо қилди:

17«Фиръавн ҳузурига бор, албатта у туғёнга кетди.

18Бас унга айт: «Сенда покланишга (рағбат) борми?

19Ва сени Роббингга ҳидоят қилсам, шоядки (Ундан) қўрқсанг», деб»

20Ва унга улкан аломатни кўрсатди.

21Ул уни ёлғонга чиқарди ва осий бўлди.

22Сўнг ортига ўгирилиб тезлаб кетди¬.

23Кейин (одамларни) тўплаб нидо қилди.

24Ва, мен сизларнинг энг олий Роббингизман, деди.

25Бас Аллоҳ уни аввалги ва охирги гуноҳлари учун азобга олди.

26Албатта, бунда қўрқадиганлар учун ибрат бордир.

27Сизларни яратиш қийинми ёки У зот бино қилган осмонними?

28Унинг шифтини юқори кўтарди ва бекаму кўст, мустаҳкам қилиб қўйди.

29Кечасини қоронғу ва кундузини ёруғ қилди.

30Ва ундан сўнг ерни тухум шаклида қилди.

31Ундан сувни, ўт-ўланларни чиқарди.

32Ва тоғларни собит қилди.

33Сизларга ва чорваларингизга манфаат бўлсин учун.

34Вақтики катта ғолиб (қиёмат) келса.

35У куни инсон қилган ишларини эслайдир.

36Ва жаҳаннам кўрадиганларга зоҳир қилинадир.

37Аммо кимики туғёнга кетиб, ҳаддидан ошган бўлса

38Ва бу дунё ҳаётини устун қўйган бўлса,

39Бас, албатта, Жаҳийм ўрин бўладир.

40Ва, аммо ким Роббисининг мақомидан қўрққан ва ўз нафсини ҳаволаниб
кетишидан қайтарган бўлса.

41Бас, албатта, жаннат ўрин бўладир.

42Сендан, қиёмат қачон бўлур? деб сўрарлар.

43Унинг зикрини сен қандоқ билардинг.

44Унинг интиҳоси Роббингга хосдир.

45Албатта сен ун(қиёмат)дан қўрққанларга огоҳлантирувчисан, холос.

46Уни кўрган кунлари худди бу дунёда бир кеча ёки кундуздан бошқа турмаганга
ўхшарлар.

Chapter 80 (Sura 80)

1Афтини буриштирди ва юз ўгирди.

2Кўзи кўр киши ҳузурига келганда.

3Қаердан биласан, эҳтимол, у покланар.

4Ёки насиҳат олар ва мавъиза унга манфаат берар.

5Аммо истиғно қилганга бўлса...

6Сен у томонга интиласан.

7У покланмаса, сени ҳеч ким маломат қилмас.

8Аммо ҳузурингга шошилиб келган.

9Ва (Аллоҳдан) қўрққан ҳолда бўлгандан эса...

10Бас, Сен ундан машғул бўласан.

11Йўқ! Албатта у(оят)лар эслатмадир.

12Ким хоҳласа уни эслайдир.

13Ҳурматланган саҳифалардадир.

14Олий қадардирлар, поклангандирлар.

15Элчи(фаришта)лар қўлларидадир.

16Улар ҳурматланган ва ўта яхшидирлар.

17(Кофир) инсонга лаънат бўлсин, унинг кофирлиги қандоқ шиддатли бўлди.

18Уни қайси нарсадан яратди?

19Нутфадан яратди. Уни яратди ва унни ўлчовли қилди.

20Сўнгра чиқиш йўлини осон қилди.

21Сўнгра ўлдирди ва қабрга киритди.

22Сўнгра қачон хоҳласа, уни қайта тирилтиради.

23Йўқ ундоқ эмас! У ўзига У зот қилган амрни бажармади.

24Инсон ўз таомига назар солсин.

25Албатта, Биз сувни роса қуйиб қўйдик.

26Сўнгра ерни ўзига хос ёрдик.

27Биз унда дон ўстириб қўйдик.

28Ва узум ва кўкларни ҳам.

29Ва зайтун ва хурмоларни ҳам.

30Ва тиғиз боғларни ҳам.

31Ва меваларни ва ўт-ўланларни ҳам.

32Сизларга ва чорваларингизга манфаат бўлсин, деб.

33Вақтики қулоқларни кар қилувчи овоз келса.

34У кунда киши қочадир; ўз ака-укасидан.

35Ва онаси ва отасидан.

36Ва хотини ва бола-чақасидан.

37У кунда улардан ҳар бир шахсни овора қилувчи ўз иши бор.

38У кунда порлоқ чеҳралар бор.

39Улар кулгу билан тўла, етган хушхабардан хурсанд.

40У кунда ғубор босган чеҳралар бор.

41Устини зулмат қоплаган.

42Улар, ана ўшалар, кофирлар ва фожирлардир.

Chapter 81 (Sura 81)

1Вақтики, қуёшни буклаб, ўралса.

2Ва, вақтики, юлдузлар сочилиб кетса.

3Ва, вақтики, тоғлар сайр қилдирилса.

4Ва, вақтики, ҳомиласига ўн ой тўлган туялар қаровсиз қолса.

5Ва, вақтики, ваҳший ҳайвонлар бир жойга тўпланса.

6Ва, вақтики, денгизлар аланга олиб ёнса.

7Ва вақтики, нафслар жуфтлаштирилса. (Яъни, руҳ танага қайтарилиб,
икковлари бирлашсалар.)

8Ва вақтики, тириклай кўмилган қиздан сўралса.

9У нима гуноҳ учун ўлдирилган?

10Ва, вақтики, саҳифалар нашр қилинса.

11Ва, вақтики, осмон қўпорилса.

12Ва, вақтики, жаҳаннам қиздирилса.

13Ва, вақтики, жаннат яқинлаштирилса.

14Ҳар бир жон нима ҳозирланганини билади.

15(Кундузи) махфий бўлувчи(юлдуз)лар билан қасам.

16(Кечалари) юрувчи, беркинувчи(юлдуз)лар билан қасам.

17Қоронғулиги билан кириб келган кеча билан қасам.

18Нафас олиб, кириб келган тонг билан қасам.

19Албатта у(Қуръон) карамли Расулнинг сўзидир.

20У қувватлидир. Арш эгаси ҳузурида мартабаси олийдир.

21Итоат қилинган, омонатли.

22Сизнинг соҳибингиз мажнун эмас.

23Батаҳқиқ ул ани очиқ-ойдин уфқда кўрди. (Муҳаммад с. а.в. Жиброилни очиқ-
ойдин уфқда ўз кўзлари билан асл яратилишида кўрдилар.)

24Ва у ғайбга бахил эмас.

25Ва у(Қуръон) тошбўрон қилинган шайтоннинг сўзи эмас.

26Бас, қаёққа кетмоқдасиз?!

27У (Қуръон) оламларга эслатмадан бошқа нарса эмас.

28Сизлардан мустақим бўлишни хоҳловчилар учун.

29Оламларнинг Роббиси Аллоҳ хоҳламаса, сизлар хоҳлай олмассизлар. (Ҳар бир
нарса Аллоҳнинг хоҳишига боғлиқ. Ҳар бир нарса Аллоҳ таолонинг хоҳиши ила
бўлади.)

Chapter 82 (Sura 82)

1Вақтики, осмон ёрилса.

2Ва, вақтики, юлдузлар сочилиб кетса.

3Ва, вақтики, денгизлар портлатилса.

4Ва, вақтики, қабрлар остин-устин бўлса.

5Ҳар бир жон нимани тақдим қилдию, нимани таъхир қилди- билади.

6Эй Инсон! Сени карамли Роббинг ҳақида нима ғурурга кетказди?!

7У сени тўла-тўкис ва мўътадил қилиб яратган зотдир.

8Ўзи хоҳлаган суратда сени таркиб қилди.

9Йўқ! Балки, сиз жазони ёлғонга чиқармоқдасиз!

10Ҳолбуки, устингиздан кузатиб турувчилар бордир.

11Улар ҳурматли, ёзиб тургувчилардир.

12Улар нима қилаётганингизни биладир.

13Албатта, яхшилар жаннатдадир.

14Ва албатта, фожирлар жаҳаннамдадир.

15Улар у ерга қиёмат куни кирадир.

16Ва улар ундан ғойиб бўла олмайдир.

17Ва жазо куни нима эканини сенга нима билдирди?

18Сўнг жазо куни нима эканини сенга нима билдирди?

19Ўша кунда ҳеч бир жон бошқа бир жон учун бирор нарса қилиш имконига молик эмасдир. У кунда барча иш Аллоҳнинг Ўзига хосдир.

Chapter 83 (Sura 83)

1Вайл (вой) бўлсин, ўлчовдан уриб қолувчиларга.

2Улар одамлардан нарса ўлчаб олсалар, тўлиқ оларлар.

3Ва агар одамларга ўлчаб ёки тортиб берсалар, камайтирарлар.

4Ана шулар, албатта, қайта тирилтирилишларини ўйламайдиларми?

5Улуғ бир кунда.

6У кунда, одамлар оламлар Роббиси ҳузурида тик турарлар.

7Йўқ! Албатта фожирларларнинг китоби «сижжин»дадир.

8«Сижжин» қандай нарса эканини сенга нима билдирди?! (Сижжин нима эканини қаердан ҳам билардинг, унинг моҳияти шундоқ каттаки, сен уни идрок эта олмайсан. Билиб қўй!)

9У ёзилган китобдур.

10Ўша кунда ёлғонга чиқарувчиларга вайл бўлсин!

11Улар жазо кунини ёлғонга чиқарарлар.

12У кунни ҳаддан ошувчи ва ўта гуноҳкорлардан бошқалар ёлғонга чиқармаслар.

13Қачон унга оятларимиз тиловат қилинса, «авалгиларнинг афсоналари», дер.

14Йўқ! Уларнинг қилган касблари қалбларига моғор бўлиб ўрнашиб қолган, холос.

15Йўқ! Албатта, улар ўша кунда ўз Роббиларини кўришдан тўсиларлар.

16Сўнгра улар албатта жаҳиймга кирувчидирлар.

17Сўнгра, мана бу, сизлар ёлғонга чиқариб юрган нарса, дейилар.

18Йўқ! Албатта аброрларнинг китоби «Иллиййун»дадир.

19«Иллиййун» қандоқ нарса эканини сенга нима билдирди?!

20У ёзилган китобдур.

21Унга муқарраб(фаришта)лар шоҳид бўларлар.

22Албатта, аброрлар жаннати найимдадирлар.

23Пардали баланд сўрилар устида назар солиб турарлар.

24Уларнинг чеҳраларидан жаннат равнақини билиб оларсан.

25Улар муҳрланган, ниҳоятда пок, шаробдан ичарлар.

26У(шароб)нинг хотимаси мискдир. Ва шу нарса учун мусобақа қилувчилар мусобақа қилсинлар.

27У(шароб)нинг аралашмаси «тасним»дандир.

28У(Тасним) бир булоқдирки, ундан муқарраблар ичарлар.

29Албатта жиноят қилганлар иймон келтирганлар устидан кулар эдилар.

30Агар ул(мўмин)лар аларнинг ёнидан ўтсалар, масхаралаб, ишоралар қила эдилар.

31Агар у(кофир)лар ўз аҳллари ҳузурига қайтиб борсалар, ҳузурланиб қайтиб борар эдилар.

32Ва агар у(мўмин)ларни кўрсалар, «албатта ановилар адашганлар», дер эдилар.

33Ҳолбуки, улар а(мўмин)лар устидан кузатувчи қилиб юборилган эмаслар!

34Энди, бу Кунда иймон келтирганлар кофирлар устидан куларлар.

35Пардали, баланд сўрилар устида назар солиб турарлар.

36Кофирлар қилган ишларининг «савобини» олар миканлар?!

Chapter 84 (Sura 84)

1Вақтики, осмон ёрилса.

2Ва у (осмон) ўз Роббисига қулоқ осди ва шундоқ бўлиши керак эди.

3Ва, вақтики, ер чўзилса.

4Ва ўз ичидаги нарсаларни отиб чиқариб, холи қолса.

5Ва у (ер) ўз Роббисига қулоқ осди ва шундоқ бўлиши керак эди.

6Эй инсон! Албатта сен Роббингга йўлиққунингча, ҳаракату уринишда бўларсан
ва охири унга йўлиқарсан.

7Аммо кимнинг китоби ўнг тарафдан берилса.

8Тезда, осонгина ҳисоб қилинар.

9Ва аҳли ҳузурига хурсанд ҳолда қайтиб борар.

10Ва, аммо, кимнинг китоби орқа тарафдан берилса.

11У тезда ўзига ҳалокатни чақирар.

12Ва қизиб турган дўзахга кирар.

13Чунки, у(бу дунёда) ўз аҳли билан хурсанд бўлиб ўтган эди. (Охиратни ҳеч ҳам
ўйламаган эди. Фақат айшу ишрат, кўнгилхуши пайидан бўлган эди. Ғофил
бўлиб, ўз аҳли ила беш кунлик дунёнинг матоҳига эришиш учун ҳаракат қилган
эди. Шунинг учун энди қизиб турган дўзахда азобланмоқда.)

14Чунки, у ҳеч қачон орқага қайтмасликни ўйлаган эди.

15Ҳа! Албатта, Роббиси уни доим кўриб турувчи эди.

16Шафақ билан қасамки.

17Кечаси ва у ўраб олган нарсалар билан қасамки.

18Ва тўлин ой билан қасамки.

19Албатта, сизлар табақама-табақа минасизлар.

20Нима бўлган уларга, иймон келтирмаслар?!

21Ва агар уларга Қуръон ўқилса, сажда қилмаслар?! (Кимки бу оятларни ўқиб ёки эшитиб сажда қилмаган одам гуноҳкор бўлади.)

22Балки кофирлар ёлғонга чиқарарлар.

23Улар қалбларида нимани сақлаётганларини Аллоҳнинг Ўзи билар.

24Уларга аламли азобнинг «башоратини» бер.

25Магар иймон келтирганларга ва яхши амаллар қилганларга, уларга миннатсиз, узлуксиз ажрлар бордир.

Chapter 85 (Sura 85)

1Буржлар эгаси бўлган осмон билан қасам.

2Ва ваъда қилинган кун билан қасам.

3Гувоҳлик берувчи ва гувоҳлик берилган билан қасам.

4«Ухдуд» эгаларига лаънат бўлсин.

5У (Ухдуд) ёқилғиси кўп, қаттиқ исиган оловдир.

6У(кофир)лар а(чуқур)лар атрофида ўтирибдилар.

7Ва улар мўминларга қилаётган нарсаларига ўзлари ҳозирдирлар.

8Ва (улар) мўминлардан Азиз, Ҳамид Аллоҳга бўлган иймондан бошқа «айб» топа олмадилар.

9У шундай зотки, осмонлару ернинг мулки Унга хосдир ва Аллоҳ ҳар бир нарсага Ўзи гувоҳдир.

10Албатта, мўмин ва мўминаларни фитна қилиб, сўнгра тавба қилмаганларга, ана ўшаларга, жаҳаннам азоби ва куйдирувчи азоб бор.

11Албатта, иймон келтирган ва солиҳ амал қилганларга, уларга, остидан анҳорлар оқиб турган жаннат бор. Бу эса ниҳоятда улкан ютуқдир.

12Албатта, Роббингнинг чангали жуда ҳам шиддатлидир.

13Албатта, У Ўзи бошлар ва қайтарар. (Йўқдан бор қилар ва ўлганни ҳаётга қайтарар)

14Ва У мағфират қилувчи, муҳаббати зўр зотдир.

15У Арш эгаси ҳамда қадри улуғ зотдир.

16У нимани хоҳласа, қила олувчи зотдир.

17Сенга аскарларнинг хабари келдими?

18Фиръавн ва Самуднинг.

19Балки кофирлар ёлғонга чиқаришдадир?

20Ҳолбуки, Аллоҳ уларнинг ортидан иҳота қилиб турувчидир.

21Йўқ! У Қуръони мажиддур.

22У Лавҳул- Маҳфуздадир. (Лавҳул- Маҳфуз Аллоҳни ҳузурида бўлиб, унга ҳеч
қандай ўзгариш кириши мумкин эмас.)

Chapter 86 (Sura 86)

1Осмон билан қасам ва ториқ билан қасам.

2Ториқ нималигини сенга не билдирди?

3У нур сочиб турувчи юлдуздир.

4Ҳеч бир жон йўқки, унинг ҳифз қилиб турувчиси бўлмаса.

5Инсон нимадан яралганига назар солсин.

6У отилиб чиқувчи сувдан яратилгандир.

7У (сув) сулб (умуртқа) ва тароиб (кўкрак суяги) орасидан чиқадир.

8Албатта У зот уни қайта тирилтиришга қодирдир.

9Сирлар фош бўладиган кундадир.

10Бас, (ўшанда) у(инсон)да қувват ҳам, нусрат берувчи ҳам бўлмайдир.

11Қайтувчи (ёмғир) соҳиби бўлган осмон билан қасам.

12Ёриб чиқувчи эгаси бўлган ер билан қасам.

13Албатта у(Қуръон) ажратувчи сўздир.

14Ва у ҳазил эмасдир.

15Албатта улар ҳийла-найранг қиларлар.

16Ва Мен ҳам ҳийла қилурман. (Яъни, ҳийласига яраша жазо берурман.)

17Муҳлат бер кофирларга, уларга озгина муҳлат бер. (Яъни, уларга азоб
келмаётганидан шошилма, ҳаммасининг вақти, соати бор.)

Chapter 87 (Sura 87)

1Олий қадар бўлган Роббинг исмини поклаб ёд эт.

2У яратган ва мутаносиб қилган зотдир.

3У ўлчовли қилган ва ҳидоятга бошлаган зотдир.

4У ўт-ўланни чиқарган зотдир.

5Бас, У уни қорайган хашак қилган зотдир.

6Биз сенга қироат қилдирамиз, бас, эсдан чиқармайссан.

7Магар Аллоҳ хоҳлаганини. Албатта, У ошкорни ҳам, махфий нарсани ҳам
биладир.

8Ва сени осон йўлга муяссар қилармиз.

9Бас, агар эслатиш манфаат берса, эслатгин.

10Албатта, қўрққан эсга оладир.

11Ва бадбахт ундан четда бўладир.

12У катта оловга кирадир.

13Сўнгра унинг ичида ўлмай ҳам, тирилмай ҳам қоладир.

14Батаҳқиқ, ким пок бўлса, ютуқ топадир.

15Ва Роббиси исмини зикр қилса ва намоз ўқиса ҳамдир.

16Лекин, сизлар дунё ҳаётини устун қўясизлар.

17Ҳолбуки, охират яхшироқ ва боқийроқдир.

18Албатта, бу аввалги саҳифаларда бордир.

19Иброҳим ва Мусо саҳифаларидадир.

Chapter 88 (Sura 88)

1Батаҳқиқ сенга ғошия хабари келди.

2Ўшал кунда бир чеҳралар қўрқувчидир.

3Улар амал қилуви ва чарчавчидир.

4Улар ўта қизиган оловга кирарлар.

5Улар қайнаб турган булоқдан суғориларлар.

6Уларга тикандан бошқа таом йўқ.

7У на семиртирмас ва на очликни кетказмас.

8Ўшал кунда бир чеҳралар неъматланувчидир.

9Улар ўз ишларидан розидир.

10Улар олий жаннатдадир.

11Унда улар бекорчи гапни эшитмасдир.

12Унда оқиб турган булоқлар бор.

13Унда баланд-баланд сўрилар бор.

14Ва тайёрлаб қўйилган қадаҳлар бор.

15Ва саф-саф тизилган ёстиқлар бор.

16Ҳамма ёққа тўшалган гиламлар бор.

17Улар назар солмасларми; Туянинг қандай яратилганига?

18Ва осмонни қандоқ кўтарилганига?

19Ва тоғларнинг қандоқ ўрнаштирилганига?

20Ва ерни қандоқ текислаб қўйилганига?

21Бас, эслатгин, сен, албатта, эслатувчидирсан.

22Сен улар устидан ҳукмингни ўтказувчи эмассан.

23Лекин, ким юз ўгирса ва кофир бўлса.

24Бас, уни Аллоҳ катта азоб билан азоблайдир.

25Албатта уларнинг қайтиши Бизгадир.

26Сўнгра, албатта, уларнинг ҳисоб-китоби ҳам Биздадир.

Chapter 89 (Sura 89)

1Фажр билан қасам.

2Ва ўн кеча билан қасам. (Уламоларимиз, ушбу оятдаги ўн кечадан мурод Рамазон ойининг охирги ўн кечаси, уларда Лайлатул қадр кечаси ҳам бор, деганлар.)

3Жуфту тоқ билан қасам.

4Ва юрилган тун билан қасам.

5Мана шуларда ақл эгаси учун (қаноатлантирувчи) қасам бордир?!

6Сен Роббинг Одга қандай (муомала) қилганининни билмадингми?

7Баланд устунли «Ирам»га.

8Унинг мисли бошқа диёрларда халқ қилинмаганга.

9Ва водийда харсанг тошларни кесган Самудга. ( Роббинг нима қилганини билмадингми?)

10Ва кўп аскарлари бор Фиръавнга. (Роббинг нима қилганини билмадингми?)

11Улар турли ўлкаларда туғёнга кетган эдилар.

12Улар у(ўлка)ларда бузғунчиликни кўпайтирдилар.

13Бас, Роббинг уларнинг бошига турли азобларни қуйди.

14Албатта, Роббинг кузатиб турувчидир. (У ким нима қилаётганини ўта аниқлик билан кузатиб туради. Кузатиб туриб туғёнга кетган, ҳаддидан ошган ва зулм қилганларнинг жазосини беради.)

15Бас, қачон инсонни Роббиси синаш учун икром қилса ва неъмат берса: «Мени Роббим икром қилди», дейдир.

16Бас, қачон Роббиси синаш учун ризқини тор қилиб қўйса: «Роббим мени хорлади», дейдир.

17Йўқ! Балки Сизлар етимларни икром қилмассизлар.

18Бир-бирингизни мискинларга таом беришга ундамассизлар.

19Ва меросни шиддатла ейсизлар.

20Ва молни кўп яхши кўрасизлар.

21Йўқ! Вақтики, ер зилзилага тушиб парча-парча бўлиб кетса.

22Ва Роббинг ва фариштлалар саф-саф бўлиб келса.

23Ва ўша кунда жаҳаннамни келтирилса, ўша кунда инсон эслайдир. Лекин бу эслашдан энди не фойда?!

24У, афсуски, (охират) ҳаётимга ҳам бирор нарса тақдим қилсам бўлар экан, дейдир.

25Бас, ўша кунда Аллоҳнинг азобига ўхшаш азобла ҳеч ким азобламас.

26Ва Унинг боғлашига ўхшаш ҳеч ким боғламас.

27Эй хотиржам нафс!

28Роббингга сен Ундан, У сендан рози бўлган ҳолингда қайт!

29Бас, бандаларим ичига киргин!

30Ва жаннатимга киргин!

Chapter 90 (Sura 90)

1Мана шу шаҳар билан қасам.

2Сен муқим турган бу шаҳарла.

3Ва волид ва ундан тарқаган валадлар билан қасам.

4Батаҳқиқ, Биз инсонни машаққатда яратдик.

5У инсон унга ҳеч кимнинг кучи етмайди, деб ҳисоблайдими?

6У, кўплаб мол-дунё нафақа қилдим, дейдир. (Мол-дунё билан ғururга
кетганларга яхшилик йўлида эҳсон қил, деб айтилса, юқоридаги гапни айтишади.
Ваҳоланки, яхшилик йўлида ҳеч нарса сарфламаган бўлади.)

7У инсон уни биров кўрмади, деб ўйлайдими?

8Биз унга икки кўзни бермадикми?

9Ва тилни ва икки лабни (бермадикми?)

10Ва Биз уни икки: (яхши ва ёмон) йўлга йўллаб қўйдик.

11Бас, у довон ошиб ўтмади.

12Довон қандоқ нарса эканини сенга нима билдирди?

13У қул озод қилишдир.

14Ёки очарчилик кунида таом беришдир.

15Қариндош етимларга.

16Ёки тупроққа қориган мискинларга.

17Сўнгра иймон келтирганлар ва бир-бирини сабрга, меҳр-шафқатга чақирганлар
бўлса.

18Ана ўшалар ўнг томон эгаларидир.

19Оятларимизга куфр келтирганлар, улар, чап томон эгаларидир.

20Уларни чиқиб бўлмайдиган ўт-олов ўраб олгандир.

Chapter 91 (Sura 91)

1Қуёш билан ва унинг зиёси билан қасам.

2Унинг ортидан келадиган Ой билан қасам.

3Ва у(қуёш)ни равшан кўрсатган наҳор билан қасам.

4Ва у(қуёш)ни қоплаган тун билан қасам.

5Ва осмон билан ва унинг бино қилиниши билан қасам.

6Ва ер билан ва унинг тўшалиши билан қасам.

7Ва нафс билан ва унинг бекам-кўст қилиб яратилиши билан қасам.

8Бас, у(нафс)га фужурини ва тақвосини билдирди.

9Батаҳқиқ, ким у(нафс)ни покласа, ютуққа эришади.

10Ва батаҳқиқ, ким у(нафс)ни кирласа, ноумид бўлади.

11Самуд қавми ўз туғёни ила ( Пай ғамбарини) ёлғонга чиқарди.

12Вақтики, (ундаги) энг бадбахт шахс шошилиб турди.

13Бас, уларга Аллоҳнинг Расули «Аллоҳнинг туясига ва унинг сувига тегманглар», деди.

14Бас, уни ёлғончига чиқаришди ва ул(туяни) сўйишди.

15Ва У зот бу ишнинг оқибатидан қўрқмайди. (Бу дунёнинг подшоҳлари ўзларининг қилган ишларидан, оқибати нима бўларкин, деб ҳадиксираб турадилар. Аллоҳ субҳанаҳу ва таоло эса бундай хавфдан мустаснодир.)

Chapter 92 (Sura 92)

1Туннинг қоплаб келаётган пайти билан қасам.

2Наҳорнинг тажалли пайти билан қасам.

3Эркак ва урғочининг яратилиши билан қасам.

4Албатта, сизларнинг ишларингиз турличадур.

5Аммо кимки (ато) берса ва тақво қилса.

6Ва гўзал(сўз)ни тасдиқ қилса.

7Бас, Биз уни осонга муяссар қиламиз.

8Аммо кимки бахиллик ва истиғно қилса.

9Ва гўзал(сўз)ни ёлғонга чиқарса.

10Бас, Биз уни қийинга муяссар қиламиз.

11У қулаган вақтда унга мол-мулки фойда бермас.

12Албатта, ҳидоятга бошлаш Бизнинг зиммамиздадир.

13Албатта, ҳам охират ва ҳам бу дунё Бизникидир.

14Бас, Мен сизларни (алангаси авж олиб турган) ўтдан огоҳлантирдим.

15У(ўт)га бадбахтдан бошқа ҳеч ким кирмас.

16Ўша ёлғонга чиқарган ва юз ўгирган эди.

17Ва албатта, ундан тақводор банда четда қолади.

18У бойлигини сарфлайди ва ўзини поклайди.

19Унда бирор кишининг қайтарилиши лозим яхшилиги йўқ эди.

20Фақатгина олий мақом Роббисининг розилигини сўраб қилади.

21Ва у албатта тезда рози бўлади.

Chapter 93 (Sura 93)

1Чошгоҳ билан қасам.

2Сукунатга чўмган тун билан қасам.

3Роббинг сени тарк қилмади ва ғазаб ҳам қилмади. (Ушбу ояти карима
мушриклар, Муҳаммаднинг Роббиси унга ғазаб қилди, уни тарк этди, деб гап
тарқатганларида раддия сифатида тушгандир.)

4Ва, албатта, охират сен учун бу дунёдан яхшидир.

5Ва тезда Роббинг сенга ато қиладир ва сен рози бўлурсан.

6У сени етим топиб, жойлаб қўймадими?

7Ва У сени ҳайрон топиб, ҳидоятга бошламадими?

8Ва У сени камбағал топиб, бой қилмадими?

9Аммо етимга қаҳр қилма.

10Ва, аммо, «соил»га зажр қилма. («Соил» келганда–бирор нарсаси бўлса бериши,
бўлмаса яхши муомала қилиши керак.)

11Ва, аммо, Роббингнинг берган неъмати ҳақида сўзла.

Chapter 94 (Sura 94)

1Сенинг кўксингни кенг қилиб қўймадикми?

2Ва сенинг юкингни енгиллатмадикми?

3У сенинг елкангни босиб турган эди.

4Ва сенинг зикрингни юқори кўтардик.

5Бас, албатта, бир қийинчилик билан осончилик бордир.

6Албатта, бир қийинчилик билан осончилик бордир.

7Фориғ бўлсанг, ибодатига урингин.

8Ва фақат Роббингга рағбат қил.

Chapter 95 (Sura 95)

1Анжир билан қасам ва зайтун билан қасам.

2Ва Тури Сийно билан қасам.

3Ва мана бу, эминлик юрти (Макка) билан қасам.

4Батаҳқиқ, Биз инсонни энг яхши суратда яратдик.

5Сўнгра уни асфала сафилинга қайтардик. (Инсон Яратганига ибодатда бўлса,
фариштадан ҳам афзалроқ мартабага эришди. Аммо ҳавои нафси, ҳайвоний
хирслари ақлидан устун келиб нафснинг айтганидан юрадиган бўлса, ҳайвондан
ҳам баттар ҳолатга тушади. Ана ўшанда асфала сафилинни кўраверади.)

6Магар иймон келтирганлар ва яхши амаллар қилганларга миннатсиз ва
узлуксиз ажрлар бордир.

7Бас, сени нима охиратни ёлғонга чиқаришга олиб келади (эй кофир)?

8Аллоҳ ҳукм қилгувчиларнинг энг ҳикматлиси эмасми?!

Chapter 96 (Sura 96)

1Яратган Роббинг номи билан ўқи.

2У инсонни алақдан яратди.

3Ўқи! Ва Роббинг энг карамлидир!

4У қалам билан илм ўргатгандир.

5У инсонга у билмаган нарсани ўргатди.

6Йўқ! Албатта инсон туғёнга кетадир.

7Ўзини бой кўргани учун.

8Албатта, қайтиб бориш Роббингадир.

9Қайтарганни кўрдингми?!

10Бандани намоз ўқиётганида?! (Макка мушриклари раҳбари Абу Жаҳл, Муҳаммадни Каъба ёнида намоз ўқиётганини кўрсам, бўйнидан оёғим билан босаман, деган экан. Шунга биноан бу оятлардаги намоз ўқувчидан мурод Муҳаммад соллаллоҳу алайҳи васаллам, намоздан қайтарувчи эса Абу Жаҳлдир.)

11Айт-чи, агар ўша ҳидоятда бўлса.

12Ёки тақвога амр қилса.

13Айт-чи, ўша ёлғонга чиқарса ва юз ўгирса.

14Албатта Аллоҳ уни кўришини билмасми?!

15Йўқ! Агар қайтмаса, пешонасидан шиддатла тутамиз.

16Ёлғончи, хатокор пешонасидан.

17Бас, ўз тўпини чақирсин.

18Биз ҳам забонияларни чақирамиз. (Яъни, дўзахийларни азобловчи фаришталарни.)

19Йўқ! Сен унга итоат қилма! Сажда қил ва қурбат ҳосил қил. (Ушбу оят сажда оятларидандир. Имом Муслим улкан саҳобий Абу Ҳурайра р. а.дан ривоят қилган ҳадиси шарифда Пайғамбаримиз соллаллоҳу алайҳи васаллам: «Банда Аллоҳга энг яқин бўлган пайти–сажда пайтидир, у пайтда дуони кўп қилинглар»,– деганлар.)

Chapter 97 (Sura 97)

1Албатта, Биз у(Қуръон)ни Лайлатул Қадр да туширдик.

2Лайлатул Қадр қандоқ нарса эканини сенга нима билдирди?

3Лайлатул Қадр минг ойдин яхшироқдир.

4Унда фаришталар ва Руҳ Роббилари изни билан барча ишлар учун тушадир.

5У то тонг отгунча салом бўлиб турадир.

Chapter 98 (Sura 98)

1Аҳли китоб ва мушриклардан бўлган куфр келтирганларга «баййина» келмагунча ажралмасдилар.

2У (баййина) Аллоҳ тарафидан юборилган Расул бўлиб, покланган саҳифаларни тиловат қиладир.

3Уларда ажойиб битиклар бордир.

4Китоб берилганлар уларга «баййина» келганидан сўнггина бўлиниб кетишди.

5Ҳолбуки, улар фақат Аллоҳгагина ибодат қилишга, Унинг динигагина ихлос қилишга, бошқа динларга мойил бўлмасликка, намозни тўлиқ ўқишга, закот беришга буюрилган эдилар. Ана шу тўғри миллатнинг динидир. (Яҳудий ва насоролар Таврот ва Инжилда фақат Аллоҳ таолонинг Ўзигагина ибодат қилишга амр этилган эдилар.)

6Албатта, аҳли китоб ва мушриклардан бўлган куфр келтирганлар жаҳаннам ўтидадурлар, у ерда абадий қолурлар. Ана ўшалар халойиқнинг энг ёмонларидир.

7Албатта, иймон келтирганлар ва солиҳ амалларни қилганлар, ана ўшалар, халойиқнинг энг яхшиларидир.

8Уларнинг мукофотлари Роббилари ҳузуридаги остидан анҳорлар оқиб турган жаннат «адн»дир. У ерда абадул абад қолажаклар. Аллоҳ улардан рози бўлди, улар ҳам У зотдан рози бўлдилар. Бу Роббисидан қўрққанлар учундир.

Chapter 99 (Sura 99)

1Вақтики, ер ўзига хос зилзилага тушса.

2Ва ер ўз юкларини отиб чиқарса.

3Ва инсон, унга нима бўлди?!, деса.

4Ўша кунда у(ер) ўз хабарини айтадир.

5Сенинг Роббинг унга ваҳий юборганини.

6Ўша кунда одамлар гуруҳ-гуруҳ бўлиб, амалларини кўриш учун жойларидан қўзғаладир.

7Бас, ким зарра оғирлигида яхшилик қилса ҳам кўрадир.

8Ва ким зарра оғирлигида ёмонлик қилса ҳам кўрадир. (Яхшиликнинг ҳам, ёмонликнинг ҳам катта-кичиги бўлмайди. Ҳаммасининг ҳисоб-китоби бўлади, қиёматда жавоб бериш керак. Ҳар доим яхшиликни қилиб, агар у кўзга кўринмас зарра миқдорида бўлса ҳам ёмонликдан қочиш керак.)

Chapter 100 (Sura 100)

1Ҳарсиллаб чопувчиотлар билан қасам.

2Ўт чақнатиб чопувчи отлар билан қасам.

3Тонг чоғида ғорат қилувчи отлар билан қасам.

4Ўша пайтда чанг қўзғотдилар.

5Ва у ила жамоа ўртасига (ёриб) кирдилар.

6Албатта, инсон ўз Роббисига ношукрдир.

7Ва албатта, у ана шунга ўзи гувоҳдир.

8Албатта, у мол-дунёга ҳаддан ташқари ўчдир.

9У билмасми?! Қабрдагилар қўзғатилганда.

10Ва кўкракларидаги ошкор бўлганда.

11Ўша кунда Роббилари улардан, хабардор эканини?!

Chapter 101 (Sura 101)

1Ал-Қориъату.

2Қориъату нима?

3Қориъат қандоқ нарса эканлигини сенга нима билдирди?

4У кунда одамлар тўзиб кетган капалакка ўхшаб қоларлар.

5Ва тоғлар титилган жунга ўхшаб қолар.

6Кимнинг торозуси оғир келса...

7Бас, у розилик ҳаётидадир.

8Ва аммо кимнинг тарозуси енгил келса...

9Бас, унинг онаси дўзахдир. (Одатда она доим паноҳ бўлган. Инсон айниқса оғир пайтларда онасига интилгандай, қиёматда ҳам онасини қўмсаганда жаҳаннам уларни она ўрнида кутиб оларкан. Меҳр-муҳаббат, шафқат излаб турганда, кони азобга, қийноққа, даҳшатли оловда ёнишга дуч келиши ниҳоятда катта бахтсизлик.)

10У қандоқ нарса эканлигини сенга нима билдирди?

11У қаттиқ қизиган ўтдир.

Chapter 102 (Sura 102)

1Кимники кўп сизни машғул қилди.

2То қабрларни зиёрат қилгунингизча

3Йўқ! Сизлар тезда биласизлар.

4Яна йўқ! Сизлар тезда биласизлар.

5Йўқ! Агар сизлар аниқ илм ила билганингизда эди.

6Албатта, жаҳаннамни кўрасизлар.

7Ва яна, албатта, уни ишонч кўзи билан кўрасизлар.

8Сўнгра ўша кунда, албатта, берилган неъматлардан сўраласизлар. (Яъни, қиёматда ҳар бир неъматни нимага, қандоқ сарф қилганингиз ҳақида сўралади. Ҳа, каттаю кичик ҳар бир неъмат ҳақида сўраласиз. Ҳар бир неъматга шукр қилдингизми, йўқми - сўраласиз. Аллоҳ таоло сизга берган молу дунё неъматини нимага сарфладингиз, ҳалолгами ҳаромга, Аллоҳни рози қиладиган йўлгами, ғазабини қўзғатадиган йўлгами ҳамма-ҳаммаси ҳақида сўраласиз.)

Chapter 103 (Sura 103)

1Аср билан қасам.

2Албатта, инсон хусрондадир. (Хусрон-мағлубият, ютқизиқ ва нуқсон маъноларини англатади.)

3Магар иймон келтирганлар ва солиҳ амаллар қилганлар, бир-бирларини ҳаққа чақирганлар ва бир-бирларини сабрга чақирганлар мустаснодир. (Маълум бўлдики, инсон икки дунёда бадбахт бўлиб қолмаслик учун тўртта сифатга эга бўлиши керак экан: Аллоҳга иймон келтириши. Солиҳ амаллар қилиши. Ҳақ амаллар қилиши. Сабрга чақириши.)

Chapter 104 (Sura 104)

1Ҳар бир обрў тўкувчи ва айбловчига «вайл» бўлсин.

2У мол жамлади ва уни санаб турди.

3У, албатта, уни абадий қолдирур, деб ҳисоблар.

4Йўқ! Албатта у «ҳутома»га хор-зор этиб ташланар.

5«Ҳутома» қандоқ нарса эканини сенга нима билдирар?

6У Аллоҳнинг шиддатли, ўчмас оловидир.

7Қалбгача етиб борадир.

8Албатта, у уларни устидан қоплангандир.

9Узун-узун устунларга боғлангандирлар.

Chapter 105 (Sura 105)

1Роббинг фил соҳибларини қандоқ қилганини билмадингми?

2Уларнинг макру ҳийласини зое кетказмадими?

3Ва уларнинг устига тўп-тўп қушларни юбормадими?

4Лойдан пиширилган тошларни отадиганларни?

5Бас, уларни қурт еб ташлаган ўсимликка ўхшатиб юбормадими?. Муҳаммад алайҳиссалом «Фил йили»да туғилганлар дейилишининг сабаби ҳам шу.

Chapter 106 (Sura 106)

1Қурайшнинг лозим тутиши қандай яхши!

2Уларнинг қиш ва ёз сафарларини ўзларига лозим тутишлари қандай яхши!

3Бас, улар мана шу Байтнинг Роббисига ибодат қилсинлар!

4У зот уларини очликдан тўқ қилган, хавфдан омон қилгандир.

Chapter 107 (Sura 107)

1Жазо кунини ёлғонга чиқарувчини кўрдингми?

2Ана ўша, етимни қўполлик билан ҳайдайдир.

3Ва мискинларга таом беришга қизиқтирмайдир.

4«Намозхонлар»га вайл бўлсин.

5Улар ўз намозларини унитувчилардир.

6Ана ўшалар риё қиладиганлардир.

7Ва маоъунни ман қиладиганлардир.

Chapter 108 (Sura 108)

1Албатта, Биз сенга Кавсарни бердик.

2Бас, Роббингга намоз ўқи ва жонлик сўй.

3Албатта, сени ёмон кўриб, айбловчининг орқаси кесикдир.

Chapter 109 (Sura 109)

1Айт: «Эй кофирлар!

2Мен сиз ибодат қилган нарсаларга ибодат қилмасман.

3Ва сизлар ҳам мен ибодат қиладиганга ибодат қилувчимассиз.

4Ва мен сиз ибодат қилган нарсага ибодат қилувчимасман.

5Ва сиз ҳам мен ибодат қилганга ибодат қилувчимассиз.

6Сизга ўз динингиз, менга ўз диним. (Бу сурада Ислом эълон қилган ақида эркинлиги ўз аксини топган. 1400 йил аввал эълон қилинган бу ҳуррият оёқ ости қилинганда, инсоният улкан зарарлар тортди.)

Chapter 110 (Sura 110)

1Вақтики, Аллоҳнинг нусрати ва фатҳ келса...

2Ва одамларнинг Аллоҳнинг динига тўп-тўп бўлиб кираётганини кўрсанг...

3Бас,Роббингни поклаб ёд эт ва Унга истиғфор айт. Албатта, У тавбаларни кўплаб қабул этувчидир.

Chapter 111 (Sura 111)

1Абу Лаҳабнинг икки қўли ҳалок бўлсин, ҳалок!

2Унга моли ва касб қилган нарсалари фойда бермади.

3У тезда чўғи қизиб турган ўтга киради.

4Ва унинг хотини, ўтин кўтарган аёл ҳам.

5У(аёл)нинг бўйнида эшилган арқон бор ҳолда.

Chapter 112 (Sura 112)

1Айт: «У Аллоҳ ягонадир».

2Аллоҳ сомаддир. (Ҳожатларни ва рағбатларни қондирувчидир.)

3У туғмаган ва туғилмаган.

4Ва Унга ҳеч ким тенг бўлмаган. (Аллоҳ таолога бирор зот на зотида, на сифатида ва на амалида тенг бўлган эмас, бўлолмайди ҳам.)

Chapter 113 (Sura 113)

1Тонг Роббисидан паноҳ сўрайман.

2У яратган нарсалар ёмонлигидан.

3Ва кириб келган қоронғулик ёмонлигидан.

4Ва тугунларга дам солувчилар ёмонлигидан. (Сеҳргарлар бировни сеҳрлаб зарар етказмоқчи бўлса, ип олиб, ўқийдиган нарсасини ўқиб, дам солиб, ипни бир тугиб, яна бир дам солиб, яна тугиб, охирига етказар экан.)

5Ва ҳасад қилган ҳасадчининг ёмонлигидан, деб айт.

Chapter 114 (Sura 114)

1Одамлар Роббисидан.

2Одамлар Подшоҳидан.

3Одамлар Илоҳидан паноҳ сўрайман.

4Беркиниб, кўриниб турувчи васвоснинг.

5Одамлар қалбига васваса соладиганнинг.

6Жинлардан ва одамлардан бўлганнинг ёмонлигидан, деб айт. (Оятда зикр қилинган «беркиниб, кўриб турувчи»дан мурод шайтондир.)